# ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى

باش تۈزگۈچى: ئارسلان ئابدۇللا تەھۇر
تۈزگۈچىلەر: يارى ئەبەيدۇللا
ئابدۇرېھىم راخمان

شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى

图书在版编目(CIP)数据

现代维吾尔语 / 阿尔斯兰·阿布都拉主编；亚热·艾拜都拉，阿不都热依木·热合曼编著 — 乌鲁木齐：新疆人民出版社，2010.12
ISBN 978-7-228-14068-8

Ⅰ.①现... Ⅱ.①阿... ②阿... ③亚... Ⅲ. ①维吾尔语（中国少数民族语言）— 研究 Ⅳ. ①H215

中国版本图书馆 CIP 数据核字(2010)第235133号

策　　划　阿不都热合曼·艾白
责任编辑　买买提江·马合木提，伊明·艾合买提，阿布来提·伊明
　　　　　艾合买提·伊明，帕尔哈提·伊力牙斯
　　　　　阿布杜克尤木·托合提阿吉
责任校对　万力·在顿，阿达来提·买合苏提，沙娜瓦尔·依布拉音
　　　　　再米拉·裴达依，阿依古丽·沙比提，热娜古丽·阿布里米提
　　　　　米丽古丽·买买提，阿依古丽·阿西木，古丽夏尔·尼格买提
　　　　　阿孜古丽·克力木，亚森·扎依莫夫
封面设计　王洋
出版发行　新疆人民出版社
电　　话　0991-2827472
地　　址　乌鲁木齐市解放南路348号
邮　　编　830001
印　　刷　新疆新华印刷厂
经　　销　新疆维吾尔自治区新华书店
开　　本　880×1230　1/32开
印　　张　73
版　　次　2010年12月第1版
印　　次　2010年12月第1次印刷
印　　数　0001—5000
定　　价　180.00 元 （上、中、下）

# كىرىش سۆز

ئۇيغۇر مىللىتى جۇڭخۇا مىللەتلىرى چوڭ ئائىلىسىنىڭ مۇھىم تەركىبىي قىسمى. ئۇزاق يىللاردىن بۇيان ئەمگەكچان، باتۇر ۋە ئەقىل - پاراسەتلىك ئۇيغۇر خەلقى ئېلىمىزدىكى ھەرقايسى مىللەتلەر بىلەن ھەمنەپەس بولۇپ، جۇڭخۇا مىللەتلىرىنىڭ پارلاق مەدەنىيىتىنى يارىتىشتا، شىنجاڭنىڭ ئىجتىمائىي ۋە ئىقتىسادىي تەرەققىياتىنى ئىلگىرى سۈرۈشتە ناھايىتى زور تۆھپىلەرنى قوشقان. ئۇزاق تارىخىي تەرەققىيات جەريانىدا ئۇيغۇرلار شامان دىنى، بۇددا دىنى، مانى دىنى، ئاتەش دىنى، نېستورىيان دىنى، ئىسلام دىنى قاتارلىق دىنلارغا ئېتىقاد قىلىپ ھەمدە ئورخۇن - يېنسەي يېزىقى، قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى، بىراخما يېزىقى، مانى يېزىقى، سوغد يېزىقى، ئەرەب يېزىقى قاتارلىق يېزىقلارنى قوللىنىپ، قويۇلچان ۋە ھەزىمچان خۇسۇسىيەتكە ئىگە پارلاق مەدەنىيەتنى ياراتقان. ئۇيغۇر تىلى ئۇيغۇر مەدەنىيىتىنىڭ مۇھىم تەركىبىي قىسمى، ئۇ، ئۇزاق تەرەققىيات داۋامىدا خەنزۇ تىلى، سانسكرىت تىلى، ساك تىلى، توخرى تىلى، سوغد تىلى، ئەرەب تىلى، پارس تىلى، موڭغۇل تىلى، رۇس تىلى بىلەن ئۇچرىشىپ، باشقا تىللارغا تەسىرىنى سىڭدۈرۈش بىلەن بىللە، ئۆزىنى تەدرىجىي بېيىتقان ۋە تاكامۇللاشتۇرغان، شۇنداقلا پەلسەپە، دىن، تارىخ، تىل - ئەدەبىيات، تېبابەتچىلىك، سەنئەت، ئېتىكا، ئاسترونومىيە قاتارلىق ساھەلەرگە ئائىت مول ۋە رەڭگارەڭ مەدەنىيەت مىراسلىرىنى قالدۇرغان.

تىل ــــ ئىنسانلارنىڭ ئەڭ مۇھىم ئالاقە قورالى ۋە تەپەككۇر قورالى، تىل ــــ مىللەتنىڭ مۇھىم بەلگىسى ۋە مۇھىم مەدەنىيەت بايلىقى. ئۇيغۇر تىلى ئۇيغۇرلارنىڭ جەمئىيەت تەرەققىياتىدا ئەنە شۇنداق فۇنكسىيەسىنى جارى قىلدۇرۇپ، قەدىمكى تۈركىي تىللار دەۋرى، ئورخۇن ئۇيغۇر تىلى دەۋرى، ئىدىقۇت ـ خاقانىيە ئۇيغۇر تىلى دەۋرى، چاغاتاي ئۇيغۇر تىلى دەۋرى دېگەندەك تەرەققىيات باسقۇچلارنى بېسىپ ئۆتۈپ، ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى دەۋرىگە كىرگەن. بىز ھازىرقى زامان مەدەنىيىتىنىڭ يېتەكچىلىكىدە، شىنجاڭنىڭ ھالقىما تەرەققىياتى ۋە ئەبەدىي ئەمىنلىكىنى ئىشقا ئاشۇرۇش ئۈچۈن زور ئىقتىسادىي كۈچ ھازىرلاش بىلەن بىللە، مىللەتلەرنىڭ ھاياتىي كۈچى، ئۇيۇشۇشچانلىقى ۋە ئىجادچانلىقىنىڭ مۇھىم مەنبەسى بولغان مەدەنىيەت بايلىقلىرىنى، جۈملىدىن تىل بايلىقلىرىنى چوڭقۇر قېزىشىمىز كېرەك.

ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى 19 ـ ئەسىرنىڭ ئاخىرى ۋە 20 ـ ئەسىرنىڭ دەسلەپىدىن باشلاپ تەتقىق قىلىنىپ، تىل ئەمەلىيىتى ئاساسىدا نەزەرىيە سىستېمىسىغا سېلىندى، بىرنەچچە قېتىم قېلىپلاشتۇرۇلدى. بۈگۈنگە قەدەر غوجىئەھمەت سەيدىۋاقاسوف، خەمىت تۆمۈر، ئىبراھىم مۇتىئى، ئىمىن تۇرسۇن، مىرسۇلتان ئوسمانوف، تۇردى ئەھمەد، نەسرۇللا يولبۇلدى، ئەنسەردىن مۇسا قاتارلىق پېشقەدەم تىلشۇناسلىرىمىز ھەم يېڭى بىر ئەۋلاد تىلچىلىرىمىزنىڭ كىشىنى سۆيۈندۈرىدىغان نۇرغۇن تەتقىقات نەتىجىلىرى مەيدانغا كەلگەن بولسىمۇ، ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتى سەۋىيە ۋە مېتودىكا جەھەتتە دۇنيا تىلشۇناسلىقىنىڭ تەرەققىياتىغا تولۇق ماسلىشىپ كەتكىنى يوق. ئۇيغۇر تىل ـ يېزىق تارىخى، تىلشۇناسلىق تارىخى، ئۇيغۇر تىلىدىكى سۆزلەرنىڭ ئېتىمولوگىيەسى، ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئىستىلىستىكىسى، ئۇيغۇر تىلىنىڭ دىيالېكت ـ شېۋىلىرى قاتارلىق ساھەلەردىكى يەنە بىرمۇنچە خىزمەتلەر تېخى قولغا

ئېلىنمىدى ياكى تولۇق ئىشلەنمىدى. بۇ، تىل - يېزىق بىلەن شۇغۇللانغۇچى خادىملىرىمىزنىڭ شىنجاڭنىڭ ھالقىما تەرەققىياتىغا ماس ھالدا تېخىمۇ زور تىرىشچانلىق كۆرسىتىپ، تىل - يېزىق خىزمىتىنى زامانغا لايىقلاشتۇرۇشىنى تەلەپ قىلىدۇ.

«ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى» ناملىق بۇ كىتاب ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتىدىكى بىر يېڭى نەتىجە، بۇنىڭغا پېشقەدەم ۋە ياش تىلشۇناسلىرىمىزنىڭ ئۇزاق يىللىق ئەقلىي ئەمگەكلىرى سىڭگەن. مەن بۇ كىتابنىڭ نەشر قىلىنىشى مۇناسىۋىتى بىلەن تىلشۇناسلىرىمىزنى قىزغىن تەبرىكلەيمەن ۋە بۇ كىتابنىڭ ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتى ھەم تەرەققىياتىدا ئىجابىي رول ئوينىشىنى چىن كۆڭلۈمدىن ئۈمىد قىلىمەن.

تۆمۈر داۋامەت

1999-يىل 10-مارت

# نەشرىياتتىن

ئۇيغۇر تىلى ئۇزاق تارىختا ئىگە گۈزەل تىل. ئۇ ئۇزاق ئەسىرلىك تەرەققىيات داۋامىدا قەدىمكى تۈركىي تىللار دەۋرى، ئورخۇن ئۇيغۇر تىلى دەۋرى، ئىدىقۇت ـ خاقانىيە ئۇيغۇر تىلى دەۋرى، چاغاتاي ئۇيغۇر تىلى دەۋرىنى بېسىپ ئۆتكەن. بۇ جەرياندا ئۇيغۇر تىلى ئورخۇن ـ يېنسەي يېزىقى، قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى، بىراخما يېزىقى، مانى يېزىقى، سوغد يېزىقى، ئەرەب يېزىقى قاتارلىق يېزىقلار بىلەن خاتىرىلەنگەن (بەزى يېزىقلار ئومۇمىيۈزلۈك، بەزى يېزىقلار قىسمەن قوللىنىلغان)، شۇنداقلا خەنزۇ تىلى، سانسكرىت تىلى، ساك تىلى، تۇخار تىلى، سوغد تىلى، ئەرەب تىلى، پارس تىلى، موڭغۇل تىلى قاتار-لىق نۇرغۇن تىللار بىلەن ئۇچرىشىپ ھەم بىر ـ بىرىگە تەسىر كۆرسىتىپ، ئۇزلۇكسىز مۇكەممەللەشكەن ۋە ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى دەۋرىگە كىرگەن.

ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى 19 ـ ئەسىرنىڭ ئاخىرى ۋە 20 ـ ئەسىرنىڭ دەسلەپىدىن باشلاپ ئاۋۋال چەت ئەللىك ئالىملار، ئاندىن ئىلىمىز ئالىملىرى تەرىپىدىن تەتقىق قىلىن-غان. بىر ئەسىردىن كۆپرەك ۋاقىتتىن بۇيان ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى ئاساسەن ئەنئەنىۋى تىلشۇناسلىق بويىچە، قوشۇمچە قۇرۇلمىچىلىق تىلشۇناسلىقى، ئايلاندۇرما ـ تۇغدۇرما تىلشۇ-ناسلىقى قاتارلىق نەزەرىيەلەر بويىچە تەتقىق قىلىنىپ، خېلى سىستېمىلىق تەسۋىرلەنگەن ھەم ئايشەم شەمىيېۋا، ئەمىر نەجىپ، غوجىئەھمەد سەيدىۋاقاسوف، ئىبراھىم مۇتىئى، ئىمىن تۇرسۇن، خەمىت تۆمۈر، مىرسۇلتان ئوسمانوف، تۇردى ئەھمەد،

نەسرۇللا يولبۇلدى، ئەنسەردىن مۇسا قاتارلىق پېشقەدەم تىلشۇ-
ناسلىرىمىز ۋە يېڭى بىر ئەۋلاد تىلچىلىرىمىزنىڭ ھەرقايسى
دەۋرلەرگە، مېتودلارغا ۋەكىللىك قىلىدىغان ئەسەرلىرى مەيدانغا
كېلىپ، ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتىنى چوڭقۇرلاشتۇرغان بولسىمۇ،
ئۇيغۇر تىلشۇناسلىقىنى مەملىكىتىمىز تىلشۇناسلىقى ۋە دۇنيا
تىلشۇناسلىقى بىلەن ماس قەدەمدە ئىلگىرىلىدى دېيەلمەيمىز.
بولۇپمۇ يېقىنقى يىللاردىن بۇيان، ئۇيغۇرلارنىڭ ئىجتىمائىي
ئالاقىسىدە نۇرغۇن ئۆزگىرىشلەر بولدى. بۇ ئۆزگىرىشلەر تىل
ئالاقىسىنىڭ شەكىللىرىدە، ئۇيغۇر تىلى بىلەن باشقا تىللارنىڭ
ئۇچرىشىش ئەندىزىلىرىدە، ئۇيغۇرلارنىڭ تىل پوزىتسىيەسىدە،
ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئىقتىدارى قاتارلىق جەھەتلەردە گەۋدىلىنىك
ئىپادىلەندى. پەقەت ئۇيغۇر تىلى بىلەن باشقا تىللارنىڭ ئۇچرى-
شىشىنى مىسالغا ئالساق، ئۇنىڭ شەكىللىرىنىڭ كۆپ خىللى-
شىپ، تەبىئىي ئۇچرىشىش ۋە غەيرىي تەبىئىي ئۇچرىشىش
ئەھۋاللىرى كۆرۈلدى؛ ئۇنىڭ دائىرىسى كېڭىيىپ، قىسمەن
ئۇچرىشىشتىن ئومۇمىيۈزلۈك ئۇچرىشىشقا، بىر تىل بىلەن
ئۇچرىشىشتىن كۆپ تىل بىلەن ئۇچرىشىشقا يۈزلەندى؛ ئۇنىڭ
دەرىجىسى چوڭقۇرلىشىپ، يۈزەكى ئۇچرىشىشتىن چوڭقۇر
قاتلامدىكى ئۇچرىشىشقا يۈزلەندى. ئۇيغۇر تىلىنىڭ باشقا تىللار
بىلەن ئۇچرىشىشىدىكى بۇنداق ئۆزگىرىشلەر ئۇيغۇرلارنىڭ تىل
ئالاقىسىنىڭ ئەندىزىلىرىنى ئۆزگەرتىپ ۋە تىل توسالغۇلىرىنى
يېڭىپ، باشقا تىللارنى ئاسانراق ئىگىلىشىگە بەزى ئىمكانىيەت-
لەرنى يارىتىش بىلەن بىللە، ئۇيغۇر تىلىنىڭ قۇرۇلمىسى ۋە
ئىقتىدارىنىڭ ئۆزگىرىشىگىمۇ قىسمەن سەۋەب بولدى. نەتىجىدە
ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتىنىڭ سەۋىيەسى بىلەن بىر قىسىم شەھەر
ئاھالىسىنىڭ تىل پوزىتسىيەسى ۋە تىل سەۋىيەسى بىر دەك
بولالمىدى. بۇ ھال مەزمۇن دائىرىسى كەڭرەك، چۈشىنىش
قولايلىقراق بولغان «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى» كىتابىنىڭ
تۈزۈلۈشىنى تەقەززا قىلدى. مۇشۇ ئېھتىياج ۋە تەلەپكە ئاسا-

سەن، ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتىدىكى يېڭى نەتىجىلەرنى ئىمكانقەدەر تولۇق ئەكس ئەتكۈزۈش ۋە ئۇلارنى ئىمكانقەدەر ئاممىباب تىل بىلەن چۈشەندۈرۈش پرىنسىپى بويىچە قولغا كەلتۈرۈلدىكى بۇ كىتاب تۈزۈپ چىقىلدى. لېكىن، ھەرقانداق بىر تىل مۇئەييەن بىر تىلشۇناسلىق نەزەرىيەسى ئاساسىدا تەسۋىرلىنىدىغانلىقى، ھەرقانداق بىر نەزەرىيە سىستېمىسىنىڭ ئۆزىگە خاس ئاتالغۇلىرى ھەم ئۇقۇم چۈشەنچىلىرى بولىدىغانلىقى ئۈچۈن، كەسپىي ئاتالغۇلارنى پۈتۈنلەي «ئاممىبابلاشتۇرۇش»قا ئىمكان بولمىدى. ئۇنىڭ ئۈستىگە «ئاممىبابلىق» بۇ كىتابنىڭ تۈزۈلۈشىدىكى مۇھىم پرىنسىپلارنىڭ بىرى بولغاچقا، ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتىغا ئائىت ئىلمىي ئەمگەكلەردىن خېلى كەڭ دائىرىدە پايدىلىنىلغان بولسىمۇ، بىر قىسىم يېڭى تىلشۇناسلىق نەزەرىيەلىرى ۋە مېتودلىرىنىڭ بۇ كىتابقا كىرگۈزۈلۈشىمۇ چەكلىمىگە ئۇچرىدى. مانا مۇشۇنداق سەۋەبلەر تۈپەيلىدىن، بۇ كىتاب يەنىلا ئەنئەنىۋى تىلشۇناسلىق ئاساسىدا تۈزۈلدى.

بۇ كىتابنىڭ باش مۇھەررىرلىكىنى شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى فىلولوگىيە ئىنستىتۇتىنىڭ پروفېسسورى ئارسلان ئابدۇللا ئۆز ئۈستىگە ئالدى. پروفېسسور ئارسلان ئابدۇللا كىتابنىڭ لايىھەسىنى تۈزۈش، ئومۇمىي قۇرۇلمىسىنى ئورۇنلاشتۇرۇش، كىتابتا قوللىنىلغان ئاتالغۇلار ۋە كىتابنىڭ ئۇسلۇبىنى بىرلىككە كەلتۈرۈش ھەم كىتابنى بېكىتىش قاتارلىق خىزمەتلەرنى ئىشلىدى. كىتابنىڭ فونېتىكا، لېكسىكا ۋە سىنتاكسىس قىسمىنى شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى فىلولوگىيە ئىنستىتۇتىنىڭ دوتسېنتى يارى ئەبەيدۇللا تۈزدى؛ مۇقەددىمە، يېزىق ۋە مورفولوگىيە قىسمىنى شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى فىلولوگىيە ئىنستىتۇتىنىڭ دوتسېنتى، دوكتور ئابدۇرېھىم راخمان تۈزدى. بۇ كىتابنى تۈزۈش جەريانىدا، ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتى توغرىسىدا مەملىكەت ئىچى ۋە سىرتىدا ئېلان قىلىنغان يېڭى تەتقىقات نەتىجىلىرىدىن پايدىلاندۇق. مۇشۇ مۇناسىۋەت بىلەن بۇ ئىلمىي

ئەمگەكلىرىنىڭ ئىگىلىرىگە ئالاھىدە رەھمەت ئېيتىمىز.

كىتابىنىڭ ھەجمى بىر قەدەر چوڭ بولسىمۇ، قىسقا ۋاقىت ئىچىدە تۈزۈلگەچكە، بەزى خاتالىقلار ۋە ھەر خىل يېتەرسىز-لىكلەر كۆرۈلۈشى مۇمكىن. بولۇپمۇ ئاپتورلارنىڭ تىل پاكىتلى-رىنى تەسۋىرلىشىدىكى ئۇسلۇبى، ئۆزگىچىلىكلىرىنى تامامەن بىر ئىزغا كەلتۈرەلىگەن بولۇشىمىز ناتايىن. شۇڭا، ئوقۇرمەن-لەرنىڭ ۋە كەسپداشلارنىڭ ياخشى تەكلىپ ۋە تەنقىدىي پىكىر-لەرنى بېرىشىنى سەممىي ئۈمىد قىلىمىز.

# ئۇيغۇر تىلىنى تەتقىق قىلغان ۋە قىلىۋاتقان بىر قىسىم ئۇيغۇر ئالىملار

## مەھمۇد كاشغەرىي

ئۇلۇغ ئالىم، دۇنيا سېلىشتۇرما تىلشۇناسلىقىنىڭ ئاساسچىسى، بۈيۈك تىلشۇناس مەھمۇد كاشغەرىي مىلادىيە 1008 ـ يىلى قەشقەر توققۇزاق ناھىيەسىنىڭ ئوپال يېزىسىدىكى ئازىق كەنتىدە تۇغۇلۇپ، مىلادىيە 1105 ـ يىلى ئۆز يۇرتى قەشقەر ئوپالدا ۋاپات بولغان. مەھمۇد كاشغەرىي ئوتتۇرا ئاسىيادىكى تۈركىي خەلقلەرنىڭ تىلىنى تەكشۈرۈش ۋە تەتقىق قىلىش ئارقىلىق ئالەمشۇمۇل كاتتا ئەسەر «دىۋانۇ لۇغاتىت ـ تۈرك» («تۈركىي تىللار دىۋانى»)نى يېزىپ چىققان.

مەھمۇد كاشغەرىي خاقانىيە تىلىنى، شۇنداقلا ئوغۇز، قىپچاق، ئارغۇ قاتارلىق خەلقلەرنىڭ شېۋىلىرىنى فونېتىكا، مورفولوگىيە جەھەتتىن تەسۋىرلەپ ھەم سېلىشتۇرۇپ، سۆزلەردىكى تاۋۇشلارنىڭ ماسلىق مۇناسىۋىتى تىللارنىڭ تۇغقانچىلىق مۇناسىۋىتىنى ئېنىقلاشنىڭ زۆرۈر شەرتى، لېكىن ئۇ، تۇغقاندارچىلىق مۇناسىۋەتنىڭ يېتەرلىك شەرتى ئەمەس دېگەن كۆز قاراشنى تۇنجى بولۇپ ئوتتۇرىغا قويغان تىلشۇناس. مەھمۇد كاشغەرىي «تۈركىي تىللار دىۋانى»نىڭ بىرىنچى نۇسخىسىنى تەخمىنەن مىلادىيە 1072 ــ 1074 ـ يىللىرى يېزىپ بولۇپ، مىلادىيە 1075 ـ يىلىدا قايتا تولۇقلاپ چىققان ۋە ئابباسىي خەلىپىلىرىنىڭ يىگىرمە يەتتىنچىسى بولغان ئەبۇلقاسىم ئابدۇللا مۇقتەدى بىللاغا تەقدىم قىلغان. «تۈركىي تىللار دىۋانى»غا 7500دىن ئارتۇق سۆزلەم (سۆز ۋە ئىبارە) كىرگۈ-

زۇلـگەن بولۇپ، سـۆزلەملەر تـەركـىبـىـدىكى ھەرپـلـەرنـىـڭ ئـاز ـ كۆپلۈكىنى ئاساس قىلغان ئەرەبچە ھىجا ئۇسۇلى بويىچە تىزىـلـ ـ غان.

«تۈركـىـي تىلـلار دىۋانى»غا يـەنە تۈرلۈك تـېـمىـدىـكى ئەدەبىـي پارچـىلار، ھېكمـەتلىك سـۆزلەر، ماقال ـ تـەمسىلـلەر كىـرگـۈ ـ زۈلگەن.

قىسـقىسى، مـەھمۇد كاشـغەرىي ئۆزىـنىـڭ «تـۈركـىـي تـىـلـلار دىۋانى»ناملىق بۈيۈك ئەسىرى ئارقىـلىق خـاقانىيـە تىلى ۋە شـۇ دەۋردىكى تۈركىي قوۋملەرنىڭ تـىلى، ئەدەبـىياتى ۋە تـارىخىدىـن ئەتراپلىق مەلـۇمات بەرگەن مـەشھۇر تـىـلشۇناس ھـەم لۇغەتشۇ ـ ناستۇر.

## ئەلىشىر نەۋائىي

ئـەلـىشـىـر نەۋائـىي 1441 ـ يـىلى 2 ـ ئـايـىـنىڭ 9 ـ كـۈنـى (ھىجرىيە 844 ـ يىلى رامىزاننىڭ 7 ـ كۈنى) خۇراسان مەملى ـ كـىـتى (ھازىرقـى ئىراننـىڭ شەرقـىـي شىمالـىدىكى ئـۆلكە)نـىـڭ مەركىزى ھىرات شەھـىـرىدە دۇنيـاغا كەلگـەن. ئۇ 1470 ـ يىلـى ھۈسـەيـىن بايـقارانىڭ ئـوردىسىدا مـۆھۈردارلـىقـقا تەيـىنلەنگـەن، 1472 ـ يىلى ۋەزىرلىككە ئۆستۈرۈلگەن، 1477 ـ يىلى ۋەزىـر ـ لىكتىن ئىستېپا بەرگەن. نەۋائىي بىر ئۆمۈر ئىجادىـيەت بىلـەن شۇغۇللىنىپ، «پەرھاد ـ شېرىن» قاتارلىق 30 پارچىدىن ئارتۇق ئەسـەر يـازغان. 1501 ـ يـىـلـى 1 ـ ئايـىـنـىڭ 3 ـ كۈنى ھـىـرات شەھىرىدە ۋاپات بولغان.

ئەلـىشـىر نەۋائىي ياشىغان دەۋردە زىيالىيلار ئـارىسىدا ئـەرەب تىلى ــ جەنـنەت تىلـى، پارس تىلـى ــ سەلتەنـەت تىلى، تـۈرك تـىلى ــ جامـائەت (ئاۋام) تـىـلى دېگـەنـدەك قاراشلار مـەۋجـۇت بولغـاچقا، زىيـالـىيلارنـىڭ ئەرەب ـ پارس تـىلـىـغا قارىغـۇلارچـە چوقۇنۇش ئىدىيەسى بارا ـ بارا ئەۋجگە چىققان. ئەلـىشـىر نەۋائىي

ئۆز ئانا تىلىنى قوغداش ۋە ئۇنىڭ ئارتۇقچىلىقلىرىنى نامايان
قىلىش مەقسىتىدە بۈيۈك ئەسەر «مۇھاكىمەتۇل - لۇغەتەين»
(ئىككى تىل مۇھاكىمىسى)نى يېزىپ چىققان ۋە بۇ ئارقىلىق
تۈركىي تىللاردا، جۈملىدىن ئۇيغۇر تىلىدىمۇ نادىر شېئىرىي
ئەسەر يازغىلى بولىدىغانلىقىنى دەلىللىگەن ھەم ئانا تىلىنىڭ
تەرەققىياتىنى ئىلگىرى سۈرگەن.

## ئىبراھىم مۇتئىي

تۆھپىكار مائارىپچى، مەشھۇر تىلشۇناس، ئەدەبىي تەرجىمان
ھەم پىشقان نەشرىياتچى ئىبراھىم مۇتئىي (1920 — 2010)
تۇرپان شەھىرىدە كاسىپ ئائىلىسىدە تۇغۇلغان. ئىلگىرى -
كېيىن بولۇپ ئۈرۈمچى تاتارلار مەكتىپى، تاشكەنت ئوتتۇرا
ئاسىيا دۆلەتلىك ئۇنىۋېرسىتېتىدا ئوقۇغان. شىنجاڭ ئۆلكىلىك
دارىلمۇئەللىمىن، مەركىزىي مىللەتلەر ئىشلىرى كومىتېتى،
مەركىزىي مىللەتلەر نەشرىياتى، ش ئۇ ئا ر ئىجتىمائىي پەنلەر
ئاكادېمىيەسى قاتارلىق ئورۇنلاردا ئىشلىگەن.

ئىبراھىم مۇتئىي ئىلمىزدە تۇنجى بولۇپ «ئۇيغۇر تىلى
سەرفى (مورفولوگىيەسى)»، «ئۇيغۇر تىلى نەھۋى (سىنتاك-
سىسى)»، «ئۇيغۇرتىلى ئەدەبىيات قائىدىلىرى (ئىستىلىستىد-
كىسى)»، «ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئاددىي ئىملا قائىدىسى» قاتارلىق
دەرسلىكلەرنى تۈزگەن. «بەش تىللىق مانجۇچە لۇغەت»، «تۈركىي
تىللار دىۋانى» ۋە «قۇتادغۇبىلىك»نىڭ ھازىرقى زامان ئۇيغۇر
تىلىدىكى نەشرىنى تەييارلاشقا قاتناشقان، «تۈركىي تىللار
دىۋانى»، «مايترى سىمىت»كە ئوخشاش نادىر كىلاسسىك ئەسەر-
لەرنىڭ مەسئۇل مۇھەررىرلىكىنى ئىشلىگەن. «مەملىكىتىمىز-
دىكى تۈركىي تىللار ۋە بۇ ھەقتىكى ئىلمىي تەتقىقات»، «تۈركىي
تىللار تەتقىقاتىدا ئالدىمىزدا تۇرغان ۋەزىپىلەر»، «‹تۈركىي
تىللار دىۋانى›دا ئاساس قىلىنغان ئەدەبىي تىل — خاقانىيە تىلى

ھەققىدە»، «چاغاتاي ئەدەبىي تىلىنىڭ ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلى تەرەققىياتىدا تۇتقان ئورنى»، «قەدىمكى يىپەك يولىنىڭ ئوتتۇرا ئاسىيا رايونىدىكى ئۈچ مۇھىم مىللەت ۋە ئۇلارنىڭ تىلى» قاتار-لىق نۇرغۇن ماقالىلەرنى ئېلان قىلغان. ئۇنىڭ «ئىبراھىم مۇتى-ئىي ئىلمىي ماقالىلىرى» ناملىق كىتابى نەشر قىلىنىپ، ئۇيغۇر تىلى ساھەسىدە زور تەسىر قوزغىغان.

## ئىمىن تۇرسۇن

تونۇلغان ئەدىب، شائىر، تىلشۇناس ھەم تەرجىمان، يېڭى دەۋر ئۇيغۇر نەشرىياتچىلىقىنىڭ ئۇلىنى سالغۇچىلاردىن بىرى، ئۇيغۇر مەدەنىيەت تارىخى تەتقىقاتچىسى ئىمىن تۇرسۇن (1924 — 2011) ئۈرۈمچى شەھىرىدە قول ھۈنەرۋەن ئائىلىسىدە تۇغۇل-غان. ئۈرۈمچى 1 - گىمنازىيەسىدە ئوقۇغان. ئىلگىرى - كېيىن كېرىيە ناھىيەلىك ھۆكۈمەت، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى قاتارلىق ئورۇنلاردا ئىشلىگەن.

ئۇ 1950 - يىللاردىن باشلاپ ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتىغا كىرىشكەن. 1952 - يىلى ئۆلكىلىك ھۆكۈمەت ئۇيۇشتۇرغان ئۇيغۇر تىلى ئىملاسىنى قېلىپلاشتۇرۇش خىزمىتىگە قاتناشقان. 1954 - يىلى شىنجاڭ ئاز سانلىق مىللەتلەر تىللىرىنى تەتقىق قىلىش ۋە ئۇنىڭغا يېتەكچىلىك قىلىش ھەيئىتىنىڭ دائىمىي ھەيئەت ئەزاسى بولغان ۋە ئۇيغۇر ئېلىپبەسىدىكى «ئې، ئى، ي» فونېمىلىرىنى ئوخشاش بولمىغان ئۈچ ھەرپ (بەلگە) بىلەن ئىپادىلەش تەكلىپىنى ئوتتۇرىغا قويغان. ئۇ خەنزۇلارنىڭ ئۇيغۇر تىلى ئۆگىنىشى ئۈچۈن «ئۇيغۇر تىلى دەرسلىكى»نى تۈزگەن. 1956 - يىلى جۇڭگو ئاز سانلىق مىللەتلىرىنىڭ تىلىنى تەكشۈرۈش خىزمىتىگە يېتەكچىلىك قىلغان؛ 1957 - يىلى ئۇيغۇر تىلىنىڭ تۇنجى «ئىملا سۆزلۈكى»نى تۈزۈشكە قاتناش-قان. 1980 - يىلدىن باشلاپ «تۈركىي تىللار دىۋانى»نىڭ ھازىر-

قى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى يەشمىسىنى تەييارلاش خىزمىتىگە يېتەكچىلىك قىلغان. ئۇ 80 ـ يىللاردىن باشلاپ «خاقانىيە تىلى ۋە خوتەن شېۋىسى»، «ھۇن ـ ئۇيغۇرلارنىڭ تىل تۇغقانچىلىقى» قاتارلىق نۇرغۇن ماقالىلەرنى ئېلان قىلىپ، ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتى ئۈچۈن زور تۆھپە قوشقان.

## رەۋەيدۇللا ھەمدۇللا

تىلشۇناس، مائارىپچى رەۋەيدۇللا ھەمدۇللا (1924 — 1997) تۇرپاندا تۇغۇلغان. 1940 ـ يىلى «شىنجاڭ گېزىتى» ئىدارىسى ئاچقان مۇخبىرلار كۇرسىدا ئوقۇغان. 1942 ـ يىلىدىن 1986 ـ يىلىغىچە «شىنجاڭ گېزىتى»، شىنجاڭ ئۆلكىلىك كادىرلار مەكتىپى، شىنجاڭ تىل ئىنستىتۇتى، شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى قاتارلىق ئورۇنلاردا ئىشلىگەن.

رەۋەيدۇللا ھەمدۇللا ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئىستىلىستىكىسى ۋە لېكسىكىسى بويىچە مول نەتىجىلەرنى قولغا كەلتۈرگەن. «بىر قىسىم يەرناملىرىنىڭ ئېتىمولوگىيەسى ھەققىدە»، «ئۇيغۇر تىلى لېكسىكولوگىيەسى تەتقىقاتىدىكى بەزى مەسىلىلەر» قاتارلىق 20 نەچچە پارچە ماقالىنى ئېلان قىلغان؛ «ئۇيغۇر تىلىنىڭ فىرازېئولوگىيەلىك بىرىكمىلەر لۇغىتى»، «ئۇيغۇر تىلى ئىستىلىستىكىسىدىن ساۋات» قاتارلىق كىتابلارنى تۈزگەن.

## ئابدۇسالام ئابباس

پېشقەدەم تەرجىمان، تىلشۇناس ئابدۇسالام ئابباس (1925 — 2006) ھازىرقى قىرغىزىستان جۇمھۇرىيىتىنىڭ قاراقول شەھىرىدە مۇھاجىر ئائىلىسىدە تۇغۇلغان. ئۈرۈمچى دارىلمۇئەللىمىندە ئوقۇغان. ئىلگىرى ـ كېيىن بولۇپ، ئۈچتۇرپان ناھىيەلىك ھۆكۈمەت، سابىق شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق مائارىپ نازارىتى، سابىق شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق تىل ـ

يېزىق ئۆزگەرتىش كومىتېتى قاتارلىق ئورۇنلاردا ئىشلىگەن.

ئابدۇسالام ئاباسىنىڭ ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىل ـ يېزىقىنى قېلىپلاشتۇرۇش، ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتىنى چوڭقۇرلاشتۇرۇش جەھەتتىكى تۆھپىسى ئالاھىدە گەۋدىلىك. ئۇ «تىلشۇناسلىق ئاساسلىرى» دېگەن كىتابنى تەرجىمە قىلغان، «ئۇيغۇر تىلى فىرازېئولوگىيەسىنىڭ ئىزاھلىق لۇغىتى»، «ئۇيغۇر تىلىدىكى مەنىداش سۆز ـ ئىبارىلەر لۇغىتى»، «ئۇيغۇر تىلىدىكى ئاھاڭداش سۆزلەر لۇغىتى»، «ئۇيغۇر تىلىدىكى قارشى مەنىلىك سۆزلەر لۇغىتى» قاتارلىق لۇغەتلەرنى تۈزگەن؛ ئۇ يەنە «ئۇيغۇر تىلى فىرازېئولوگىيەسى ــ تۇراقلىق ئىبارىلەر»، «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدا ئاتالغۇلار مەسىلىسى»، «تىنىش بەلگىلىرىنى قويۇش يوسۇنى» قاتارلىق ئىلمىي ماقالىلەرنى ئېلان قىلىپ، ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتى ئۈچۈن زور تۆھپە قوشقان.

## تۇردى ئەھمەد

تىلشۇناس، تۆھپىكار مائارىپچى تۇردى ئەھمەد (1928 ــ) قاراشەھەر ناھىيەسىدە تۇغۇلغان. شىنجاڭ ئۆلكىلىك دارىلمۇئەللىمىن، شىنجاڭ ئۆلكىلىك كادىرلار مەكتىپى ۋە مەركىزىي مىللەتلەر ئىنستىتۇتىدا ئاسپىرانتلىقتا ئوقۇغان. 1959 ـ يىلىدىن باشلاپ شىنجاڭ تىل ئىنستىتۇتى، شىنجاڭ پېداگوگىكا ئىنستىتۇتى ۋە شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتىدا ئوقۇتۇش ھەم تەتقىقات بىلەن شۇغۇللانغان.

ئۇنىڭ ئاساسلىق ئىلمىي ئەمگەكلىرى ئالىي مەكتەپ ئۇيغۇر تىلى ئوقۇتۇشى ۋە تەتقىقاتى ساھەسىدە كۆرۈلىدۇ. ئۇ كۆپ قېتىم ئۇيغۇر تىلى بويىچە تىل تەكشۈرۈشكە قاتناشقان ۋە كۆپلىگەن ئاسپىرانتلارنى يېتەكلەپ، ئۇيغۇر تىلىنىڭ دىيالېكت رايونلىرىدا ھەم ئېلىمىزدىكى يۇغۇر، تۇۋا، سالار قاتارلىق تۈركىي تىللىق خەلقلەر جايلاشقان رايونلاردا ئەمەلىي تەكشۈرۈش

ئېلىپ بارغان ۋە بۇ ساھەدە نۇرغۇن ئەھمىيەتلىك خىزمەتلەرنى ئىشلىگەن. ئۇ ئالىي مەكتەپتە ئاساسلىقى «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى»، «چاغاتاي تىلى»، «قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى»، «ئېلىمىزدىكى تۈركىي تىللارنىڭ سېلىشتۇرما گىراماتىكىسى» قاتارلىق ئون نەچچە خىل دەرسنى ئۆتكەن ۋە بۇ دەرسلىكلەرنى ئۆزى تۈزگەن. ئۇ يەنە ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ لېكسىكولوگىيەسى، مورفولوگىيەسى ۋە سىنتاكسىس قىسمىدا ھەل بولماي كېلىۋاتقان مەسىلىلەر ھەمدە ئۇيغۇر تىلى ئىستىلىستىكىسى ۋە سېمانتىكىسىغا دائىر مەسىلىلەر ئۈستىدە بىر قەدەر سىستېمىلىق تەتقىقات ئېلىپ بارغان. ئۇنىڭ «ئۇيغۇر تىلى» (ئىككى قىسىم)، «ئۇيغۇر تىلى دەرسلىكى»، «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى» (باشقىلار بىلەن بىرلىكتە تۈزگەن) قاتارلىق كىتابلىرى نەشر قىلىنغان. «ئۇيغۇر تىلىدىكى پېئىللارنىڭ تۈس كاتېگورىيەسى ھەققىدە» قاتارلىق نۇرغۇن ماقالىلىرى ئېلان قىلىنغان.

## مىرسۇلتان ئۇسمانوف

تۆھپىكار ئوقۇتقۇچى، ئاتاقلىق تىلشۇناس مىرسۇلتان ئۇسمانوف (1929 ــــ) ھازىرقى قازاقىستاننىڭ ياركەنت شەھىرىگە قاراشلىق ئاقكەنت يېزىسىدا تۇغۇلغان. 1932 ـ يىلى غۇلجا ناھىيەسىگە كۆچۈپ كېلىپ، غۇلجا گىمنازىيەسىدە ئوقۇغان.

ئۇ ئۇيغۇر تىلى ۋە ئۇيغۇر تىلى دىيالېكتلىرى تەتقىقاتىغا زور تۆھپىلەرنى قوشقان. ئۇ ئىلمىي تەتقىقات بىلەن دالا تەكشۈرۈشنىڭ بىرلىكىدە باشتىن ـ ئاخىر چىڭ تۇرغان، ئىلگىرى ـ كېيىن بولۇپ خوتەن، قەشقەر، لوپنۇر، ئاقسۇ، قۇمۇل، ئالتاي، تۇرپان قاتارلىق جايلاردا ئۇزاق مەزگىل دالا تەكشۈرۈشى ئېلىپ بېرىپ، ئۇيغۇر تىلى دىيالېكت ـ شېۋىلىرىنىڭ پەرقىنى ئايرىپ چىققان. ئۇ شۇ ئاساستا «قاغىلىق ناھىيەسىنىڭ پاخپۇ شېۋىسى

توغرىسىدا» ناملىق ماقالىسىنى يېزىپ چىققان. «هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى» (نەسرۇللا يولبۇلدى بىلەن)، «هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ خوتەن دىيالېكتى»، «هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ لوپنۇر دىيالېكتى» (خەنزۇچە، ئۇيغۇرچە) قاتارلىق ئۇيغۇر تىلى ۋە ئۇيغۇر تىلى دىيالېكتىغا ئائىت كىتابلارنى يازغان. «هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى رەۋىشلەر توغرىسىدا»، «چاغاتاي تىلى توغرىسىدىكى قاراشلىرىمىز» (خەمىت تۆمۈر بىلەن بىرلىكتە)، «قۇتادغۇبىلىك»تە ئىپادە قىلىنغان ئەدەبىي تىل توغرىسىدا» (خەمىت تۆمۈر، ئامىنە غاپپار بىلەن بىرلىكتە) قاتارلىق نۇرغۇن ماقالىلىرى مەملىكەت ئىچىدىكى نوپۇزلۇق ئىلمىي ژۇرناللاردا ئېلان قىلىنغان. ئۇ يەنە «هازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ تەلەپپۇز لۇغىتى»، «هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى دىيالېكتلىرى»، «هازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلى تاۋۇشلىرىنىڭ ئاكۇستىكىلىق تەتقىقاتى» قاتارلىق كىتابلارنى تۈزگەن ۋە تۈزۈشكە قاتناشقان. ئۇ يەنە بۈيۈك ئەسەر «تۈركىي تىللار دىۋانى»نى نەشرگە تەييارلاش ۋە نەشر قىلىشقا، ئالىم مەھمۇد كاشغەرىينىڭ مازىرىنى ئېنىقلاشقا ئالاھىدە تۆھپە قوشقان.

## غەنىزات غەيۇرانى

لۇغەتشۇناس، شائىر غەنىزات غەيۇرانى (1930 ـــ 2007) كەلپىن ناھىيەسىدە مەرىپەتپەرۋەر ئائىلىدە تۇغۇلغان. ئۇ ئاقسۇ ۋىلايەتلىك دارىلمۇئەللىمىن، شىنجاڭ دارىلفۇنۇنىدا ئوقۇغان. شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، «شىنجاڭ گېزىتى» ئىدارىسى قاتارلىق ئورۇنلاردا ئىشلىگەن.

غەنىزات غەيۇرانى ئوتتۇرا مەكتەپلەر ئۈچۈن «ئۇيغۇر تىلى گىراماتىكىسى» (فونېتىكا، مورفولوگىيە قىسمى)نى تۈزگەن.

«ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئىزاھلىق لۇغىتى»، «ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئىملا قائىدىسى ۋە ئىملا لۇغىتى»، «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ ئىملا ۋە تەلەپپۇز لۇغىتى»نى ئىشلەشكە قاتناشقان. «ئۇيغۇر تىلىدىكى تۇپ سۆزلەرنىڭ ئىملاسى»، «تۈركىي تىللار دىۋانىدىكى سۆزلەرنىڭ بوغۇم شەكىللىرى بىلەن ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىدىكى سۆزلەرنىڭ بوغۇم شەكىللىرى ئوتتۇرىسىدىكى ئوخشاشلىق ۋە پەرقلەر توغرىسىدا» قاتارلىق 20 نەچچە پارچە ئىلمىي ماقالە ئېلان قىلىپ، ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتىغا زور تۆھپىلەرنى قوشقان.

## نەسرۇللا يولبۇلدى

مائارىپ سېپىدىكى تۆھپىكار باغۋەن، تىلشۇناس نەسرۇللا يولبۇلدى (1930 ــــ) ئاتۇش شەھىرىدە تۇغۇلغان. شىخۇ بازارلىق ئوغۇللار مەكتىپى، چۆچەك گىمنازىيەسى، سابىق شىنجاڭ ئۆلكىلىك كادىرلار مەكتىپىدە ئوقۇغان.

نەسرۇللا يولبۇلدى ئالىي مەكتەپتە «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى»، «تىلشۇناسلىق ئاساسلىرى»، «تۈركىي تىللار تىلشۇناسلىقى» قاتارلىق ئون نەچچە تۈرلۈك دەرس ئۆتكەن. ئۇ ئاتاقلىق تىلشۇناس مىرسۇلتان ئوسمانوف، ئەنسەردىن مۇسا، تۇردى ئەھمەدلەر بىلەن بىرلىكتە «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى» دەرسلىكىنى تۈزگەن. «تىلشۇناسلىققا مۇقەددىمە»، «تىلشۇناسلىقتىن ئاساسىي بىلىملەر»، «جۇڭگودىكى تۈركىي تىللار» (مۇھەببەت قاسىم بىلەن بىرلىكتە) قاتارلىق ئون نەچچە كىتابنى يازغان ھەمدە ئىشلەشكە قاتناشقان. «ئۇيغۇر تىلىدىكى ئىملىق ۋە تەقلىد سۆزلەر ھەققىدە»، «مەھمۇد كاشغەرىي ــــ سېلىشتۇرما تىلشۇناسلىقنىڭ بوۋىسى»، «ئۇيغۇر تىلىدىكى تىنىش بەلگىلەر ھەققىدە» قاتارلىق نۇرغۇن ماقالىلەرنى ئېلان قىلغان.

## خەمىت تۆمۈر

تۆھپىكار مائارىپچى، ئاتاقلىق تىلشۇناس خەمىت تۆمۈر (1931 ــ 2006) تۇرپاننىڭ قاراغوجا يېزىسىدا تۇغۇلغان. سابىق شىنجاڭ ئۆلكىلىك تىل مەكتىپىدە ئوقۇغان. مەركىزىي مىللەتلەر ئۇنىۋېرسىتېتى، شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق مىللەتلەر تىل - يېزىق خىزمىتى كومىتېتى قاتارلىق ئورۇنلاردا ئىشلىگەن.

خەمىت تۆمۈر «ئۇيغۇر تىلىدىكى ئىسىملارنىڭ كېلىش كاتېگورىيەسى توغرىسىدا» قاتارلىق نۇرغۇن ئىلمىي ماقالىلەرنى يازغان. ئۇنىڭ «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى گىراماتىكىسى (مورفولوگىيە)» ناملىق كىتابى نەشر قىلىنغان. ئۇ «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ ئىملا ۋە تەلەپپۇز لۇغىتى»نىڭ مۇئاۋىن باش مۇھەررىرلىك ۋەزىپىسىنى ئۈستىگە ئالغان. ئۇ يەنە ئابدۇرەئوپ پولات بىلەن بىرلىكتە «چاغاتاي تىلى» ناملىق كىتابنى تۈزگەن. خەمىت تۆمۈر يەنە باشقىلار بىلەن بىرلىكتە «تەۋارىخىي مۇسىقىيۇن»، «ئەتەبەتۇلھەقايىق»، «مۇھاكىمەتۇل ــ لۇغەتەيىن» قاتارلىق ئەسەرلەرنى نەشرگە تەييارلىغان. ئۇنىڭ مىرسۇلتان ئوسمانوف بىلەن بىرلىكتە يازغان «بىزنىڭ چاغاتاي تىلى توغرىسىدا قاراشلىرىمىز» ناملىق ماقالىسىدە چاغاتاي ئۇيغۇر تىلىنى تەتقىق قىلىشتىكى نۇرغۇن يېڭى مەسىلىلەر ئوتتۇرىغا قويۇلغان.

## ئامىنە غاپپار

ئاتاقلىق تىلشۇناس، تىل - يېزىق سېپىدىكى تۆھپىكار ئۇستاز ئامىنە غاپپار (1933 ــ) ئۈرۈمچى شەھىرىدە قول ھۈنەرۋەن ئائىلىسىدە تۇغۇلغان. سابىق مەركىزىي مىللەتلەر

ئىنستىتۇتى، ئاپتونوم رايونلۇق تىل - يېزىق خىزمىتى كومىتېتى، شىنجاڭ ئىجتىمائىي پەنلەر ئاكادېمىيەسى قاتارلىق ئورۇنلاردا ئىشلىگەن. ئۇ ھازىر جۇڭگو تۈركىي تىللار ئىلمىي جەمئىيىتىنىڭ مۇئاۋىن رەئىسى، جۇڭگو ئۇيغۇر تارىخى - مەدەنىيىتى ئىلمىي جەمئىيىتىنىڭ مەسلىھەتچىسى.

ئۇنىڭ ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي جانلىق تىلىنى قېلىپلاشتۇرۇشقا دائىر تەتقىقات نەتىجىسى ۋە ئۇيغۇر تىلى دىيالېكتلىرى جەھەتتىكى تەتقىقاتى ئالاھىدە ئورۇن تۇتىدۇ. ئۇ تەكشۈرۈپ تەتقىق قىلىش ئارقىلىق 1984 - يىلى «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ تەلەپپۇز قائىدىسى» نىڭ دەسلەپكى لايىھەسىنى ئوتتۇرىغا قويغان. بۇ جەرياندا «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ تەلەپپۇز لۇغىتى»نىڭ تۈزىتىلىپ تولۇقلانغان يېڭى نۇسخىسىنى ئىشلەشكە مۇئاۋىن باش تۈزگۈچى سۈپىتىدە قاتناشقان. ئۇنىڭدىن باشقا، «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى دىيالېكتلىرى لۇغىتى» ئۈچۈن بىرقانچە مىڭ شېۋە سۆزلۈكىنى يىغىپ توپلىغان. «فونېتىكىدىن قىسقىچە ساۋات»، «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر يېڭى يېزىقى لايىھەسى» (كوللېكتىپ)، «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر يېڭى يېزىقىنىڭ ئىملا قائىدىسى»قاتارلىق ئون نەچچە پارچە مەخسۇس ئەسەرنى يازغان ۋە يېزىشقا قاتناشقان.

## ئابلىز ياقۇپ

تىلشۇناس ھەم لۇغەتشۇناس ئابلىز ياقۇپ (1934 ــ 2010) تۇرپاندا تۇغۇلغان. سابىق شىنجاڭ ئىنستىتۇتى، «شىنجاڭ گېزىتى» ئىدارىسى، ش ئۇ ئا ر ئاپتونوم رايونلۇق تىل - يېزىق كومىتېتى، جۇڭگو ئىجتىمائىي پەنلەر ئاكادېمىيەسى قاتارلىق ئورۇنلاردا ئىشلىگەن.

ئۇ «ئۇيغۇر يېڭى يېزىقىنىڭ ئىملا قائىدىسى»نى تۈزۈشكە ۋە

«ئۇيغۇرچە ئىملا سۆزلۈكى (سىناق نۇسخا)»، «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ ئىملا ۋە تەلەپپۇز لۇغىتى»نى ئىشلەشكە قاتناشقان. «ئۇيغۇر تىلى ۋە يېزىقى»، «ئۇيغۇر تىلىدىكى e ۋە i تاۋۇشلىرى ھەققىدە»، «ئۇيغۇر تىلىدىكى e تاۋۇشى ھەققىدە»، «ئۇيغۇر تىلىدىكى سىنگارمونىزم قائىدىسى»، «خەنزۇ تىلىدىن قوبۇل قىلىنغان سۆزلەرنىڭ ئىملاسى توغرىسىدا» قاتارلىق نۇرغۇن ماقالىلەرنى ئېلان قىلغان. ئۇ «خەنزۇچە ـ ئۇيغۇرچە لۇغەت»، «ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئىزاھلىق لۇغىتى»نىڭ ۋۇجۇدقا چىقىشىغا، ئاتالغۇلارنى قېلىپلاشتۇرۇش خىزمىتىگە نۇرغۇن تۆھپىلەرنى قوشقان. ئۇنىڭ تەشەببۇسى بىلەن «بوغدا» ئۇيغۇرچە ، قازاقچە، قىرغىزچە، خەنزۇچە، ئىنگلىزچە، رۇسچە، ئەرەبچە كۆپ يېزىقلىق مەتبەئە سىستېمىسى ۋە ئىشخانىلارنى ئاپتوماتلاشتۇرۇش سىستېمىسى ئىشلەنگەن. بۇ جەرياندا ئۇ «بېيدا فاڭجېڭ» مەتبەئە سىستېمىسىغا ئۇيغۇر، قازاق، قىرغىز يېزىقلىرىنى كىرگۈزۈشكە بىۋاسىتە قاتناشقان. ئۇ يەنە 1992 ـ يىلى شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق خەلق ھۆكۈمىتىنىڭ تاپشۇرۇقى بىلەن شىبە ۋە مانجۇ يېزىقلىرىنى بىر تەرەپ قىلىش بويىچە «بوغدا» يېنىك مەتبەئە سىستېمىسى ۋە ئىشخانىلارنى ئاپتوماتلاشتۇرۇش سىستېمىسىنى ئىشلەشكە يېتەكچىلىك قىلىپ تاماملىغان.

## ئەنسەردىن مۇسا

پېشقەدەم مائارىپچى، تىلشۇناس ئەنسەردىن مۇسا (1935 ـــ) غۇلجا ناھىيەسىنىڭ دۆڭمازار بازىرى ئارا مەھەللىسىدە تۇغۇلغان. شىنجاڭ ئۆلكىلىك خەلق ھۆكۈمىتى كادىرلار مەكتىپى، مەركىزىي مىللەتلەر ئىنستىتۇتىدا ئوقۇغان. شىنجاڭ ئۆلكىلىك خەلق ھۆكۈمىتى كادىرلار مەكتىپى، شىنجاڭ تىل ئىنستىتۇتى، شىنجاڭ پېداگوگىكا ئىنستىتۇتى، شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى،

ئاپتونوم رايونلۇق خەلق ھۆكۈمىتى قاتارلىق ئورۇنلاردا ئىشلى-گەن. شىنجاڭ تىل ئىلمىي جەمئىيىتى، جۇڭگو تۈركىي تىللار تەتقىقاتى جەمئىيىتى، جۇڭگو ئۇيغۇر تارىخى - مەدەنىيىتى تەتقىقاتى جەمئىيىتىنىڭ ئەزاسى بولغان.

ئەنسەردىن مۇسا ئوقۇتۇش خىزمىتى بىلەن شۇغۇللانغان مەزگىلىدە ئاساسلىقى «ئۇيغۇر تىلى فونېتىكىسى»، «ئۇيغۇر تىلى گىراماتىكىسى»، «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى»، «تىلشۇناس-لىققا مۇقەددىمە»، «فورمال لوگىكا» قاتارلىق دەرسلەرنى ئۆتكەن. ئۇ تۇردى ئەھمەد، نەسرۇللا يولبۇلدىلار بىلەن بىرلىكتە «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى» قاتارلىق دەرسلىكلەرنى تۈزگەن. ئۇ يەنە «فورمال لوگىكا»، «فورمال لوگىكا كۆنۈكمە يېشىن-لىرى»، «يېزىقچىلىق ۋە تاپشۇرۇق ماقالىلىرىنى باھالاپ ئۆزگەر-تىش»، «تىلشۇناسلىق ۋە ھازىرقى زامان پەنلىرى» قاتارلىق كىتابلارنى خەنزۇچىدىن تەرجىمە قىلغان. ئەنسەردىن مۇسا يەنە «ئۇيغۇر تىلىنى ئومۇملاشتۇرۇش ۋە قېلىپلاشتۇرۇش مەسىلىسى توغرىسىدا» قاتارلىق نۇرغۇن ماقالىلەرنى ئېلان قىلىپ، ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتىغا زور تۆھپە قوشقان.

## رازاق مەتنىياز

تۆھپىكار مائارىپچى، تىلشۇناس رازاق مەتنىياز (1943 —) توقسۇن ناھىيەسىدە تۇغۇلغان. شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتىنىڭ جۇڭگو تىللىرى فاكۇلتېتىدا ئوقۇغان. ئوقۇش پۈتكۈزگەندىن كېيىن شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتىدا ئوقۇتقۇچى بولغان. ئۇ جۇڭگو تۈركىي تىللار ئىلمىي جەمئىيىتىنىڭ ھەيئەت ئەزاسى قاتارلىق ئىجتىمائىي ۋەزىپىلەرنى ئۆتىگەن.

ئۇ «ئۇيغۇر تىلىدىن ئاساس»، «ئۇيغۇر تىلى ئوقۇشلۇقى»، «ئۇيغۇر تىلى ئاڭلاش، سۆزلەش دەرسى»، «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى گىراماتىكا تەتقىقاتى»، «ئۇيغۇر تىلى لېكسىكولوگى-

يەسى»، «تۈركىي تىللار يازما يادىكارلىقلار لېكسىكا تەتقىقاتى» قاتارلىق دەرسلەرنى تۈزگەن ۋە ئۆتكەن. «‹تۈركىي تىللار دىۋانى›نىڭ قۇرۇلمىسى توغرىسىدا»، «مورفېما ۋە ئۇنىڭ ئالاھىدىلىكى توغرىسىدا» قاتارلىق 20 نەچچە ئىلمىي ماقالە ئېلان قىلىپ، ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتىغا كۆرۈنەرلىك تۆھپە قوشقان.

## خالىق نىياز

تۆھپىكار مائارىپچى، تىلشۇناس خالىق نىياز (1946 — 2004) ئاقسۇدا تۇغۇلغان. بېيجىڭ پېداگوگىكا ئۇنىۋېرسىتېتىنىڭ تىل - ئەدەبىيات فاكۇلتېتىدا ئوقۇغان. 1981 - يىلى شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى جۇڭگو تىللىرى فاكۇلتېتىنىڭ ئاز سانلىق مىللەتلەر تىل - ئەدەبىياتى بويىچە ماگىستىرلىق ئىلمىي ئۇنۋانىغا ئېرىشكەن. 1982 - يىلىدىن باشلاپ شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتىنىڭ جۇڭگو تىللىرى فاكۇلتېتىدا ئوقۇتۇش ۋە ئىلمىي تەتقىقات بىلەن شۇغۇللانغان.

پروفېسسور خالىق نىياز ئۆزىنىڭ ئوقۇتۇش ۋە ئىلمىي ئەمگەكلىرىنى ئومۇمىي تىلشۇناسلىق، جەمئىيەت تىلشۇناسلىقى، ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى، ئۇيغۇر تىلىنى ئىككىنچى تىل سۈپىتىدە ئوقۇتۇش جەھەتلىرىگە قاراتقان. ئۇنىڭ بىرىنچى ئاپتورلۇقىدىكى «تىلشۇناسلىق ئاساسلىرى»، «فونېتىكا ۋە تىل تەكشۈرۈش»، «ئۇيغۇر تىلىدىن ئاساس» قاتارلىق كىتابلىرى نەشر قىلىنغان. ئۇيغۇر تىلى ۋە تىلشۇناسلىق تەتقىقاتىغا ئائىت 30 پارچىدىن ئارتۇق ئىلمىي ماقالىسى دۆلەت ئىچىدىكى نۇقتىلىق ئىلمىي ژۇرناللاردا ئېلان قىلىنغان.

## مۇھەببەت قاسىم

تۆھپىكار مائارىپچى، تىلشۇناس مۇھەببەت قاسىم (1947 — )

غۇلجا شەھىرىنىڭ ئۇچەرۋازا مەھەللىسىدە زىيالىي ئائىلىسىدە تۇغۇلغان. بېيجىڭ پېداگوگىكا ئۇنىۋېرسىتېتىدا تولۇق كۇرسنى، شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتىدا ئاسپىرانتلىقنى ئوقۇغان. ئىلگىرى ـ كېيىن بېيجىڭ پېداگوگىكا ئۇنىۋېرسىتېتى، ئۇرۇمچى ناھىيەسىنىڭ شۇيشىگۇ يېزىسى شۇيشىگۇ ئوتتۇرا مەكتىپى، شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى قاتارلىق ئورۇنلاردا ئىشلىگەن. ھازىر شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى غەربىي شىمال ئاز سانلىق مىللەتلەر تەتقىقاتى بازىسىنىڭ مەخسۇس تەتقىقاتچىسى، ئاسپىرانتلار يېتەكچىسى بولۇپ ئىشلەۋاتىدۇ.

ئۇ تىلشۇناس خالىق نىياز بىلەن بىرلىكتە «ئۇيغۇر تىلىدىن ئاساس»، «تىلشۇناسلىق ئاساسلىرى»، «فونېتىكا ۋە تىل تەكشۈرۈش»، «تىلشۇناسلىقتا ئومۇمىي بايان» قاتارلىق دەرسلىكلەرنى تۈزگەن. «كېلىپ چىقىش مەنبەسى جەھەتتىن ئۇيغۇر تىلى دىيالېكت سۆزلىرىگە بىر نەزەر»، «ئۇيغۇر تىلى مۆرتۈق شېۋىسىنىڭ فونېتىكىلىق ئالاھىدىلىكى» قاتارلىق 50 پارچىدىن ئارتۇق ماقالىسى خەنزۇچە ۋە ئۇيغۇرچە ئېلان قىلىنغان. «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى دىيالېكت سۆزلىرى توغرىسىدا تەتقىقات»، «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى دىيالېكت ـ شېۋىلىرى ماتېرىياللىرىنى توپلاش ۋە رەتلەش» قاتارلىق ئون نەچچە تۈرلۈك دۆلەت ۋە ئاپتونوم رايون دەرىجىلىك تەتقىقات تېمىلىرىنى ئىشلىگەن ۋە قاتناشقان. يەنە «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى دىيالېكت ـ شېۋىلىرى ماتېرىياللىرىنى توپلاش ۋە رەتلەش»، «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى دىيالېكت ـ شېۋىلىرى ماتېرىياللىرىدىن ئۆرنەكلەر ۋە فونېتىكا، لېكسىكا، گىراماتىكا توغرىسىدا سېلىشتۇرما تەتقىقات» قاتارلىق بىرنەچچە تۈرلۈك تەتقىقات تېمىسىغا رىياسەتچىلىك قىلغان. ئۇنىڭ يەنە «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى دىيالېكت سۆزلىرى تەتقىقاتى» قاتارلىق ئەسەرلىرى نەشر قىلىنغان.

## تۇرسۇن ئايۇپ

تۆھپىكار مائارىپچى، تىلشۇناس تۇرسۇن ئايۇپ (1947 — 2003) قورغاس ناھىيەسىدە تۇغۇلغان. مەركىزىي مىللەتلەر ئۇنىۋېرسىتېتىدا ئىشلىگەن. ئۇ ئۇيغۇر تىلى ۋە تەرجىمە تەتقىقاتى بىلەن شۇغۇللانغان، «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى»، «قەدىمكى زامان ئۇيغۇر تىلى»، «قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدىكى يازما يادىكارلىقلاردىن تاللانما»، « قەدىمكى تۈرك يېزىقىدىكى يازما يادىكارلىقلاردىن تاللانما»، «ئۇيغۇر يېزىق تىلى تەرەققىيات تارىخى» قاتارلىق دەرسلىكلەرنى تۈزگەن ھەم شۇ تېمىدا دەرس ئۆتكەن.

تۇرسۇن ئايۇپ «ئۇيغۇر تىلىدىكى يېڭى شەيئى، يېڭى ئۇقۇملارنى ئىپادىلەش ئۇسۇلى ۋە پرىنسىپلىرى» (خەمىت تۆمۈر بىلەن بىرلىكتە)، ««قەشقەر تىلى» توغرىسىدا دەسلەپكى مۇلاھىزە»، ««ئالتۇن يارۇق»نىڭ يىگىرمە تۆتىنچى بۆلىكى ئۈستىدە تەتقىقات» قاتارلىق 20 پارچىغا يېقىن ئىلمىي ماقالە ئېلان قىلغان. «قەدىمكى ئۇيغۇرلارنىڭ تارىخىي داستانى — ئوغۇزنامە» (گېڭ شىمىن بىلەن بىرلىكتە)، «قەدىمكى ئۇيغۇر يازما يادىكارلىقلىرىدىن تاللانما» (ئابدۇقەييۇم خوجا، ئىسراپىل يۈسۈپ بىلەن بىرلىكتە) قاتارلىق ئەسەرلەرنى نەشرگە تەييارلىغان. ئۇ 1986 - يىلى ش ئۇ ئا ر قەدىمكى ئەسەرلەرنى رەتلەش، نەشر قىلىش ئىشخانىسىنىڭ ھاۋالىسى بويىچە ھەجمى 1 مىليون 500 مىڭ خەتلىك، قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدىكى بۇددا دىنىغا ئائىت يىرىك ئەسەر «ئالتۇن يارۇق»نى مۇھەممەد رېھىم سايىت بىلەن بىرلىكتە مۇقەددىمە، ترانسكرىپسىيە، تەرجىمە، ئومۇمىي سۆزلۈك ۋە ئىزاھتىن ئىبارەت بەش قىسىم بويىچە نەشرگە تەييارلىغان.

## ئىسرائىل يۈسۈپ

تىلشۇناس ۋە ئارخېئولوگ ئىسرائىل يۈسۈپ (1949 ــــ) ئۈرۈمـ-
چىدە تۇغۇلغان. سابىق مەركىزىي مىللەتلەر ئىنستىتۇتىنىڭ
قەدىمكى تۈرك تىلى كەسپىنى پۈتتۈرگەن. ئۇ شىنجاڭ ئۇيغۇر
ئاپتونوم رايونلۇق مۇزېيدا تەتقىقاتچى بولۇپ ئىشلەۋاتىدۇ.

ئىسرائىل يۈسۈپ ئۇزاقتىن بۇيان ئارخېئولوگىيە، قەدىمكى
ئۇيغۇرچە قول يازمىلار تەتقىقاتى، قەدىمكى ئۇيغۇر مەدەنىيەت
تەتقىقاتى قاتارلىق ساھەلەردە «قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدىكى
‹مايترى سىمىت› (1)»، «سەبىئەئى سەييارە»، «مۇھەببەتنامە ۋە
مېھنەتكام» قاتارلىق چاغاتايچە كىلاسسىك ئەسەرلەرنى نەشرگە
تەييارلىغان، «غەربىي يۇرت يىپەك ـ ئىچمەك مەدەنىيىتى تارد-
خى» قاتارلىق كىتابلارنى يازغان. مەملىكىتىمىز ئىچى ـ
سىرتىدا «قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدىكى ‹بھايسا جىياگۇرۇسۇترا›
ياغاچ باسما نۇسخىسىنىڭ كەمتۈك نۇسخىسى ئۈستىدە تەتقى-
قات»، «تۇرپاندىن يېڭى تېپىلغان قەدىمكى ئۇيغۇر تىلىدىكى
ھۆججەتلەر»، «قەدىمكى چالغۇ ــــ كۆكخۇ (چەڭ)»، «ش ئۇ ئا ر
مۇزېيدا ساقلىنىۋاتقان خەنزۇچە بۇددا نوملىرى»، «شىنجاڭدىن
بايقالغان قەدىمكى تىل ـ يېزىقلار»، «ئارخېئولوگىيەلىك تېپىل-
مىلاردىن شىنجاڭدا ياشىغان قەدىمكى ئەجدادلارنىڭ ئۇن يېمەك-
لىكلىرىگە نەزەر»، «ش ئۇ ئا ر مۇزېيدا ساقلىنىۋاتقان پۇللاردىن
شىنجاڭ تارىخىدىكى پۇللارغا نەزەر» قاتارلىق 80 پارچىدىن
ئارتۇق ماقالە ئېلان قىلغان.

## مۇھەممەد رېھىم سايىت

تۆھپىكار مائارىپچى، تىلشۇناس، تۈركولوگ مۇھەممەد رېھىم
سايىت (1950 ــــ) خوتەن لوپ ناھىيەسىنىڭ سامپۇل يېزىسىدا
تۇغۇلغان. 1971 ـ يىلىدىن 1973 ـ يىلىغىچە خوتەن ۋىلايەتلىك

دارىلمۇئەللىمىندە ئوقۇغان ۋە 1976 ـ يىلىغىچە لوپ ناھىيەلىك 3 ـ ئوتتۇرا مەكتەپتە ئوقۇتقۇچى بولغان. 1976 ـ يىلىدىن باشلاپ مەركىزىي مىللەتلەر ئىنستىتۇتى مىللەتلەر فاكۇلتېتىدا قەدىمكى تۈرك تىلى كەسپىدە ئوقۇغان. 1980 ـ يىلىدىن 1988 ـ يىلىغىچە تۈركىيە مارمارا ئۇنىۋېرسىتېتى تىل ـ تارىخ ۋە جۇغراپىيە ئىنستىتۇتى تۈرك تىل ـ ئەدەبىياتى فاكۇلتېتىدا ئوقۇپ ماگىستىرلىق ئىلمىي ئۇنۋانىغا، 1990 ـ يىلىدىن 1993 ـ يىلىغىچە گوللاندىيە ئۇترېچ ئۇنىۋېرسىتېتىدا ئوقۇپ دوكتورلۇق ئۇنۋانىغا ئېرىشكەن.

مۇھەممەد رېھىم سايىت «تۈركىي تىللار تىلشۇناسلىقىدىن ئومۇمىي بايان» (2004 ـ يىلى، خەنزۇچە)، «قەدىمكى ئۇيغۇر تىلىدىكى ‹ئالتۇن يارۇق›» (2002 ـ يىلى، تۇرسۇن ئايۇپ بىلەن بىرلىكتە)، «ئالتاي تىلشۇناسلىقىدىن ئومۇمىي بايان» (باشقىلار بىلەن بىرلىكتە)، «قەدىمكى ئۇيغۇر تىلىدىكى ۋەسىقىلەرنىڭ تىلى» (ھەمكارلىشىپ يازغان) قاتارلىق 20 پارچىدىن ئارتۇق ئىلمىي ماقالىسى ئېلان قىلىنغان.

## ئابدۇرەئوپ پولات تەكلىماكانى

تۆھپىكار مائارىپچى، تىلشۇناس ئابدۇرەئوپ پولات تەكلىماكانى (1950 ـــ) قەشقەر شەھىرى يۇمىلاقشەھەر كۆلبېشى مەھەللىسىدە ئوقۇتقۇچى ئائىلىسىدە تۇغۇلغان. مەركىزىي مىللەتلەر ئۇنىۋېرسىتېتىدا ئوقۇغان. 1978 ـ يىلىدىن 1982 ـ يىلىغىچە بېيجىڭ چەت ئەل تىللىرى ئۇنىۋېرسىتېتىنىڭ ئەرەب تىلى فاكۇلتېتىدا ئەرەب تىلى ئۆگەنگەن. 1986 ـ يىلىدىن 1988 ـ يىلىغىچە بېيجىڭ ئۇنىۋېرسىتېتىدا پارس تىلى ئۆگەنگەن. 1996 ـ يىلىدىن 1997 ـ يىلى 7 ـ ئايغىچە مىسىر ئەزھەر ئۇنىۋېرسىتېتىدا «ئۇسۇلۇددىن» (ئىسلام دىنىنىڭ ئۇل

ئاساسلىرى) ئىلمى بويىچە بىلىم ئاشۇرغان. 1997 ـ يىلىدىن 2002 ـ يىلىغىچە تۈركىيە ئەنقەرە ئۇنىۋېرسىتېتى تىل ـ تارىخ ۋە جۇغراپىيە ئىنستىتۇتى بۇگۇنكى زامان تۈرك شىېۋىلىرى ۋە ئەدەبىياتلىرى فاكۇلتېتىدا ئوقۇپ دوكتورلۇق ئۇنۋانىغا ئېرىش-كەن.

ئابدۇرەئوپ پولات تەكلىماكانى هازىرغىچە «چاغاتاي ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتىدىن ئىلمىي ماقالىلەر» (1993 ـ يىلى)، «ئۇيغۇر تىلى لېكسىكولوگىيەسى» (1995 ـ يىلى)، «چاغاتاي ئۇيغۇر تىلى ھەققىدە مۇپەسسەل بايان» (2004 ـ يىلى)، «چاغاتاي ئۇيغۇر تىلى گىرامماتىكىسى» (2007 ـ يىلى) قاتارلىق ئەسەر-لەرنى يازغان.

## لېتىپ توختى

تۆھپىكار مائارىپچى، تىلشۇناس لېتىپ توختى (1953 ـــ) توقسۇن ناھىيەسىدە تۇغۇلغان. 1975 ـ يىلى سابىق مەركىزىي مىللەتلەر ئىنستىتۇتىنى پۈتكۈزۈپ، شۇ مەكتەپتە ئوقۇتقۇچى بولغان. 1982 ـ يىلى مەركىزىي مىللەتلەر ئۇنىۋېرسىتېتىدا ئاز سانلىق مىللەتلەر تىل ـ ئەدەبىياتى كەسپى بويىچە ماگىستىرلىق ئۇنۋانىغا ئېرىشكەن. 1985 ـ يىلىدىن 1994 ـ يىلىغىچە ئامېرىكا تېكساس ئۇنىۋېرسىتېتى ۋە ۋاشىنگتون ئۇنىۋېرسىتېتىدا ئومۇ-مىي تىلشۇناسلىق ۋە ئالتاي تىلشۇناسلىقى بويىچە ئوقۇپ دوكتورلۇق ئۇنۋانى ئالغان. ئوقۇشنى تاماملىغاندىن كېيىن مەركىزىي مىللەتلەر ئۇنىۋېرسىتېتىغا قايتىپ كېلىپ ئوقۇتۇش ۋە تەتقىقات بىلەن شۇغۇللانماقتا.

لېتىپ توختىنىڭ ئالتاي تىلشۇناسلىقى ۋە ساسلىي گىرامماتىكا تەتقىقاتى (转换形成语法研究)دا قولغا كەلتۈرگەن نەتىجىسى كۆرۈنەرلىك بولۇپ، دۆلەت ئىچى ـ

سىرتىدىكى ھەرخىل مەتبۇئاتلاردا 30 پارچىدىن ئارتۇق ماقالىسى ئېلان قىلىنغان. ئۇنىڭ «ئالتاي تىلشۇناسلىقىدىن ئومۇمىي بايان» (2002 ـ يىلى، خەنزۇچە)، «بىر يىكمىلەر قۇرۇلمىسىدىن ئەڭ ئاددىي لايىھەگىچە: ئالتاي تىللىرىنىڭ سىنتاكسىس قۇرۇلمىسى»(خەنزۇچە)، «ئۇيغۇر تىلى ۋە باشقا ئالتاي تىللىرى ئۈستىدە شەكىللەندۇرمە سىنتاكسىس تەتقىقاتى» (2001 ـ يىلى، خەنزۇچە) قاتارلىق تەتقىقات نەتىجىلىرى بار.

## ئارسلان ئابدۇللا

تۆھپىكار مائارىپچى، تىلشۇناس ئارسلان ئابدۇللا (1955 ـــ) قۇمۇلدا تۇغۇلغان. 1979 ـ يىلى شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتىنى پۈتكۈزگەن. شۇنىڭدىن بۇيان شۇ ئۇنىۋېرسىتېتتا ئوقۇتۇش خىزمىتى ۋە تىل تەتقىقاتى بىلەن شۇغۇللانماقتا.

ئارسلان ئابدۇللا ««قۇتادغۇبىلىك» ئىستىلىستىكىسى»، «ئۇيغۇر فامىلىلىرى تەتقىقاتى»، «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى» قاتارلىق ئەسەرلەرنى باشقىلار بىلەن ھەمكارلىشىپ نەشر قىلدۇرغان. «غەربىي يۇرتتىكى تىللارنىڭ ئۇچرىشىشى ۋە تەسىرى»، «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ قۇمۇل شېۋىسى ۋە ئۇنىڭ ئاۋازلىق ئامبىرىنى قۇرۇش» قاتارلىق دۆلەتلىك تەتقىقات تېمىلىرىنى ئىشلىگەن. ئۇ «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ قۇمۇل شېۋىسى»، «شىنجاڭ يەر ناملىرىدا ئەكس ئەتكەن ئىجتىمائىي مەدەنىيەت ئامىللىرى» قاتارلىق 40 پارچىدىن ئارتۇق ئىلمىي ماقالىنى ئېلان قىلىپ، ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتى ئۇچۇن كۆرۈنەرلىك تۆھپىلەرنى قوشقان.

## ئابدۇرەشىد ياقۇپ

تۆھپىكار مائارىپچى، ئاتاقلىق تىلشۇناس ئابدۇرەشىد ياقۇپ (1964 ـــ) قەشقەر ۋىلايىتىنىڭ يوپۇرغا ناھىيەسىدە تۇغۇلغان. شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتىنى پۈتكۈزگەن. 1988 ـ يىلى شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتىدا تۈركىي تىللار تىلشۇناسلىقى ۋە تىل تەكشۈرۈش يۆنىلىشى بويىچە ماگىستىرلىق ئۇنۋانىغا، 1996 ـ يىلى مەركىزىي مىللەتلەر ئۇنىۋېرسىتېتىنىڭ ئاز سانلىق مىللەتلەر تىل ـ ئەدەبىياتى كەسپى بويىچە دوكتورلۇق ئۇنۋانىغا ئېرىشكەن. 1999 ـ يىلىغىچە ياپونىيە كىيوتو ئۇنىۋېرسىتېتىدا دوكتور ئاشتىلىقتا تۇرۇپ تەتقىقات بىلەن شۇغۇللانغان، 1999 ـ يىلىدىن 2000 ـ يىلىغىچە ياپونىيە كىيوتو ئۇنىۋېرسىتېتىدا تەكلىپلىك پىروفېسسور بولۇپ ئىشلىگەن. 2000 ـ يىلى 12 ـ ئايدا گېرمانىيە «ئالېكساندىر ھۇمبولت فوندى»نىڭ قوللىشى بىلەن گېرمانىيەدە دوكتور ئاشتىلىقتا تۇرۇپ تەتقىقات بىلەن شۇغۇللانغان. 2003 ـ يىلى تەتقىقاتىنى تاماملاپ، گېرمانىيە گۆتتىنگېن ئۇنىۋېرسىتېتى قارىمىقىدىكى گۆتتىنگېن پەنلەر ئاكادېمىيەسىدە تەتقىقاتچى بولۇپ ئىشلىگەن، 2007 ـ يىلىدىن باشلاپ ھازىرغىچە بېرلىن بىرادىنبۇرگ پەنلەر ئاكادېمىيەسى تۇرپانشۇناسلىق تەتقىقات ئورنىنىڭ تەتقىقاتچىسى بولۇپ ئىشلەۋاتىدۇ. 2009 ـ يىلى 12 ـ ئايدا جۇڭگو مائارىپ مىنىستىرلىقىنىڭ چاڭجياڭ ئالىمى ئالاھىدە تەكلىپلىك پىروفېسسورلۇقىغا تەكلىپ قىلىنىپ، مەركىزىي مىللەتلەر ئۇنىۋېرسىتېتىدا ئوقۇتۇش، تەتقىقات خىزمىتى بىلەن شۇغۇللانماقتا.

ئابدۇرەشىد ياقۇپنىڭ تۈركىي تىللار تەتقىقاتى، بولۇپمۇ قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى ۋە ئۇيغۇر دىيالېكتشۇناسلىقى، قەدىمكى ئۇيغۇر تىلىدىكى ئەسەرلەر تەتقىقاتىدا قولغا كەلتۈرگەن نەتىجىسى كۆرۈنەرلىك بولۇپ، دۆلەت ئىچى ـ سىرتىدىكى ھەر

خىل مەتبۇئاتلاردا 40 نەچچە ئىلمىي ماقالىسى ئېلان قىلىنغان. ئۇ «ئۇيغۇر تىلىنىڭ تۇرپان دىيالېكتى» (2005 ـ يىلى، ئىنگلىزچە)، «قەدىمكى ئۇيغۇر تىلىدىكى يادىكارلىقلار» (ئۈچ توم، 2007 ـــ 2009 ـ يىلى، نېمىسچە)، «قەدىمكى ئۇيغۇر تىلىدىكى دىشاستوۋۇستىك» (2006 ـ يىلى، ئىنگلىزچە)، «قەدىمكى ئۇيغۇر تىلىدىكى پىراجناماپارامىتا يادىكارلىقلىرى» (2010 ـ يىلى، ئىنگلىزچە) قاتارلىق ۋەكىللىك تەتقىقات ئەسەرلىرى بار.

# ئۇيغۇر تىلىنى تەتقىق قىلغۇچى خەنزۇ ئالىملار

## چېن زوڭجېن (陈宗振)

تىلشۇناس چېن زوڭجېن بېيجىڭ ئۇنىۋېرسىتېتى شەرق تىللىرى فاكۇلتېتىنىڭ ئۇيغۇر تىلى كەسپىدە ئوقۇغان. مەركە-زىي مىللەتلەر ئىنستىتۇتى ئاز سانلىق مىللەتلەر تىل - ئەدەبى-ياتى فاكۇلتېتى، شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق تىل - يېزىق ئىسلاھاتى كومىتېتى، جۇڭگو پەنلەر ئاكادېمىيەسى ئاز سانلىق مىللەتلەر تىل تەتقىقاتى قاتارلىق ئورۇنلاردا تۈركىي تىللار تەتقىقاتى بىلەن شۇغۇللانغان. ئۇنىڭ ئاساسلىق تەتقىقات يۆنى-لىشى يۇغۇر تىلى تەتقىقاتى بولسىمۇ، ئۇيغۇر تىلىنىڭ ھەرقايسى دەۋرلىرىگە ئائىت «ئۇيغۇر تىلىدىكى قەدىمكى خەنزۇ تىلى تەركىبلىرى توغرىسىدا» قاتارلىق بىرمۇنچە ماقالىلەرنى ئېلان قىلغان.

## گاۋ شىجيې (高士杰)

تىلشۇناس گاۋشىجيې مەركىزىي مىللەتلەر ئىنستىتۇتىدا ئۇيغۇر تىلى ئوقۇتقۇچىسى بولغان. «ئۇيغۇر تىلى دىيالېكتلىرى ۋە دىيالېكت تەكشۈرۈش»، «ئۇيغۇر تىلىدىن ئاساس»، «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى گىراماتىكىسى» (يى كۇشيۇ بىلەن بىرلىك-تە) قاتارلىق ئەسەرلەرنى يازغان. ئۇيغۇر تىلىغا ئائىت ئىلمىي ماقالىلەرنى ئېلان قىلغان.

## گېڭ شىمىن (耿世民)

داڭلىق تىلشۇناس گېڭ شىمىن (1929 ـــ) جياڭسۇ ئۆلكىـ
سى شۈجۈ شەھىرىدىن. 1949 ـ يىلىدىن 1953 ـ يىلىغىچە
بېيجىڭ ئۇنىۋېرسىتېتى شەرق تىللىرى ۋە ئەدەبىياتى فاكۇلـ
تېتىدا ئۇيغۇر تىلى كەسپىدە ئوقۇغان. مەركىزىي مىللەتلەر
ئىنستىتۇتىدا ئوقۇتقۇچى بولغان. گېڭ شىمىن ئەپەندى دەم
ئېلىشقا چىقىشتىن ئىلگىرى مەركىزىي مىللەتلەر ئۇنىۋېرسىـ
تېتىنىڭ پىروفېسسورى، دوكتور ئاسپىرانت يېتەكچىسى،
جۇڭگو تۈركىي تىللار جەمئىيىتىنىڭ مۇئاۋىن رەئىسى، ئامېـ
رىكا خارۋارد ئۇنىۋېرسىتېتى «تۈركولوگىيە» ژۇرنىلىنىڭ
مەسلىھەتچىسى، تۈركىيە «تۈرك تىلى تەتقىقاتى» ژۇرنىلىنىڭ
مەسلىھەتچىسى بولغان.

ئۇ ئاساسلىقى ئۇيغۇر ۋە قازاق تىلى تەتقىقاتى بىلەن
شۇغۇللانغان. ئۇ «قەدىمكى تۈرك تىلى يادىكارلىقلىرىدىن
تاللانما» قاتارلىق سەككىز تۈرلۈك دەرسلىكنى تۈزگەن. «قەدىمـ
كى تۈرك مەڭگۈ تاشلىرى ھەققىدە تەتقىقات» ، «قەدىمكى تۈرك
تىلىنىڭ گىراماتىكىسى»، «دۇنخۇاڭدىكى تۈركچە ۋە ئۇيغۇرچە
ۋەسىقىلەرگە مۇقەددىمە» قاتارلىق 20 پارچىغا يېقىن ئەسىرى؛
نېمىس، فىرانسۇز، ئىنگلىز، رۇس، ياپون تىللىرىدىن تەرجىمە
قىلغان «قەدىمكى تۈرك تىلى گىراماتىكىسى»، «غەربىي يۇرت
مەدەنىيەت تارىخى» قاتارلىق ئون نەچچە پارچە تەرجىمە ئەسىرى
نەشر قىلىنغان. خەنزۇ، ئىنگلىز، فىرانسۇز، نېمىس، تۈرك،
ئۇيغۇر، قازاق تىللىرىدا يازغان 200 پارچىدىن ئارتۇق ئىلمىي
ماقالىسى ئېلان قىلىنغان. ب د ت پەن ـ مائارىپ تەشكىلاتى
ئۇيۇشتۇرغان «ئوتتۇرا ئاسىيا مەدەنىيەت تارىخى» ناملىق چوڭ
تىپتىكى ئەسەرنىڭ 4 ـ بۆلۈمىدىكى «ئىدىقۇت ئۇيغۇر خانلىقى»
بابىنى يازغان.

گېرمانىيە خومبولد فوندى ئۇنىڭ تۈركولوگىيە ساھەسىدىكى تۆھپىلىرىنى تەقدىرلەش ئۈچۈن 1992 ـ يىلى «خەلقئارالىق داڭلىق ئالىم» مۇكاپاتىنى بەرگەن. 2000 ـ يىلى خەلقئارا ئالتايشۇناسلىق جەمئىيىتى ئۇنىڭغا ئالتۇن مېدال بەرگەن. بۇ، ئىلىمىز تۈركولوگلىرى بۇ ساھەدە ئېرىشكەن ئەڭ يۇقىرى ۋە بىردىنبىر خەلقئارالىق مۇكاپات ھېسابلىنىدۇ. شۇ يىلى 10 ـ ئايدا تۈرك تىل جەمئىيىتى ئۇنى ئاكادېمىكلىققا تەكلىپ قىلغان.

## لى جىڭۋېي (李经伟)

داڭلىق تىلشۇناس لى جىڭۋېي (1933 ـــ) خېنەن ئۆلكىسى كەيفېڭ شەھىرىدىن. مەركىزىي مىللەتلەر ئىنستىتۇتى تىل ـ ئەدەبىيات فاكۇلتېتىنى پۈتكۈزگەن. سابىق شىنجاڭ سانائەت ئىنستىتۇتىدا ئوقۇتۇش ـ تەتقىقات بىلەن شۇغۇللانغان.

ئۇ ئاساسلىقى قەدىمكى ئۇيغۇر تىلىدىكى ۋەسىقىلەرنى نەشرگە تەييارلاش ۋە قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى نەزەرىيە تەتقىقاتى قاتارلىق جەھەتلەردە كۆپ ئەمگەك قىلغان. ئۇنىڭ «قەدىمكى ئۇيغۇرچە ئىجتىمائىي ـ ئىقتىسادىي ۋەسىقىلەر تەتقىقاتى»، «ئىدىقۇت قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى ھەققىدە تەتقىقات» قاتارلىق بىرقانچە ئەسىرى نەشر قىلىنغان. «قەدىمكى ئۇيغۇرچە ۋەسىقىلەرنىڭ فونېتىكا سىستېمىسى ھەققىدە» قاتارلىق 60 پارچىدىن ئارتۇق ئىلمىي ماقالىسى ئېلان قىلىنغان.

## لى سېن (李森)

داڭلىق تىلشۇناس لى سېن (1923 ـــ 1996) شىنجاڭدا تۇغۇلغان. 1939 ـ يىلىدىن 1941 ـ يىلىغىچە شىنجاڭ دارىلمۇ ـ ئەللىمىندە ئوقۇغان. 1947 ـ يىلى 9 ـ ئايدىن باشلاپ مەركىز ـ

-زىي ئۇنىۋېرسىتېت (ھازىرقى نەنجىڭ ئۇنىۋېرسىتېتى)، بېيجىڭ ئۇنىۋېرسىتېتى، مەركىزىي مىللەتلەر ئىنستىتۇتى قاتارلىق ئالىي مەكتەپلەردە ئىشلىگەن.

لى سېن ئەپەندى بېيجىڭ ئۇنىۋېرسىتېتى شەرق تىللىرى فاكۇلتېتىدا ئۇيغۇر تىلى كەسپىنى بەرپا قىلغۇچىلارنىڭ بىرى. ئۇ يېڭى جۇڭگو قۇرۇلغاندىن كېيىن خەنزۇ ئوقۇغۇچىلار ئۇچۇن تۇنجى «ئۇيغۇر تىلى ئوقۇشلۇقى»نى نەشر قىلدۇرغان. 1955 - يىلى شىنجاڭدىكى ئاز سانلىق مىللەت تىللىرىنى تەكشۈرۈشكە قاتناشقان. 1956 — 1958 - يىللاردا جۇڭگو پەنلەر ئاكادېمىيەسى ئاز سانلىق مىللەتلەر تىللىرىنى تەكشۈرۈش 6 - گۇرۇپپىسىدا ئىشلىگەن ۋە ئۇيغۇر تىلى، قازاق تىلى قاتارلىق تۆت خىل تىلنىڭ «تەكشۈرۈش پىروگراممىسى»نى ۋە «سۆزلۈك جەدۋىلى»نى تۈزۈپ چىققان. شىنجاڭ، گەنسۇ، چىڭخەي ئۆلكىلىرىدىكى تۈركىي تىللار ئائىلىسىگە تەۋە توققۇز خىل تىلنى تەكشۈرۈش، تەتقىق قىلىشقا مەسئۇل بولغان. ئۇنىڭ «تۈركىي تىللار تەتقىقاتى ئىلمىي ماقالىلىرى توپلىمى»غا «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر يېزىقى توغرىسىدا»، «ئۇيغۇر يېزىق ئىسلاھاتى مەسىلىلىرى» قاتارلىق 20 پارچە ماقالىسى كىرگۈزۈلگەن. ئۇنىڭدىن باشقا، ئۇ «جۇڭگو بۈيۈك قامۇسى»نىڭ «مىللەتلەر تومى»، «تىل - يېزىق تومى»نىڭ ئۇيغۇر تىلى قىسمىنى يازغان.

## ۋېي سۈيىي (魏翠一)

ۋېي سۈيىي ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتىغا كۆرۈنەرلىك تۆھپە قوشقان داڭلىق تىلشۇناسلارنىڭ بىرى. ئۇ «قۇتادغۇ بىلىك»، «ئەتەبەتۇلھەقايىق» قاتارلىق ئەسەرلەرنى خەنزۇ تىلىغا تەرجىمە قىلغان. «جۇڭگو بۈيۈك ئېنسىكلوپېدىيەسى»نىڭ تىل - يېزىق تومىنىڭ ئۇيغۇر تىلىغا مۇناسىۋەتلىك ماددىلىرىنى خەمىت تۆمۈر بىلەن بىرلىكتە يازغان. «ئۇيغۇر تىلى لېكسىكىسىنىڭ

تەرەققىياتى ۋە ئۇنى قېلىپلاشتۇرۇش مەسىلىلىرى»، «1950 ـ يىلىدىن بۇيانقى جۇڭگو شىنجاڭدىكى ھازىرقى زامان ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ تەرەققىياتى» قاتارلىق نۇرغۇن ئىلمىي ماقالىلەرنى ئېلان قىلغان.

## ياڭ فۇشۆ (杨富学)

تىلشۇناس ياڭ فۇشۆ (1965 ـــ) خېنەن ئۆلكىسى دېڭجۇ شەھىرىدىن. 1986 ـ يىلى لەنجۇ ئۇنىۋېرسىتېتىنىڭ تارىخ فاكۇلتېتىنى پۈتكۈزگەن، 1989 ـ يىلى شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتې-تىنىڭ تارىخ فاكۇلتېتىنى پۈتكۈزۈپ ماگىستىرلىق ئۇنۋانى ئالغان. 1993 ـ يىلى ھىندىستان دېھلى ئۇنىۋېرسىتېتىدا ۋە ئىندىرا گەندى دۆلەتلىك سەنئەت مەركىزىدە سانسكرىت تىلى ۋە بۇددا مەدەنىيىتى بويىچە بىلىم ئاشۇرغان. 2002 ـ يىلى دوكتورلۇق ئۇنۋانى ئالغان.

ياڭ فۇشۆ ئەپەندىنىڭ تەتقىقات يۆنىلىشى قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى ۋە بۇددا مەدەنىيىتى بولۇپ، بۇ ساھەدە «شاجۇ ئۇيغۇرلىرى ۋە يادىكارلىقلىرى»، «غەربىي يۇرت ۋە دۇنخۇاڭدىن تېپىلغان قەدىمكى ئۇيغۇرچە ۋەسىقىلەرنىڭ تىلى ھەققىدە تەتقىقات» قاتار-لىق ئون نەچچە پارچە ئەسىرى ۋە دۆلەت ئىچى ـ سىرتىدا ئىنگلىز، خەنزۇ، ئۇيغۇر تىللىرىدا ئېلان قىلغان 100 نەچچە پارچە ئىلمىي ماقالىسى، 50 نەچچە پارچە تەرجىمە ماقالىسى بار.

## جاڭ تيېشەن (张铁山)

تىلشۇناس جاڭ تيېشەن (1960 ـــ) مەركىزىي مىللەتلەر ئۇنىۋېرسىتېتىنىڭ پىروفېسسورى، دوكتور ئاسپىرانت يېتەك-چىسى.

جاڭ تيېشەننىڭ تەتقىقات يۆنىلىشى قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى ۋە ۋەسىقىشۇناسلىق بولۇپ، بۇ ساھەدە «قەدىمكى ئۇيغۇرچە يادى-

كارلىقلار تىلىنىڭ قۇرۇلمىسى ۋە ئالاھىدىلىكى»، «تۈركىي تىللار ۋەسىقىشۇناسلىقى» قاتارلىق 31 پارچە ئەسىرى بار. «بېيجىڭ ئۇنىۋېرسىتېتى كۇتۇپخانىسىدا ساقلىنىۋاتقان دۇنخۇاڭ نۇسخىسىدىكى قەدىمكى ئۇيغۇرچە ئىككى پارچە كەمتۈك ۋەسىقە ھەققىدە تەتقىقات»، «قەدىمكى ئۇيغۇرچە ۋەسىقىلەر تىلىدا قىسقا سوزۇق تاۋۇش e ھەققىدە» قاتارلىق 70 پارچىدىن ئارتۇق ئىلمىي ماقالە ئېلان قىلغان.

## جاۋ مىڭمىڭ (赵明鸣)

تىلشۇناس جاۋ مىڭمىڭ (1957 —) شىنجاڭدا تۇغۇلغان. 1982 - يىلى شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتىنىڭ ئۇيغۇر تىلى كەسپىنى پۈتكۈزگەن. 1987 - يىلى مەركىزىي مىللەتلەر ئىنستىتۇتىدا تۈركولوگىيە كەسپى بويىچە ماگىستىرلىق ئۇنۋانى ئالغان. 1987 - يىلدىن تارتىپ جۇڭگو ئىجتىمائىي پەنلەر ئاكادېمىيەسى مىللەتشۇناسلىق ۋە ئانتروپولوگىيە تەتقىقات ئورنىنىڭ «مىللەتلەر تىل - يېزىقى» ژۇرنىلىدا مۇھەررىر بولۇپ ئىشلەۋاتىدۇ.

جاۋ مىڭمىڭ ئەپەندى ئاساسلىقى خاقانىيە تۈركچىسىدىكى يادىكارلىقلار ۋە ئۇلارنىڭ تىل قۇرۇلمىسى توغرىسىدا تەتقىقات ئېلىپ بارغان. «تۈركىي تىللار دىۋانى›نىڭ تىلى ھەققىدە تەتقىقات» قاتارلىق كىتابلىرى نەشر قىلىنغان. «تۈركىي تىللار دىۋانى»، «ئوتتۇرا ئاسىيادىن تېپىلغان ‹قۇرئان كەرىم تەپسىرى›نىڭ تىل ئالاھىدىلىكى ھەققىدە » قاتارلىق 20 نەچچە پارچە ماقالىسى ئېلان قىلىنغان.

## جاۋ شياڭرۇ (赵相如)

جاۋ شياڭرۇ ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتىغا كۆرۈنەرلىك تۆھپە قوشقان داڭلىق تىلشۇناسلارنىڭ بىرى. ئۇ «ئۇيغۇر تىلىدىن

قىسقىچە بايان» (جۇ جىنىڭ بىلەن بىرلىكتە) قاتارلىق ئەسەرلەرنى يازغان. «جۇڭگو باسما تېخنىكىسىنىڭ غەربكە تارقىلىشى — ئۇيغۇر تىلىدىكى ‹باس› سۆزىنىڭ ئېتىمولوگىيەسى ھەققىدە»، «ئۇيغۇر تىلىنىڭ بوغۇم قۇرۇلمىسى ۋە كىرمە سۆزلەرنىڭ ئىملاسى» قاتارلىق 30 نەچچە پارچە ئىلمىي ماقالىنى ئېلان قىلغان.

## جۇ جىنىڭ (朱志宁)

تىلشۇناس جۇ جىنىڭ ئېلىمىزنىڭ ئازادلىقتىن كېيىنكى دەسلەپكى ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتچىلىرىنىڭ بىرى. ئۇ جاۋ شياگرۇ بىلەن بىرلىكتە «ئۇيغۇر تىلىدىن قىسقىچە بايان» ناملىق ئەسەرنى يازغان. «ئۇيغۇر تىلىغا خەنزۇ تىلىدىن كىرگەن سۆزلەر توغرىسىدا» قاتارلىق كۆپلىگەن ئىلمىي ماقالىلەرنى ئېلان قىلغان.

# ئۇيغۇر تىلىنى تەتقىق قىلغان ۋە قىلىۋاتقان چەت ئەللىك ئالىملار

## باسكاكوف (Baskakov, Nikolay Aleksandrovich)

باسكاكوف (1905 ـــ 1996) ـــ سوۋېت ئىتتىپاقى دەۋرىدىكى رۇس تۈركولوگى. 1929 ـ يىلى موسكۋا ئۇنىۋېرسىتېتىنى پۈتكۈزگەن. باسكاكوف ئالتاي تىللىرى نەزەرىيەسى ۋە تۈركولوگىيە ساھەلىرىدە ئەمگەك قىلغان كاتتا ئالىم. ئۇنىڭ تۈركىي تىللارنىڭ تۈرگە ئايرىلىشى ھەققىدىكى قاراشلىرى ئىلمىي شەرھلەنگەن. ئۇ ناسىلوف بىلەن بىللە 1939 ـ يىلى «ئۇيغۇرچە ـ رۇسچە لۇغەت»نى تۈزگەن ۋە ئۇيغۇر تىلى ھەققىدە خېلى كۆپ ماقالە يازغان.

## ناسىلوف (W.M. Nasilov)

ناسىلوف ـــ سوۋېت ئىتتىپاقى دەۋرىدىكى رۇس ئۇيغۇرشۇناسى. ئۇ باسكاكوف بىلەن بىرلىكتە 1939 ـ يىلى «رۇسچە ـ ئۇيغۇرچە لۇغەت»نى تۈزگەن. 1940 ـ يىلى «ئۇيغۇر تىلى گىراماتىكىسى» ناملىق ئەسەرنى ئېلان قىلغان. ئۇ ئۇيغۇر تىلىدىكى تۈس كاتېگورىيەسى ھەققىدە تەتقىقات ئېلىپ بارغان. يەنە قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتى بىلەنمۇ شۇغۇللانغان. ئۇنىڭ «قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى» ناملىق كىتابى 1963 ـ يىلى نەشر قىلىنغان.

## يۇداخىن (K.K. Yudahin)

يۇداخىن ـــ سوۋېت ئىتتىپاقى دەۋرىدىكى ئۇيغۇرشۇناس. ئۇ

20 ـ ئەسىرنىڭ 20 ـــ 30 ـ يىللىرى تاشكەنت ، سەمەرقەنت ۋە ئالماتالاردا ئىچىلغان «ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنى قېلىپلاشـ ـتۇرۇش» توغرىسىدىكى يىغىنلارغا ئاكتىپ قاتنىشىپ، يەتتىسۇ ۋە پەرغانە ۋادىسىدىكى ئۇيغۇرلار ئۇچۇن ئورتاق بىر ئەدەبىي تىلنى مەيدانغا كەلتۈرۈشنىڭ زۆرۈرلۈكى ۋە مۇمكىنلىكىنى ئىلمىي تىل پاكىتلىرى بىلەن ئوتتۇرىغا قويغان. ئۇنىڭدىن باشقا، 1948 ـ يىلى «ئۇيغۇر تىل ـ ئەدەبىياتىدىن تاللانمىلار»نى ئېلان قىلىپ، سوۋېت ئىتتىپاقى دەۋرىدىكى ئۇيغۇر تىلى ئوقۇ ـ تۇشى ئۇچۇن تۆھپە قوشقان.

## تېنىشېۋ (E.P.Tenishev)

تېنىشېۋ ـــ سوۋېت ئىتتىپاقى دەۋرىدىكى ئۇيغۇرشۇناس. تېنىشېۋ قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى ۋە تۈركولوگىيە ساھەسىدە زور ئۇتۇقلارنى قازانغان. 1953 ـ يىلى «‹ئالتۇن يارۇق›نىڭ گىراماـ تىكىسى ھەققىدە» ناملىق ئەسىرىنى نەشر قىلدۇرغان. ئۇ يەنە 20 ـ ئەسىرنىڭ 50 ـ يىللىرى شىنجاڭغا كېلىپ تىل تەكشۈرگەن ۋە تىل تەكشۈرۈش نەتىجىسىنى «شىنجاڭدىكى ئۇيغۇر تىلى دىيالېكتلىرى» (1963 ـ يىلى) دېگەن نامدا ئېلان قىلغان.

## بېرنىشتام (Bernishtam Aleksander Natanovich)

بېرنىشتام (1910 ـــ 1956) ـــ رۇس تۈركولوگى. 1930 ـ يىلى لېنىنگراد تارىخ، فىلولوگىيە ۋە تىلشۇناسلىق ئىنستىتۇ ـ تىنى پۈتكۈزگەن. 1943 ـ يىلى دوكتورلۇق ئۇنۋانىغا ئېرىشـ ـكەن. لېنىنگراد دۆلەتلىك ئۇنىۋېرسىتېتىدا پىروفېسسور بولغان. ئۇنىڭ «6 ـــ 7 ـ ئەسىرلەردىكى ئورخۇن ـ يېنسەي تۈركلىرىنىڭ ئىجتىمائىي ـ ئىقتىسادىي ئەھۋالى» (1946 ـ يىلى)، «قەدىمكى پەرغانە» (1951) قاتارلىق ئەسەرلىرى بار.

## بوروفكوف (Borovkov, Aleksandr Konstantinovich)

بوروفكوف (1904 ــ 1962) ــ سوۋېت ئىتتىپاقى دەۋرىدىكى رۇس تۈركولوگى. 1928 ـ يىلى دۆلەتلىك ئوتتۇرا ئاسىيا ئۇنىۋېرسىتېتىنىڭ شەرقشۇناسلىق فاكۇلتېتىنى پۈتكۈزگەن. دۆلەتلىك ئوتتۇرا ئاسىيا ئۇنىۋېرسىتېتىدا، دۆلەتلىك لېنىنگراد ئۇنىۋېرسىتېتىدا ئوقۇتقۇچىلىق قىلغان. سوۋېت ئىتتىپاقى پەنلەر ئاكادېمىيەسى ئۆزبېكىستان شۆبىسىدە ۋە سوۋېت ئىتتىپاقى پەنلەر ئاكادېمىيەسى تىلشۇناسلىق ئىنستىتۇتى لېنىنگراد بۆلۈمىدە مۇدىر بولۇپ ئىشلىگەن. بوروفكوفنىڭ ئوتتۇرا ئەسىر ۋە يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى ساھەسىدىكى نەتىجىلىرى بىرقەدەر گەۋدىلىك. «چاغاتاي تىلىنىڭ ئەھۋالى ۋە چاغاتاي تىلىنىڭ سۆزلۈكلىرى» (1960 ـ يىلى)، «بەدئىيول لۇغەت» (1961 ـ يىلى)، «ئوتتۇرا ئاسىيادىن تېپىلغان 12 ــ 13 ـ ئەسىرلەردىكى قۇرئان تەپسىرىنىڭ لېكسىكىسى» (1963 ـ يىلى)، «مۇقەددىمەتۇل ئەدەب» (1971 ـ يىلى) قاتارلىق ئەسەرلىرى بار.

## بروكېلمان (Carl Brockelmann)

بروكېلمان (1868 ــ 1956) ــ گېرمانىيەلىك تۈركولوگ. گېرمانىيە برېسلاۋ، ھاللى، بېرلىن ئۇنىۋېرسىتېتلىرىدا پىروفېسسور بولغان. ئۇ «تۈركىي تىللار دىۋانى» ۋە قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى ساھەسىدە زور ئۇتۇقلارنى قولغا كەلتۈرگەن. ئۇ «تۈركىي تىللار دىۋانى»نى «ئوتتۇرا ئەسىر تۈركچىسىنىڭ سۆزلۈكى مەھمۇد كاشغەرىينىڭ ‹دىۋانۇ لۇغەتىت تۈرك› ناملىق ئەسىرى» دېگەن نامدا (1928 ـ يىلى) گېرمان تىلىغا تەرجىمە قىلىپ نەشر قىلدۇرغان. ئۆمرىنىڭ ئاخىرىدا «ئوتتۇرا ئاسىيا ئىسلام يازما ئەدەبىي تىلىنىڭ ئوتتۇرا ئەسىر تۈركچىسى گىراماتىكىسى» (1954 ـ يىلى) ناملىق ئەسىرىنى نەشر قىلدۇرغان.

## كلاۋسون (Sir Gerard Clauson)

كلاۋسون (1890 — 1974) — ئەنگلىيەلىك تۈركولوگ. ئۇ ئورخۇن ئۇيغۇر تىلى، قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى ۋە قاراخانىيلار يادىكارلىقلىرى تىلىنىڭ لېكسىكا تەتقىقاتى، لۇغەتشۇناسلىق تەتقىقاتى ۋە لۇغەتچىلىك جەھەتتە ئۇتۇق قازانغان. ئۇنىڭ «موڭغۇل تىلىغا قەدىمكى تۈرك تىلىدىن كىرگەن سۆزلەر توغرىسىدا» (1959 ـ يىلى)، «مەھدى خاننىڭ ‹سەنگلاخ› لۇغىتى» (1960 ـ يىلى)، «ئۆتكەن مەڭگۈ تېشى» (1957 ـ يىلى)، «‹ئۇيغۇر› دېگەن نام ھەققىدە» (1963 ـ يىلى)، «‹تونيۇقۇق مەڭگۈ تېشى› ھەققىدە بەزى ئىزاھلار» (1971 ـ يىلى) قاتارلىق ئەسەرلىرى بار. ئۇنىڭ قەدىمكى ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئېتىمولوگىيەسى ھەققىدىكى مەشھۇر ئەسىرى «13 ـ ئەسىردىن ئىلگىرىكى تۈرك يازما يادىكارلىقلىرىنىڭ ئېتىمولوگىيەلىك لۇغىتى» (1972 ـ يىلى) تۈركولوگىيە ساھەسىدە ئىنتايىن مۇھىم ئورۇن تۇتىدۇ. بۇ لۇغەتكە ئورخۇن يازمىلىرى، قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى يادىكارلىقلىرى ۋە قاراخانىيلار دەۋرى يادىكارلىقلىرىدا كۆرۈلگەن بارلىق سۆزلەر كىرگۈزۈلگەن.

## يانۇس ئېكمان (Janus Eckmann)

يانۇس ئېكمان (1905 — 1971) — ۋېنگرىيەلىك تۈركولوگ. ئۇ يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى (چاغاتاي ئۇيغۇر تىلى) ساھەسىگە ئالاھىدە تۆھپە قوشقان. يانۇس ئېكمان ئاساسلىقى يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتى ۋە يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى يادىكارلىقلىرىنى نەشرگە تەييارلاش جەھەتلەردە مول نەتىجە ياراتقان. ئۇنىڭ «چاغاتاي تىلى ھەققىدە ئىزاھلار» (1958 ـ يىلى)، «چاغاتايچىدا ياردەمچى جۈملىلەر» (1959 ـ يىلى)، «چاغاتايچىدا ئىسىمداشلار» (1962 ـ يىلى)، «ئۇيغۇر تىلىدا بىر

قۇرئان تەرجىمىسى (رىيلاند نۇسخىسى)» (1971 ـ يىلى) ۋە «چاغاتاي تىلى قوللانمىسى» (1966) ـ يىلى) قاتارلىق ئەسەر ـ لىرى بار.

## گاباين (Annemarie von Gabain)

گاباين (1901 — 1993) — بىر ئۆمۈر ئۇيغۇر تىل ـ ئەدە ـ بىياتى ۋە مەدەنىيىتى تەتقىقاتى بىلەن شۇغۇللانغان ئۇلۇغ ئالىم. گاباين بېرلىن ئۇنىۋېرسىتېتىدا ۋ. باڭدىن ئۇيغۇرشۇناسلىق بويىچە دەرس ئالغان. ئۇ ئۇستازى باڭ بىلەن بىرلىكتە «تۇركچە تۇرپان تېكىستلىرى» دېگەن نامدا بىر يۈرۈش قەدىمكى ئۇيغۇرچە ۋەسىقىلەرنى نەشر قىلدۇرغان. «تۇركچە تۇرپان تېكىستلىرى» باڭنىڭ ۋاپاتىغا قەدەر (1934 ـ يىلغىچە) ئالتە توم بولۇپ نەشر قىلىنغان. باڭنىڭ ۋاپاتىدىن كېيىن ئۇ بۇ خىزمەتنى يەنە داۋاملاشتۇرغان ۋە 8 ـ، 9 ـ، 10 ـ توملىرىنى نەشر قىلدۇرغان (7 ـ بۆلۈمىنى رەشىد رەھمەتى ئارات نەشرگە تەييارلىغان). گاباين خانىم يەنە «قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتى» (1930 ـ يىلى)، «قەدىمكى ئۇيغۇرچە شۈەنزاڭنىڭ تەرجىمىھالى» (1938 ـ يىلى)، «قوچۇ ئۇيغۇر خانلىقىنىڭ ئىجتىمائىي تۇرمۇشى» (1973 ـ يىلى) قاتارلىق ئەسەرلەرنى نەشر قىلدۇرغان. ئۇنىڭ تۈركولو ـ گىيە ساھەسىدىكى ئەڭ بۈيۈك ئەسىرى «قەدىمكى تۈرك تىلىنىڭ گىراماتىكىسى» (1941 ـ يىلى) تۈرك، خەنزۇ تىللىرىغا تەرجىمە قىلىنغان.

## كاتانوف (Nikolay Fedrovich Katanov)

كاتانوف (1862 — 1922) — ساغاي تۈركلىرىدىن يېتىشىپ چىققان رۇس تۈركولوگى. كاتانوف تىل، تارىخ، ئېتنوگرافىيە، فولكلور، ئارخېئولوگىيە ساھەلىرىدە زور مۇۋەپپەقىيەت قازانغان داڭلىق ئالىم. ئۇ 1882 — 1892 ـ يىللاردا سىبىرىيە ۋە

شىنجاڭدا دالا تەكشۈرۈشى ئېلىپ بېرىپ، ئۇيغۇرلارنىڭ تىلى، تارىخى، فولكلورىغا ئائىت قىممەتلىك ئۇچۇرلارنى توپلىغان. ئۇنىڭ شىنجاڭدىن توپلىغان تىل ۋە فولكلور ماتېرىياللىرىنى كارل مېنگىس «كاتانوف شىنجاڭدىن توپلىغان خەلق ئەدەبىياتى تېكىستلىرى» دېگەن نامدا 1933 ـ يىلى نەشر قىلدۇرغان. ئۇ يەنە «تۈرك شېۋىلىرى لۇغىتى» ناملىق بىر لۇغەت تۈزگەن.

## گۇننار ياررىڭ (Gunnar Valfrid Yarring)

گۇننار ياررىڭ (1907 ـــ 2002) ـــ شىۋېتسىيەلىك ئۇيغۇرشۇناس. ئۇ لۇند ئۇنىۋېرسىتېتىدا ئوقۇغان. 1933 ـــ 1940 ـ يىللاردا لۇند ئۇنىۋېرسىتېتىدا ئوقۇتقۇچى بولغان. 1941 ـ يىلىدىن كېيىن شىۋېتسىيەنىڭ ئىران، ئىراق، ئامېرىكا، سوۋېت ئىتتىپاقى قاتارلىق دۆلەتلەردە تۇرۇشلۇق ئەلچىسى بولغان. 1956 ـــ 1958 ـ يىللاردا ب د ت دا خىزمەت قىلغان. ئۇ ئاساسلىقى ئۇيغۇر تىلىنىڭ تىلشۇناسلىق ۋە فولكلور ماتېرىياللىرىنى توپلاش، رەتلەش بىلەن شۇغۇللانغان ھەمدە ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتىدا كۆرۈنەرلىك تۆھپىلەرنى ياراتقان. ئۇنىڭ «ئۇيغۇر تىلى ماتېرىياللىرى (تۆت توم)» (1946 ـــ 1951) ناملىق ئەسىرى 20 ـ ئەسىرنىڭ ئالدىنقى يېرىمىدىكى ئۇيغۇر تىلىنى تەتقىق قىلىشتا ناھايىتى قىممەتلىك ماتېرىيال ھېسابلىنىدۇ. گۇننار ياررىڭ 1964 ـ يىلى بۇ ماتېرىياللار ئاساسىدا «ئۇيغۇرچە ـ ئىنگلىزچە دىيالېكت لۇغىتى»نى نەشر قىلدۇرغان. ئۇنىڭ «ئۇيغۇر تىلى فونېتىكىسى» (1938 ـ يىلى) ناملىق ئەسەر ئۇنىڭ ئۇيغۇر تىلى فونېتىكىسى توغرىسىدا يازغان ئەڭ دەسلەپكى ئەسىرى ھېسابلىنىدۇ. ئۇنىڭ ۋەكىل ئەسەرلىرىدىن «قەشقەردىن توپلانغان تېكىستلەر» (1980 ـ يىلى)، «ئۇيغۇر تىلىدىكى مۇنازىرە ئەدەبىياتى ھەققىدە» (1981 ـ يىلى)، «لاتىنلاشتۇرۇلغان ئۇيغۇر، قازاق يېزىقى ۋە ئۇيغۇر تىلىنىڭ قەشقەر دىيالېكتى» (1981 ـ

يىلى) قاتارلىقلار بار. ئۇنىڭ «قەشقەرگە قايتا سەپەر» (1979 ـ يىلى) ناملىق ئەسىرى ئىنگلىز، خەنزۇ، ئۇيغۇر تىللىرىغا تەرجىمە قىلىنغان.

## لېكوك (Albert von Lecoq)

لېكوك (1860 ـــ 1930) ـــ گېرمانىيەلىك فرانسۇز ئۇيغۇرشۇناس ئارخېئولوگ. 1887 ـ يىلى تېببىي پەنلەر بويىچە دوكتورلۇق ئۇنۋانى ئالغان. لېكوك تۇرپاندىكى ئېكسپېدىتسىيە جەريانىدا نۇرغۇن قول يازمىلارنى قولغا چۈشۈرگەن. ئۇ بېرلىنغا يەتكۈزگەن بۇ قىممەتلىك قول يازمىلارنىڭ بىر قىسمىنى نەشرگە تەييارلىغان. لېكوك تۇرپاندىن تېپىلغان قەدىمكى ئۇيغۇر ۋە مانى يېزىقىدىكى يازمىلارنى نەشرگە تەييارلاش ئارقىلىق ئۇيغۇرشۇناسلىقنىڭ بەرپا قىلىنىشىغا زور تۆھپە قوشقان. ئۇنىڭ مۇھىم ئەسەرلىرىدىن «ئىدىقۇت شەھىرىدىن تېپىلغان مانىچە ـ ئۇيغۇرچە يادىكارلىق» (1908 ـ يىلى)، «تۇرپاندىن تېپىلغان كۆكتۈركچە يادىكارلىقلار» (1909 ـ يىلى) قاتارلىقلار ۋە قەدىمكى ئۇيغۇر شېئىرىيىتى ھەققىدىكى ئەڭ قىممەتلىك ماتېرىيال ھېسابلىنىدىغان «تۇرپاندىن تېپىلغان مانى يېزىقىدىكى ئۇيغۇرچە يادىكارلىقلار» ئۈچ توم قىلىنىپ (1911 ـــ 1922 ـ يىللار) نەشر قىلىنغان.

## مالوف (Sergey Efimovich Malov)

مالوف (1880 ـــ 1957) ـــ رۇس تۈركولوگى. ئۇ قەدىمكى تۈرك تىلى، قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى، ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى ۋە ئۇنىڭ دىيالېكتلىرى ھەققىدە ئىزدىنىپ، مول نەتىجىلەرنى ۋۇجۇدقا چىقارغان. ئۇ قازاندا تاتار، ئەرەب تىللىرىنى ئۆگەنگەن ۋە كاتانوفنىڭ دەرسلىرىنى ئاڭلىغان. 1904 ـ يىلىدىن 1909 ـ يىلىغىچە پېتېربۇرگ ئۇنىۋېرسىتېتى شەرق تىللىرى فاكۇل ـ

تېتىدا ئوقۇغان. بۇ جەرياندا مالوف، رادلوفلار بىلەن تونۇشقان. ئۇ رادلوفلارنىڭ تونۇشتۇرۇشى بىلەن يۇغۇرلار ۋە سالالار ھەققىدە تەتقىقات ۋەزىپىسى ئالغان. 1909 — 1911 - يىللىرى ۋە 1913 — 1915 - يىللىرى يۇغۇرلار ئارىسىدا ۋە شىنجاڭنىڭ قۇمۇل، لوپنۇر، ئاقسۇ، قەشقەر، خوتەن قاتارلىق جايلىرىدا تىل تەكشۈرگەن. ئۇ بۇ تەكشۈرۈش ئاساسىدا «شىنجاڭدىكى ئۇيغۇر تىلى دىيالېكتلىرى» (1936 - يىلى)، «ئۇيغۇر تىلىنىڭ قۇمۇل شېۋىسى» (1954 - يىلى)، «ئۇيغۇر تىلىنىڭ لوپنۇر دىيالېكتى» (1956 - يىلى)، «سېرىق ئۇيغۇرلارنىڭ تىلى» (1957 - يىلى) قاتارلىق ئەسەرلەرنى ئېلان قىلغان. مالوف شىنجاڭدىكى بۇ ئەمەلىي تەكشۈرۈشلىرى ئاساسىدا ئوتتۇرا ئاسىيادىكى ئۇيغۇرلارنىڭ 20 - ئەسىرنىڭ 20 - يىللىرىدىكى ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنى بەرپا قىلىش خىزمەتلىرىدە ئەمەلىي ۋە ئىلمىي پىكىرلەرنى ئوتتۇرىغا قويۇپ، ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ ۋۇجۇدقا چىقىشىدا زور تۆھپە قوشقان. بۇنىڭدىن باشقا، مالوف قەدىمكى تۈرك تىلى ۋە قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى توغرىسىدا نۇرغۇن ئەسەرلەرنى نەشر قىلدۇرغان. ئۇ 1951 - يىلى نەشر قىلدۇرغان «قەدىمكى تۈرك يازما يادىكارلىقلىرى»، «تۈركچە يېنسەي يادىكارلىقلىرى» ناملىق ئەسەرلىرىدە ئەسلىي تېكىستى، ترانسكرىپسىيەسى، رۇسچە تەرجىمىسى ۋە سۆزلۈكىنى ئۆز ئىچىگە ئالغان قەدىمكى تۈرك يېزىقىدىكى، قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدىكى، خاقانىيە يېزىقىدىكى ۋەكىللىك ئەسەرلەرنى تونۇشتۇرغان. بۇ ئەسەر ئەينى چاغدا قەدىمكى تۈرك يازما يادىكارلىقلىرىغا ئائىت ئەڭ كاتتا قوللانما ئىدى. بۇلاردىن باشقا، مالوف گەنسۇدا يۇغۇر تىلىنى تەكشۈرۈش جەريانىدا بىر بۇتخانىدىن قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ ئەڭ ئاخىرقى يادىكارلىقى بولغان قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدىكى بۇددا دىنى دەستۇرى «ئالتۇن يارۇق»نىڭ مۇكەممەل ساقلانغان نۇسخىسىنى تاپقان.

## مۇللېر (Friedrich Wilhelm Karl Muller)

مۇللېر (1863 — 1930) — گېرمانىيەلىك تۈركولوگ، شۇنداقلا ئۇيغۇرشۇناسلىقنىڭ ئاساسلىق بەرپا قىلغۇچىسى. ئۇ تۇرپاندىن كەلتۈرۈلگەن قەدىمكى ئۇيغۇرچە يادىكارلىقلارنى نەشرگە تەييارلىغان. ئۇ «ئېستىرانگىلو يېزىقى» دەپ ئاتىلىغان (هازىر سۈرىيە يېزىقى دەپ ئاتىلىدۇ) يېزىقتا يېزىلغان نامەلۇم يېزىقتىكى يازمىلارنى يېشىپ ئوقۇغان. كېيىنچە «مانى يېزىقى»، «سوغد يېزىقى» دەپ ئاتىلىۋاتقان يېزىقلاردا يېزىلغان تۈركچە ۋە پەھلەۋىچە يازمىلارنى يېشىپ ئوقۇغان. ئۇنىڭ «جۇڭگو شىنجاڭنىڭ تۇرپاندىن تېپىلغان ‹ئېستىرانگىلو يېزىقى› دىكى قول يازمىلار» (1904 - يىلى)، «قەدىمكى ئۇيغۇرچە تېكىستلەر (4 توم)» (1908 — 1931)، «سوغدچە تېكىستلەر (2 توم)» (1913 — 1934)، «تۇرپاندىن تېپىلغان پەھلەۋى يېزىقىدىكى يازمىلار» (1915 - يىلى)، «‹مايترى سىمىت› ۋە توخرى تىلى» (1916 - يىلى) قاتارلىق ئەسەرلىرى بار.

## پاۋېت دې كورتېللې (Abel Jean Baptiste Pavet de Courteille)

پاۋېت دې كورتېللې (1821 — 1889) — فىرانسىيەلىك تۈركولوگ. ئۇ ئاساسلىقى يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى ۋە يېزىقى ساھەسىدە ئەمگەك قىلغان. ئۇ 1871 - يىلى «بابۇرنامە»نى فىرانسۇزچىغا تەرجىمە قىلغان. 1870 - يىلى بابۇر، ئەبۇلغازى باھادىرخان، ئەلىشىر نەۋائىيلارنىڭ ئەسەرلىرى ئاساسىدا كىچىك لۇغەت ئىشلىگەن. رادلوف ئۆز تەتقىقاتلىرىدا بۇ لۇغەتتىن كۆپ پايدىلانغان. بۇنىڭدىن باشقا، ئۇ «مىراجنامە» (1882 - يىلى)، «تەزكىرەئى ئەۋلىيا» (1890 - يىلى) قاتارلىق ئەسەرلەرنى نەشرگە تەييارلىغان.

**رادلوف** (گېرمانچە ئىسمى Wilhelm Radloff، رۇسچە ئىسمى Wasiliy Wasilevich Radlov)

رادلوف (1837 ـــ 1918) ـــ رۇسىيەلىك گېرمان تۈركولوگ. تۈركولوگىيەنىڭ ئاساسچىلىرىدىن بىرى. ئۇنىڭ رۇسىيەدىكى ھاياتى ۋە تەتقىقاتلىرى ئالتاي دەۋرى (1859 ـــ 1871)، قازان دەۋرى (1871 ـــ 1884) ۋە پېتېربۇرگ دەۋرى (1884 ـــ 1918) دېگەن ئۈچ دەۋرگە ئايرىلىدۇ. ئۇ ئالتاي باسقۇچىدا، ئالتاي ۋە غەربىي سىبىرىيە تۈركلىرى ئارىسىدا تىل، ئېتنوگرافىيە ۋە فولكلور ماتېرىياللىرىنى توپلىغان. ئۇن بۆلۈمدىن تەركىب تاپقان تۈركىي خەلقلەرنىڭ تىل، تارىخ، ئېتنوگرافىيە، فولكلور ماتېرىياللىرى توپلىمىنىڭ 6 ـ بۆلۈمى «تارانچى دىيالېكتى» نى (1886 ـ يىلى) نەشر قىلدۇرغان. ھاياتىنىڭ قازان دەۋرىدە رادلوف «شىمالىي تۈرك تىللىرىنىڭ فونېتىكىسى» (1882 ـ يىلى) قاتارلىق ئەسەرلىرىنى نەشر قىلدۇرغان. پېتېربۇرگ باسقۇچىدا رادلوف ھاياتىدىكى ئەڭ مۇھىم ئەسەرلىرىنى نەشر قىلدۇرغان. بۇلارنىڭ ئىچىدە «تۈرك دىيالېكتلىرى لۇغىتى (4 توم)» (1888 ـــ 1911) ناملىق ئەسىرى ناھايىتى مۇھىم ئورۇن تۇتىدۇ. ئۇنىڭدىن باشقا، رادلوف «قۇتادغۇ بىلىك»نىڭ ئەسلىي تېكىستى ۋە تەرجىمىسىنى ئۆز ئىچىگە ئالغان «ۋېينا كۆتۈپخانا ـ سىدا ساقلىنىۋاتقان قەدىمكى ئۇيغۇرچە ‹قۇتادغۇبىلىك›، فاكسىمىل» (1890 ـ يىلى)، «بالاساغۇنلۇق يۈسۈف خاس ھاجىپنىڭ ‹قۇتادغۇ بىلىك› ئەسىرى» (2 توم، 1891 ـ ۋە 1910 ـ يىلى) قاتارلىق ئەسەرلەرنى نەشر قىلدۇرغان.

رادلوف 1892 ـــ 1896 ـ يىللىرى «موڭغۇلىيەدىن تېپىلغان قەدىمكى تۈركچە يادىكارلىقلار» دېگەن نامدا بۈيۈك بىر ئەسىرىنى نەشر قىلدۇرغان. 1897 ـ يىلى مېلورانسكىي بىلەن بىرلىكتە «خوشۇت سايدامدىكى قەدىمكى تۈركچە يادىكارلىقلار»نىڭ رۇسچە

تەرجىمىسىنى ئېلان قىلغان. رادلوف يەنە قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدىكى يادىكارلىقلار تەتقىقاتى بىلەنمۇ شۇغۇللانغان. «تۇرپاندىن تېپىلغان قەدىمكى ئۇيغۇرچە يادىكارلىقلار» (1899 - يىلى)، «خۇئاستۇئانىفت» (1909 - يىلى)، «قۇئانىش ئىم پۇسار» (1910 - يىلى) قاتارلىقلار مۇشۇ تەتقىقاتلارنىڭ نەتىجىسى ھېسابلىنىدۇ. ئۇ يەنە مالوف بىلەن بىرلىكتە مالوف گەنسۇدىن تاپقان «ئالتۇن يارۇق»نى نەشرگە تەييارلىغان (1913 — 1917). رادلوف يەنە قەدىمكى تۈرك تىلى ۋە قەدىمكى ئۇيغۇر تىلىنىڭ تىل ئالاھىدىلىكلىرى ھەققىدىمۇ «تۈرك تىلىنىڭ سوزۇق تاۋۇش سىستېمىسى» (1901 - يىلى) قاتارلىق بىرمۇنچە ئەسەرلەرنى يازغان.

## رامستېد (Gustaf John Ramstedt)

رامستېد (1873 — 1950) — فىنلاندىيەلىك كۆپ تىللىق تۈركولوگ، موڭغۇلشۇناس، ئالتايشۇناس. رامستېد تۈرك، موڭغۇل، ياپون، كورىيان تىللىرى ھەققىدە مول ئەسەرلەرنى يازغان. ئۇنىڭ ئۇيغۇرشۇناسلىق ھەققىدىكى ئەمگەكلىرى ئورخۇن مەڭگۈ تاشلىرى ھەققىدىكى تەتقىقاتلىرىدا ئىپادىلىنىدۇ. ئۇنىڭ بۇ ھەقتىكى ۋەكىللىك ئەسەرلىرىدىن «شىمالىي موڭغۇلىيەدىكى رۇنىك يېزىقىدىكى ئۇيغۇرچە يازمىلار» (1913 - يىلى)، «تۆت پارچە ئۇيغۇرچە ۋەسىقە» (1940 - يىلى) قاتارلىقلار بار.

## راكۇۋېت (Gustaf Richard Raquette)

راكۇۋېت (1871 — 1945) — شىۋېتسىيەلىك ئۇيغۇرشۇناس. ئۇ قەشقەردە قۇرۇلغان شۋېت مىسسىيونېرلىرىنىڭ دىن تارقىتىش مەركىزىدە ئىشلىگەن. ئۇ ئۇيغۇر تىلى ھەققىدىكى تەتقىقاتلىرىنى 1909 - يىلى باشلىغان. ئۇنىڭ «ئۇيغۇر تىلى گىراماتىكىسى» ناملىق ئىككى توملۇق ئەسىرى (1912 —

1914 ـ يىللار) نەشر قىلىنغان. ئۇ تۈزگەن «ئىنگلىزچە ـ ئۇيغۇرچە لۇغەت ـــ قەشقەر ۋە يەكەن دىيالېكتى ئاساسىدا» 1927 ـ يىلى نەشر قىلىنغان. راكۋېت ئۇيغۇر تىلىغا ئائىت گىراماتىكا ۋە لۇغەتلىرىدە ئۇيغۇر تىلىنىڭ نورمال تەلەپپۇزى ۋە ئىملاسىنى ساقلاشقا تىرىشقان. جانلىق تىل ئامىللىرىنى ئىمكانقەدەر كۆزدە تۇتمىغان. «ئۇنىڭ ئۇيغۇر تىلى گىراماتىكىسى» ناملىق كىتابىدا پېئىللارنىڭ ھەر خىل مورفولوگىيەلىك شەكىللىرى خېلى تولۇق بېرىلگەن، ئەمما ئەمەلىي مىسال بېرىلمىگەن. شۇنداقتىمۇ، بۇ ئەسەر ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ شەكىللىنىش جەريانىدىكى مورفولوگىيەلىك ئالاھىدىلىكلەرنى تەتقىق قىلىشتا تېپىلغۇسىز مۇھىم ئەسەرلەرنىڭ بىرى ھېسابلىنىدۇ. ئۇ يەنە ئەينى دەۋردىكى جانلىق تىل ئالاھىدىلىكىنى ئەكس ئەتكۈزگۈچى تېكىستلەردىن تاھىر بىلەن زۆھرە ھەققىدىكى خەلق چۆچىكىنىڭ بىر ۋارىيانتىنى «تاھىر ـ زۆھرە ھېكايىسىنىڭ ئۇيغۇرچە ۋارىيانتى» دېگەن نامدا 1930 ـ يىلى نەشر قىلدۇرغان. ئۇ يەنە قەشقەردە يېزىلغان بىر ۋەسىقىنى نەشر قىلدۇرغان. «تۈرك تىلىدا ئۇرغۇ» (1927 ـ يىلى) ناملىق ئەسىرىدە تۈرك تىلىدىكى ئۇرغۇ مەسىلىسىنى تەتقىق قىلغان.

## فرېدرېك جوڭ (De Jong Frederick)

فرېدرېك جوڭ ـــ فىنلاندىيەلىك ئۇيغۇرشۇناس. ئۇنىڭ ئۇيغۇرشۇناسلىققا ئائىت ئىككى پارچە ئەسىرى نەشر قىلىنغان. بىرى 2007 ـ يىلى نەشر قىلىنغان «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى گىراماتىكىسى» دېگەن ئەسىرى، يەنە بىرى مەركىزىي مىللەتلەر ئۇنىۋېرسىتېتىنىڭ پروفېسسورى مۇھەممەد رېھىم سايىت ۋە جۇڭگو ئىجتىمائىي پەنلەر ئاكادېمىيەسى ئانتروپولوگىيە تەتقىقات ئىنستىتۇتىدىن رەيھانگۈل ئەخمەتلەر بىلەن ھەمكارلىشىپ تۈزگەن، 2005 ـ يىلى نەشر قىلىنغان «ئۇيغۇر

تىلى سۆزلىشىش قوللانمىسى»ناملىق ئەسىرى.

### بەسىم ئاتالاي (Besim Atalay)

بەسىم ئاتالاي (1882 — 1965) — تۈركىيەلىك داڭلىق تۈركولوگ. ئۇنىڭ ئاساسلىق تۆھپىسى «تۈركىي تىللار دىۋانى»نىڭ تۇنجى نەشرىنى ۋۇجۇدقا چىقارغانلىقىدۇر. بەسىم ئاتالاي 1939 — 1943 - يىللار ئارىسىدا «تۈركىي تىللار دىۋانى»نىڭ تۈركچە تەرجىمىسى، ئىندېكسىنى نەشرگە تەييارلىغان. ئۇنىڭدىن باشقا، ئۇ چاغاتاي ئۇيغۇر تىلى يادىكارلىقلىدىن «ئابۇشقا لۇغىتى» (1970 - يىلى)، «سەنگلاھ» (1950 - يىلى) قاتارلىقلارنى نەشرگە تەييارلىغان.

### دېنىسىن روس (E.Denison Ross)

دېنىسىن روس — ئەنگلىيەلىك تۈركولوگ. ئۇ چاغاتاي ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتىغا زور تۆھپە قوشقان. ئۇ «بەش تىللىق مانجۇچە لۇغەت»تىكى قۇش ئىسىملىرى بابىنى «قۇش ئىسىملىرىنىڭ ئۇيغۇرچە — مانجۇچە — خەنزۇچە سېلىشتۇرمىسى» دېگەن نامدا 1909 - يىلى كالكۇتتادا نەشر قىلدۇرغان. بۇ ئەسەرنىڭ ئەمىنە گۈرسوي ناسكالى ئىشلىگەن تۈركچە تەرجىمىسى 1994 - يىلى ئەنقەرەدە نەشر قىلىنغان. ئۇنىڭدىن باشقا ، ئۇ 1910 - يىلى مىرزا مەھدى خاننىڭ پارس تىلىدا تۈزگەن چاغاتايچە لۇغىتى «مەبائىنۇل لۇغەت»نى نەشرگە تەييارلىغان.

### كىلىسلى رىفات (Kilisli Muallim Rifat Bilge)

كىلىسلى رىفات (1873 — 1953) — تۈركىيەلىك مەشھۇر تۈركولوگ. دوستى ئەلى ئەمىر ئەپەندىنىڭ ھاۋالىسى بىلەن «تۈركىي تىللار دىۋانى»نى تۇنجى قېتىم رەتلەپ، 22 دەپتەر

ھالىتىدە نەشرگە تەييارلىغان. لېكىن، بىرىنچى دۇنيا ئۇرۇشى سەۋەبىدىن بۇ ئەسەر نەشر قىلىنمىغان. ئۇنىڭدىن باشقا، «ئىبنى مۇھەننا لۇغىتى» قاتارلىق بىرمۇنچە ئەسەرلەرنى نەشرگە تەييار-لىغان.

## رۆھبۆرن (Klaus Rhrborn)

رۆھبۆرن — گېرمانىيەلىك مەشھۇر تۈركولوگ. ئۇ قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتىدا ئىنتايىن مول نەتىجىلەرنى قولغا كەلتۈرگەن. ئۇ 1978 - يىلىدىن تارتىپ ئىشلىگەن «مەركىزىي ئاسىيادىن تېپىلغان ئىسلامىيەتتىن ئىلگىرىكى تۈركچە تېكىستلەر — قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى لۇغىتى» ناملىق ئەسەر ئۇنىڭ كاتتا ئەمگەكلىرىنىڭ بىرىدۇر. ئۇيغۇرشۇناسلىقتىكى غايەت زور قۇرۇلۇش ھېسابلىنىدىغان بۇ كاتتا ئەسەرنىڭ ھازىر-غا قەدەر ئالتە تومى نەشر قىلىندى. بۇ لۇغەت پىلان بويىچە تەخمىنەن 30 توم ھالىتىدە نەشر قىلىنىدۇ.

## مەھمەت ئۆلمەز (Mehmet olmez)

مەھمەت ئۆلمەز — تۈركىيەلىك مەشھۇر تۈركولوگ. ئۇنىڭ تەتقىقات دائىرىسى كەڭ، ئۇ تۈركىي تىللارنىڭ قەدىمكى يادىكار-لىقلىرىدىن ھازىرقى ئەھۋالىغىچە، ئومۇمىي تۈركولوگىيەدىن كونكرېت تۈركولوگىيەگىچە بولغان ساھەدە مول تەتقىقات نەتى-جىلىرىنى ۋۇجۇدقا چىقارغان. مەھمەت ئۆلمەزنىڭ ئاساسلىق تەتقىقات نەتىجىسى يەنىلا قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتى ساھە-سىدە گەۋدىلىنىدۇ. مەھمەت ئۆلمەزنىڭ 2008 - يىلىغا قەدەر «ئالتۇن يارۇق» Ⅲ، 5 - بۆلۈم» قاتارلىق سەككىز پارچە كىتا-بى، 50 پارچىدىن ئارتۇق ماقالىسى، 15 پارچىدىن ئارتۇق تەقرى-زى ئېلان قىلىنغان.

## تالات تېكىن

تۈركولوگىيە ساھەسىدە مۇھىم ئورۇن تۇتقان تۈركولوگ تالات تېكىن 1927 ـ يىلى تۈركىيەدە تۇغۇلغان. ئۇ ئالىي مەكتەپنى ئىستانبۇل ئۇنىۋېرسىتېتى ئەدەبىيات فاكۇلتېتى تۈرك تىلى ۋە ئەدەبىياتى بۆلۈمىدە ئوقۇيدۇ. 1957 ـ يىلىدىن باشلاپ تۈرك تىلى قۇرۇمىدا گىراماتىكا تەتقىقاتى بىلەن شۇغۇللىنىدۇ. 1961 ـ يىلى ئامېرىكا قوشما ئىشتاتلىرىغا بېرىپ، دوكتورلۇق تەتقىقاتىنى باشلايدۇ. بۇ مەزگىلدە ئىندىئانا ئۇنىۋېرسىتېتى ئۇرال ـ ئالتاي تىللىرى پاكۇلتېتىدا ئىككى يىل تۈرك تىلىدىن دەرس بېرىدۇ. 1965 ـ يىلى «ئورخۇن تۈركىيچىسىنىڭ گىراماتىكىسى» ناملىق ئىلمىي ماقالىسى بىلەن كالىفورنىيە ئۇنىۋېرسىتېتىدا دوكتورلۇقنى تاماملايدۇ. 2003 ـ يىلىغا قەدەر ئىستانبۇل يەدىتەپە ئۇنىۋېرسىتېتى تۈرك تىلى ۋە ئەدەبىياتى بۆلۈمىدە ئوقۇتقۇچى بولۇپ ئىشلەيدۇ. تالات تېكىن تۈركىي تىللار ۋە ئۇلارنىڭ دىيالېكتلىرىنى تونجى بولۇپ ئەڭ تەپسىلىي ۋە ئەڭ ئىنچىكە تۈرگە ئايرىغان. ئۇ ئۆزىدىن ئىلگىرىكى بارلىق تۈركىي تىللىرىنى تۈرگە ئايرىش نەتىجىلىرىنى تەتقىق قىلىپ، ھەربىرىنىڭ ئالاھىدىلىكى ۋە كەمچىلىكىنى بىر ـ بىرلەپ كۆرسەتكەندىن كېيىن، ھازىرقى زامان تۈركىي تىللىرىنى تۈرگە ئايرىشتا ئاساس قىلىشقا بولىدىغان فونېتىكىلىق ئۆلچەملەرنى ئوتتۇرىغا قويغان. پىروفېسسور تالات تېكىن ئىنگلىز ۋە تۈرك تىللىرىدا تۈركولوگىيەگە ئائىت نۇرغۇنلىغان نوپۇزلۇق ئىلمىي ئەسەرلەرنى يازغان. ئۇنىڭ ئاساسلىق ئىلمىي ئەمگەكلىرىدىن «ئورخۇن تۈركىيچىسىنىڭ گىراماتىكىسى» (ئىنگلىزچە) (1968)، «ئانا تۈركچىدە ئەسلىي ئۇزۇن سوزۇق تاۋۇشلار» (1975)، «ياپون تىلى ۋە تۈركىي تىللار: ياپون تىلى تۈركىي تىللار بىلەن مۇناسىۋەتلىكمۇ»؟ (1985)، «تونا بۇلغارلىرى ۋە تىللىرى» (1987)، «ئورخۇن ئابىدىلىرى» (1988)، «ۋولگا

بۇلغارلىرى تېكىستلىرى ۋە ۋولگا بۇلغارچىسى» (1988)، «11 ـ ئەسىر تۈرك شېئىرلىرى» (1989)، «هۇنلارنىڭ تىلى» (1993)، «ياپونچە ۋە ئالتاي تىللىرى» (1993)، «ئىرىق بىتىگ» (1993)، «تۇنيۇقۇق ئابىدىسى» (1994)، «تۈركىي تىللىرىدا بىرلەمچى ئۇزۇن سوزۇق تاۋۇشلار» (1995)، «تۈركمەنچە ـ تۈركچە سۆزلۈك» (باشقىلار بىلەن بىللە) (1995)، «تۈركىي تىللىرىغا كىرىش» (مەھمەت ئۆلمەز بىلەن بىللە) (1995)، «تارىختىن بۇيانقى تۈركچىنىڭ يېزىش قائىدىلىرى» (1998)، «ئورخۇن تۈركىيچىسىنىڭ گىراماتىكىسى» (2003) قاتارلىقلار بار.

## پىرىتساك (Omeljan Pritsak)

پىرىتساك ــ ئامېرىكىلىق تۈركولوگ. ئۇ ئاساسلىقى خاقانىيە تۈركچىسى ھەققىدە تەتقىقات ئېلىپ بارغان. ئۇنىڭدىن باشقا، ئۇنىڭ ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتىغا بېغىشلانغان، 1959 ـ يىلى ئېلان قىلىنغان «يېڭى ئۇيغۇرچە» ناملىق ئەسىرىمۇ بار.

## رىزۋان ئۆزتۈرك (Ridwan ozturk)

رىزۋان ئۆزتۈرك ــ تۈركىيەلىك ئۇيغۇرشۇناس. ئۇ ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى ھەققىدە ۋە ئۇيغۇر تىلى بىلەن ئۆزبېك تىلىنىڭ سېلىشتۇرما گىراماتىكىسى ھەققىدە نۇرغۇن ئەسەر يازغان. ئۇنىڭ «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى» (1994 ـ يىلى)، «ئۇيغۇر ۋە ئۆزبېك تىللىرىدا پېئىل» (1997 ـ يىلى) قاتارلىق ئەسەرلىرى بار.

## خامادا ماسامى (Hamada Masami)

خامادا ماسامى ــ ياپونىيەلىك ئۇيغۇرشۇناس. ئۇ ئاساسلىقى

چاغاتاي ئۇيغۇر تىلى يادىكارلىقلىرىنى تەتقىق قىلغان. ئۇنىڭ «موللا بىلالنىڭ ‹غازات دەر مۇلكى چىن› ناملىق ئەسىرى ھەققىدە»، «18 — 19 - ئەسىرلەردىكى ئۇيغۇر يازما يادىكارلىقلىرىغا مۇقەددىمە» قاتارلىق ئەسەرلىرى بار.

## خانېدا تورو (Hanеda Toruo)

خانېدا تورو — ياپونىيەلىك مول ھوسۇللۇق ئۇيغۇرشۇناس. ئۇ ئۇيغۇر تىلى، مەدەنىيىتى ۋە تارىخى ھەققىدە «ئۇيغۇر بۇددىزم تېكىستلىرى ھەققىدە»، «سوغدچە يېزىلغان بىر ئۇيغۇر كىتابى» قاتارلىق كۆپلىگەن ئەسەرلەرنى يازغان.

## مورى ماساۋ (Mori Masao)

مورى ماساۋ — ياپونىيەلىك مول ھوسۇللۇق ئۇيغۇرشۇناس. ئۇ قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى، ئۇيغۇر تارىخى ۋە مەدەنىيىتى توغرىسىدا «‹ئالتۇن يارۇق›نىڭ ئۇيغۇرچە تەرجىمىسى ھەققىدە»، «يۈەن دەۋرىگە ئائىت ئۇيغۇرچە ئېلىم - بېرىم ۋەسىقىسى» قاتارلىق زور ھەجىمدىكى ئەسەرلەرنى ئېلان قىلغان.

## موريياسو تاكو (Moriyaso Takao)

موريياسو تاكو — ياپونىيەلىك مەشھۇر ئۇيغۇرشۇناس. ئۇ «ئۇيغۇر بۇددىزم تارىخى ئۈچۈن بىر مەنبە ئەسەر: ئۈچ قازىق يادىكارلىقى»، «ئۇيغۇرلار ۋە دۇنخۇاڭ» قاتارلىق كۆپلىگەن ئەسەرلەرنى يازغان.

## شوگايتو ماساھىرو (Shogayto Masahiro)

شوگايتو ماساھىرو — ياپونىيەلىك مول ھوسۇللۇق ئۇيغۇرشۇناس. ئۇ ئاساسلىقى قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى يادىكارلىقلىرىنى تەتقىق قىلغان. ئۇ «ئىككى پارچە بۇددىزم مەزمۇنىدىكى ئۇيغۇرچە تېكىست» (1982 - يىلى)، «پېتىربۇرگدىكى ئۇيغۇرچە يادى-

كارلىقلار» (2003 ـ يىلى)، «ئۇيغۇرچە ئابىدارما تېكىستى: فىلولوگىيەلىك ئانالىز» (2008 ـ يىلى) قاتارلىق كۆپلىگەن ئەسەرلەرنى يازغان.

## تاكوچى كازۇ (Takaochi Kazuo)

تاكوچى كازۇ — ياپونىيەلىك ئۇيغۇرشۇناس. ئۇنىڭ ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتىغا ئائىت «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى ئىسىملارنىڭ تۈرلىنىشى»، «ئۇيغۇرچە فونېتىكىلىق مەسىلىلەر: بېيجىڭ رادىيوسى»، «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى ئاساسىي سۆزلۈك: 1500 سۆز» قاتارلىق ئەسەرلىرى بار.

## يامادا نوبۇئو (Yamada Nobuo)

يامادا نوبۇئو — ياپونىيەلىك مول ھوسۇللۇق ئۇيغۇرشۇناس. ئۇنىڭ ئەمگەكلىرى قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى يادىكارلىقلىرى تەتقىقاتىدا مۇھىم ئورۇن تۇتىدۇ. ئۇنىڭ ئەڭ زور ئەمگىكى ئوتېن جۇدا، پېتىر زىمى، ھىروشى ئۇمىمورا، تاكاۋ موريياسو قاتارلىق ئۇيغۇرشۇناسلار بىلەن بىرلىكتە ئىشلىگەن ئۈچ توملۇق «قەدىمكى ئۇيغۇرچە توختام ۋەسىقىلىرى» ناملىق ئەسەردۇر. ئۇنىڭ يەنە قەدىمكى ئۇيغۇرچە توختام ۋەسىقىلىرى ھەققىدىكى تەتقىقات نەتىجىلىرىمۇ ئىنتايىن مول.

# مۇندەرىجە

## مۇقەددىمە

## يېزىق

## فونېتىكا

## لېكسىكا

## گىراماتىكا

### مورفولوگىيە

## سىنتاكسىس

# ئىككىنچى باب جۈملە ......................................... 2079

# بىرىنچى باب

# تىل ھەققىدە

## §1. تىلنىڭ خاراكتېرى ۋە رولى

تىل ئىنسانلارنىڭ ئۆز مەقسەتلىرىنى ئىپادىلەشتە، بىر ـ بىرى بىلەن پىكىر ئالماشتۇرۇشتا قوللىنىدىغان قورالىدۇر. تىل پەقەت ئىنسانغىلا خاس بولۇپ، ئۇ فونېتىكا، لېكسىكا ۋە گىراماتىكىدىن تەركىب تاپقان بىر سىستېمىدۇر. تىل ئىقتىسادىي بازىسمۇ ئەمەس، ئۈستىقۇرۇلمىمۇ ئەمەس، بەلكى ئالاھىدە بىرخىل ئىجتىمائىي ھادىسە. تىل ئىجتىمائىيلىققا ۋە ئومۇمىيلىققا ئىگە. تىل بىلەن جەمئىيەتنىڭ بىر ـ بىرىنى تەقەززا قىلىدىغانلىقى ۋە بىر ـ بىرىگە تايىنىدىغانلىقى تىلنىڭ ئىجتىمائىيلىقىدۇر. تىل جەمئىيەتتە مەۋجۇت بولۇپ تۇرىدۇ، جەمئىيەتتىن ئايرىلغان تىل بولمايدۇ، جەمئىيەتمۇ تىلدىن ئايرىلالمايدۇ. تىل بولمايدىكەن، جەمئىيەت مەۋجۇتلۇقتىن ۋە تەرەققىياتتىن مەھرۇم بولىدۇ. تىلنىڭ جەمئىيەتتىكى ھەرساھە، ھەرقاتلام كىشىلىرىگە ئورتاق خىزمەت قىلىدىغانلىقى تىلنىڭ ئومۇمىيلىقىدۇر.

تىلنىڭ رولىدىن قارىغاندا، تىل ئىنسانلارنىڭ ئەڭ مۇھىم ئالاقە قورالى ۋە تەپەككۇر قورالى. تىل بىلەن ئوي ـ پىكىرنى ئىپادىلەش ۋە ئالاقە قىلىش ئىنسانلارنىڭ ھايۋانلاردىن پەرقلىنىدىغان تۈپكى خاسلىقىنىڭ بىرى. شۇڭا، نەۋائىي: «تىل

ئىنساننى ھايۋاندىن جۇدا قىلدى» دەپ يازغان.

تىل ئالاقە قورالى. ئۇ، كىشىلەرنىڭ ئۇچۇر يەتكۈزىدىغان ۋە پىكىر ئالماشتۇرىدىغان ئەڭ مۇھىم ۋاسىتىسى. تەبىئەتتە نۇرغۇن ھايۋانلار خىلمۇخىل ئاۋازلارنى چىقىرىپ ئۆزئارا ئالاقىلەشسىمۇ، بۇ ئاۋازلار ئىپادىلەيدىغان ئۇچۇر ناھايىتى ئاددىي بولغاچقا، ئۇ ھەقىقىي مەنىدىكى تىل ھېسابلانمايدۇ. يەنە بىر تەرەپتىن، ئىنسانلار تىلدىن باشقا قول ئىشارىتى، بايراق، قاتناش بەلگىلىرى، تېلېگرامما، ھەر خىل شەكىللەر ۋە رەقەم قاتارلىق ۋاسىتىلەردىن پايدىلىنىپمۇ ئۇچۇر يەتكۈزۈشىدۇ. بىراق، بۇ ۋاسىتىلەر تىل ئاساسىغا قۇرۇلغان، شۇنداقلا قوللىنىلىش دائىرىسىمۇ چەكلىك بولۇپ، پەقەت تىلنىڭ ياردەمچى ۋاسىتىسى بولالايدۇ، خالاس. شۇڭا، بىز تىلنى ئىنسانلارغىلا خاس بولغان ئەڭ مۇھىم ئالاقە قورالى دەيمىز.

تىل ئوي ــ پىكىرنى ئىپادىلەيدىغان قورال، كىشىلەر تىلدىن پايدىلىنىپ ئوي ــ پىكىرلىرىنى ئىپادىلەيدۇ. تەپەككۇر قىلىش ئىنسان مېڭىسىنىڭ بىرخىل ئىقتىدارى، ئىنسان مېڭىسىنىڭ ئوبيېكتىپ دۇنيانى ئەكس ئەتكۈزۈش جەريانى. تەپەككۇر مەلۇم بىر قورال ئاساسىدا ئۆز ئىپادىسىنى تاپىدۇ. ئۇ ئەكس ئەتكۈزگەن ئۇقۇم، ھۆكۈم، خۇلاسە سۆز، سۆز بىرىكمىسى ۋە جۈملە بولۇپ ئىپادىلىنىدۇ.

تىل ئوي ــ پىكىرنى ئىپادىلەش جەريانىدىلا ئەمەس، بەلكى ئوي ــ پىكىرنىڭ شەكىللىنىش جەريانىدىمۇ مۇھىم رول ئوينايدۇ، چۈنكى تىل تەپەككۇرنىڭ ئالاھىدە غىدىقلىغۇچىسى. تەپەككۇر پۈتكۈل ئىنسانىيەتكە تەۋە، تىل مەلۇم مىللەتكە تەۋە.

تىلنىڭ ئىچكى قۇرۇلمىسىدىن ئالغاندا، تىل — تاۋۇش بىلەن مەنىنىڭ بىرىكىشىدىن ھاسىل بولغان بەلگىلەر سىستېمىسى. تىل فونېتىكا، لېكسىكا، گىراماتىكىدىن ئىبارەت ئۈچ مۇھىم

ئامىلنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ. فونېتىكا تىل بەلگىلىرىنىڭ ئاۋاز ئامىلى، ئۇ تىلنىڭ ماددىي پوستى؛ لېكسىكا تىلدىكى سۆزلەرنىڭ توپلىمى، ئۇ قۇرۇلۇش ماتېرىيالى؛ گىراماتىكا تىل بەلگىلىرىنىڭ مورفولوگىيەلىك ئۆزگىرىش ۋە بىرىكىش قائىدىسى، ئۇ تىلنىڭ قۇرۇلما قانۇنىيىتى.

تىل بەلگىلىرىنىڭ ئىككى مۇھىم ئالاھىدىلىكى ئىختىيارىي-لىق بىلەن زەنجىرسىمانلىقتۇر.

تىل بەلگىلىرىنىڭ ئىختىيارىيلىقى: تىلدا تاۋۇش بىلەن مەنىنىڭ بىرىكىشىدە مۇقەررەرلىك بولمايدۇ، قانداق تاۋۇش بىلەن قانداق مەنە بىرىكىپ، قانداق مەنىگە ۋەكىللىك قىلىدىغانلىقى ئىختىيارىي بولىدۇ، بۇ بەلگە بېكىتىلگەندىن كېيىن تۇراقلىشىپ، پۈتكۈل جەمئىيەت ئەزالىرى ئورتاق ئېتىراپ قىلىدىغان بەلگىگە ئايلىنىدۇ. مەسىلەن: «پەرزەنت كۆرگەن ئايال كىشى» دېگەن مەنىنى بىلدۈرۈشتە، ئۇيغۇر تىلىدا «ئانا» سۆزىگە ( a – n – a ) دېگەن تاۋۇشلارنىڭ، خەنزۇ تىلىدىكى «母亲»غا (m – u – tɕ – i – n) دېگەن تاۋۇشلارنىڭ، ئىنگلىز تىلىدىكى «mother»غا (m – ʌ – ð – eː) دېگەن تاۋۇشلارنىڭ تاللاپ ئىشلىتىلىشى تاۋۇش بىلەن مەنىنىڭ بىرىكىشىدە مۇقەررەرلىكنىڭ يوقلۇقىنى، تىل بەلگىلىرىنىڭ ئىختىيارىيلىقىنى كۆرسىتىدۇ.

تىل بەلگىلىرىنىڭ زەنجىرسىمانلىقى: تىل بەلگىلىرى خۇددى زەنجىرنىڭ ھالقىلىرىدەك بىر – بىرىگە ئۇلىنىپ كېلىدۇ. مەسىلەن: «مەن كىنو كۆرىمەن» دېگەن بەلگىلەر تىزمىسىدا ئۈچ بەلگە بىرىنىڭ كەينىدىن بىرى ئۇلىنىپ چىقىدۇ.

تىل بەلگىلىرىنىڭ ئىختىيارىيلىقى يەككە بەلگىلەرنىڭ شەكلى (تاۋۇشى) بىلەن مەزمۇنى (مەنىسى) ئوتتۇرىسىدىكى مۇناسىۋەتكە قارىتا ئېيتىلغان. تىل بەلگىلىرىنىڭ

زەنجىرسىمانلىقى تاۋۇش بىلەن مەنىنىڭ بىرىكىشىدىن ھاسىل بولغان قۇرۇلمىلارنىڭ ئۆزئارا بىرىكىشىگە قارىتا ئېيتىلغان. دېمەك، بەلگىلەرنىڭ بىرىكىشى نەتىجىسىدە ھەرخىل قۇرۇلمىلار ھاسىل بولىدۇ. لېكىن، بۇ قۇرۇلمىلارنىڭ بىرىكىشى ئىختىيارىي بولماستىن، شەرتلىك بولىدۇ. مەسىلەن: «يازدىم» دېگەن بۇ قۇرۇلما «مەن»، «سەن»، «ئۇ»، «بىز»، «سىلەر»، «ئۇلار» دېگەن قۇرۇلمىلاردىن پەقەت ئەڭ ئالدىنقىسى بىلەنلا بىرىكىدۇ. چۈنكى، ئۇلارنىڭ بىرىكەلىشىدە شەخس ۋە سان جەھەتتە ماسلىششىتەك شەرت ھازىرلانغان. دېمەك، بىرىكىش مۇناسىۋىتى مەلۇم شەرت ۋە قائىدىگە بويسۇنىدۇ. شۇڭا، تىل قانۇنىيەتلىك، چۈشىنىشلىك بولىدۇ.

## §2. تىللارنىڭ تۈرلەرگە ئايرىلىشى

دۇنيادا زادى قانچە خىل تىل بار دېگەن مەسىلە كىشىلەر ئۈزاقتىن بېرى تالاش ـ تارتىش قىلىپ كېلىۋاتقان بىر مەسىلە. چۈنكى، ھەرقايسى دۆلەتلەردىكى تىلشۇناسلارنىڭ ئىستاتىستىكىلىرى ۋە ھەرقايسى دەۋرلەردىكى ئىستاتىستىكىلارنىڭ نەتىجىسى ئوخشىمايدۇ. ئۇنىڭدىن باشقا «مىللىي تىل»لار بىلەن دىيالېكتلارنىڭ پەرقىگە بولغان تونۇشنىڭ ئوخشىماسلىقىمۇ ئىستاتىستىكا نەتىجىسىگە تەسىر كۆرسىتىدۇ. ئومۇمەن ئالىملار «دۇنيادا 6 مىليارد ئادەم ياشاۋاتىدۇ، بۇ ئادەملەر 200 نەچچە دۆلەت ۋە رايونغا تارقالغان، ئۇلار 2500 خىلدىن ئارتۇق مىللەتكە ئايرىلىدۇ، 5000 — 6000 خىل تىلدا سۆزلىشىدۇ» دېگەن پىكىرنى كۆپرەك قۇۋۋەتلەيدۇ. فىرانسىيە پەنلەر ئاكادېمىيەسىنىڭ تەتقىقاتىغا ئاساسلانغاندا، دۇنيادا تەخمىنەن 2796 خىل تىل بار ئىكەن، دۇنيا ياردەمچى تىل جەمئىيىتىنىڭ پەرىزىچە، دۇنيادا 2500دىن 3500 گىچە تىل بار ئىكەن. خىرىستىيانلارنىڭ مۇ-

قەددەس كىتابى «ئىنجىل» 1997 ـ يىلىغىچە 2197 خىل تىلغا تەرجىمە قىلىنغان. بۇ سان ئېھتىمال دۇنيادىكى تىللارنىڭ سانىنى تەخمىنەن كۆرسىتىپ بەرسە كېرەك. ئەمما، شۇ نەرسە ئېنىقكى، دۇنيادىكى تىللارنىڭ سانى يېزىقىنىڭ ساندىن كۆپ. «دۇنيا ئاز سانلىق مىللەتلەر تىل ـ يېزىقى تەتقىقاتى ئىنستىتۇتى» (SIL) نىڭ ئەڭ يېڭى تەتقىقات نەتىجىسىدە كۆرسىتىلىشىچە، دۇنيادا ئەمەلىي قوللىنىلىۋاتقان تىل 6912 خىل ئىكەن، بۇ تىللار 100 خىلدەك يېزىقتا ئىپادىلىنىدىكەن.

تىللارنىڭ دۇنيادىكى تارقىلىشىمۇ تەكشى ئەمەس، مەسىلەن، بەزى دۆلەت ۋە رايونلاردا بىر ياكى بىرقانچە خىل تىل قوللىنىلىدۇ. 3 مىليون نوپۇسى بار پاپۇئا يېڭى گىۋىنېيەسىدە 800 خىل تىل قوللىنىلىدىكەن. بەزى تىللارنى مىليارد ئادەم قوللانسا①، بەزى تىللارنى بىرقانچىلا كىشى بىلىدىكەن. يۈز مىليوندىن ئارتۇق كىشى قوللىنىدىغان تىللار تۆۋەندىكىلەردۇر②:

(* بەلگىسى قويۇلغانلار ب د ت نىڭ خىزمەت تىلى)

| تىل | نوپۇس | تىل | نوپۇس |
|---|---|---|---|
| *خەنزۇچە | 1 مىليارد | *رۇسچە | 150 مىليون |
| *ئىنگلىزچە | 350 مىليون | *ئەرەبچە | 150 مىليون |
| *ئىسپانچە | 300 مىليون | بېنگالچە | 150 مىليون |
| ھىندى ـ ئوردۇچە | 150 مىليون | *فىرانسۇزچە | 100 مىليون |
| پورتۇگالچە | 150 مىليون | نېمىسچە | 100 مىليون |
| مالايچە | 150 مىليون | ياپونچە | 100 مىليون |

ئەمما، زامانىمىزدا تىللارنىڭ سانى شىددەت بىلەن ئازايماقتا. مەلۇماتلاردا كۆرسىتىلىشىچە، ئىنسانلار تىلىنىڭ يوقىلىش سۈرئىتى قۇشلار نەسلىنىڭ يوقىلىش سۈرئىتىنىڭ تۆت ھەسسىسىگە توغرا كېلىدىكەن. مۇشۇ ئەسىردە ھازىر بار

تىللارنىڭ يېرىمى يوقىلىپ كېتىدىكەن، 200 يىلدىن كېيىن 80% تىل يوقىلىپ كېتىدىكەن.

بۈگۈنكى كۈندە ھەرقايسى تىللارنىڭ ئۇچۇر، بىلىم تارقىتىش مىقدارىمۇ ئوخشىمايدۇ. مەسىلەن، ئىنتېرنېتتىكى ئۇچۇرلارنىڭ 85%ى ئىنگلىز تىلى ئارقىلىق تارقىلىدۇ. خەلقئارا سودىدا پۈتۈنلەي ئىنگلىز تىلى قوللىنىلىدۇ. گەرچە يۇقىرىدا كۆرسىتىلگەن ئالتە خىل تىل ب د ت نىڭ خىزمەت تىلى قىلىپ بەلگىلەنگەن بولسىمۇ، ئەمەلىيەتتە 95% ئەھۋالدا پەقەت ئىنگلىز تىلىلا ئىشلىتىلىدۇ.

تىلشۇناسلار ۋە ئېتنوگرافلار: «بىر تىل بىر مەدەنىيەت، بىر تىلنى قوغداپ قېلىش ئىنسانىيەتنىڭ بىر خىل مەدەنىيىتىنى قوغداپ قېلىش دېمەكتۇر» دېگەن شوئارنى ئوتتۇرىغا قويىدى. «دۇنيا ئاز سانلىق مىللەتلەر تىل - يېزىقى ئىنستىتۇتى» (SIL) بۇ جەھەتتە ئاكتىپ رول ئوينىماقتا.

دۇنيادىكى تىللارنىڭ سانى ھەممە ئېتىراپ قىلغان دەرىجىدە ئېنىق بولمىسىمۇ، كۆپ قوللىنىلىدىغان تىللارنى تىلشۇناسلار ھەر خىل نۇقتىدىن تۈرگە ئايرىپ كەلدى.

**1. تىللارنىڭ قۇرۇلما تىپى بويىچە تۈرلەرگە ئايرىلىشى**

دۇنيادىكى تىللارنىڭ قۇرۇلما تىپى ئوخشاش بولمايدۇ، بەزى تىللار گىراماتىكىلىق مەنىنى قوشۇمچىلارنىڭ ياردىمىدە ئىپادىلىسە، بەزى تىللار يىلتىزدىكى تاۋۇش ئۆزگىرىشلىرى ئارقىلىق ئىپادىلەيدۇ، يەنە بەزى تىللار ئاساسەن سۆز تەرتىپى ۋە ياردەمچى سۆزلەر ئارقىلىق ئىپادىلەيدۇ. تىلشۇناسلىقتا تىللار قۇرۇلما ئالاھىدىلىكىگە ئاساسەن تۆت خىل تىپقا يىغىنچاقلانغان:

1) يېپىشقاق تىللار: بۇ تۈردىكى تىللار «قوشۇمچىلىق تىللار» دەپمۇ ئاتىلىدۇ. بۇ تىپتىكى تىللاردا گىراماتىكىلىق مەنىلەرنى

ئىپادىلەشتە قوشۇمچىلار ئاساسلىق رول ئوينايدۇ، ئادەتتە بىر قوشۇمچە بىر خىل گىراماتىكىلىق مەنىنى بىلدۈرىدۇ، بىر خىل گىراماتىكىلىق مەنە مەلۇم بىر قوشۇمچە ئارقىلىق ئىپادىلىنىدۇ. قوشۇمچىلار مەلۇم قانۇنىيەت بىلەن سۆز تومۇرىغا ۋە سۆز ئۆزىكىگە ئۇلىنىدۇ. جۈملىدە سۆزلەرنىڭ ئورنىنىڭ ئۆزگىرىشى مەنىگە چوڭ تەسىر يەتكۈزمەيدۇ. ئۇيغۇر تىلىنى ئۆز ئىچىگە ئالغان تۈركىي تىللار ئائىلىسىدىكى تىللار ۋە موڭغۇل تىللىرى، مانجۇ ـ تۇڭغۇس تىللىرى ئائىلىسىدىكى تىللار مۇشۇ تىپقا كىرىدۇ. مەسىلەن: «مەن ئۇنى ياخشى كۆرىمەن» دېگەن جۈملىنىڭ تەركىبىدىكى سۆزلەرنى ئىنۋېرسىيە ئۇسۇلى بويىچە تۆۋەندىكىدەك ئۆزگەرتسەكمۇ جۈملىنىڭ مەنىسىدە چوڭ ئۆزگىرىش بولمايدۇ.

a. مەن ئۇنى ياخشى كۆرىمەن.
b. مەن ياخشى كۆرىمەن ئۇنى.
c. ئۇنى مەن ياخشى كۆرىمەن.
d. ياخشى كۆرىمەن مەن ئۇنى.
e. ئۇنى ياخشى كۆرىمەن مەن.

2) ئانالىتىك تىللار: بۇنداق تىللاردا گىراماتىكىلىق مەنىلەر ئاساسەن ياردەمچى سۆزلەر ۋە سۆز تەرتىپى بىلەن ئىپادىلىنىدۇ، سۆزلەرنىڭ ئورنى ئۆزگەرسە مەنە ئۆزگىرىدۇ ياكى خاتا جۈملە تۈزۈلىدۇ. خەنزۇ تىلى، بىرما تىلى قاتارلىقلار مۇشۇ تىپقا كىرىدۇ. مەسىلەن:

我喜欢她。 (مەن ئۇنى ياخشى كۆرىمەن.)
她喜欢我。 (ئۇ مېنى ياخشى كۆرىدۇ.)
我她喜欢。※
她我喜欢。※

3) پۈكۈلمە تىللار: بۇ تىللاردا گىراماتىكىلىق مەنە سۆز يىلتىزىدىكى تاۋۇش ئۆزگىرىشلىرى ئارقىلىق ئىپادىلىنىدۇ.

ئەرەب تىلى، پارس تىلى، رۇس تىلى، ئىنگلىز تىلى قاتارلىق تىللار مۇشۇ تىپقا كىرىدۇ. مەسىلەن:

| ئىنگلىز تىلىدا | | ئەرەب تىلىدا | |
|---|---|---|---|
| چىش | teeth | كىتاب | كتاب |
| چىشلار | tooth | كىتابلار | كتوب |

4) كۆپ فورمىلىق سىنتېتىك تىللار: ئامېرىكا ئىندىئانلىرىنىڭ تىلى مۇشۇ تىپقا كىرىدۇ.

### 2. تىللارنىڭ جۈملە ئالاھىدىلىكى بويىچە تۈرگە ئايرىلىشى

تىللارنىڭ جۈملە ئالاھىدىلىكى دېگىنىمىز، ھەرقايسى تىللاردىكى «ئىگە(S)، خەۋەر(V)، تولدۇرغۇچى (O)③»نىڭ جۈملىدىكى ئورۇن ـ تەرتىپىدۇر. جۈملىنىڭ بۇ ئۈچ خىل بۆلىكى تۆۋەندىكى ئالتە خىل شەكىلدە تىزىلىپ كېلەلەيدۇ:

| SVO | ئىگە ـ خەۋەر ـ تولدۇرغۇچى | 1 |
|---|---|---|
| SOV | ئىگە ـ تولدۇرغۇچى ـ خەۋەر | 2 |
| VSO | خەۋەر ـ ئىگە ـ تولدۇرغۇچى | 3 |
| VOS | خەۋەر ـ تولدرۇغۇچى ـ ئىگە | 4 |
| OSV | تولدۇرغۇچى ـ ئىگە ـ خەۋەر | 5 |
| OVS | تولدۇرغۇچى ـ خەۋەر ـ ئىگە | 6 |

خەنزۇ تىلى، مالاي تىلى، ۋىيېتنام تىلى، ئىنگلىز تىلى، فىرانسۇز تىلى، رۇس تىلى، ۋېنگىر تىلى، فىن تىلى قاتارلىق تىللار 1 ـ تىپقا كىرىدۇ؛

ئۇيغۇر تىلىنى ئۆز ئىچىگە ئالغان بارلىق تۈركىي تىللار، مانجۇ، موڭغۇل، ياپون، كورىيان، ھىندى تىللىرى 2 ـ تىپقا كىرىدۇ؛

ئەرەب، ئىبرانىي تىللىرى 3 ـ تىپقا كىرىدۇ؛

4 ـ تىپ ئاساسەن ئۇچرىمايدۇ؛

5 ـ تىپقا كىرىدىغان تىللار ناھايىتى ئاز بولۇپ، بىرازىلىيەدىكى Xavante، Jamamadi تىللىرى مۇشۇ تىپقا كىرىدۇ. خەنزۇ تىلىدىكى مەجھۇل جۈملە شەكلى مۇشۇ تىپقا كىرىدۇ؛

6 ـ تىپقا كىرىدىغان تىللارمۇ ناھايىتى ئاز ئۇچرايدۇ، بىرازىلىيەنىڭ ئامازون تەۋەسىدىكى Hixkaryana تىلى ۋە مېكسىكىنىڭ شىمالىدىكى Guarijio تىلى مۇشۇ تىپقا كىرىدۇ.

**3. تىللارنىڭ قېرىنداشلىق مۇناسىۋىتى بويىچە تۈرگە ئايرىلىشى**

دۇنيادىكى تىللارنىڭ قېرىنداشلىق مۇناسىۋىتى دەسلەپتە فونېتىكىلىق ماسلىق مۇناسىۋەت بويىچە تەكشۈرۈلگەن. 18 ـ ئەسىردە ياۋروپالىق تىلشۇناس جونىس (Jones) سانسكرىت تىلىدىكى پېئىل يىلتىزلىرىنىڭ ۋە گىراماتىكىلىق شەكىللىرىنىڭ گىرېك، لاتىن تىللىرىنىڭكىگە ئوخشايدىغانلىقىنى بايقىغان ۋە ئۇلارنىڭ بىر مەنبەدىن كېلىپ چىققانلىقىغا ھۆكۈم قىلغان. ئەمما، ئۇ فونېتىكىلىق ماسلىق مۇناسىۋەتنى تەھلىل قىلمىغان④. ھەقىقىي مەنىدىكى فونېتىكىلىق ماسلىق مۇناسىۋەتنى ئاۋۋال مەھمۇد كاشغەرىي، ئاندىن ياۋروپا ئالىملىرىدىن شلېگىل 1808 ـ يىلىغا كەلگەندە بايقىغان ۋە تەھلىل قىلغان⑤.

ئۇلۇغ تىلشۇناس مەھمۇد كاشغەرىي ناھايىتى بۇرۇنلا تىللارنىڭ قېرىنداشلىق مۇناسىۋەتلىرىگە دىققەت قىلغان ۋە بىر قاتار پرىنسىپلارنى ئوتتۇرىغا قويغان. مەھمۇد كاشغەرىي شېلگىلدىن سەككىز ئەسىر ئىلگىرىلا فونېتىكىلىق ماسلىق مۇناسىۋەتنى تەھلىل قىلىپ، شېۋىلەردىكى پەرقلەر توغرىسىدا مۇنداق دېگەن:

ئوغۇزلار بىلەن قىپچاقلار ئىسىم ۋە پېئىللارنىڭ بېشىدا

كەلگەن «ى»(يا) ھەرپىنى «ا» (ئەلىف)قا ياكى «ج»غا ئالماشتۇرۇ-
دۇ... ئوغۇز، قىپچاق ۋە سۇۋارلار سۆزىنىڭ بېشىدىكى «م» نى
«ب» غا ئۆزگەرتىدۇ... ساپ تۈركچىدە «د» ئىپتىلىدىغان سۆزلەر
ئوغۇزچىدا كۆپىنچە «ت» بىلەن ئىپتىلىدۇ... ياغما، توخسى،
قىپچاق، ياباقۇ، تاتار، قاي، چومۇل ۋە ئوغۇزلارنىڭ ھەممىسى
«ذ» ھەرپىنى ھەرزامان «ى»غا ئالماشتۇرىدۇ ۋە ھېچقاچان «ذ»
بىلەن سۆزلىمەيدۇ⑥...

| مەنىسى | ئوغۇزچە ۋە باشقىلار | تۈركچە | |
|---|---|---|---|
| مۇساپىر<br>ئىللىق | (älkin)الكن<br>(iliğ) الغ | (yälkin)يلكن<br>(yïliğ) يلغ | ى ~ ا |
| مەن<br>شورپا | (bän)بن<br>(bun)بون | (män)من<br>(mun)مون | م ~ ب |
| تۆگە<br>تۆشۈك | (däväy)دوى<br>(öd)اود | (täväy)تفى<br>(öt)اوت | ت ~ د |
| خەنجەر<br>جىگدە | (büktä)بكتا<br>(yiktä)يكتا | (bügdä)بكدا<br>(yigdä)يكدا | د ~ ت |
| ئۆي<br>ئوۋ | (äw)او<br>(aw)او | (äv)اڤ<br>(av)اڤ | ڤ ~ و |
| قوي<br>كەمبەغەل | (qon)قون<br>(čïğan)جغان | (qoy)قوى<br>(čïğay)جيغاى | ن ~ ى |
| قېيىن دەرىخى<br>قېيىن ـ بۇيان | (qayïŋ) قينك<br>(qayïn)قين | (qazïŋ) قذنك<br>(qazïn)قذن | ذ ~ ى |
| ئاياق<br>تويدى | (āzaq)ازق<br>(tozdï)تزدى | (āzaq)اذق<br>(toztï)تذتى | ذ ~ ز |

مەھمۇد كاشغەرىي تۈغقان تىللار ئوتتۇرىسىدىكى فونېتىكىلىق ماسلىق مۇناسىۋەتلەرنى ئەمەلىي مىساللار بىلەن يۇقىرىقىدەك كۆرسەتكەن.

مەھمۇد كاشغەرىي يەنە تۈرك تىلى بىلەن خوتەن تىلى ۋە كەنچەك تىلىدىكى فونېتىكىلىق ماسلىق مۇناسىۋەتنى مۇنداق كۆرسەتكەن ۋە «تۈركىي تىللاردا يوق بىر تاۋۇشنى كىرگۈزگەنلىكى ئۈچۈن بىز ئۇلارنى (خوتەنلىكلەر بىلەن كەنچەكلەرنى) تۈركلەردىن ھېسابلىمايمىز»⑦ دېگەن.

| | تۈركچە | خوتەنچە، كەنچەكچە | مەنىسى |
|---|---|---|---|
| ∅ ~ ھ | انا(ana)<br>اتا(ata) | ھتا(hata)<br>ھنا(hana) | ئاتا<br>ئانا |

دېمەك، مەھمۇد كاشغەرىينىڭ تىللار ئوتتۇرىسىدىكى فونېتىكىلىق ماسلىق مۇناسىۋەتلەر توغرىسىدىكى كۆزقارىشى شېلگىلىنىڭ كۆزقارىشىغا پۈتۈنلەي ئوخشاپ كەتمەيدۇ. يەنى، 19 ـ ئەسىردىكى ياۋروپا تارىخىي سېلىشتۇرما تىلشۇناسلىقى قېرىنداشلىق مۇناسىۋىتى بولغان شېۋىلەر ۋە تۈغقان تىللاردا فونېتىكىلىق ماسلىق مۇناسىۋەت بولىدىغانلىقىنى ئېتىراپ قىلغاندىن سىرت، ئىككى تىلنىڭ ئاساسىي لۇغەت تەركىبىدىكى سۆزلەردە فونېتىكىلىق ماسلىق مۇناسىۋەت بولسا، بۇ تىللارمۇ مەنبەداش بولىدۇ، دەپ قارىغان. بىراق، مەھمۇد كاشغەرىي تىللاردىكى فونېتىكىلىق ماسلىق مۇناسىۋەت تۈغقانچىلىق مۇناسىۋەتنى بېكىتىشنىڭ زۆرۈر شەرتى، ئەمما يېتەرلىك شەرتى ئەمەس، يەنى قېرىنداشلىق مۇناسىۋىتى بار شېۋىلەر ۋە

قېرىنداش تىللاردا چوقۇم فونېتىكىلىق قارشىلىق بولىدۇ، ئەمما ئىككى تىلنىڭ ئاساسىي لۇغەت تەركىبىگە مەنسۇپ سۆزلەردە فونېتىكىلىق ماسلىق مۇناسىۋەت بولسا، بۇ تىللارنىڭ مەنبەداش بولۇشى ناتايىن⑧.» دەپ قارىغان.

بۈگۈنكى تەتقىقاتلار مەھمۇد كاشغەرىينىڭ كۆزقارىشىنىڭ تېخىمۇ ئىلمىي ئىكەنلىكىنى ئىسپاتلىماقتا. ھازىر دۇنيادىكى تىللار سېلىشتۇرما تىلشۇناسلىق پرىنسىپلىرى بويىچە تۈرلەرگە ئايرىلىۋاتىدۇ، ئەمما ھەرقايسى ئەل تىلشۇناسلىرى ئوتتۇرىغا قويغان تىل سىستېمىلىرىنىڭ سانى بىردەك ئەمەس. ئېلىمىز تىلشۇناسلىرىدىن ۋاڭ يۈەنشىن دۇنيادىكى تىللارنى 15 تىل سىستېمىسى ۋە 63 تىل ئائىلىسىگە ئايرىغان:

1. خەنزۇ ـ زاڭزۇ تىللىرى سىستېمىسى (جۇاڭزۇ ـ توڭزۇ تىللىرى سىستېمىسىدىكى جۇاڭزۇ ـ توڭزۇ ئائىلىسىنىمۇ ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ)؛

2. ھىندى ـ ياۋروپا تىللىرى سىستېمىسى؛

3. كاۋكاز تىللىرى سىستېمىسى؛

4. ئۇرال تىللىرى سىستېمىسى؛

5. ئالتاي تىللىرى سىستېمىسى؛

6. دراۋىد تىللىرى سىستېمىسى؛

7. جەنۇبىي ئاسىيا تىللىرى سىستېمىسى؛

8. جەنۇبىي ئارال تىللىرى سىستېمىسى؛

9. ھام ـ سام تىللىرى سىستېمىسى؛

10. نىگىر ـ كىردوۋان تىللىرى سىستېمىسى؛

11. نىل ـ سەھرايى كەبىر تىللىرى سىستېمىسى؛

12. كېيسان تىللىرى سىستېمىسى؛

13. شىمالىي ئامېرىكا ئىندىئان تىللىرى سىستېمىسى.

14. ئوكيانىيە تىللىرى

15. تەۋەلىكى ياكى قېرىنداشلىق مۇناسىۋىتى بېكىتىلمىگەن تىللار.

خەلقئارا تىلشۇناسلىق تورىنىڭ «دۇنيادىكى تىللار» توغرىسىدىكى تەتقىقاتىدا دۇنيادىكى تىللار 15 تىل سىستېمىسىغا ئايرىلغان⑩:

| رېتى | نامى | تىل سانى |
|---|---|---|
| 1 | نىگىر ـ كونگو تىللىرى سىستېمىسى | 1,514 |
| 2 | جەنۇبىي ئارال تىللىرى سىستېمىسى | 1,268 |
| 3 | يېڭى گىۋىنېيە تىللىرى سىستېمىسى | 564 |
| 5 | ھىندى ـ ياۋورپا تىللىرى سىستېمىسى | 449 |
| 6 | ئاسىيا ـ ئافرىقا (ھام ـ سام) تىللىرى سىستېمىسى | 375 |
| 7 | نىل ـ سەھرايى كەبىر تىللىرى سىستېمىسى | 204 |
| 8 | پالما ـ ئېنيوگگان تىللىرى سىستېمىسى | 178 |
| 9 | ئوتتو ـ مەنگ تىللىرى سىستېمىسى (تىل ساندا تالاش ـ تارتىش بار) | 174 |
| 10 | جەنۇبىي ئاسىيا تىللىرى سىستېمىسى | 169 |
| 11 | سەيپىك ـ لام تىللىرى سىستېمىسى | 100 |
| 12 | جۇاڭزۇ ـ توڭزۇ تىللىرى سىستېمىسى | 76 |
| 13 | تۇپى تىللىرى سىستېمىسى | 76 |
| 14 | دراۋىد تىللىرى سىستېمىسى | 73 |
| 15 | مايا تىللىرى سىستېمىسى | 69 |

بۇ خىل تۈرگە ئايرىشتا ئالتاي تىللىرى سىستېمىسى تىلغا ئېلىنمىغان.

تۈركىيەدە نەشر قىلىنغان «ھازىرقى زامان تۈركىي تىللىرى» ناملىق كىتابتا دۇنيادىكى تىللار ئالتە سىستېمىغا ئايرىلغان⑪:

1) ھىندى ــ ياۋروپا تىللىرى سىستېمىسى: بۇ ھازىرغىچە مەلۇم بولغان تىل سىستېمىلىرى ئىچىدىكى ئەڭ چوڭ تىل سىستېمىسى بولۇپ، ياۋروپادىكى ھەممە تىللار، ھىندىستاندىكى كۆپ قىسىم تىللار، رۇس تىلى، بۇلغار تىلى، سېرب تىلى، پارس تىلى، گىرېك تىلى قاتارلىق بىرمۇنچە تىللار مۇشۇ تۈرگە كىرىدۇ.

2) ھام ــ سام تىللىرى سىستېمىسى: بۇ سىستېمىغا ئەرەب تىلى، ئىبرانىي تىلى، ئاكاد تىلى قاتارلىقلار كىرىدۇ.

3) ئورال ــ ئالتاي تىللىرى سىستېمىسى: بۇ تىل سىستېمىسىغا ئۇيغۇر تىلىنى ئۆز ئىچىگە ئالغان بارلىق تۈركىي تىللار، موڭغۇل تىلى، مانجۇ تىلى، ياپون تىلى، كورىيان تىلى، توڭغۇس تىلى، فىن تىلى، ۋېنگىر تىلى قاتارلىق تىللار كىرىدۇ.

4) خەنزۇ ــ زاڭزۇ تىللىرى سىستېمىسى: بۇ سىستېمىغا خەنزۇ تىلى، زاڭزۇ تىلى قاتارلىق تىللار كىرىدۇ.

5) بانتۇ تىللىرى سىستېمىسى: ئافرىقىدىكى ئەڭ چوڭ تىل سىستېمىسى بولغان بانتۇ تىللىرى سىستېمىسى ئوتتۇرا ۋە جەنۇبىي ئافرىقا تىللىرىنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ.

6) كافكاز تىللىرى سىستېمىسى: بۇ تىل سىستېمىسى جەنۇبىي كافكازىيە، شىمالىي كافكازىيە، داغىستان چېگرالىرى ئىچىدىكى تىللارنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ. چېچېن تىلى، ئىنگۇش تىلى ، گۇرجۇ تىلى ، ئاۋار تىلى قاتارلىقلار مۇشۇ سىستېمىغا كىرىدۇ.

**4. تىللارنىڭ فۇنكسىيەسى بويىچە تۈرلەرگە ئايرىلىشى**

تىللارنى فۇنكسىيەگە قاراپ تۈرلەرگە ئايرىشتا تىلنىڭ ئىجتىمائىي رولى نەزەردە تۇتۇلىدۇ. تىلنىڭ ئىجتىمائىي رولى بىرىنچىدىن، شۇ تىلنى ئىشلىتىدىغان كىشىلەرنىڭ نوپۇس سانى بىلەن؛ ئىككىنچىدىن، شۇ تىلنى ئىشلىتىدىغان كىشىلەرنىڭ ئولتۇراقلىشىش ئەھۋالى بىلەن (توپلىشىپ ياكى تارقاق ئولتۇراقلىشىشى بىلەن)؛ ئۈچىنچىدىن، شۇ تىلنىڭ شۇ مىللەت كىشىلىرىنىڭ ئىجتىمائىي ۋە خۇسۇسىي تۇرمۇشىدا قانچىلىك دائىرىدە ئىشلىتىلىدىغانلىقى بىلەن؛ تۆتىنچىدىن، شۇ تىلنىڭ باشقا مىللەتلەر ئارىسىدا قانچىلىك دائىرىدە ئىشلىتىلىدىغانلىقى بىلەن مۇناسىۋەتلىك⑫.

تىلنىڭ ئىجتىمائىي رولى تىلنىڭ ئىچكى ئامىلى بىلەن مۇناسىۋەتسىز. مەلۇم بىر تىلنىڭ قانداق فونېما سىستېمىسىغا ئىگە بولۇشى، گىراماتىكىلىق قۇرۇلمىسىنىڭ قانداق ئالاھىدىلىككە ئىگە بولۇشى تىلنىڭ ئىجتىمائىي رولىغا بىۋاسىتە تەسىر كۆرسەتمەيدۇ. تىلنىڭ ئىجتىمائىي رولىغا تىلنى ئىشلەتكۈچى كىشىلەرنىڭ (تىل ئىگىلىرىنىڭ) سىياسىي، ئىقتىسادىي، مەدەنىي ئىقتىدارى ۋە تىل پوزىتسىيەسى تەسىر كۆرسىتىدۇ. تىلنىڭ ئىجتىمائىي رولىغا ئاساسەن تىللارنى تۆۋەندىكىدەك تۈرلەرگە ئايرىش مۇمكىن:

1) مىللىي تىل: مىللىي تىل مىللەتنىڭ ئەڭ مۇھىم بەلگىسى بولۇپ، بىر مىللەتنىڭ ئانا تىلىنى كۆرسىتىدۇ.

2) مىللەتلەر ئارا قوللىنىلىدىغان تىل: كۆپ مىللەتلەر ئارىلىشىپ ئولتۇراقلاشقان دۆلەت ۋە رايونلاردا ھەرقايسى مىللەتلەر ئورتاق ئىشلىتىدىغان تىلنى كۆرسىتىدۇ. مەسىلەن، ئېلىمىزدە خەنزۇ تىلى مىللەتلەر ئارا تىل ھېسابلىنىدۇ. مىللەتلەر ئارا تىل بىلەن «دۆلەت تىلى» بىر ـ بىرىدىن پەرقلىنىدىغان ئىككى ئۇقۇم بولۇپ، دۆلەت تىلى بىر دۆلەتنىڭ

ھاكىمىيەت تىلىنى كۆرسەتسە، مىللەتلەر ئارا قوللىنىلىدىغان تىل بىرقانچە مىللەت ئورتاق ئالاقە قورالى سۈپىتىدە ئىشلىتىدىغان تىلنى كۆرسىتىدۇ.

3) رايونلار ئارا قوللىنىلىدىغان تىل: مەلۇم رايوندىكى باشقا ـ باشقا دۆلەتلەردە ئورتاق قوللىنىلىدىغان تىل رايونلار ئارا تىل دېيىلىدۇ. رايونلار ئارا قوللىنىلىدىغان تىل مىللىي تىلنىڭ بىر خىلى. ئوخشىمايدىغان يېرى شۇكى، رايونلار ئارا تىلنىڭ ئىشلىتىلىش دائىرىسى سىياسىي چېگرالاردىن ھالقىغان بولىدۇ. مەسىلەن، ئوتتۇرا شەرقتە ئەرەب تىلى ھەرقايسى ئەرەب دۆلەتلىرى ئارىسىدىكى رايونلار ئارا تىل بولسا، شىۋېت تىلى شىمالىي ياۋروپادىكى رايونلار ئارا تىلدۇر.

4) خەلقئارالىق تىل: دۇنيا مىقياسىدا كەڭ قوللىنىلىدىغان تىل خەلقئارا تىل ھېسابلىنىدۇ. خەلقئارا تىل تۆۋەندىكى شەرتلەرنى ھازىرلىغان بولىدۇ:

(1) تارقىلىش دائىرىسى كەڭ بولۇش؛

(2) كىشىلەر تەرىپىدىن ئاڭلىق قوبۇل قىلىنغان بولۇش ؛

(3) ئىپادىلەش ئىقتىدارى كۈچلۈك بولۇش.

1 ـ، 2 ـ شەرتلەر ھازىرلانغاندا، 3 ـ شەرت تەبىئىيلا ھازىرلىنىدۇ. بۈگۈنكى كۈندە ئىنگلىز تىلى ھەقىقىي مەنىدىكى خەلقئارا تىلدۇر.

تارىختا ئۇيغۇر تىلىمۇ مىللەت ئارا تىل ياكى رايون ئارا تىل بولۇپ خىزمەت قىلغان، يەنى قوچۇ ئۇيغۇر دۆلىتى بىلەن گەنجۇ ئۇيغۇر دۆلىتى تەۋەسىدە ئوخشاشلا قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى قوللىنىلغان.

مەلۇم بىر تىلنىڭ خەلقئارا تىل بولۇشى ئۈچۈن شۇ تىلنىڭ ئىگىسى سىياسىي، ئىقتىسادىي، مەدەنىيەت جەھەتلەردىن كۈچلۈك بولغاندا ۋە باشقىلارغا تەسىر كۆرسىتەلىگەندە، ئۆز دەۋرىنىڭ تەرەققىياتىدا بايراقدار ئورۇندا تۇرالىغاندا، ئۇ

مىللەتنىڭ تىلىمۇ تەبىئىيلا كەڭ دائىرىدە قوللىنىلىدىغان بولىدۇ. قايسى مىللەت يۇقىرىقى شەرتلەرنى ھازىرلىيالىسا ۋە ياكى يۇقىرىقى جەھەتلەردە تەرەققىي قىلمىغان ياكى چېكىنگەن بولسا بۇ مىللىي تىلنىڭ رولىمۇ كىچىكلەپ بارىدۇ. شۇڭا، مەلۇم بىر تىلنىڭ قايسى دەرىجىدە، قانچىلىك دائىرىدە قوللىنىلىشى تىلنىڭ ئۆزى بىلەن ئەمەس، بەلكى تىلنىڭ ئىگىسى بىلەن مۇناسىۋەتلىك.

ئىزاھلار:


1. Finagen, Edward, Language its structur and use, Harcout Brace College Publicashers, Second Edition, 1994, p. 268.

2. Finagen, Edward, Language its structur and use, Harcout Brace College Publicashers, Second Edition, 1994, p. 267.

3. بۇ يەردىكى «O» ئۇيغۇر تىلىنى ئۆز ئىچىگە ئالغان ئالتاي تىللىرىدا پېئىللارنىڭ باشقا تولۇقلىغۇچى تەركىبلىرىنى، يەنى ھالەتنىمۇ كۆرسىتىدۇ.

4. Jones W. The third anniversary discourse, on the Hindus, In W. Lehmann 1967, A Reader in Nineteenth Century Historical Indo-European Lingustics [M], Indiana: Indiana University Press, 1786:p7-20.(陈保亚:《默罕默德·喀什噶里在历史语言学上的两个贡献 —纪念默罕默德·喀什噶里诞辰 1000 周年》,《新疆大学学报》(汉文版), 2006 年第 4 期,第 142-143 页。)

5. SCHLEGEL F. On the Language and Wisdom of the Indians, In W. Lehmann 1967, A Reader in Nineteenth Century Historical Indo-European Lingustics [M], Indiana: Indiana University Press, 1808: p21-28 陈保亚:《默罕默德·喀什噶里在历史语言学上的两个贡献 —纪念默罕默德·喀什噶里诞辰 1000 周年》,《新疆大学学报》(汉文版), 2006 年第 4 期,第 142-143 页。

6. مەھمۇد كاشغەري: «تۈركىي تىللار دىۋانى»، 1 ـ توم، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 1980 ـ يىلى، 41ـ، 42ـ، 43ـ بەتلەر.
7. مەھمۇد كاشغەري: «تۈركىي تىللار دىۋانى»، 1 ـ توم، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 1980 ـ يىلى، 44 ـ بەت.
8.陈保亚:《论语言的接触与语言联盟》,北京:语文出版社,1996年,第201页。
9.陈保亚:《论语言的接触与语言联盟》,北京:语文出版社,1996年,第107页。
10. http://zh.wikipedia.org/w/index.php/title4
11. Ahmet Buran, Ercan Al kaya, Çagdaş Türk Lehçeleri, Akçag, Ankara 2001, p.10–11.

12. خالىق نىياز، مۇھەببەت قاسىم: «تىلشۇناسلىقتىن ئومۇمىي بايان»، شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى نەشرىياتى، 1999 ـ يىلى، 343 ـ بەت.

# ئىككىنچى باب

# ئۇيغۇر تىلىنىڭ قىسقىچە تارىخى

## §1. ئالتاي تىللىرى نەزەرىيەسى

ئۇيغۇر تىلى ئۇيغۇر مەدەنىيىتىنىڭ ئاجرالماس بىر قىسمى، ئۇنىڭ تارىخى مەدەنىيىتىمىز بىلەن ئوخشاشلا قەدىمىيلىككە ئىگە. ئۇيغۇر تىلىنىڭ تارىخى ئۇيغۇر يېزىق تارىخىدىن بۇرۇن باشلىنىدۇ. ئەمما، يېزىق مەيدانغا كەلمىگەن (ئاساسلانغۇدەك يازما پاكىتلار بولمىغان) زامانلاردىكى ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئەھۋالى ھەققىدە پەقەت ئىلمىي پەرەزلەرنىلا ئوتتۇرىغا قويۇش مۇمكىن.

ھازىرغا قەدەر ئۇيغۇر تىلىنىڭ (جۈملىدىن بارلىق تۈركىي تىللارنىڭ) كېلىپ چىقىشى ھەققىدە ھەر خىل قاراشلار ئوتتۇرىغا چىققان. بۇ قاراشلارنى ئىككى تۈرگە يىغىنچاقلاش مۇمكىن:

بىرىنچى، تۈركىي تىللار ئانا ھۇن تىلىدىن كېلىپ چىققان دەيدىغان قاراش. بۇ قاراش بويىچە تۈركىي تىللار ئۆز ئالدىغا بىر سىستېما بولىدۇ. ئانا ھۇن تىلى مىلادىيەدىن بۇرۇنقى زامانلاردا ئۈچ تارماققا ئايرىلغان، بىرى، غەربىي ھۇن تارمىقى، ھازىرقى چۇۋاش تىلى مۇشۇ تارماققا كىرىدۇ؛ يەنە بىرى، شىمالىي ھۇن تارمىقى، ھازىرقى ياقۇت تىلى مۇشۇ تارماققا كىرىدۇ ۋە يەنە بىر تارمىقى تۈرك ـ تاتار تىللىرى، يەنى بۈگۈنكى بارلىق تۈركىي تىللار①.

ئىككىنچى، تۈركىي تىللار ئورال ـ ئالتاي تىل

سىستېمىسىنىڭ ئالتاي تىلى تارمىقىغا مەنسۇپ ۋە ئانا ئالتايچە دېگەن بىر تىلدىن كېلىپ چىققان دەپ قاراش:




بۇ نەزەرىيە تالاش ـ تارتىش ئۈستىدە تۇرۇۋاتقان② بولسىمۇ، تۈركىي تىللارنىڭ مەنبەسى ھەققىدە ئومۇمىيۈزلۈك قوبۇل كۆرۈلۈۋاتقان بىر قاراشتۇر③.

يۇقىرىدا كۆرگىنىمىزدەك، ئالتاي تىللىرى نەزەرىيەسى تۈركىي، موڭغۇل، مانجۇ ـ تۇڭغۇس، ياپون ۋە كورىيان تىللىرى بىر مەنبەدىن كۆكلەپ چىققان تۇغقان تىللار دېگەن پىكىرنى قۇۋۋەتلەيدىغان نەزەرىيەدۇر. بۇ نەزەرىيەدە دەسلەپتە ياپون ۋە كورىيان تىللىرى تىلغا ئېلىنمىغان، 20 ـ ئەسىرنىڭ ئوتتۇرىلىرى بۇ ئىككى تىلمۇ بۇ ئائىلىگە قوشۇلغان. ئورال ـ ئالتاي تىللىرىغا ئەڭ ئاۋۋال دىققەت قىلغان كىشى شىۋېتسىيەلىك ئوفىتسېر جون سترالېنبېرگ. ئۇ 1730 ـ يىلى ئېلان قىلغان ئەسىرىدە 32 تىلدىكى 35 سۆزنىڭ سېلىشتۇرمىسىنى كۆرسەتكەن. بۇ سېلىشتۇرمىدا «تەڭرى، كۆك، ئانا» قاتارلىق سۆزلەرمۇ بار ئىدى. ئۇ بۇ 32 تىلنى ئالتە گۇرۇپپىغا ئايرىغان:

1) فىن ـ ئوگۇر تىللىرى: ۋېنگىرچە (Magyar)، فىنچە (Fin)، ۋوگۇلچە (Vogul)، چەرەمىسچە (Cheremis)، پېرمياكچە (Permyak)، ۋوتياكچە (Votyak)، ئوستياكچە

؛ (Ostyak)

2) تۈرك ـ تاتار تىللىرى: ياقۇتچە، چۇۋاشچە؛

3) ساموييېدچە؛

4) موڭغۇل ـ مانجۇ تىللىرى: قالماقچە، مانجۇچە، تاڭغۇتچە؛

5) توڭغۇس تىللىرى: توڭغۇسچە، كاماسىنچە، ئارىنچە، كورياكچە، كۈرىلچە؛

6) قارا دېڭىز بىلەن خازار دېڭىزى ئارىسىدىكى خەلقلەرنىڭ تىللىرى④.

ھازىرقى نەزىرىمىز بىلەن قارىغاندا، تىللارنى بۇنداق تۈرگە ئايرىشتا مەسىلىلەر خېلى كۆپ بولسىمۇ، ئۇ تۈنجى قېتىم ئوتتۇرىغا قويۇلغان تەتقىقات نەتىجىسى بولۇش سۈپىتى بىلەن قىممەتلىكتۇر⑤.

ۋېنگرىيەلىك ئالىم گيارماتى (Gyarmathi) ئۆز تەتقىقاتلىرىدا بۇ ھەقتە بەزى پىكىرلەرنى ئوتتۇرىغا قويغان ۋە 1799 ـ يىلى ئېلان قىلغان ئەسىرىدە فىن ـ ئۇگور تىللىرى ھەققىدە توختالغان. 19 ـ ئەسىرنىڭ ئالدىنقى يېرىمىدا دانىيەلىك ئالىم راسمۇس راسك (Rasmus Rask) بۇ تېمىنى تېخىمۇ كېڭەيتىپ، «ئىسكىت تىللىرى» دەپ نام بەرگەن ۋە بۇ تىل گۇرۇپپىسىغا ئىسپان تىلى، گاليا تىلى، پالېئوئازىياتىك تىلى، شىمالىي كافكاز تىللىرى، گىرېنلاند تىلى ۋە بەزى شىمالىي ئافرىقا تىللىرىنىمۇ قوشۇۋەتكەن. ماكس مىللېر (Max Miller) بولسا سىيام تىلى، جەنۇبىي ھىندى تىللىرى ۋە تىبەت تىللىرىنىمۇ بۇ گۇرۇپپىغا قوشۇۋەتكەن ۋە «تۇران تىللىرى» دېگەن ئاتالغۇنى قوللانغان⑥.

1838 ـ يىلى ئېستونىيەلىك ئالىم ۋىدېمان (F. Wiedemann) ئورال ـ ئالتاي تىللىرىنى ھىندى ـ ياۋروپا تىللىرىدىن ئايرىيدىغان 14 تۈرلۈك ئالاھىدىلىكنى يىغىنچاقلاپ چىققان:

1) تاۋۇشلارنىڭ ئاھاڭداشلىقى بارلىق ئالتاي تىللىرىدىكى مۇھىم بىر ئالاھىدىلىك؛

2) بۇ تىللاردا گىراماتىكىلىق جىنس ئۇقۇمى يوق؛
3) ئارتىكىل يوق؛
4) گىراماتىكىلىق مەنە قوشۇمچىلار ئارقىلىق ئىپادىلىنىدۇ؛
5) ئىسىملاردا تەۋەلىك قوشۇمچىسى قوللىنىلىدۇ؛
6) پېئىل شەكىللىرىگە باي؛
7) ھىندى ـ ياۋروپا تىللىرىدىكى ئالدى قوشۇلغۇچى ئورنىغا تىركەلمىلەر قوللىنىلىدۇ؛
8) سۈپەتلەر ئىسىملاردىن بۇرۇن كېلىدۇ؛
9) سانلار بىلەن ئېنىقلانغان سۆزلەرگە كۆپلۈك قوشۇمچىسى قوشۇلمايدۇ؛
10) سېلىشتۇرۇش چىقىش كېلىش قوشۇمچىسى ـ دىن / ـ تىن بىلەن ئىپادىلىنىدۇ؛
11) ياردەمچى پېئىللار خەۋەر ئورنىدا كېلىدۇ؛
12) ئورال ـ ئالتاي تىللىرىنىڭ كۆپچىلىكىدە مەنپىي ھەرىكەت ئۈچۈن خاس پېئىللار بار؛
13) سوراق قوشۇمچىلىرى بار؛
14) باغلىغۇچىلار ئورنىدا پېئىل شەكىللىرى قوللىنىلىدۇ⑦.

بۇ ئالاھىدىلىكلەرنىڭ ئالتاي تىللىرىغا ئۇيغۇن كېلىدىغانلىقى كېيىنكى تەتقىقاتلاردا تېخىمۇ ئىسپاتلاندى. بۇ ئالتاي تىللىرىغا خاس ئالاھىدىلىكلەرنىڭ تۇنجى قېتىم بىرقەدەر تولۇق ئوتتۇرىغا قويۇلۇشى.

ئالتاي تىللىرى تەتقىقاتىدىكى يەنە بىر مۇھىم شەخس سكوت(W. Schot) تۇر. ئۇ «تىللارنىڭ قۇرۇلمىسى ئوتتۇرىسىدىكى ئوخشاشلىقلار يېتەرلىك ئەمەس، تىللارنىڭ مورفولوگىيەلىك ئۆزگىرىشلىرىنى ۋە لېكسىكىلىق تەرەپلىرىنىمۇ تەتقىق قىلىش كېرەك» دەپ كۆرسەتتى. ئۇ ئورال تىللىرى ئۈچۈن چۇدىك (Chudic)، ئالتاي تىللىرى ئۈچۈن «تاتار» دېگەن نامنى قوللاندى. ئۇ بۇ تىل گۇرۇپپىسىدىكى

تىللارنىڭ تۇغقانلىق مۇناسىۋىتىنىڭ يىراق - يېقىنلىقىنىڭ ئوخشىمايدىغانلىقىنى ئوتتۇرىغا قويغان. ئۇنىڭدىن باشقا، ئۇ تۇنجى قېتىم چۇۋاش تىلىنى بۇ گورۇپپىغا كىرگۈزۈپ⑧، تۈركىيچىدىكى z نىڭ چۇۋاشچىدىكى r تاۋۇشىغا، تۈركىيچىدىكى š نىڭ چۇۋاشچىدىكى l تاۋۇشىغا تەڭ كېلىدىغانلىقىنى ئېنىقلاپ چىققان⑨. رامستېد بۇ تەڭلىمىلەرنىڭ تۈركىيچە بىلەن موڭغۇلچىغىمۇ ماس كېلىدىغانلىقىنى ئوتتۇرىغا قويغان⑩.

مانا بۇ ئىككى تەڭلىمە ئالتايشۇناسلىق نەزەرىيەسىدە ئەڭ مۇھىم فونېتىكىلىق تەڭلىمە دەپ قارالماقتا⑪:

| موڭغۇل تىلىدا | چۇۋاش تىلىدا | تۈركىي تىللاردا |
|---|---|---|
| = - r -, r - | = - r -,r - | -z -, - z |
| =-l -, -l | =-l -, -l | - š -, - š |

سكوتتىن كېيىن گېرمانىيەلىك ۋىنكلېر (H. Winkler) ئىككى ئەسىرىنى ئېلان قىلغان. بىرى، «ئورال - ئالتاي مىللەتلىرى ۋە ئۇلارنىڭ تىلى»، يەنە بىرى، «ئورال - ئالتاي تىللىرى ۋە ئۇلارنىڭ گورۇپپىلىنىشى»⑫. كېيىنكى ئەسىرىدە، ئۇ ئالتاي تىللىرىنى ئىككىگە ئايرىشنى ئوتتۇرىغا قويغان: بىرى، فىن - ئۇگرىك - ساموييېد - توڭغۇس تىللىرى، يەنە بىرى، تۈركىي تىللار. ئۇ مانجۇ تىلى ياپون تىلى بىلەن فىن - ئۇگور تىلى ئارىلىقىدا تۇرىدۇ دەپ كۆرسەتكەن.

فىرانسىيەلىك ئالىم سېئۇۋاگېئوت (A. Seuvageot) «ئورال - ئالتاي تىللىرىنىڭ لېكسىكا تەتقىقاتى»⑬ ناملىق ئەسىرىدە: «ئىلگىرىكى تەتقىقاتلار يۈزەكى ئوخشاشلىقلارغىلا ئېسىلىۋېلىپ، قانۇنىيەتلىك ماسلىق مۇناسىۋەتلەرگە دىققەت قىلمىغان» دەپ كۆرسەتكەن.

19 ـ ئەسىرنىڭ ئوتتۇرىلىرى فىنلاندىيەلىك كاستىرېن (Matias Aleksanteri Castren) ئۆزىنىڭ دوكتورلۇق ماقالىسىدە فىن، تۈركىي، موڭغۇل ۋە توڭغۇس تىللىرىدىكى ئالماشلار ۋە شەخس قوشۇمچىلىرىدا ئوخشاشلىقنىڭ بارلىقىنى ئوتتۇرىغا قويغان⑭. «ئالتاي تىللىرى» دېگەن ئاتالغۇ كاستىرېن ئارقىلىق پۈتۈن دۇنياغا يېيىلىپ، ئورتاق ئېتىراپ قىلىنغان. بۇ ئاتالغۇ «ئورال ـ ئالتاي تىللىرى» دەپمۇ ئاتالماقتا⑮. بۈگۈنكى كۈندە كاستىرېن بۇ تەتقىقاتى بىلەن ئورال ـ ئالتاي نەزەرىيەسىگە ئاساس سالغۇچى دەپ قارالماقتا⑯.

19 ـ ئەسىرنىڭ ئالدىنقى يېرىمىدا گېرمانىيەلىك كلاپروت (Klaproth) ۋە سىبولد (Siebold)، 19 ـ ئەسىرنىڭ ئوتتۇرىلىرىدا سكوت، خوفمان (J. Hoffman) قاتارلىقلار ياپون تىلىنى ئورال ـ ئالتاي گۇرۇپپىسىغا كىرگۈزگەن⑰.

كاستىرېن 1952 ـ يىلى 39 يېشىدا بۇ دۇنيادىن كەتتى. ئۇنىڭ ئەسەرلىرى ئۇنىڭ ئۆلۈمىدىن كېيىن نەشر قىلىندى. ئۇنىڭ 1962 ـ يىلى نەشر قىلىنغان ئەسىرىدە ئورال ـ ئالتاي تىللىرى «ئالتاي تىللىرى» نامىدا تۆۋەندىكى بەش گۇرۇپپىغا ئايرىلغان:

1) فىن ـ ئۇگور تىللىرى؛

2) ساموييېد تىللىرى؛

3) تۈركىي ـ تاتار تىللىرى؛

4) موڭغۇل تىللىرى؛

5) توڭغۇس تىللىرى⑱.

بۇ خىل تۈرگە ئايرىش ئۇسۇلى بۈگۈنكى بىلەن ئاساسەن ئوخشاش، بۇنىڭدا پەقەت ئورال تىللىرى بىلەن ئالتاي تىللىرى ئايرىلمىغان.

ئالتاي تىللىرى نەزەرىيەسىنىڭ ھەقىقىي ئاساسچىسى رامستېدتۇر. ئۇ تۈركىيچە بىلەن موڭغۇلچىدىكى تاۋۇش تەڭلىك-لىرىنى ئوتتۇرىغا قويغان. ئۇنىڭدىن كېيىن ۋېنگرىيەلىك گومبوز (Zoltan Gombocz) يەنە بەزى تاۋۇش تەڭلىكلىرىنى تاپقان. ئۇ 1912 ـ يىلىدىكى تەتقىقاتىدا سكوت ۋە ئانتون بولّلېر (Anton Boller) ئوتتۇرىغا قويغان موڭغۇل ۋە مانجۇ تىللىرىدى-كى j ـ، d ـ، n ـ، ń ـ تەڭلىكلىرىنى سىستېمىلاشتۇرغان. ئەڭ ئاخىرى ن . پوپپې ئانا ئالتايچىدا d ـ، y ـ j ـ، n ـ، موڭغۇلچىدا d ـ، j ـ، y ـ، n ـ، ئانا تۈركىيچىدە y ـ تەڭلىكىنى ئالتاي تىل-لىرى دائىرىسىدە بىر سىستېمىغا كىرگۈزگەن⑲.

ئالتاي تىللىرى نەزەرىيەسىنىڭ بۈيۈك ۋەكىللىرى گۇستاف جون رامستېد (1873 ـ 1950)، (Gustaf John Ramstedt)، نىكولاس پوپپې (1897 ـ 1991)، (Nicholas Poppe)، پېنتتى ئالتو (Pentti Aalto, 1917) لاردۇر.

رامستېد تالانتلىق، كۆپ تىللىق بىر تىلشۇناس ئىدى. ئۇ گىرېكچە، لاتىنچە، سانسكرىتچە قاتارلىق كىلاسسىك تىللارنى ۋە ئىبرانىيچە، تۈركچە، موڭغۇلچە، كورىيانچە ۋە ياپونچە بىلەتتى. موڭغۇلشۇناس، تۈركولوگ ۋە ئالتايشۇناس ئىدى. ئالتاي تىلىدا سۆزلىشىدىغان ئەللەرنىڭ ھەممىسىگە دېگۈدەك بارغانىدى. تەكشۈرۈشنى كۆپ يىللار داۋاملاشتۇرغان بۇ ئالىم ياپونىيەدىلا 12 يىل تۇرغانىدى. ئۇ موڭغۇلشۇناسلىقنىڭمۇ قۇرغۇچىسى ئىدى. كورىيان ۋە ياپون تىللىرىنى تەتقىق قىلغان ۋە ئۇلارنى ئىلمىي شەكىلدە ئالتاي تىللىرى بىلەن سېلىشتۇرۇپ چىققانمۇ يەنە شۇ رامستېد ئىدى. ئۇنىڭ داڭلىق ئەسىرى «ئالتاي تىلشۇناسلىقىغا مۇقەددىمە» ئۇنىڭ ئۆلۈمىدىن كېيىن نەشر قىلىندى⑳.

رامستېدنىڭ ئىسخېمىسى:




نىكولاس · پوپپېمو كۆپ تىللىق ئالىم ئىدى. ئۇ 1897 ـ يىلى جۇڭگودا تۇغۇلغان، 1991 ـ يىلى ئامېرىكىدا ۋاپات بولغان. ئۇ ئالتايشۇناس، موڭغۇلشۇناس ۋە تۈركولوگ ئىدى. ئۇ 1926 ـ يىلىدىن 1940 ـ يىللارغىچە موڭغۇلىيە، شەرقىي سىبىرىيە، ئۆزبېكىستان، ئەزەربەيجان ۋە شىمالىي كافكازدا تەتقىقاتلار بىلەن شۇغۇللانغان. پوپپې 1943 ـ يىلى گېرمانىيەگە بارغان، 1949 ـ يىلى ئامېرىكىغا كەتكەن ۋە شۇ يەردە تۇرۇپ قالغان. موڭغۇلشۇناسلىققا ئائىت نۇرغۇن كىتاب يازغان پوپپېنىڭ ئالتايشۇناسلىققا ئائىت ئىككى ئەسىرى بار: بىرى «ئالتاي تىللىرىنىڭ سېلىشتۇرما گىراماتىكىسى»㉑، يەنە بىرى «ئالتاي تىلشۇناسلىقىغا مۇقەددىمە»㉒.


پوپپېنىڭ ئالتاي تىللىرى كىلاسسىفىكاتسىيەسى:



1917 ـ يىلى فىنلاندىيەدە تۇغۇلغان پېنتى ئالتو رامستېد ـ نىڭ ئوقۇغۇچىسى ئىدى. رامستېدنىڭ كۆپ ئەسەرلىرىنى ئالتو نەشر قىلدۇرغانىدى. ئۇنىڭ ئالتايشۇناسلىققا ئائىت ماقالىلىرى ئۇنىڭ 70 ياشلىق تۇغۇلغان كۈنى مۇناسىۋىتى بىلەن «ئالتايشۇ ـ ناسلىق ۋە سېلىشتۇرما فىلولوگىيە تەتقىقاتى» ناملىق كىتابقا توپلانغان㉓.

بۇلاردىن باشقا، كوتۋىچ (W. Kotwicz,1872 – 1944)㉔ ۋە ۋلادىمىرتسوف (Boris Yakoclevich Vladimirtsov, 1884 –1931)، باسكاكوف㉕، رەسەنېن (M. Rasanen)، پرىتساك (O. Pritsak) قاتارلىقلار ئالتايشۇناسلىق نەزەرىيەسىنىڭ قوللىغۇچىلىرى ھېسابلىنىدۇ.

تۈركىيەدە ئالتايشۇناسلىق بىلەن شۇغۇللانغۇچى ئالىملاردىن ئەخمەت تەمىر㉖، ئوسمان نەدىم تۇنا㉗، تالات تېكىن㉘ ۋە تۇنجەر گۈلەنسوي㉙لارنى تىلغا ئېلىش مۇمكىن.

ئېلىمىزدىمۇ ئالتايشۇناسلىق ھەققىدە بەزى ئەمگەكلەر يورۇقلۇققا چىقتى. بۇلار خەلقئارادىكى ئالتايشۇناسلارنىڭ خەنزۇچىغا تەرجىمە قىلىنغان كاتتا ئەسەرلىرى㉚ ۋە ئېلىمىز ئالىملىرى ئۆزلىرى قول سېلىپ يازغان ئەسەرلەرنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ. بۇلارنىڭ ئىچىدە ئەڭ ۋەكىل خاراكتېرگە ئىگە نەتىجىلەر لېتىپ توختىغا مەنسۇپتۇر. ئۇنىڭ «ئالتاي تىلشۇناسلىقىغا مۇقەددىمە»، «ئالتاي تىللىرىنىڭ سىنتاكسىسلىق قۇرۇلمىسى»، «ئۇيغۇر ۋە باشقا ئالتاي تىللىرىنىڭ ئايلاندۇرما ـ تۇغدۇرما سىنتاكسىسى تەتقىقاتى» قاتارلىق بىر تۈركۈم ئەسەرلىرى بۇ ساھەدىكى مۇھىم ئەسەرلەردۇر㉛.

ئۇنىڭدىن باشقا، موڭغۇلشۇناسلاردىن چىڭگىلتاي، چۆك، كۆكچىلتۇ، مېڭ دالەي قاتارلىقلارمۇ تۈركىي ۋە موڭغۇل تىللىرى، موڭغۇل ۋە مانجۇ تىللىرى ھەققىدىكى بەزى تەتقىقات نەتىجىلىرىنى مەيدانغا چىقاردى㉜. ئېلىمىزدە بىرنەچچە قېتىم

خەلقئارالىق ئالتايشۇناسلىق يىغىنلىرى ئۆتكۈزۈلدى (بۇ يىغىنلارغا كۆپىنچە موڭغۇلشۇناسلار قاتناشقان.) بەزى ئالىي مەكتەپ ۋە تەتقىقات ئورۇنلىرىدا ئالتايشۇناسلىق تەتقىقاتى مەركەزلىرى قۇرۇلدى. شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتىدا 1993 ـ يىلى قۇرۇلغان ئالتايشۇناسلىق تەتقىقاتى ئورنى ئەنە شۇلار جۈملىسىدىندۇر.

ئالتايشۇناسلىق نەزەرىيەسى گەرچە يۇقىرىقى بىرمۇنچە ئالىملارنىڭ ئۆمۈرلۈك تىرىشچانلىقلىرى بەدىلىگە ئوتتۇرىغا چىققان ۋە سىستېمىلىشىشقا، مۇكەممەللىشىشكە قاراپ يۈزلەنگەن بولسىمۇ، بەزى ئالىملار بۇ نەزەرىيەنىڭ ئاساسى ئاجىز، «ئالتاي تىللىرى» دەپ قارىلىۋاتقان تىللاردىكى بۇ ئوخشاشلىقلار تىللارنىڭ ئۆزئارا تەسىرىنىڭ، يەنى بىرى ـ بىرىدىن سۆز ئېلىشنىڭ نەتىجىسى دەپ قارايدۇ، ھەتتا ئالتايشۇناسلىق نەزەرىيەسى پۈتتىرەپ تۇرالمايدۇ، دەپ قارايدۇ. بۇ قاراشنىڭ ۋەكىللىرى كلاۋسون ۋە دۆرفېر قاتارلىقلار.

كلاۋسون «تۈركىي ۋە موڭغۇل تىللىرىنىڭ قانداشلىق مۇناسىۋىتى» ناملىق ماقالىسىدە، توڭغۇسچىدىكى سۆزلەرنىڭ تۈركىيچە ۋە موڭغۇلچىدىن كۆپ پەرقلىق ئىكەنلىكىنى، تۈركىيچە، موڭغۇلچە ۋە توڭغۇسچە ئاساسىي سۆزلۈككە كىرىدىغان سۆزلەردە ئورتاقلىق يوقلۇقىنى، تۈركىيچە ۋە موڭغۇلچىدىكى ئوخشاش سۆزلەرنىڭ تۈركىيچىدىن موڭغۇلچىغا كىرگەن سۆزلەر ئىكەنلىكىنى ئوتتۇرىغا قويىدۇ㉝.

دۆرفېرمۇ ئاساسىي لۇغەت تەركىبىگە تەۋە سۆزلەردە ئورتاقلىق يوقلۇقىدىن سۆز ئاچىدۇ. ئۇ «يېڭى پارس تىلىدىكى تۈركىيچە ۋە موڭغۇلچە سۆزلەر» ناملىق زور ھەجىملىك ئەمگىكىنىڭ 4 ـ تومىدا ۋە باشقا بىرقانچە ماقالىسىدە بۇ ھەقتە پىكىر قىلىدۇ. ئۇ ئىنسانلار تىلىدىكى 11 ئاساسىي سۆز (باش، كۆز، قولاق، بۇرۇن، ئېغىز، تىل، چىش، چاچ، يۈرەك، قول،

پۈت) ۋە «لەۋ، بارماق، تىز، ساقال، بويۇن» قاتارلىق سۆزلەرنى سېلىشتۇرۇپ، بۇ سۆزلەر ئىچىدە ئوخشاش سۆزلەرنىڭ يوقلۇقى بۇ سۆزلەرنىڭ ئۆتنە ئېلىنمىغانلىقىدىن بولغانلىقىنى، پەقەت «كىرپىك» قاتارلىق ئازغىنا يانداش ئاساسىي سۆزلەرنىڭ ئۆتنە ئېلىنغانلىقىنى ئوتتۇرىغا قويىدۇ. دۆرفېر تۈركىيچە، موڭغۇلچە، تۇڭغۇسچىدا ئانا ئاساسىي سۆزلەرنىڭ ھېچقايسىسىنىڭ ئەينەن ئەمەسلىكىنى (ئوخشىمايدىغانلىقىنى)، تۇغقان تىللاردا يۇقىرىقى 16 سۆزنىڭ زور دەرىجىدە ئوخشاشلىققا ئىگە بولىدىغانلىقى، يەنى ھام ـ سام تىللىرىدا 16 سىنىڭ، ھىندى ـ ياۋروپا تىللىرىدا 13 ىنىڭ، دراۋىد تىللىرىدا 10 ىنىڭ، ئورال تىللىرىدا 8 ىنىڭ ئوخشاش ئىكەنلىكىنى، ئەمما ئالتاي تىللىرىدا ھېچبىرىنىڭ ئوخشىمايدىغانلىقىنى ئوتتۇرىغا قويىدۇ㉞.

## §2. تۈركىي تىللار ئائىلىسى

تۇغقانچىلىق نۇقتىسىدىن تۈرلەرگە ئايرىغاندا، ئۇيغۇر تىلى ئالتاي تىللىرى سىستېمىسى تۈركىي تىللار ئائىلىسىگە كىرىدۇ. ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئومۇمىي ئەھۋالىنى چۈشىنىش، تېخىمۇ توغرىسى ئۇيغۇر تىلىنىڭ تۈركىي تىللار ئائىلىسىدىكى تارىخى ۋە بۈگۈنكى ئورنىنى چۈشىنىشتە تۈركىي تىللارنىڭ تۈرگە ئايرىلىشى ھەققىدىكى تەتقىقاتلارغا دىققەت قىلماي بولمايدۇ. ھازىرغا قەدەر ئۇيغۇر تىلىغا ئائىت كىتابلاردا باسكاكوف 1952 ـ يىلى ئوتتۇرىغا قويغان تۈرگە ئايرىش ئاساس قىلىنىپ كېلىنىۋاتىدۇ. باسكاكوف بۈيۈك تۈركولوگ بولۇش سۈپىتى بىلەن تۈركىي تىللار تەتقىقاتىدا زور نەتىجىلەر قازانغانلىقى راست، ئەمما ئۇنىڭ ھەممە پىكىرلىرى ئىلىم ساھەسىدە بىردەك قوبۇل قىلىنىپ كەلگەنمۇ؟ ئۇنىڭدىن باشقا يەنە كىملەر تۈركىي

تىللارنى تۈرگە ئايرىدى؟ ئۇيغۇر تىلىنى قايسى گۇرۇپپىغا قويدى؟ ئۇيغۇر تىلىنىڭ تۈركىي تىللار ئائىلىسىدىكى ئورنىغا قانداق قارىدى؟ تۆۋەندىكى مەزمۇنلاردىن بىز بۇ سوئاللارغا جاۋاب تاپالايمىز.

تۈركىي تىللارنى تۈرگە ئايرىش تۈركولوگىيەدىكى مۇھىم مەسىلىلەرنىڭ بىرى㉟. بۇ مەسىلە بۈگۈنگە قەدەر تولۇق ھەل قىلىنغىنى يوق. تۈركىي خەلقلەر ياشاۋاتقان يەرلەر ۋە ھەرقايسى مىللىي تىللار ئارىسىدىكى پەرقلەر ھەم ئۆزگىرىشلەر سەۋەبىدىن بۇ تىللارنى بىر - بىرىدىن تولۇق ئايرىپ چىقماق قىيىن㊱. پۈتۈن تۈركىي تىللارنى تولۇق تۈرگە ئايرىش ئۈچۈن تۆۋەندىكى شەرتلەر ھازىرلىنىشى كېرەك:

1) ھەر بىر تىلنى تىلشۇناسلىق نۇقتىسىدىن تولۇق تەتقىق قىلىش كېرەك؛

2) بارلىق تۈركىي تىللارنىڭ ھەممە تەرەپلىرىنى تولۇق سېلىشتۇرۇپ، ئوخشاشلىقى ۋە پەرقلىرىنى ئوتتۇرىغا قويۇش كېرەك؛

3) ھەر بىر تىلنىڭ خاس ئالاھىدىلىكلىرىنى، ھەربىر تۈركىي قوۋمنىڭ تارىخىنى تولۇق چۈشىنىش كېرەك؛

4) ھەر بىر تىلنىڭ ئەڭ قەدىمكى ۋە ئەڭ يېڭى يازما يادىكار - لىقلىرىنى سېلىشتۇرۇپ، بۇ تىلنىڭ تارىخىي تەرەققىياتىنى تو - لۇق ئىگىلەش كېرەك.

مەھمۇد كاشغەرىيدىن كېيىن، تۈركىي تىللارنى تۈرگە ئايرىشتا نۇرغۇن ئالىملار ئەجىر سىڭدۈرگەن. بۇلارنى تالات تېكىن ئەپەندى تۆۋەندىكىچە يىغىنچاقلىغان:

1. رادلوفتىن بۇرۇن تۈركىي تىللارنى تۈرگە ئايرىش خىزمەتلىرى ئادلۇنگ (Adelung, 1806)㊲، كلاپروت (Klaproth, 1823)㊳، بالبى (Balbi,1826)㊴، پالمبلاد (Palmblad, 1827)㊵، هاممېر (Hammer,1836)㊶، برېزىن

(Brezin ,1840)㊷ قاتارلىقلار؛

2. رادلوفنىڭ تۈرگە ئايرىشى㊸؛

3. سامايلوۋىچتىن بۇرۇن تۈرگە ئايرىغانلار ۋامبېري (1885, A. Vamrery)㊹، كاتانوف (Katanov,1894)㊺، ئارىستوف (Aristov,1896)㊻، جەيھۇن (Cahun,1896)㊼، كورش (Korsh,1910)㊽، رامستېد (Ramstedt, 1917)㊾، نېمىز (Nemeth,1917)㊿، بوگورودىتسكىي/(Bogoroditskiy,1922)(51) قاتارلىقلار.

4. سامايلوۋىچنىڭ تۈرگە ئايرىشى(52)؛

5. سامايلوۋىچتىن كېيىن ئېلىپ بېرىلغان تۈرگە ئايرىش خىزمەتلىرى بوگورودىتسكىي (Bogoroditskiy,1922)، لىگېتى (Ligeti,1941)(53)، رەسەنېن (Rasanan,1949)(54)، باسكاكوف (1952 Baskakov,)(55)، بېنزىگ (Benzig,1959)(56)، مېنگىس (1950 Menges,)(57)، پوپپې (Poppe,1965)(58)، تالات تېكىن [(Talat Tekin ,1989)(59)

بۇلاردىن باشقا، تالات تېكىن تىلغا ئالمىغان جەمال ۋەلىدى (Cemal Veledi, 1923)(60)، چوپانزادە (Chobanzade,1927)، رەشىت رەھمەتى ئارات (Bekir Rehmeti Arat, 1953)(61)، لارس جوھانسون (Reshit)(62)، لارس جوھانسون(63) قاتارلىق تۈركولوگلارمۇ تۈركىي تىللارنى تۈرگە ئايرىشتا تىرىشچانلىق كۆرسەتكەن.

بۇلاردىن رادلوف، رامستېد، سامايلوۋىچ، باسكاكوف، ئارات، تالات تېكىن ۋە لارس جوھانسونلارنىڭ تۈرگە ئايرىشى مۇھىم دەپ قارىلىدۇ. تۆۋەندە بۇ تۈرگە ئايرىشلار بىلەن تونۇشۇپ چىقىمىز:

1. رادلوفنىڭ تۈرگە ئايرىشى

رادلوف تۈركىي تىللارنى تۆت گۇرۇپپىغا ئايرىغان:

1) شەرقىي تىللار

(1) ئەسلىي ئالتاي تىللىرى: ئالتايچە، تېلېئۇتچە؛ (2) بارا-

باچە؛ (3) شىمالىي ئالتاي تىللىرى: لەبەدچە ، شورچە؛ (4) ئاباكان تىللىرى: ئەسلىي ئاباكانچە (سايانچە، قويبالچە، قاچاچە)، يۇسچە ۋە قىزىلچە ؛ (5) كۈئەرىك (چولىم)چە؛ (6) سويونچە؛ (7) قاراغاسچە؛ (8) ئۇيغۇرچە؛

2) غەربىي تىللار

(1)قىرغىز تىللىرى (قارا قىرغىزچە، قازاق قىرغىزچىسى، قارا قالپاقچە)؛

(2)ئىرتىش تىللىرى (تۇرالىچە، كۇردەكچە، توبول ۋە تۇمەنچە)؛

(3) باشقىرت تىلى (تۇزلەڭلىك باشقىرتچىسى ۋە تاغ باشقىرتچىسى)؛

(4) ۋولگا ۋە شەرقىي رۇسىيە تىللىرى (مىشەرچە، قاماچە، سىمبىرچە، قازانچە، بەلەبەيچە، قاسىمچە)؛

3) ئوتتۇرا ئاسىيا تىللىرى

(1)تارانچىچە؛ (2) قۇمۇلچە؛ (3) ئاقسۇچە؛ (4) قەشقەرچە؛ (5) چاغاتاي تىللىرى (شىمالىي سارتچە، قوقەنچە، زەرەپشانچە، بۇخاراچە، خىۋەچە.)

4) جەنۇبىي تىللار

(1)تۈركمەنچە؛ (2) ئەزەربەيجانچە؛ (3) كافكازچە؛ (4) ئاناتولىيە تىللىرى (خۇداۋەندىگارچە، كارامانچە)؛ (5) قىرىمچە؛ (6) ئوسمانلىچە.

تالات تېكىن بۇ ھەقتە مۇنداق دېگەن:

بۇ سىنىپلاندۇرۇشتىن شۇ نەرسە ئېنىقكى، تىللار بىلەن دىيالېكت، شېۋىلەر ئارىلاشتۇرۇۋېتىلگەن. رادلوف ھەربىر تۈرنىڭ فونېتىكىلىق ئالاھىدىلىكلىرى ھەققىدە تەپسىلىي يازغان. ئەمما، فونېتىكىلىق ئۆلچەملەرنى تىلغا ئالمىغان، پەقەت جۇغراپىيەلىك نۇقتىدىن تۈرگە ئايرىغان. ئۇنىڭدىن باشقا، ياقۇتچە ۋە چۇۋاشچە تىلغا ئېلىنمىغان64.

2. رامستېدنىڭ تۈرگە ئايرىشى

رامستېد تۈركىي تىللارنى تۈرگە ئايرىشتا قوللانغان ئۆلچەملەر تۆۋەندىكىچە:

1) تاق بوغۇملۇق سۆزلەرنىڭ ئاخىرىدىكى ağ بوغۇمىنىڭ تەلەپپۇزى؛

2) قەدىمكى تۈركىي تىلىدىكى /d/ تاۋۇشىنىڭ ئەينەن ساقلىنىشى ۋە يا /z/ ياكى /y/غا ئايلانغانلىقى؛

3) سۆز بېشىدىكى /t/ تاۋۇشىنىڭ ئەھۋالى

رامستېد مۇشۇ ئۈچ ئۆلچەم بىلەن تۈركىي تىللارنى تۆۋەندىكىدەك تۈرلەرگە ئايرىدۇ:

1) چۇۋاش تىلى (tağ> tu)

2) ياقۇت تىلى(tağ> tia)

3) شىمالىي گۇرۇپپا

(1) d ئاست گۇرۇپپىسى :(tağ> tağ) ئۇرانخايچە، سويوتچە، قاراگاسچە؛

(2) z – ئاست گۇرۇپپىسى: قويبالچە، شورچە، چولىمچە؛

(3) y – ئاست گۇرۇپپىسى: (tağ> to) باراباچە، ئالتايچە (ئالتاي قالماقلىرى تىلى، تېلەئۈتچە، لەبەدچە، كۇماندىچە)

4) شەرقىي گۇرۇپپا: (d > y)، tağ> tağ سارت (بۇخارا، خىۋە)، شىنجاڭ (يەركەن، قەشقەر، تۇرپان، تارانچى، چاغاتاي)

5) شەرقىي گۇرۇپپا: (d > y)، tağ> taw قىرغىزچە، قازاقچە، قارا قالپاقچە، نوغايچە، قۇمۇقچە، قاراچايچە، بالقارچە، قارايىمچە، ۋولگا دىيالېكتلىرى (تاتارچە، مىشەرچە)، باشقۇرتچە.

6) جەنۇبىي گۇرۇپپا: (d > y)، tağ> dağ, da تۈركمەنچە، تۈركچە ۋە يا ئوسمانلىچە.

رامستېدنىڭ قوللانغان ئۆلچەملىرى ئاز بولسىمۇ، ئىلمىي ۋە

رىئاللىقتا ئۇيغۇن تۈرگە ئايرىش بولغان. ئەمما، ئۇنىڭ خاتا جايلىرىمۇ بار(65).

3. نېمىزنىڭ تۈرگە ئايرىشى

ۋېنگرىيەلىك تۈركولوگ نېمىز تۈركىي تىللار ۋە دىيالېكتلىرىنى سۆز بېشىدىكى /y/ تاۋۇشىنىڭ ئەھۋالىغا ئاساسەن ئىككى گۇرۇپپىغا بۆلگەن:

1) s گۇرۇپپىسى (ياقۇتچە ۋە چۇۋاشچە)

2) y گۇرۇپپىسى: قەدىمكى تۈركىيچە، قەدىمكى ئۇيغۇرچە ۋە كۇمان يازما تىللىرى ۋە بۈگۈنكى ھەممە تۈركىي تىللار كىرىدۇ.

4. سامايلوۋىچنىڭ تۈرگە ئايرىشى

تۈركىي تىلى ۋە دىيالېكتلىرىنى ئايرىشنا ئەڭ كۆپ فونېتىكىلىق ئۆلچەم قوللانغان ۋە بۈگۈنگە قەدەر بۇ ئۆلچەملىرى ئاساس قىلىنىۋاتقان كىشى سامايلوۋىچتۇر. ئۇنىڭ ئۆلچەملىرى مۇنداق:

1) z > r ئالمىشىشى (toquz > tihir)؛ 2) d > r/d/y ئالمىشىشى؛ 3) -bol ، -ol ئالمىشىشى؛ 4) -ağ > -ağ/-iv/-u ئالمىشىشى؛ 5) -iğ/-i/-ig-iq ئالمىشىشى؛ 6) -ğan›-ni/-ğan-an ئالمىشىشى.

سامايلوۋىچ بۇ ئالتە ئۆلچەم ئاساسىدا تۈركىي تىللارنى ئالتە گۇرۇپپىغا ئايرىغان:

1) r- گۇرۇپپىسى: بۇ گۇرۇپپىغا قەدىمكى تىللاردىن بۇلغار تىلى (ۋولگا بۇلغار تىلى ۋە تۇنا بۇلغار تىلى) يېڭى تىللاردىن چۇۋاش تىلى كىرىدۇ. بۇ گۇرۇپپىنىڭ ئالاھىدىلىكى:

(1) z >r (toquz>tihir), (2) d>r (adaq>ura), (3)bol->pul-,
(4) -ağ>-iv/-u (tağ>tiv/tu), (5)-iğ>-i, (6) -ğan>-ni

2) d- گۇرۇپپىسى (قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى، شەرقىي شىمال تىللىرى). بۇ گۇرۇپپىنىڭ ئالاھىدىلىكى:

(1) z (toquz), (2) d (adaq), (3)bol–, (4) –ağ (tağ),
(5)–iğ(tağliğ), (6) –ğan

بۇ گۇرۇپپا ئۆز ئىچىدىن /d/ فونېمىسىنىڭ ئۆزگىرىش ئالاھىدىلىكىگە ئاساسەن ئۈچ تارماققا ئايرىلىدۇ:

● d – ئاست گۇرۇپپىسى: قەدىمكى تىللاردىن ئورخۇن تۈركىيچىسى ۋە قەدىمكى ئۇيغۇرچە، بۈگۈنكى تىللاردىن سويوتچە\ئۇرانخايچە، قاراگاسچە، سالارچە كىرىدۇ.

● t – ئاست گۇرۇپپىسى: ياقۇتچە كىرىدۇ؛

● z– ئاست گۇرۇپپىسى: سېرىق ئۇيغۇرچە، قاماسىنچە، قويبولچە، سوغايچە، قاچامچە، بەلتىرچە، شورچە، قىزىلچە، كۆئەرىكچە كىرىدۇ.

3) taw گۇرۇپپىسى (قىپچاق، غەربىي شىمال): بۇ گۇرۇپپىنىڭ ئالاھىدىلىكى:

(1) z (toquz), (2) d>y (adaq>ayaq), (3)bol–, (4) –ağ>aw (tağ>taw), (5)–iğ>–i(tağliğ>tawli), (6) –ğan(qalğan)

4) tağliq گۇرۇپپىسى (چاغاتاي، شەرقىي جەنۇب): بۇ گۇرۇپپىنىڭ ئالاھىدىلىكى:

(1) z (toquz), (2) d>y (adaq>ayaq), (3)bol–, (4) –ağ(tağ),
(5)–iğ> –iq(tağliğ> tağliq), (6) –ğan(qalğan)

بۇ گۇرۇپپا قەدىمكى تىللاردىن چاغاتاي تىلى، ھازىرقى تىللاردىن شىنجاڭدىكى دىيالېكتلار، سېرىق ئۇيغۇر تىلى، سالار تىلى ۋە ئۆزبېكچىنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ.

5) tağli گۇرۇپپىسى (قىپچاق تۈركمەنچىسى، ئوتتۇرا): بۇ گۇرۇپپىنىڭ ئالاھىدىلىكى:

(1) z (toquz), (2) d>y (adaq>ayaq), (3)bol–, (4) –ağ(tağ),
(5)–iğ>–i(tağliğ> tağli), (6) –ğan(qalğan)

بۇ گۇرۇپپىغا چولىمچە، ئابىنچە، چېرنوۋاچە، خىۋە ئۆزبېكچىسى ۋە سارت ئۆزبېكچىسى كىرىدۇ.

6) ol - گۇرۇپپىسى (تۈركمەنچە، غەربىي جەنۇب تىللىرى):
بۇ گۇرۇپپىنىڭ ئالاھىدىلىكى:
(1) z (toquz), (2) d>y (adaq>ayaq), (3)ol-, (4) -ağ(tağ>dağ),
(5)-iğ>-i(tağliğ> tağli), (6) -ğan>-an(qalğan>qalan)

خىۋە، بۇخارا، ئافغانىستان، تۈركمەنىستان، ئىران (ئاسترابا، خوراسان)، ئەرمىنىستان، گۇرجىستان، ئاناتولىيە، شىمالىي سۈرىيە، بالقان يېرىم ئارىلى، بەسئەرەبىيە، قىرىم (جەنۇبىي ئېتىكى)، ستاۋروپول، شىمالىي كافكاز قاتارلىق جايلاردا ياشىغۇچى تۈركىي خەلقلەرنىڭ تىللىرى مۇشۇ گۇرۇپپىغا كىرىدۇ.

تالات تېكىن بۇ خىل تۈرگە ئايرىشقا قارىتا «ياقۇتچىنىڭ d - گۇرۇپپىسىغا كىرگۈزۈلگىنى، سالار تىلىنىڭ d- ئالاھىدىلىككە ئىگە دېيىلگىنى، قەدىمكى ۋە ھازىرقى تىللار تەڭ تىلغا ئېلىنغىنى خاتا بولغان» دەپ كۆرسەتكەن. شۇنداق بولۇشىغا قارىماي، بۇ تۈرگە ئايرىشتا ئوتتۇرىغا قويۇلغان ئۆلچەملەرنىڭ ئىلمىيلىكى ۋە قوللىنىشچانلىقى شۇنىڭدىن بۇيانقى ھەممە تۈرگە ئايرىشلاردا پايدىلىنىلدى. رەسەنەننىڭ تۈرگە ئايرىشمۇ رامستېدنىڭ تۈرگە ئايرىشىغا تايانغان، رادلوف ۋە سامايلوۋىچلارنىڭ تۈرگە ئايرىشلىرىدىن پايدىلانغان ھالدا ئىشلەنگەن.

5. باسكاكوفنىڭ تۈرگە ئايرىشى

سامايلوۋىچتىن كېيىنكى تۈركىي تىللارنى تۈرگە ئايرىشتىكى مۇھىم بىر خىزمەت باسكاكوفقا مەنسۇپتۇر. باسكاكوف تۈركىي تىللارنى ئالدى بىلەن غەربىي ھۇن تارمىقى ۋە شەرقىي ھۇن تارمىقى دەپ ئىككى تارماققا ئايرىيدۇ ۋە بۇ ئىككى تارماققا كىرىدىغان تىللارنى تۆۋەندىكىچە تونۇشتۇرىدۇ:

تۈركىي تىللارنىڭ غەربىي ھۇن تارمىقى:

1) بۇلغار گۇرۇپپىسى: قەدىمكى تىللاردىن بۇلغارچە، خازارچە، هازىرقى تىللاردىن چۇۋاشچە.

2) ئوغۇز گۇرۇپپىسى:

(1) ئوغۇز ـ تۈركمەن ئاست گۇرۇپپىسى: قەدىمكى تىللاردىن ئوغۇزچە (10 ـ 11 ـ ئەسىر)، هازىرقى تىللاردىن تۈركمەنچە.

(2) ئوغۇز ـ بۇلغار ئاست گۇرۇپپىسى (قەدىمكى تىللاردىن پەچەنەكچە، ئۇزچە، هازىرقى تىللاردىن گاگائۇزچە.)

(3) ئوغۇز ـ سالجۇق ئاست گۇرۇپپىسى (قەدىمكى تىللاردىن سالجۇقچە، قەدىمكى ئوسمانلىچە، هازىرقى تىللاردىن تۈركچە، ئەزەربەيجانچە.)

3) قىپچاق گۇرۇپپىسى:

(1) قىپچاق ـ بۇلغار ئاست گۇرۇپپىسى (قەدىمكى تىللاردىن ئالتۇن ئوردا، هازىرقى تىللاردىن تاتار، قىرىم، مىشەر تىللىرى، باشقۇرت تىلى.)

(2) قىپچاق ـ ئوغۇز ئاست گۇرۇپپىسى (قەدىمكى تىللاردىن قىپچاقچە ۋە كۇمانچە).

(3) قىپچاق ـ نوغاي ئالت گۇرۇپپىسى (هازىرقى تىللاردىن نوغايچە، قارا قالپاقچە، قازاقچە).

4) قارلۇق گۇرۇپپىسى:

(1) قارلۇق ـ ئۇيغۇر ئاست گۇرۇپپىسى: قەدىمكى تىللاردىن قاراخانىيلار تۈركىيچىسى، قاراخانىيلار تۈركىيچىسىدىن كېيىنكى تۈركىيچە.

(2) قارلۇق ـ خارەزم ئاست گۇرۇپپىسى: قەدىمكى تىللاردىن قارلۇقچە، خارەزىمچە، ئالتۇن ئوردا تىلى، قەدىمكى ئۆزبېك تىلى، هازىرقى تىللاردىن ئۆزبېك تىلى، ئۇيغۇر (سالار) تىلى.

تۈركىي تىللارنىڭ شەرقىي هۇن تارمىقى:

1) ئۇيغۇر گۇرۇپپىسى:

(1) ئۇيغۇر ـ تۇكيۇ ئاست گۇرۇپپىسى: قەدىمكى تىللاردىن قەدىمكى ئوغۇز تىلى (تۇكيۇ) ئاست گۇرۇپپىسى، قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى، هازىرقى تىللاردىن تۇۋا تىلى (ئۇرانخاي، سويۇت)، قاراگاس (توفا) تىلى.

(2) ياقۇت ئاست گۇرۇپپىسى: ياقۇتچە (دولگان دىيالېكتلىرى بىلەن بىرلىكتە).

خاكاس ئالت گۇرۇپپىسى: خاكاسچە، قاماسچە، كۇئەرىكچە، شورچە، سالقاندۇچە، كۇماندىچە، سىرىق ئۇيغۇرچە.

2) قىرغىز ـ قىپچاق گۇرۇپپىسى: قەدىمكى قىرغىزچە، قىرغىزچە، ئالتايچە (ئالتاي، تەلەئۇتچە، تەلەنگىتچە).

بۇ تۇرگە ئايرىش ئۇسۇلىدا ئاپتور بىرمۇنچە خاتالىقلارغا يول قويغان. بۇ خاتالىقلارنىڭ مۇهىملىرىنى تالات تېكىن مۇنداق كۆرسەتكەن:

1) «شەرقىي هۇن تارمىقى» بىلەن «غەربىي هۇن تارمىقى»نى بۆلۈشنىڭ ئۆلچىمى ئېنىق ئەمەس.

2) مۇئەللىپنىڭ قەدىمكى ۋە هازىرقى تىللارنى بىر يەرگە توپلاپ تۇرگە ئايرىشى خاتا بولغان. چۈنكى، تىللارنى تۇرگە ئايرىشى ياكى تاق زامانلىق (هازىرقى)، ياكى كۆپ زامانلىق (تارىخىي) نۇقتىدىن بولۇش كېرەككى، بىرلا ۋاقىتتا هەم تارىخىي تىللارنى، هەم هازىرقى تىللارنى ئۆز ئىچىگە ئالغان هالدا بىر تۇرگە ئايرىش توغرا ئەمەس، بۇنداق بۆلۈش زىددىيەتلىك پىكىرلەرنى كەلتۈرۈپ چىقىرىدۇ.

3) مۇئەللىپنىڭ قەدىمكى تۈركىي يازما يادىكارلىقلىرى تىلى (ئورخۇن ۋە قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى)نى «شەرقىي هۇن» تارمىقىغا توپلىشى خاتا. چۈنكى، قەدىمكى تۈركىيچە چۇۋاشچىدىن باشقا هەممە تۈركىي تىللار ۋە دىيالېكتلىرىنىڭ ئانىسىدۇر.

4) باسكاكوفنىڭ تۈركىي تىللار تۈرگە ئايرىشى فونېتىكىغا ياكى باشقا تىل قائىدىلىرىگە ئاساسلانغان تۈرگە ئايرىش بولماستىن، تارىخىي ۋە ئېتنىك ئاساسلارغا تايىنىپ ئىشلەنگەن تۈرگە ئايرىش بولۇپ قالغان. مۇئەللىپ ھەربىر گۇرۇپپىنىڭ فونېتىكىلىق ئالاھىدىلىكلىرىنى پەرق قاتارىدا ئوتتۇرىغا قويىدۇ ـ يۇ، بۇ پەرقلەر ئەمەلىيەتتە پەرق ئەمەس، تونۇشتۇرۇش بولۇپ قالغان. بۇ تەرەپتىن باسكاكوفنىڭ تۈرگە ئايرىشى رادلوفنىڭ تۈرگە ئايرىشىغا ئوخشاپ قالغان.

تالات تېكىن يۇقىرىقى مەسىلىلەرنى ئوتتۇرىغا قويغاندا، باسكاكوفنىڭ تېخىمۇ مۇھىم بىر خاتالىقىغا سەل قارىغان. باسكاكوفنىڭ ئۇيغۇر تىلىنىڭ (تالات تېكىنىنىڭ سۆزى بويىچە ھەممە تۈركىي تىللار ۋە دىيالېكتلارنىڭ) ئاساسى بولغان ئورخۇن ئۇيغۇر تىلى ۋە قەدىمكى ئۇيغۇر تىلىنى «ئۇيغۇر گۇرۇپپىسى» دېگەن نام ئاستىغا توپلاپ، «شەرقىي ھۇن تارمىقى»غا، ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنى بولسا «غەربىي ھۇن تارمىقى»غا كىرگۈزۈشى توغرا بولمىغان. بىر تىلنىڭ تارىخىي تەرەققىياتىنىڭ مەلۇم باسقۇچلىرى بىر گۇرۇپپىغا، كېيىنكى تەرەققىيات باسقۇچلىرى باشقا بىر گۇرۇپپىغا تەۋە بولۇشى مۇمكىن ئەمەس. بۇ پىكىر بويىچە ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى يىلتىزى يوق دەرەخكە ئوخشاپ قالغان.

6. رەشىد رەھمەتى ئاراتنىڭ تۈرگە ئايرىشى

باسكاكوفتىن كېيىن، رەشىت رەھمەتى ئارات بارلىق تۈرگە ئايرىشلارنى كۆزدىن كەچۈرۈپ، ئۇلارغا باھا بەرگەن ۋە نېمىز، سامايلوۋىچلارنىڭ تۈرگە ئايرىشلىرىدىن پايدىلىنىپراق ئۆز پىكرىنى ئوتتۇرىغا قويغان. ئاراتنىڭ تۈرگە ئايرىشى مۇنداق:

1) پەرقى چوڭراق تىللار (66) گۇرۇپپىسى:

(1) r ـ گۇرۇپپىسى (r ~ z، l ~š، y ـ ~ s −): چۇۋاشچە؛
(2) r ـ گۇرۇپپىسى (t ~ d، y ـ ~ s ـ): ياقۇتچە؛
2) پەرقى كىچىكرەك تىللار گۇرۇپپىلىرى:
(1) d ـ گۇرۇپپىسى (adaq، tağ، tağliq، qalğan): سايانچە؛
(2) z ـ گۇرۇپپىسى (azaq)، tağ، tağliğ، qalğan): ئاباكانچە؛
(3) tav گۇرۇپپىسى (ayaq)، tav، tavli، qalğan): شىمالىي تىللار؛
(4) tağli ـ گۇرۇپپىسى (ayaq، tağ، tağli، qalğan): تومچە؛
(5) tağliq ـ گۇرۇپپىسى (ayaq، tağ، tağliq، qalğan): شەرقىي تىللار؛
(6) dağli ـ گۇرۇپپىسى (ayaq، dağ، dağli، kalan): جەنۇبىي تىللار.

7. بېنزىگنىڭ تۈركە ئايرىشى

بېنزىگ «تۈرك فىلولوگىيەسىنىڭ ئاساسلىرى» ناملىق كىتاب ئۈچۈن يازغان «تۈركىي تىللارنىڭ تۈركە ئايرىلىشى» دېگەن ماقالىسىدە تۈركىي تىللارنى تۆۋەندىكىچە تۈركە ئايرىغان:

1) بۇلغار گۇرۇپپىسى: چۇۋاشچە.
2) جەنۇب (ئوغۇز) گۇرۇپپىسى:
(1) ئوسمانلىچە (تۈركىيە تۈركچىسى)؛ (2) ئەزەربەيجانچە؛ (3) تۈركمەنچە.
3) غەربىي گۇرۇپپا:
(1) قارايىمچە، قارايچە ۋە بالقارچە، قۇمۇقچە؛ (2) تاتارچە، باشقۇرتچە؛ (3) قازاقچە (قاراقالپاقچە، نوغايچە بىلەن بىرلىكتە)، (4) قىرغىزچە.
4) شەرق (ئۇيغۇر) گۇرۇپپىسى:
(1) ئۆزبېكچە؛ (2) يېڭى ئۇيغۇرچە (سېرىق ئۇيغۇرچە.)

5) شىمال گۇرۇپپىسى:

(1) ئارال ـ سايان گۇرۇپپىسى:

● ئالتايچە (ئويراتچە، تېلەئۇتچە)؛

● شورچە (ئاباكان تۈركچىسى) ۋە خاكاسچە؛

● تۇۋاچە (سويونچە، ئۇرانخايچە).

(2) شىمالىي سىبىرىيە گۇرۇپپىسى: ياقۇتچە ۋە دولگانچە.

بېنزىنگ سامايلوۋچىنىڭ تۈركچە ئايرىش ئۇسۇلىنى ئاساس قىلغان، رادلوفنىڭ جۇغراپىيەلىك ئۆلچەملىرىدىنمۇ قۇتۇلالمىغان.

8. مېنگىسنىڭ تۈركچە ئايرىشى

مېنگىسمۇ «تۈرك فىلولوگىيەسىنىڭ ئاساسلىرى» ناملىق كىتاب ئۈچۈن يازغان «تۈركىي تىللارنىڭ تۈركچە ئايرىلىشى» دېگەن تېمىدىكى ماقالىسىدە تۈركىي تىللارنى تۆۋەندىكىچە تۈركچە ئايرىغان:

A. ئوتتۇرا ۋە غەربىي جەنۇبىي ئاسىيا تىللىرى ۋە يا تۈركۈت تىللىرى:

1) ئوتتۇرا ئاسىيا گۇرۇپپىسى:

(1) قەدىمكى تىللاردىن ئورخۇن (يېنسەي) يازمىلىرى تىلى، قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى؛

(2) مەھمۇد كاشغەرىينىڭ لۇغىتى ۋە خاقانىيە يادىكارلىقلىرى تىلى، غەربىي شىمالى (خارەزم) دىيالېكتى؛

(3) چاغاتاي تىلى (كېيىنكى ۋە يېڭى دەۋرلىرى)؛

(4) ئۆزبېك تىلى (پارسچىلاشقان دىيالېكتلار)؛

(5) هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى (تارانچى شېۋىسى ۋە باشقىلار)؛ سېرىق ئۇيغۇر تىلى ۋە سالار تىلى؛

(6) قىرغىزچە؛

2) غەربىي جەنۇب ۋەيا ئوغۇز گۇرۇپپىسى:

(1) قەدىمكى تىللاردىن قەدىمكى ئاناتولىيە (سالجۇق) تۈركچىسى ۋە قەدىمكى ئوسمانلىچە؛

(2) هازىرقى تىللاردىن ئوسمانلىچە؛

(3) تۈركمەنچە؛

B. غەربىي شىمال ۋەيا قىپچاق گۇرۇپپىسى

3) ئوتتۇرا تۈركىيچىنىڭ قەدىمكى غەربىي شىمال گۇرۇپپىسى: كۇمانچە ۋە قىپچاقچە؛

4) قارادېڭىز ـ خازار دېڭىزى تىللىرى: قارايىمچە، قارايچە ۋە بالقارچە، قىرىم تاتارچىسى، قۇمۇقچە؛

5) ۋولگا ـ كاما ـ غەربىي سىبىرىيە تىللىرى: قازان تاتارچىسى، غەربىي سىبىرىيە دىيالېكتلىرى، بارابا دىيالېكتى، كۈئەرىك دىيالېكتى، باشقۇرتچە؛

6) ئارال ـ خازار تىللىرى: قازاقچە، (قاراقالپاقچە بىلەن بىللە)، (ئىرانچىلاشمىغان ۋە يا قىپچاق) ئۆزبېكچىسى، نوغايچە، قىرغىزچە؛

7) C. ئويراتچە (ئالتاي تاغلىرى) ۋە دىيالېكتلىرى: ئالتاي ـ كىجىچە، تەلەنگەتچە، لەبەتچە، تۇباچە؛

8) D. ئوتتۇرا جەنۇبىي سىبىرىيە، ئاباكان ۋە يا خاكاس گۇرۇپپىسى: شورچە، ئاباكانچە (ساگاي، قاچا، قىزىل ۋە بەلتىر دىيالېكتلىرى)؛.

9) شەرقىي ۋە يا تۇۋا گۇرۇپپىسى: تاننۇ تۇۋاچە، ئۇرانخايچە.

10) E. شەرقىي شىمال، شەرقىي سىبىرىيە ۋە يا ياقۇت گۇرۇپپىسى: ياقۇت (ساخا) تىلى ۋە دولگان دىيالېكتى، ناناسان (تاۋگى) ساموييېدلىرىنىڭ ياقۇتچىلاشقان دىيالېكتلىرى.

F. ۋولگا بۇلغارچىسى ۋە يا هۇن ـ بۇلغار گۇرۇپپىسى:

قەدىمكى تىللاردىن ۋولگا بۇلغارچىسى، هازىرقى تىللاردىن چۇۋاش تىلى.

9. تالات تېكىننىڭ تۈرگە ئايرىشى

تالات تېكىننىڭ بۇ ھەقتىكى خىزمىتى 20 يىل بۇرۇن ئىشلەنگەن. ئۇنىڭدىن كېيىن تۈركىي تىللارنىڭ تۈرگە ئايرىلىشى ھەققىدە ھېچكىم بۇ قەدەر تەپسىلىي ۋە ئىنچىكە تەتقىقات نەتىجىسىنى ئوتتۇرىغا قويمىدى. تالات تېكىن 1989 ـ يىلىغا قەدەر ئوتتۇرىغا قويۇلغان كۆزقاراشلارنى تەتقىق قىلغان ھەم ھەر بىرىنىڭ ئالاھىدىلىكى ۋە كەمچىلىكىنى بىر ـ بىرلەپ كۆرسەتكەندىن كېيىن، ھازىرقى زامان تۈركىي تىللىرىنى تۈرگە ئايرىشتا ئاساس قىلىشقا بولىدىغان فونېتىكىلىق ئۆلچەملەرنى تۆۋەندىكىچە ئوتتۇرىغا قويغان:

1) r//z ۋە l//x تاۋۇش تەڭلىكى؛ 2) سۆز بېشىدىكى h ـ فونېمىسىنىڭ ھالىتى؛ 3) سۆز ئىچى ۋە ئاخىرىدىكى /d/ فونېمىسىنىڭ ھالىتى؛ 4) كۆپ بوغۇملۇق سۆزلەرنىڭ ئاخىرىدىكى iğ/ig تاۋۇشلىرىنىڭ ھالىتى؛ 5) بىر بوغۇملۇق سۆزلەرنىڭ ئاخىرىدىكى ağ تاۋۇشلىرىنىڭ ھالىتى؛ 6) سۆز بېشىدىكى ـ t فونېمىسىنىڭ ھالىتى.

مۇشۇ فونېتىكىلىق ئۆلچەملەرنىڭ بىرىنچىسىگە ئاساسەن تۈركىي تىللارنى ئىككى گۇرۇپپىغا ئايرىش مۇمكىن:

1. چۇۋاشچە (z ئورنىدا r، š ئورنىدا l ياكى s كېلىدىغان تىل)؛

2. باشقا تۈركىي تىللار ۋە دىيالېكتلىرى (z ۋە š لىق تىللار.)

چۇۋاشچىنى ئايرىپ چىققاندىن كېيىن، 2 ـ گۇرۇپپىدىكى تۈركىي تىللار ۋە دىيالېكتلىرىنى تۈرگە ئايرىش ئۈچۈن

قوللىنىدىغان ئۆلچەم سۆز بېشىدىكى/h/ تاۋۇشىنىڭ ھالىتى. بۇ تاۋۇش سىستېمىلىق ھالدا پەقەت خالاچچىدىلا ساقلىنىپ قالغان. بۇ ئالاھىدىلىككە ئاساسەن چۇۋاش تىلىدىن باشقا تۈركىي تىللارنى يەنە ئىككى گۇرۇپپىغا ئايرىش مۇمكىن:

1. خالاچ تىلى (سۆز بېشىدا ـ h تاۋۇشى ساقلىنىپ قالغان)؛

2. باشقا تۈركىي تىللار (ـ ∅).

چۇۋاش تىلى ۋە خالاچ تىلىدىن باشقا تۈركىي تىللارنى تۆرگە ئايرىشنىڭ ئەڭ مۇھىم ئۆلچىمى سۆز ئىچى ۋە ئاخىرىدىكى/d/ فونېمىسىنىڭ ھالىتىدۇر. يەنى، باشقا تۈركىي تىللاردا سۆز ئىچى ۋە ئاخىرىدىكى /d/ فونېمىسى يا ئەسلىي ھالىتىنى ساقلىغان، ياكى /t/، /z/ ۋە /y/ تاۋۇشلىرىغا ئايلانغان. بۇ ئالاھىدىلىككە ئاساسەن تۈركىي تىللارنى تۆت گۇرۇپپىغا ئايرىشقا بولىدۇ:

1. /t/ ۋە يا atax گۇرۇپپىسى؛

2. /d/ ۋە يا adaq گۇرۇپپىسى؛

3. /z/ ۋە يا azaq گۇرۇپپىسى؛

4. /y/ ۋە يا ayaq گۇرۇپپىسى.

ئالدىدا ئايرىلغان ئىككى گۇرۇپپا يەنە /d/، /t/ ۋە /z/ گۇرۇپپىلىرىغا ئايرىلىدۇ، باشقىلىرى /y/ ۋە يا ayaq تىللىرى گۇرۇپپىسىدا قالىدۇ.

/y/ ۋە يا ayaq گۇرۇپپىسىدىكى تىللارنى يەنە تۆرگە ئايرىشتا كۆپ بوغۇملۇق سۆزلەرنىڭ ئاخىرىدىكى ig ـ/iğ ـ تاۋۇشلىرىنىڭ ھالىتى مۇھىم ئۆلچەمدۇر. بۇ ئۆلچەمگە ئاساسەن /y/ ۋە يا ayaq تىللىرىنى بەش گۇرۇپپىغا ئايرىش مۇمكىن:

1. ـiğ گۇرۇپپىسى، 2. ـ u گۇرۇپپىسى، 3. ū ـ گۇرۇپپىسى، 4. iq ـ گۇرۇپپىسى، 5. i ـ گۇرۇپپىسى.

قالغان تىللار ۋە دىيالېكتلار بىر بوغۇملۇق سۆزلەرنىڭ ئاخىرىدىكى ağ تاۋۇش تۈپىنىڭ ھالىتىگە ئاساسەن ئىككى گۇرۇپپىغا ئايرىلىدۇ:

1. aw ـ گۇرۇپپىسى (قىپچاق گۇرۇپپىسىدىكى تىللار): تاتارچە، باشقۇرتچە، قازاقچە، قاراقالپاقچە، نوغايچە، قۇمۇقچە، قاراچاي ـ بالقارچە، قارايچە، قىرىم تاتارچىسى؛

2. ağ ـ گۇرۇپپىسى (سالارچە؛ ئوغۇز گۇرۇپپىسىدىكى تىللار ۋە دىيالېكتلىرى.)

ئىككىنچى گۇرۇپپىغا كىرگەن تىللار ۋە دىيالېكتلىرىنى سۆز بېشىدىكى ـ t فونېمىسىنىڭ ھالىتىگە ئاساسەن ئىككى ئاست گۇرۇپپىغا ئايرىش مۇمكىن:

1. t ـ گۇرۇپپىسى (سالارچە)؛

2. d ـ گۇرۇپپىسى (ئوغۇز گۇرۇپپىسى).

شۇنداق قىلىپ، تۈركىي تىللار 12 گۇرۇپپىغا ئايرىلىدۇ. بۇلارنى تۆۋەندىكى جەدۋەلدىن كۆرۈۋالغىلى بولىدۇ:

<table>
<tr><td>ئالاھىدىلىكلەر</td><td colspan="12">تىللار</td></tr>
<tr><td>1</td><td>r,l</td><td colspan="11">z, š</td></tr>
<tr><td>2</td><td>∅–</td><td>h–</td><td colspan="10"></td></tr>
<tr><td>3</td><td>r</td><td>t</td><td>d</td><td>z</td><td colspan="8">y</td></tr>
<tr><td>4</td><td>–i</td><td>u x<br>–</td><td>–i</td><td colspan="3">–i</td><td>–u</td><td>–ū</td><td>–iq</td><td>–i</td><td colspan="2"></td></tr>
<tr><td>5</td><td>i/u</td><td>ağ</td><td>ia</td><td colspan="3">ağ</td><td>ū</td><td>ō</td><td>ağ</td><td>aw</td><td colspan="2">ağ</td></tr>
<tr><td>6</td><td colspan="3">t–</td><td>d–</td><td colspan="7">t–</td><td>d–</td></tr>
<tr><td></td><td>I</td><td>II</td><td>III</td><td>IV</td><td>V</td><td>VI</td><td>VII</td><td>VIII</td><td>IX</td><td>X</td><td>XI</td><td>XII</td></tr>
</table>

I. r/l گۇرۇپپىسى: چۇۋاشچە (ئەدەبىي تىل)؛

II. hadaq گۇرۇپپىسى: خالاچچە؛

III. atax گۇرۇپپىسى: ياقۇتچە (ئەدەبىي تىل)؛

IV. adaq گۇرۇپپىسى: تۇۋاچە (ئەدەبىي تىل)؛

V. azaq گۇرۇپپىسى: 1. čazil ئاست گۇرۇپپىسى: خاكاسچە (ئەدەبىي تىل)، 2. čayil ئاست گۇرۇپپىسى: ئوتتۇرا چۇلىم، مراس، تاشتىپ، ماتۇر ۋە يۇقىرى توم دىيالېكتلىرى، yašil ئاست گۇرۇپپىسى: سېرىق ئۇيغۇرچە؛

VI. tağliğ گۇرۇپپىسى: شىمالىي ئالتاي تىللىرى، تۆۋەن چۇلىم، كوندوم، تۆۋەن توم تىللىرى؛

VII. tūlu گۇرۇپپىسى: ئالتايچە (جەنۇب تىللىرى، ئەدەبىي تىل)؛

VIII. tōlū گۇرۇپپىسى: قىرغىزچە (ئەدەبىي تىل)؛

IX. tağliq گۇرۇپپىسى:

1. ağiz ئاست گۇرۇپپىسى: ئۆزبېكچە (ئەدەبىي تىل)؛

2. eğiz ئاست گۇرۇپپىسى: ئۇيغۇرچە (ئەدەبىي تىل)؛

X. tawli گۇرۇپپىسى:

1. quğ ئاست گۇرۇپپىسى:

a. süz تارمىقى: تاتارچە (ئەدەبىي تىل)؛

b. huz تارمىقى: باشقۇرتچە (ئەدەبىي تىل)؛

2. qoğ ئاست گۇرۇپپىسى:

a. jil تارمىقى: قازاقچە (ئەدەبىي تىل)؛

b. čil تارمىقى: قارا قالپاقچە (ئەدەبىي تىل؛ پەقەت قازاقچىنىڭ دىيالېكتى)؛

c. yil تارمىقى:

i. üs بۆلۈمى: نوغايچە (ئەدەبىي تىل)؛

ii. its بۆلۈمى: قارايمچىنىڭ خالاچ دىيالېكتى؛

3. qoğ ئاست گۇرۇپپىسى:

a. pär تارمىقى: بارابا تاتارچىسى؛

b. ber تارمىقى:

1. šol بۆلۈمى: قاراچاي ـ بالقار (ئەدەبىي تىل)، قىرىم تاتارچىسى (شىمال دىيالېكتى)؛

2. yol بۆلۈمى:

a. käl بۆلۈمى:

1. toquz بۆلۈمى: ئۆزبېكچىنىڭ خارەزم ـ قىپچاق دىيالېكتلىرى؛

2. toğuz بۆلۈمى: قارايمچە (تراكاي دىيالېكتى)؛

3. doquz بۆلۈمى: قىرىم تاتارچىسى (جەنۇب دىيالېكتى، ئەدەبىي تىل)؛

b. gäl بۆلۈمى: قۇمۇقچە (ئەدەبىي تىل)؛

XI. tağli گۇرۇپپىسى: سالار دىيالېكتى[67]؛

XII. dağli گۇرۇپپىسى:

1. qāl ئاست گۇرۇپپىسى: ئۆزبېكچىنىڭ خارەزم ـ ئوغۇز دىيالېكتلىرى؛

2. ğāl ئاست گۇرۇپپىسى: تۈركمەنچە (ئەدەبىي تىل)؛

3. ğal ئاست گۇرۇپپىسى: ئەزەربەيجان تۈركچىسى (ئەدەبىي تىل)؛

4. qal ئاست گۇرۇپپىسى:

a. äv تارمىقى: تۈركچە (تۈركىيە تۈركچىسى، ئەدەبىي تىل)؛

b. yäv تارمىقى: گاگائۇزچە.

تالات تىپكىن تۇنجى قېتىم تۈركىي تىللارنى ۋە ئۇلارنىڭ دىيالېكتلىرىنى ئىنچىكە، تەپسىلىي تۈرگە ئايرىپ چىققان. بۇ خىل تۈرگە ئايرىشتا فونېتىكىلىق ئۆلچەملەر ئاساس قىلىنغان ۋە نام بېرىلگەندىمۇ شۇ ئۆلچەملەرگە لايىقناملار بېرىلگەن. بىزنىڭچە، بۇنداق ئىنچىكە (دىيالېكتلارنىمۇ ئۆز ئىچىگە ئالغان) تۈرگە ئايرىش ئۇسۇلى مەلۇم جەھەتتىن ئارتۇقچە. بولۇپمۇ مىللىي تىللار بىلەن دىيالېكتلارنىڭ بىر ئورۇنغا قويۇلۇشى، بەزى مىللىي تىللارنىڭ دىيالېكت ئورنىغا قويۇلۇشى ۋە ئۆزبېك تىلىنىڭ دىيالېكتلىرىغا ئورۇن بېرىلىپ، ئۇيغۇر تىلىنىڭ دىيالېكتلىرىنىڭ تىلغا ئېلىنمىغانلىقى مۇۋاپىق بولمىغان.

ھازىرغىچە ئېلىپ بېرىلغان تۈرگە ئايرىش ئۇسۇللىرىغا قارايدىغان بولساق، ئايرىلغان گۇرۇپپىلار جۇغراپىيەلىك ناملار (مەسىلەن، شەرقىي، غەربىي دېگەندەك) ياكى فونېتىكىلىق ناملار (مەسىلەن، tağliq گۇرۇپپىسى دېگەندەك) ۋە ياكى تارىخىي ناملار (مەسىلەن، قەدىمكى ئۇيغۇرچە دېگەندەك) بىلەن ئاتالغان.

تۈركىي تىللارنى تۈرگە ئايرىشتا يەنە جۇغراپىيەلىك نۇقتىدىن تۈرگە ئايرىش ئەھۋالىمۇ بار. لارس جوھانسون مانا مۇشۇنداق تۈرگە ئايرىغان⑱. بۇنداق تۈرگە ئايرىشنىڭ ئۈنۈملۈك يېرى تۈركىي تىللارنىڭ جۇغراپىيەلىك تارقىلىشى ئاساس قىلىنىپ، ئېنىق دائىرە كۆرسىتىلگەچكە كىشىلەرگە كونكرېت تەسىر بېرىدۇ ۋە ئەستە ساقلاشقا قولاي بولىدۇ.

تۈركىي تىللارنىڭ يېيىلىش دائىرىسىگە قارايدىغان بولساق، جۇغراپىيەلىك نۇقتىدىن تۆۋەندىكىدەك تارالغانلىقىنى بايقايمىز:

تۈركىي تىللارنىڭ جۇغراپىيەلىك تارقىلىشىنى تۆۋەندىكىدەك ئىسخېملاشتۇرۇش مۇمكىن:

| غەربىي شىمال | شەرقىي شىمال |
| --- | --- |
| غەربىي جەنۇب | شەرقىي جەنۇب |

دېمەك، جۇغراپىيەلىك نۇقتىدىن ھازىرقى تۈركىي تىللارنى تۆت تۈرگە ئايرىش مۇمكىن:

1. غەربىي جەنۇب ئوغۇز تىللىرى گۇرۇپپىسى:

1) تۈركىيە تۈركچىسى، 2) ئەزەربەيجانچە، 3) گاگائۇزچە، 4) تۈركمەنچە، 5) خۇراسانچە؛

2. غەربىي شىمال قىپچاق تىللىرى گۇرۇپپىسى:

1) تاتارچە، 2) باشقۇرتچە، 3) قىرغىزچە، 4) قازاقچە، 5) قاراقالپاقچە، 6) نوغايچە، 7) قاراچاي ـ بالقارچە، 8) قۇمۇقچە، 9) قارايىمچە، 10) قىرىم تاتارچىسى؛

3. شەرقىي جەنۇب ئۇيغۇر ـ قارلۇق تىللىرى گۇرۇپپىسى:

1) ئۇيغۇرچە، 2) ئۆزبېكچە، 3) يۇغۇرچە، 4) سالارچە؛

4. شەرقىي شىمال سىبىرىيە تىللىرى گۇرۇپپىسى:

1) ياقۇتچە، 2) تۇۋاچە، 3) خاكاسچە، 4) ئالتايچە؛

5. چۇۋاشچە.

6. خالاچچە.

بۇ گۇرۇپپىلارغا كىرىدىغان تىللار، بۇ تىللارنىڭ تارقىلىشى ۋە نوپۇسى تۆۋەندىكىچە:(69)

## غەربىي جەنۇب ئوغۇز تىللىرى

1. تۈركىيە تۈركچىسى
2. ئەزەربەيجانچە
3. گاگائۇزچە
4. تۈركمەنچە
5. خۇراسانچە

1. تۈركىيە تۈركچىسى:

| | |
|---|---|
| تۈركىيە | 70,000,000 |
| بۇلغارىستان | 1,000,000 |
| سىپرۇس | 150,000 |
| ئاۋستىرالىيە | 40,000 |
| ماكىدونىيە | 80,000 |
| رۇمىنىيە | 24,000 |
| سابىق يۇگوسلاۋىيە | 20,000 |
| گىرېتسىيە | 150,000 |
| غەربىي ياۋروپا | 2,000,000 |
| جەمئىي | 73,464,000 |

2. ئەزەربەيجانچە

| | |
|---|---|
| ئەزەربەيجان | 6,000,000 |
| ئەرمىنىستان | 40,000 |
| گۇرجىستان | 300,000 |
| ئىران | 13,000,000 |
| ئىراق | 400,000 |
| جەمئىي | 19,740,000 |

### 3. گاگائۇزچە

| | |
|---|---|
| مولداۋا | 150,0000 |
| بۇلغارىيە | 5000 |
| قازاقىستان | 1000 |
| رۇمىنىيە | ? |
| رۇسىيە | 10,000 |
| ئۇكرائىنا | 32,000 |
| جەمئىي | 198,000 |

### 4. تۈركمەنچە

| | |
|---|---|
| تۈركمەنىستان | 3,000,000 |
| ئافغانىستان | 380,000 |
| ئىران | 500,000 |
| ئىراق | 400,000 |
| جەمئىي | 4,280,000 |

### 5.خۇراسانچە

| | |
|---|---|
| ئىران | 2,000,000 |
| جەمئىي | 2,000,000 |

## غەربىي شىمال قىپچاق تىللىرى

1. تاتارچە
2. باشقۇرتچە
3. قىرغىزچە
4. قازاقچە
5. قاراقالپاقچە
6. نوغايچە
7. قاراچاي ـ بالقارچە
8. قۇمۇقچە
9. قارايىمچە
10. قىرىم تاتارچىسى

1. تاتارچە

| | |
|---|---|
| رۇسىيە فېدېراتسىيەسى (تاتارىستان) | 2,000,000 |
| بۇلغارىيە | 11,000 |
| قازاقىستان | 340,000 |
| رۇمىنىيە | 24,000 |
| رۇسىيە فېدېراتسىيەسى (باشقۇرتىستان) | 1,000,000 |
| جۇڭگو | 5000 |
| تۈركىيە | 25,000 |
| فىنلاندىيە | 1000 |
| ئامېرىكا | 1000 |
| ياۋروپا | 8000 |
| ئۇكرائىنا | 86,000 |
| تاجىكىستان | 72,000 |
| قىرغىزىستان | 39,000 |
| ئەزەربەيجان | 28,000 |
| جەمئىي | 36,400,000 |

2. باشقۇرتچە

| | |
|---|---|
| رۇسىيە فېدېراتسىيەسى (باشقۇرتىستان) | 1,000,000 |
| جەمئىي | 1,000,000 |

3. قىرغىزچە

| | |
|---|---|
| قىرغىزىستان | 2,400,000 |
| جۇڭگو | 140,000 |
| ئافغانىستان | 500 |
| جەمئىي | 2,540,500 |

4. قازاقچە

| | |
|---|---|
| قازاقىستان | 7,300,000 |
| جۇڭگو | 1,500,000 |
| موڭغۇلىيە | 100,000 |
| تۈركمەنىستان | 80,000 |
| ئۆزبېكىستان | 900,000 |
| ئافغانىستان | 2000 |
| جەمئىي | 9,882,000 |

5. قاراقالپاقچە

| | |
|---|---|
| ئۆزبېكىستان | 450,000 |
| ئافغانىستان | 488,200 |
| جەمئىي | 938,200 |

6. نوغايچە

| | |
|---|---|
| رۇسىيە فېدېراتسىيەسى (كافكازلار) | 77,000 |
| جەمئىي | 77,000 |

7. قاراچاي ـ بالقارچە

| | |
|---|---|
| رۇسىيە فېدېراتسىيەسى (كافكازلار) | 300,000 |
| جەمئىي | 300,000 |

8. قۇمۇقچە

| | |
|---|---|
| رۇسىيە فېدېراتسىيەسى (كافكازلار) | 300,000 |
| جەمئىي | 300,000 |

9. قارايىمچە

| | |
|---|---|
| لىتۋا<br>پولشا<br>ئۇكرائىنا | 50<br>20<br>6 |
| جەمئىي | 76 |

10. قىرىم تاتارچىسى

| | |
|---|---|
| قىرىم<br>ئۆزبېكىستان | 200,000<br>300,000 |
| جەمئىي | 500,000 |

## شەرقىي جەنۇب ــ ئۇيغۇر ـ قارلۇق تىللىرى

1. ئۇيغۇرچە
2. ئۆزبېكچە
3. يۇغۇرچە
4. سالارچە

1. ئۇيغۇرچە

| | |
|---|---|
| جۇڭگو<br>قازاقىستان<br>موڭغۇلىيە | 9,650,6000[70]<br>245,000<br>1000 |
| جەمئىي | 9,896,600 |

2. ئۆزبېكچە

| | |
|---|---|
| ئۆزبېكىستان | 16,00,000 |
| ئافغانىستان | 1,400,000 |
| جۇڭگو | 15,000 |
| قازاقىستان | 350,000 |
| قىرغىزىستان | 600,000 |
| تاجىكىستان | 1,000,000 |
| تۈركمەنىستان | 350,000 |
| جەمئىي | 19,715,000 |

3. يۇغۇرچە

| | |
|---|---|
| جۇڭگو | 5,000 |
| جەمئىي | 5,000 |

4. سالارچە

| | |
|---|---|
| جۇڭگو | 74,000 |
| جەمئىي | 74,000 |

## شەرقىي شىمال ــ سىبىرىيە تۈركىي تىللىرى

1. ياقۇتچە
2. تۇۋاچە
3. خاكاسچە
4. ئالتايچە

1. ياقۇتچە

| | |
|---|---|
| رۇسىيە فېدېراتسىيەسى (ياقۇتىستان) | 400,000 |
| جەمئىي | 400,000 |

2. تۇۋاچە

| | |
|---|---|
| روسىيە فېدېراتسىيەسى (ئالتاي رايونى ۋە جەنۇبىي سىبىرىيە)<br>موڭغۇلىيە<br>جۇڭگو | 200,000<br>6000<br>400 |
| جەمئىي | 206,400 |

3. خاكاسچە

| | |
|---|---|
| روسىيە فېدېراتسىيەسى<br>(خاكاس ئاپتونوم جۇمھۇرىيىتى) | 58,000<br>(شورچە) 10,000 |
| جەمئىي | 68,000 |

4. ئالتايچە

| | |
|---|---|
| روسىيە فېدېراتسىيەسى<br>(ئالتاي ۋە جەنۇبىي سىبىرىيە) | 52,000(ئويراتچە،<br>تېلەئۇتچە) |
| جەمئىي | 52,000 |

چۇۋاشچە

| | |
|---|---|
| چۇۋاشىستان<br>تاتارىستان<br>باشقىرتىستان | 900,000<br>135,000<br>119,000 |
| جەمئىي | 1,154,000 |

خالاچچە

| | |
|---|---|
| ئىران | 28,000 |
| جەمئىي | 28,000 |

ئەمدى تالات تېكىنلەر ئوتتۇرىغا قويغان تۈركىي تىللارنىڭ تەرەققىيات مۇساپىسىنى كۆرسىتىدىغان ئىسخېمىنى كۆرۈپ باقايلى⑦①:



تۆركىي تىللار
ئانا تۆركىيچە
دەسلەپكى بۇلغارچە
دەسلەپكى تۆركىيچە
قەدىمكى تۆركىيچە
ئورخۇن تۆركىيچىسى
قەدىمكى ئۇيغۇرچە
خاقانىيەچە
قىپچاقچە
خارەزمچە
چاغاتايچە
قەدىمكى ئوغۇزچە
قەدىمكى ئاناتولىيە تۆركچىسى
ئوسمانلىچە
تۆركچە
ئەزەربەيجانچە
گاگائۇزچە
تۆركمەنچە
خۇراسانچە
ئۆزبېكچە
ئۇيغۇرچە
قىرغىزچە
تاتارچە
باشقىرتچە
قازاقچە
نوغايچە
قۇمۇقچە
قاراچاي-بالقارچە
قىرىم تاتارچىسى
قارايىمچە
سالارچە
تۇنا بۇلغارچىسى
كۇبان بۇلغارچىسى
ۋولگا بۇلغارچىسى
چۇۋاشچە
خالاچچە
ياقۇتچە
تۇۋاچە
خاكاسچە
يۇغۇرچە
ئالتايچە

بۇ ئىسخېمىدىن شۇ نەرسە ئايانكى، ئۇيغۇر تىلى غول شاختا سىزىلغان. بۇنىڭدىن ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئەڭ قەدىمكى تۈركىي تىلىدىن ئىزچىل ئاساسىي غولدا تەرەققىي قىلىپ، باشقا تىللارنى يېتەكلەپ كەلگەنلىكىنى كۆرۈۋېلىش تەس ئەمەس. رەشىت رەھمەتى ئاراتنىڭ «ئۇيغۇر تىلى، يەنى قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى چۇۋاش ۋە ياقۇت تىللىرىدىن باشقا بۈگۈنكى بارلىق تۈركىي تىللارنىڭ ئانىسىدۇر»⑫ دەپ يېزىشىنىڭ ئاساسى شۇ.

ئۇيغۇر تىلى تۈركىي تىللار ئائىلىسىدە نوپۇس جەھەتتە بەك ئالدىنقى قاتاردا تۇرمىسىمۇ، تارىخىي نۇقتىدىن قارايدىغان بولساق، تۈركىي تىللار ئائىلىسىدىكى ئورنىنىڭ نەقەدەر مۇھىملىقىنى تونۇپ يېتىمىز.

تۈركىي تىللار يۇقىرىدا ئېيتىلغىنىدەك كەڭ تېررىتورىيەگە تارقالغان، ئۇزاق تارىخىي تەرەققىياتنى باشتىن كەچۈرگەن بولغاچقا، ھەممە كىشى قايىل بولغۇدەك دەرىجىدە تۈرگە ئايرىش تولىمۇ مۈشكۈل خىزمەت. يۇقىرىدا بىز تىلغا ئالغان تۈرگە ئايرىشلاردىن ئەڭ كەڭ قوبۇل كۆرۈلگىنى سامويلوۋىچ، باسكاكوف ۋە تالات تېكىن قاتارلىق ئالىملارنىڭ تۈرگە ئايرىشىدۇر. لارس جوھانسوننىڭ تۈرگە ئايرىشى تۈركىي تىللارنىڭ جۇغراپىيەلىك تارقىلىشىنى ئاساس قىلغان بولغاچقا، كونكرېت ھەم ئېنىق. مەلۇم مەنىدىن ئالغاندا، تالات تېكىن ئوتتۇرىغا قويغان تارىخىي فونېتىكىلىق ئۆلچەملەر تۈركىي تىللارنىڭ جۇغراپىيەلىك تارقىلىشى بىلەن مۇئەييەن ئىزچىللىققا ئىگە، مەلۇم بىر جۇغراپىيەلىك رايونغا تارقالغان تىللارنىڭ ئورتاق تارىخىي فونېتىكىلىق ئۆزگىرىشلەرنى باشتىن كەچۈرگەنلىكىنى كۆرسىتىدۇ. شۇڭا، تالات تېكىن بىلەن لارس جوھانسوننىڭ تۈرگە ئايرىشى زىددىيەتلىك ئەمەس.

## §3. ئۇيغۇر تىلىنىڭ تارىخىي تەرەققىيات باسقۇچلىرى

ئۇيغۇر تىلىنىڭ تارىخىي باسقۇچلىرى ھەققىدە گەپ بولغاندا، سۆزنى ئالتاي تىللىرى نەزەرىيەسىنى ئېتىراپ قىلىش - قىلماسلىقتىن باشلاش كېرەك ئىدى. لېكىن، بىز بۇ يەردە «ئالتاي تىللىرى» نەزەرىيەسى ھەققىدە يۇقىرىقى بايانلار بىلەن كۇپايىلىنىپ، بىر قەدەر ئومۇملاشقان بىر پىكىرنىلا ئوتتۇرىغا قويىمىز.

ئەھمەت جەفەر ئوغلۇ «تۈركىي تىللارنىڭ تارىخى» ناملىق ئەسىرىدە تۈركىي تىللارنى تۆۋەندىكىدەك دەۋرلەشتۈرىدۇ⑭:

1. ئالتاي دەۋرى = تۈركىي - موڭغۇل تىل بىرلىكى
2. ئەڭ قەدىمكى تۈركىيچە دەۋرى= پروتو (proto) تۈركىي تىلى بىرلىكى
3. دەسلەپكى تۈركىيچە دەۋرى
4. قەدىمكى تۈركىيچە دەۋرى
5. ئوتتۇرا تۈركىيچە دەۋرى
6. يېڭى تۈركىيچە دەۋرى⑮
7. ھازىرقى تۈركىيچە دەۋرى

باسكاكوفنىڭ پىكرىچە، تۈركىي تىللار ئالتە تەرەققىيات دەۋرىنى باشتىن كەچۈرگەن:

1. ئالتاي دەۋرى
2. ھۇن دەۋرى (مىلادىيە 5 ـ ئەسىرگىچە)
3. قەدىمكى تۈركىي دەۋرى (5 ~ 10 ـ ئەسىرلەر)
4. ئوتتۇرا تۈركىي دەۋرى ياكى ئاساسلىق تۈركىي قەبىلىلەر تىللىرىنىڭ تەرەققىي قىلىش ۋە شەكىللىنىش دەۋرى (10 ~ 15 ـ

ئەسىرلەر)

5. يېڭى تۈركىي تىللار دەۋرى (15 ~ 20 ـ ئەسىرلەر)

6. يېقىنقى زامان تۈركىي تىللىرى دەۋرى ياكى تۈركىي تىللارنىڭ ئۆكتەبىر سوتسىيالىستىك ئىنقىلابىدىن كېيىنكى تەرەققىيات دەۋرى.

ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتچىلىرىدىن قايداروف باسكاكوفنىڭ تۈركىي تىللارنىڭ تەرەققىيات دەۋرى ھەققىدىكى قاراشلىرىنى ئاساس قىلىپ تۇرۇپ، ئۇيغۇر تىلى تارىخىنى مۇنداق دەۋرلەرگە بۆلىدۇ:

1. قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى دەۋرى. بۇ مۇنداق ئىككى باسقۇچنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ: ئەڭ قەدىمكى دەۋر (مىلادىيە 5 ـ ئەسىرگىچە) ۋە قەدىمكى دەۋر (مىلادىيە 5 ~ 10 ـ ئەسىرلەر)؛

2. ئوتتۇرا ئەسىر ئۇيغۇر تىلى دەۋرى. بۇ مۇنداق ئىككى باسقۇچنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ: ئاۋۋالقى ئوتتۇرا ئەسىر (11 ~ 14 ـ ئەسىرلەر)، كېيىنكى ئوتتۇرا ئەسىر (15 ~17 ـ ئەسىرلەر)؛

3. كېيىنكى زامان ئۇيغۇر تىلى دەۋرى. بۇمۇ مۇنداق ئىككى باسقۇچنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ: يېقىنقى زامان دەۋرى (17 ~ 19 ـ ئەسىرلەر) ۋە ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى دەۋرى (20 ـ ئەسىر).

بۇ كۆرۈنۈشتە ئۈچ دەۋرنى ئۆز ئىچىگە ئالغاندەك قىلسىمۇ، ئەمەلىيەتتە يەنىلا باسكاكوف ئوتتۇرىغا قويغان ئالتە دەۋرنى ئۆز ئىچىگە ئالغان⑯.

باسكاكوفنىڭ «تۈركىي تىللار» ناملىق ئەسىرىدە كىرگۈزۈلگەن ئالتاي تىللىرىنىڭ تەرەققىيات ئىسخېمىسى مۇنداق:




بۇ ئىسخېما ۋە بۇ خىل دەۋرلەشتۈرۈش ئۇسۇلى تۈركىي تىللارنىڭ ئومۇمىي تەرەققىيات تارىخىغا ئۇيغۇن دەپ قارالماقتا. بۇ، ئۇيغۇر تىلىنىڭ تارىخىي دەۋرلىرىگىمۇ ئاساسەن ئۇيغۇن. بۈگۈنكى تۈركىي تىللارنىڭ بەزىلىرى بۇ دەۋرلەرنى بېشىدىن كەچۈرگەن، بەزىلىرى بېشىدىن كەچۈرمىگەن. ئۇيغۇر تىلى بۇ باسقۇچلارنىڭ ھەممىسىنى بېشىدىن كەچۈرگەن.

ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئورخۇن دەۋرىدىن بۇرۇنقى ۋە كېيىنكى باسقۇچلىرىنى تۆۋەندىكىدەك دەۋرلەشتۈرسەك، ئۇيغۇر تىلىنىڭ تارىخىي تەرەققىياتىنى تېخىمۇ ئېنىق ئەكس ئەتتۈرگىلى بولىدۇ.

1. ئالتاي دەۋرى
2. ئاۋۋالقى تۈركىيچە دەۋر
3. ئانا تۈركىيچە دەۋر
4. قەدىمكى تۈركىيچە دەۋر
5. ئوتتۇرا ئەسىر ئۇيغۇر تىلى دەۋرى

6. يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى دەۋرى
7. هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى
تۆۋەندە بۇ دەۋرلەر بىلەن تونۇشۇپ چىقىمىز:

### 1. ئالتاي دەۋرى

بۇ، ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئەڭ قەدىمكى دەۋرى. بۇ دەۋرنىڭ يىل دەۋرى ئېنىق ئەمەس. بۇ دەۋردە تۈركىي تىللار موڭغۇل تىللىرىدىن، تۈركىي - موڭغۇل تىللىرى بولسا مانجۇ - تۇڭغۇس تىللىرىدىن ئايرىلىپ كەتمىگەن. شۇنداق پەرەز قىلىنىشقا بولىدۇكى، بۇ دەۋردىكى تىل ئالتاي تىللىرى سىستېمىسىدىكى تىللارنىڭ ئەڭ قەدىمىي گەۋدىسى بولۇپ، بۇ تىلنىڭ فونېتىكىسى، لېكسىكىسى ۋە گىراماتىكىسىنىڭ ئومۇمىي خۇسۇسىيەتلىرى هازىرقى زاماندىكى تۈركىي، موڭغۇل ۋە مانجۇ - تۇڭغۇس تىللىرىدا ساقلىنىپ قالغان⑦⑦. ئەمما، بۇ دەۋرگە ئائىت هېچقانداق يازما يادىكارلىق تېپىلمىغاچقا، بۇ دەۋرنىڭ ئالاهىدىلىكىنى كېيىنكى مەزگىللەردىكى يازما يادىكارلىقلار تىللىرى ۋە بۈگۈنكى تىللارنىڭ ئەڭ قەدىمكى ئالامەتلىرىنى سېلىشتۇرۇش ئارقىلىق پەرەز قىلىش مۇمكىن. (بەزى ئەسەرلەردە بۇ دەۋر تىلغا ئېلىنمايدۇ⑦⑧).

### 2. ئاۋۋالقى تۈركىيچە دەۋر

بۇ دەۋرنىڭ ئەڭ گەۋدىلىك ئالاهىدىلىكى تۈركىي - موڭغۇل تىللىرى بىلەن مانجۇ - تۇڭغۇس تىللىرىنىڭ بىر - بىرىدىن ئايرىلىپ چىققانلىقى. يەنى، تۈركىي - موڭغۇل تۈركۈمى (s)š~č تىللار گۇرۇپپىسىنى، مانجۇ - تۇڭغۇس تۈركۈمى t تىللار گۇرۇپپىسىنى تەشكىل قىلغان. بۇ دەۋرنىڭ يىل چېكى مىلادىيە 1 - ئەسىرگىچە دەپ مۆلچەرلەنمەكتە. ئالتايشۇناس پوپپې بۇ دەۋرنىڭ تىل ئالاهىدىلىكى سۈپىتىدە سۆز بېشىدىكى

تاۋۇشلارنىڭ ماسلىق مۇناسىۋىتىنى تۆۋەندىكىچە كۆرسەتكەن[79]:

| ئانا ئالتايچە | *b | *t | *d | *q | *ğ | *k | *g | *z | *c | *y | *ń | *n | *č | *s |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| موڭغۇلچە | b | t | d | k | ğ | k | g | d | c | y | n | | č | s |
| تۈركىيچە | *b | *t | | q | | *k | | *y | | | | | *č | *s |

بۇ دەۋردە چۇۋاش تىلى تېخى ئايرىلىپ چىقمىغان، بۇ دەۋرنىڭ ئەڭ تىپىك ئالاھىدىلىكى *r ۋە *l فونېمىلىرىنىڭ ساقلانغانلىقىدۇر. بۇ دەۋردە مىلادىيە ئەتراپىدا ئانا سامويېدچىغا كىرگەن بىر قىسىم سۆزلەردە /z/ ئورنىغا /r/، /š/ ئورنىغا /l/ قوللىنىلغان. مەسىلەن:

Ana Sam. *yür «يۈز» <IT *yür (>ET yüz «يۈز»)
Ana Sam. *qil «قىش» <IT *qïl (>ET qïš «قىش» >Čuv. hil

### 3. ئانا تۈركىيچە دەۋر (1 ~ 6 ـ ئەسىرلەر)

بۇ دەۋر مىلادىيە 1 ـ ئەسىردىن مىلادىيە 6 ـ ئەسىرگىچە بولغان دەۋرنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ. بەزى ئالىملار بۇ دەۋرنى «ھۇن دەۋرى» دەپ، يىل دەۋرنى مىلادىيەدىن بۇرۇنقى 3 ـ ئەسىردىن مىلادىيە 5 ـ ئەسىرگىچە دەپ قارايدۇ[80]. ھۇن تىلىنىڭ ئۆزىگە كەلسەك، بۇ تىلنىڭ تەۋەلىكى توغرۇلۇق بەش خىل قاراش بار:

1) تۈركىي تىل دەپ قاراش. يەنى، ھۇنلارنىڭ تىلى تۈركىي تىل دېگەن قاراش. بۇ قاراشنى فىرانسىيەلىك رېمۇسات، كلاپروز، ياپونىيەلىك شىراتورى كۇراكىچى (百鸟库吉) ۋە رامستېد، گابائىن، پىرىتساك قاتارلىقلار قوللايدۇ.

2) موڭغۇل تىلى دەپ قاراش. ياپونىيەلىك شىراتورى كۇراكىچى (百鸟库吉) (1923 ـ يىلى ئۇ ئۆزىنىڭ بۇرۇن ئوتتۇرىغا قويغان «ھۇن تىلى تۈركىي تىل ئىدى» دېگەن قارىشىدىن يېنىۋالغان)، فىرانسىيەلىك پېللىئوت قاتارلىقلار بۇ

قاراشنى ياقلايدۇ.

3) هۇنلار نۇرغۇن مىللەتلەردىن تەشكىل تاپقان سىياسىي ئىتتىپاق دەپ قاراش. بۇ قاراشنى فىرانسىيەلىك لاسوپېرى (Lacouperie) ئوتتۇرىغا قويغان.

4) هۇنلارنىڭ تىلى كېتى تىلى (Keti/Kiti) قەدىمكى سىبىرىيە تىلى ياكى خەنزۇ - زاڭزۇ تىلى) دەپ قاراش. لىگېتى ۋە كانادالىق خەنزۇشۇناس پۇللىبلەنك (Pullyblank) بۇ قاراشنى قۇۋۋەتلەيدۇ.

5) ماتېرىياللار يېتەرسىز، ئېنىق بىر نەرسە دېيىش تەس، دەپ قاراش.

پىرتساك هۇن تىلى هەققىدىكى تەتقىقاتلارنى ماتېرىياللىرى كەمچىل، تەتقىقات ئۇسۇلى توغرا ئەمەس، دەپ قارايدۇ. مەسىلەن، ئۇ شىراتورى كۇراكىچىنىڭ خەنزۇچە تارىخنامىلەردە ساقلىنىپ قالغان هۇنچە سۆزلەرنى هازىرقى زامان خەنزۇ تىلىدىكى تەلەپپۇزى بويىچە ئوقۇغانلىقىنى ۋە ئاندىن ئۇنى هازىرقى موڭغۇل ۋە تۈركىي تىللىرى بىلەن سېلىشتۇرغانلىقىنى تولىمۇ گۆدەكلىك دەپ قارايدۇ⑧①.

بۇ دەۋردە تۈركىي تىللار بىرقانچە تۈغقان تىللار گۇرۇپپىسىغا بۆلۈنگەن. بۇلارنىڭ بىرىنى باسكاكوف r ~ l تىللىرى (ئوغۇز، ئون ئوغۇر، ساراغۇر، قۇتۇغۇر قەبىلىلىرىنىڭ تىللىرى، كېيىن بۇ تىللاردىن ئاۋار، سابىر، بۇلغار ۋە هازىرقى چۇۋاش تىلى كېلىپ چىققان)، يەنە بىرىنى z - š تىللىرى (بۇلاردىن قەدىمكى ئوغۇز، ئۇيغۇر، قىرغىز تىللىرى ۋە كېيىنكى ئوغۇز، قىپچاق، قارلۇق تىللىرى كېلىپ چىققان) دەپ قارىغان⑧②.

هۇن دەۋرىدە بەزى ئۆششاق تۈركىي قەبىلىلەرنىڭمۇ، جۇملىدىن z - š تىللاردا سۆزلەشكۈچى قەبىلىلەرنىڭمۇ بۆلۈنۈش هەم قوشۇلۇش هەرىكەتلىرى يۈز بەرگەن. نەسەب جەهەتتىن

ئالغاندا، ھۇن دەۋرىدە تۈركىي تىللار بىر - بىرىگە يېقىن بولغان تىللارنىڭ بىرقانچە گۇرۇپپىلىرىدىن تەركىب تاپقان بولۇپ، بۇ تىللار ئاساسىي جەھەتتىن گۇرۇپپىلار بويىچە پەرقلىنەتتى. لېكىن، ھەربىر گۇرۇپپىنىڭ تەركىبىي قىسمىدىكى پەرقلەر ئانچە كۆپ ئەمەس ئىدى⑧③.

بۇ دەۋردە چۇۋاش تىلى ئايرىلىپ چىققان بولسىمۇ، بۇ دەۋرنىڭ تىلى چۇۋاش تىلىدىن باشقا بارلىق تۈركىي تىللارنىڭ ئانىسى بولغاچقا، ئانا تۈركىيچە دەپ ئاتىلىدۇ. بۇ دەۋرنىڭ مۇھىم ئالاھىدىلىكلىرى تۆۋەندىكىچە:⑧④

1) سۆز ئىچى ۋە سۆز ئاخىرىدىكى /r*/ فونېمىسى /z/ غا ئالمىشىدۇ. مەسىلەن:

IT *toqur >AT *toquz, IT *qir > AT *qiz.

2) سۆز ئىچى ۋە سۆز ئاخىرىدىكى /l*/ فونېمىسى / š / غا ئالمىشىدۇ. مەسىلەن:

IT *qïl >AT *qiš , IT *bēl > AT *bēš .

3) سۆز ئىچى ۋە سۆز ئاخىرىدىكى قوشما ئۈزۈك تاۋۇش /*lč/ تاۋۇشى /š/ غا ئالمىشىدۇ. مەسىلەن:

IT *alčuq >AT *ačuq, IT *bal«باش، باشلانغۇچ»> AT *baš «باش»

4) سۆز بېشىدىكى /j، d، n، ń/ تاۋۇشلىرى /y/ غا ئالمىشىدۇ. مەسىلەن:

IT *jürük>AT *yüzük, IT *dül> AT *tüš, IT *nuduruq >AT *yudruq, IT *ńar>AT *yaz.

5) سۆز ئاخىرىدىكى قىسقا سوزۇق تاۋۇشلار چۈشۈپ قالىدۇ. مەسىلەن:

IT *qona >AT *qon–, IT *bütä–>AT *büt–, IT *alä–>AT *al–, IT *käli–>AT *käl–.

**4. قەدىمكى تۈركىيچە دەۋر (6 ~ 9 ـ ئەسرلەر)**

قەدىمكى تۈركىيچە ياكى تۈرك تىلى 6 ـ ئەسىرنىڭ ئوتتۇرىلىرى جۇڭگونىڭ شىمالىدا، يەنى بۈگۈنكى موڭغۇلىيەدە ياشاپ، كۆك تۈرك خانلىقىنى قۇرغان (550 ـــ630)، (680 ـــ 740) قەدىمكى تۈركىي قوۋملارنىڭ تىلىنى كۆرسىتىدۇ. باسكاكوفنىڭ پىكرىچە، قەدىمكى تۈركىي تىل دەۋرى 5 ـ ئەسىردىن 10 ـ ئەسىرگىچە بولغان ئارىلىقنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ ۋە ئۆز ئىچىدىن يەنە ئۈچ تارماق دەۋرگە بۆلۈنىدۇ: 1) تۈرك تىلى دەۋرى (5 ـ ~ 8 ـ ئەسىرلەر)، 2) قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى دەۋرى (8 ـ ~9 ـ ئەسىرلەر)، 3) قەدىمكى قىرغىز تىلى دەۋرى (9 ـ ~ 10 ـ ئەسىرلەر)[85]. رادلوف بۇ دەۋرنىڭ تىلىنى بىر تىل دەپ قاراپ، ئۇنى تۆۋەندىكىدەك ئۈچ دىيالېكتقا ئايرىيدۇ: 1) قەدىمكى شىمالىي دىيالېكت (بۇنىڭغا سىر قوۋملىرىنىڭ تىلى ۋەكىللىك قىلىدۇ)، 2) قەدىمكى جەنۇبىي دىيالېكت (بۇنىڭغا قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى ۋەكىللىك قىلىدۇ)، 3) ئارىلاش دىيالېكت (يۇقىرىقى ئىككى دىيالېكتنىڭ ئارىلاشمىسى). رادلوف ئورخۇن يازمىلىرىنى شىمالىي دىيالېكتقا كىرگۈزگەن. دېمەك، ھەر ئىككى ئالىم بۇ دەۋرنىڭ تىلىنى ئۈچكە ئايرىغان ۋە 1 ـ، 2 ـ دەۋرلەرگە ئوخشاش نام بېرىپ، 3 ـ دەۋرنى باسكاكوف «قەدىمكى قىرغىز تىلى دەۋرى» دەپ ئاتىغان، رادلوف بولسا بۇ دەۋرنى «ئارىلاش دىيالېكت» دەپ ئاتىغان[86].

ئۈچىنچى دەۋر «قەدىمكى قىرغىز تىلى دەۋرى» ياكى «ئارىلاش دىيالېكت» ئۇيغۇر تىلىغا بىۋاسىتە مۇناسىۋەتسىز. شۇڭا، بىز ئالدىنقى ئىككى دەۋر ھەققىدە پىكىر قىلىمىز. بىزنىڭچە، تارىخىي نۇقتىدىن قارىغاندا، قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى ئورخۇن يازمىلىرىنىڭ تىلى ۋە تۇرپاندىن تېپىلغان ئورخۇن يېزىقىدىكى يازمىلارنىڭ تىلى بىلەن ئەينى بىر دەۋرگە مەنسۇپ. بۇ دەۋرنى

ئوتتۇرا ئەسىر ئۇيغۇر تىلى دەۋرىدىن پەرقلەندۇرۇش لازىم. بۇ دەۋردە ھەقىقىي بىر ئەدەبىي تىل ئوتتۇرىغا چىققان ۋە يازما يادىكارلىقلار مەيدانغا كەلگەن. شۇڭا، گاباىن: «قەدىمكى تۇركىي تىلدا بىر - بىرىدىن پەرقلىق بەش خىل دىيالېكتىنىڭ ئىزى بار، ئەمما بىز ھازىرغىچە بۇ دىيالېكتلار تەۋە ئېتنىك گۇرۇپپىلارنىڭ نامىنى ئوتتۇرىغا قويالمايمىز، ئۇلارنىڭ ئىچىدە پەقەت بىرىنىڭلا ئېتى مەۋجۇت، ئۇ بولسىمۇ ئۇيغۇر» دېگەن⑧⑦. گاباىن يەنە: «قەدىمكى تۇركىي تىلغا ئەڭ يېقىن كېلىدىغان تىل ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى، قەدىمكى تۇركىي تىلدىكى بىر قىسىم ھادىسىلەر يەركەن شېۋىسىدە، يەنە بىر قىسىم ھادىسىلەر تارانچى، يەنى ئىلى شېۋىسىدە ئەكس ئېتىدۇ» دېگەن⑧⑧.

بۇ دەۋردىكى تىلنىڭ مۇھىم ئالاھىدىلىكلىرى تۆۋەندىكىلەر:

1. سۆز ئىچى ۋە سۆز ئوتتۇرىسىدىكى /d/ فونېمىسى ساقلانغان. مەسىلەن: adaq ، - tid .

2. سۆز ئىچى ۋە سۆز ئوتتۇرىسىدىكى /b/ فونېمىسى ساقلانغان. مەسىلەن: - säbin ، sab.

3. قوشما سوزۇق تاۋۇش /ny/ فونېمىسى ساقلانغان. مەسىلەن: qony ، anyïğ ، čïğany.

4. /ŋ/ تاۋۇشى/ğ/ ياكى /g/ تاۋۇشى بىلەن نۆۋەتلىشىدۇ. مەسىلەن:

5. bardïŋïz ~ bardïğïz ، ölsikiŋ ~ ölsikig ، süŋüküŋ ~ süŋüküg

6. ئىگىلىك كېلىش قوشۇمچىسى ئۇزۇك تاۋۇشلاردىن كېيىن -iŋ / ïŋ - ، سوزۇق تاۋۇشلاردىن كېيىن niŋ - / nïŋ- شەكلىدە كۆرۈلىدۇ. مەسىلەن: qağan -ïŋ ، bäg - iŋ ، bayïrqu - nïŋ .

7. چىقىش كېلىش ئۇچۇن بەزىدە dä -/da- قوشۇمچىلىرى قوللىنىلىدۇ. مەسىلەن: bodun - ta ، oğlanïŋïz - ta .

8. ھازىرقى زامان سۈپەتدىشى igmä-/ğma - قوشۇمچىسى

بىلەن ياسىلىدۇ. مەسىلەن: bar – ïğma، käl – igmä

9. كەلگۈسى زامان سۈپەتدىشى – dačï/ – däči/ – tačï/ – täči قوشۇمچىسى بىلەن ياسىلىدۇ. مەسىلەن: bar – dačï، öl – täči، käl – täči، yaŋïl – täči.

بۇ دەۋر تىلىغا بېغىشلانغان خاس ئەسەرلەردىن گابائىن خانىمنىڭ «قەدىمكى تۈرك تىلى گراماتىكىسى» ناملىق ئەسىرى⑧⑨، تالات تېكىنىنىڭ «ئورخۇن تۈركچىسىنىڭ گراماتىكىسى» ناملىق ئەسىرى⑨⓪، ناسىلوفنىڭ «ئورخۇن – يېنسەي ۋادىلىرىدىن تېپىلغان يادىكارلىقلارنىڭ تىلى» ناملىق ئەسىرى⑨①، كونونوفنىڭ «7 ~ 9 ـ ئەسىرلەردىكى تۈرك – رۇنىك يادىكارلىقلىرىنىڭ گىراماتىكىسى» ناملىق ئەسىرى⑨②، گېڭ شىمىن ئەپەندىنىڭ «قەدىمكى تۈرك يازما يادىكارلىقلىرىنىڭ گىراماتىكىسى» ناملىق ئەسىرى⑨③، گېڭ شىمىن ۋە ئابدۇرېشىت ياقۇپلارنىڭ «ئورخۇن – يېنسەي مەڭگۈ تاشلىرىنىڭ تىلى ھەققىدە تەتقىقات»⑨④ قاتارلىق ئەسەرلەر بار.

**5. ئوتتۇرا ئەسىر ئۇيغۇر تىلى دەۋرى (9 ~ 12 ـ ئەسىرلەر)**

بۇ دەۋر ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئورخۇن تىلىدىن كېيىنكى يېڭى بىر دەۋرىنى كۆرسىتىدۇ. بۇ دەۋردە ئۇيغۇرلار ئورخۇندىكى ئانا ماكانلىرىدىن ئۆز قېرىنداشلىرى ياشاپ كەلگەن تۇرپان، تارىم ۋە خېشى كارىدورلىرىغا كىرىپ، قوچۇ ئىدىقۇتلۇقى، قاراخانىيلار خانلىقى ۋە كەڭسۇ ئۇيغۇر خانلىقلىرىنى قۇردى⑨⑤، ئېتىقاد جەھەتتە مانى دىنىدىن بۇددا دىنىغا (تۇرپاندا)، كېيىنچە ئىسلام دىنىغا (قەشقەردە) كۆچتى، يېزىقنى ئورخۇن يېزىقىدىن قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىغا ۋە ئەرەب يېزىقىغا يۆتكىدى. بۇ دەۋرنىڭ يادىكارلىقلىرى كىتابىمىزنىڭ «يېزىق» بۆلۈمىنىڭ «ئۇيغۇر يېزىقلىرىنىڭ تەرەققىياتى» دېگەن بابىدا تونۇشتۇرۇلىدۇ. بۇ دەۋرنىڭ تىلى ۋە يېزىقى كېيىنكى

دەۋرلەردىكى ئەدەبىي تىللارنىڭ، يەنى ئەڭ ئالدى بىلەن قاراخانىيلار دەۋرىدىكى تىلنىڭ، ئاندىن ئوغۇز - قىپچاق ئەدەبىي تىلىنىڭ، يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ، ئالتۇن ئوردا ئەدەبىي تىلىنىڭ، كېيىنكى ۋاقىتلاردا كونا ئۆزبېك تىلىنىڭ، كونا تۈركمەن تىلىنىڭ ۋە باشقا تىللارنىڭ شەكىللىنىشىگە زور تەسىر كۆرسەتتى⑯.

تاۋۇشلاردىكى نۆۋەتلىشىشنىڭ پەيدا بولۇشى ۋە تەرەققىي قىلىشى شۇ دەۋردىكى تۈركىي تىللارنىڭ فونېتىكىلىق قۇرۇلۇشىغا خاس بولغان خۇسۇسىيەتلەرنىڭ بىرىدۇر.

بۇ دەۋردىكى تىلنىڭ مۇھىم ئىككى تارمىقى قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى بىلەن خاقانىيە ئۇيغۇر تىلى بولۇپ، ئورخۇن ئۇيغۇر تىلىنىڭ يېڭى دەۋردىكى ئىككى دىيالېكتى ھېسابلىنىدۇ. بۇ ئىككى تىل تارمىقىنىڭ فونېتىكىلىق، لېكسىكىلىق ۋە گىراماتىكىلىق ئالاھىدىلىكلىرىنى سىستېمىلىق سېلىشتۇرۇش ئارقىلىق، ئۇلارنىڭ ئايرىم ئىككى تىل ياكى ئوخشىمايدىغان دىنىي مۇھىت ئاستىدا تەرەققىي قىلغان ئورتاق بىر ئۇيغۇر تىلىنىڭ دىيالېكتلىرى ئىكەنلىكىنى ئىلمىي يوسۇندا يورۇتۇش ئالدىمىزدىكى مۇھىم ۋەزىپىلەرنىڭ بىرىدۇر⑰.

بۇ دەۋر تىلىنىڭ مۇھىم ئالاھىدىلىكلىرى تۆۋەندىكىلەر:

1) قەدىمكى ئۇيغۇر تىلىدا سۆز ئىچى ۋە سۆز ئاخىرىدىكى /ny/ فونېمىسى بەزى سۆزلەردە ساقلانغان، بەزى سۆزلەردە /n/ غا، بەزى سۆزلەردە /y/غا ئايلانغان. /n/غا ئايلانغانلىرى «n دىيالېكتى»، /y/غا ئايلانغانلىرى «y دىيالېكتى» دەپ ئاتىلىدۇ. خاقانىيە تىلىدا ئاساسەن /y/غا ئايلانغان. مەسىلەن:

anyïğ ~ anïğ ~ ayïğ ، čïğany ~čïğan ~čïğay ،

qanyu ~ qanu ~ qayu .

2) قەدىمكى ئۇيغۇر تىلىدا ۋە خاقانىيە تىلىدا سۆز ئىچى ۋە سۆز ئاخىرىدىكى /b/ فونېمىسى/v/ غا ئايلانغان. مەسىلەن: ïz

suv‹,sub. ، äv‹ äb ، yavïz‹ yab

3) خاقانىيە تىلىدا قىسمەن سۆزلەردە سۆز ئىچى ۋە سۆز ئاخىرىدىكى /d/ فونېمىسى/z̲/ غا ئايلانغان. مەسىلەن: .toz̲‹ tod ، az̲aq‹ adaq

4) ئىگىلىك كېلىش قوشۇمچىسى سوزۇق تاۋۇشلاردىن كېيىن –nïŋ/ –niŋ/ –nuŋ/ –nüŋ قاتارلىق شەكىللەردە ئۇچرايدۇ./n/ دىيالېكتىدا –naŋ/ –näŋ شەكلىدە ئۇچرايدۇ. مەسىلەن: bäg – näŋ ،täŋri – niŋ

5) ھازىرقى زامان سۈپەتدىشى – قوشۇمچىسى بىلەن ğlï/igli ياسىلىدۇ. مەسىلەن: kör – igli ، bar– ïğlï

6) ئېنىق ئۆتكەن زامان قوشۇمچىسى –yuq/–yük ئارقىلىقمۇ ئىپادىلەنگەن. مەسىلەن: –qarï ،tüšä–yükmän saqïn –yuqsän ، yuq biz

7) خاقانىيە تىلىدا شەرت رايىنىڭ قوشۇمچىسى/sär – sar شەكلىدە ئەمەس –sa/–sä شەكلىدە ئۇچرايدۇ. مەسىلەن: bolsa ä käl–s är>käls ، bol – sar >

8) ھازىرقى – كەلگۈسى زامان قوشۇمچىسىنىڭ بولۇشسىز شەكلى –mas/–mäs شەكلىنى ئالىدۇ. مەسىلەن: bil – mäz>bilmäs ،bol –maz/–bolmas

9) ئىمكان مەنىسىنى بىلدۈرىدىغان – uma پېئىلى شەكلىدە قوشۇمچىغا ئايلانغان ھالەتتە ئۇچرايدۇ. –uma/–ümä مەسىلەن: –kör–üma–>körümä– ،isir – uma – >isr – uma .tapïn – uma – >tapnuma –

بۇ دەۋردىكى ئۇيغۇر تىلى ھەققىدىكى خاس ئەسەرلەردىن ناسىلوف⑱، لى زېڭشياڭ، مەتربىھىم، جاڭ تېشەن⑲، دىڭ خاۋ، ياڭ فۇشۆ⑳، لى جىڭۋېي، جىن شياڭيى، يەن شيۇپىڭ㉑، جاڭ تېشەن㉒، ئابلىكىم ياسىن㉓، مەنسۇر مەجىدۇتئوغلۇ㉔، بروكېلمان㉕، نەجمىتتىن ھاجىئەمىنئوغلۇ㉖، ئەخمەت بىچان ئەرجىلاسۇن㉗، جاۋ مىڭمىڭ㉘ قاتارلىقلارنىڭ ئەسەرلىرى بار.

**6. يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى دەۋرى (14 ~ 20 ـ ئەسىرلەر)**

يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى دەۋرى ئۇيغۇر تىلى تارىخىدا نىسبەتەن ئۇزاق بىر دەۋرنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ. بۇ دەۋر چاغاتاي خانلىقىنىڭ قۇرغۇچىسى چاغاتاينىڭ نامى بىلەن ئاتالغانلىقى ئۈچۈن، شۇ زاماننىڭ ئۇيغۇر تىلىمۇ «چاغاتاي تىلى» دەپ ئاتىلىپ كەلگەن. بىز بۇ نامنىڭ نامۇۋاپىق قوللىنىپ كېلىنگەنلىكىنى ۋە بۇنىڭ تۈزىتىلىشى كېرەكلىكىنى ئەسكەرتىپ، بۇ دەۋرنىڭ نامى ۋە بۇ دەۋر ئۆز ئىچىگە ئالغان باسقۇچلار ھەققىدە توختىلىپ ئۆتىمىز.

1) يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ نامى ھەققىدە

14 ـ ئەسىردىن 20 ـ ئەسىرنىڭ باشلىرىغىچە شىنجاڭ ۋە ئوتتۇرا ئاسىيا زېمىنىدىكى تۈركىي تىللىق خەلقلەر، بولۇپمۇ ئۇيغۇر ۋە ئۆزبېك خەلقى ئورتاق قوللانغان يېزىق ئەدەبىي تىلى ئادەتتە «تۈركىي تىل»، «قەشقەر ئۇيغۇرچىسى» دېگەنناملار بىلەن ئاتىلىشتىن سىرت، «چاغاتايچە» ياكى «چاغاتاي تىلى» دەپمۇ ئاتالغان. «چاغاتاي تىلى» دېگەن بۇ نام گەرچە ئۆز دەۋرىدە ئانچە كۆپ قوللىنىلمىغان بولسىمۇ، بۇ ئەدەبىي تىلنى زامان ۋە ماكان جەھەتتىن بىرقەدەر ئېنىق ئىپادىلەپ بېرەلىگەنلىكى ئۈچۈن، ئىلىم ساھەسىدە قوللىنىلىپ كەلگەن. دىققەت قىلىدىغان بولساق، بۇ تىلنىڭ ھەقىقىي ھەقدارلىرى (ئۇيغۇر ۋە ئۆزبېك خەلقى)دىن باشقا كىشىلەرنىڭ قوللانمىغانلىقىنى بايقايمىز. مەسىلەن، ئۇيغۇر خەلقى ئارىسىدا بۇ تىل «تۈركىيچە» دەپ ئاتىلىدۇ، ئىلىم ساھەسىدە «يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى» دەپ ئاتىلىدۇ[109]، ئۇنىڭدىن باشقا، غەرب تۈركولوگلىرىنىڭ ئىزىدىن بەزى ئەسەرلەردە «چاغاتاي تىلى» دېگەن ناممۇ قوللىنىلدى. بۇ ئاتالغۇنىڭ قوللىنىلىشىغا قايىل بولمىغان،

ئەمما بۇ تىل ئۇچۇن مۇۋاپىق ئاتالغۇ تاپالمىغان بەزى زىيالىيلىرىمىز ئۇنىڭ كەينىگە «ئۇيغۇر» دېگەن بەلگىنى قوشۇپ «چاغاتاي ئۇيغۇر تىلى» دەپ ئاتاشنى تەشەببۇس قىلدى⑪⓪ ۋە مەلۇم دائىرىدە قوبۇل قىلىندى⑪①. قازاقىستانلىق ئۇيغۇرتىلشۇناس رۇسلان ئارزىيېف بۇ دەۋر تىلىنى «كونا ئۇيغۇر تىلى» دېگەن نام بىلەن ئاتىغان⑪②.

ئۆزبېك ۋە رۇس تەتقىقاتچىلىرى بولسا ئۆزبېك ئەدەبىي تىلىنىڭ بۇ باسقۇچىنى «كونا ئۆزبېك تىلى» دەپ ئاتايدۇ⑪③.

بىز 14 ـ ئەسىردىن 20 ـ ئەسىرنىڭ باشلىرىغىچە بولغان دەۋردىكى ئۇيغۇر تىلىنى «يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى» دەپ ئاتاشنى مۇۋاپىق دەپ قارايمىز. چۈنكى، (1) «يېقىنقى زامان» دېگەن سۆز ئادەتتە 17 ـ ئەسىرنىڭ مابەينىنى كۆرسىتىدۇ⑪④ دېيىش ئورۇنلۇق ئەمەس. چۈنكى، تارىخشۇناسلىقتىكى «يېقىنقى زامان» ئاتالغۇسى بىلەن كونكرېت بىر مىللىي تىلنىڭ تارىخىي دەۋرىنى بىلدۈرىدىغان «يېقىنقى زامان» دېگەن ئاتالغۇ ئوخشىمايدىغان كاتېگورىيەلەردىكى ئاتالغۇ. بۇ ئاتالغۇنىڭ قايسى دەۋرلەرنى ئۆز ئىچىگە ئالىدىغانلىقى ئېنىق ئەسكەرتىلسىلا ئۇقۇمدا قالايمىقانچىلىق چىقمايدۇ. مەسىلەن، «هازىرقى زامان پارس تىلى» دېگەن ئاتالغۇ 11 ـ ئەسىردىن بۇيانقى پارس تىلىنى كۆرسىتىدۇ. «هازىرقى زامان ئىنگلىز تىلى» دېگەن ئاتالغۇمۇ 15 ـ ئەسىردىن بۇيانقى ئىنگلىز تىلىنى كۆرسىتىدۇ. ئۇلارنى هېچكىممۇ «هازىرقى زامان 20 ـ ئەسىرنىڭ مابەينىنى كۆرسىتىدۇ» دەپ تونۇۋالمايدۇ. بۇ هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئالدىدىكى بىر دەۋرنى كۆرسەتكەنىكەن، بۇيەردە ئاتالغۇ ئۇقۇشماسلىقى كېلىپ چىقمايدۇ.(2) رۇسلان ئارزىيېفقا ئەگىشىپ «كونا ئۇيغۇر تىلى» دېگىلى بولمايدۇ، بۇ يەردىكى «كونا» دېگەن ئاتالغۇ قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى دېگەن ئاتالغۇ بىلەن ئارىلىشىپ كېتىشى مۇمكىن. بۇ تىل ئۆزبېكلەرگە نىسبەتەن

«كونا» بولغان بىلەن، ئۇيغۇرلارغا نىسبەتەن «كونا» ئەمەس، بىزدە ئۇنىڭدىنمۇ كونىسى بار.

2) بۇ دەۋرنىڭ تەرەققىيات باسقۇچلىرى

يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى ئۆز ئىچىدىن ئۈچ دەۋرگە ئايرىلىدۇ: 1) يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ شەكىللىنىش دەۋرى (1300 ~ 1465 ـ يىللار)، 2) يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ كىلاسسىك دەۋرى (1465 ~ 1600 ـ يىللار)، 3) يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ كېيىنكى دەۋرى (17 ~ 20 ـ ئەسىرلەر). تۆۋەندە بۇ دەۋرلەر بىلەن تونۇشۇپ ئۆتىمىز:

(1) شەكىللىنىش دەۋرى (1300 ــ 1465)

1998 ـ يىلى نيۇيوركتا نەشر قىلىنغان «تۈركىي تىللار» ناملىق كىتابتا «چاغاتاي تىلى» دەپ نام بېرىلگەن تىلنىڭ كېلىپ چىقىشى ۋە تەرەققىياتى مۇنداق ئىسخېمىلاشتۇرۇلغان⑪⑤:

بۇ ئىسخېمىدا ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ كېلىپ چىقىشى ھەققىدە يېڭى بىر قاراش ئالغا سۈرۈلگەن.

چىڭگىزخاننىڭ ئوتتۇرا ئاسىياغا يۈرۈش قىلىشى ۋە ئۇنىڭ ئەۋلادلىرىنىڭ ئوتتۇرا ئاسىياغا ھۆكۈمرانلىق قىلىشى يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ شەكىللىنىشىگە مۇھىم ئىجتىمائىي شارائىت ھازىرلاپ بەردى.

چىڭگىزخان ئوتتۇرا ئاسىياغا يۈرۈش قىلىشتىن بۇرۇن، ئوتتۇرا ئاسىيادا گەرچە بەزى يەرلىك شېۋىلەر مەۋجۇت بولسىمۇ، «خاقانىيە تىلى» ياكى «قەشقەر تىلى» دەپ ئاتالغان يېزىق ئەدەبىي تىلى قوللىنىلاتتى. بۇ ئەدەبىي تىلدا يېزىلغان ئەسەرلەر ئۈچۈن ئەدىب ئەھمەد يۈكنەكىنىڭ «ئەتەبەتۇلھەقايىق» داستانىنى، رابغۇزىنىڭ «قىسسەسۇلئەنبىيا» دېگەن كىتابىنى ۋە ئاپتورى نامەلۇم «قۇرئان تەپسىرى» دېگەن كىتابنى كۆرسىتىش مۇمكىن[116].

چىڭگىزخاننىڭ قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىنى قوللانغانلىقى، ئۇيغۇر ئالىمى تاتاتۇڭانىڭ چىڭگىزخان ھاكىمىيىتىنىڭ تىل - يېزىق ساھەسىدە ئىشلىگەن خىزمەتلىرى كۆپچىلىككە ئايان. ئۇيغۇر يېزىقىلا ئەمەس، ئۇيغۇر تىلىمۇ چاغاتاي دەۋرىدە ۋە تۆمۈرىيلەر دەۋرىدىمۇ ئوتتۇرا ئاسىيادا ھۆكۈمەت تىلى سۈپىتىدە خىزمەت قىلغان. بۇ دەۋردە بۇ تىلنىڭ قوللىنىلىش دائىرىسى ھۆكۈمەتنىڭ ئالاقە، خەت - چەك، ئەمىر - پەرمانلىرى بىلەن چەكلىنىپ قالمىغان، ئۇ ئىجتىمائىي ئالاقىنىڭ ھەممە ساھەلىرىدە دېگۈدەك ئۆزىنى كۆرسەتكەن. خىۋە خانى ئوبۇلغازى باھادىرخان «شەجەرەئى تۈرك» ناملىق كىتابىدا: «ئۇيغۇرلاردا تۈركىي تىلنى ئوقۇغان كىشىلەر كۆپ، ئۇلار دەپتەردارلىقنى ۋە دىۋان ھېسابلىرىنى ياخشى بىلەتتى. چىڭگىزخاننىڭ نەۋرىلىرىنىڭ ماۋرائۇننەھر، خۇراسان ۋە ئىراقتىكى دەپتەردارلىرىنىڭ ھەممىسى ئۇيغۇرلار ئىدى، تۆمۈرىيلەر ئىشخانىلىرىدا ھۆججەتلەر ئۇيغۇر يېزىقى بىلەن يېزىلاتتى» دەپ يازغان[118].

ئىدىقۇت ئۇيغۇر تىلى ۋە قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى ھۆكۈمەتنىڭ ئالاقە قورالى سۈپىتىدە ئوتتۇرا ئاسىياغا كىرگەندىن كېيىن، ئۇنىڭدىن بۇرۇن قەشقەر ۋە ئوتتۇرا ئاسىيادا قوللىنىلىپ كەلگەن «خاقانىيە تىلى» بىلەن قوشۇلۇپ كېتىش ۋەزىيىتى شەكىللەندى. ئۇيغۇرلارنىڭ بىر مەزگىلدىكى دىنىي ئېتىقادى ئوخشىمىغانلىقى سەۋەبلىك، بۇددا ۋە ئىسلام دىنىغا ئالاقىدار ئايرىم سۆز - ئىبارىلەر ۋە ئاتالغۇلارنىڭ ئوخشىماسلىقىنى ھېسابقا ئالمىغاندا، بۇ ئىككى تىلنىڭ باشقا فونېتىكا ۋە گىراماتىكا جەھەتتىكى پەرقى چوڭ ئەمەس ئىدى. بۇ ئىككى تىل (توغرىسى ئوتتۇرا ئەسىر ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئىككى دىيالېكتى) تەدرىجىي قوشۇلۇش نەتىجىسىدە ئۇيغۇر تىلىنىڭ يېڭى بىر باسقۇچى مەيدانغا كەلدى.

ئەمما، ئىلىم ساھەسىدە يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ شەكىللىنىش دەۋرىنى ئايرىم، مۇستەقىل بىر دەۋر قىلىپ «خارەزم تۈركچىسى» دېگەن نام بىلەن بايان قىلىش خاھىشى بار. بىز «خارەزم تۈركچىسى» ھەققىدىكى بايانلارغا كىرىشتىن بۇرۇن خارەزم ھەققىدە ئازراق توختىلىپ:

خارەزم ئامۇ (جەيھۇن) دەرياسىنىڭ ئارال كۆلىگە قۇيۇلۇش ئېغىزىنىڭ جەنۇبىغا ھەم بۇ دەريانىڭ ئىككى تەرىپىنىڭ ئۆزارغان بۆلىكىگە، شۇنداقلا بۇ يەردە ياشىغان خەلققە ئەرەب تارىخچىلىرى تەرىپىدىن بېرىلگەن نام ئىدى[119]. ئەرەب ئىستېلاسىدىن كېيىن بۇ نام پەقەتلا يەر نامى سۈپىتىدە ئىشلىتىلگەن، ئۇنىڭ خەلقى «خارەزمى» دېيىلگەن. خارەزم مۇھىم ئىستىراتېگىيەلىك ئورۇن بولۇپ، ئۇنىڭ ئورنى بۈگۈنكى ئىران، ھىندىستان، جەنۇبىي رۇسىيە ۋە سىبىرىيە قىرغاقلىرىنى بىر - بىرگە باغلايدىغان يوللارنىڭ تۈگۈنىدە ئىدى. شۇ سەۋەبتىن خارەزم ئەينى زاماندا مۇھىم سودا مەركىزى بولغانىدى. خارەزمگە كىمنىڭ ھۆكۈمران بولۇشىمۇ ئەمەلىيەتتە

مۇشۇ سودا تۈگۈنگە، ھەتتا پۈتكۈل ئوتتۇرا ئاسىياغا ھۆكۈمران بولۇشنى بەلگىلەيتتى.

خارەزمگە ئائىت ئەڭ قەدىمىي مەلۇماتلار ھېرودىتتا تاقىلىدۇ. ئۇنىڭ مەلۇماتىدىن قارىغاندا، خارەزملىكلەر ئامۇ دەرياسى ساھىلىدىكى تاغلار بىلەن قورشالغان بىر بۆلەكتە يەرلەشكەن. بۇ قوۋم ياشىغان دۆلەتنىڭ پايتەختى خوراسمىيە (Horasmia) دەپ ئاتالغان. بۇ ئىسىم تاكى 13 ـ ئەسىرگىچە كات (Kat) شەھىرىنى كۆرسەتكەن. كات شەھىرى خارەزمنىڭ ئوڭ تەرىپىگە جايلاشقان، خارەزمنىڭ سول تەرىپىگە بولسا ئۈرگەنچ (ürgänč) ئەرەبچە جۇرجانىيە (jurjaniyä) جايلاشقان. بۇ شەھەر ئەرەب تارىخچىسى ئىبنى فەزلاننىڭ ئەسەرلىرىدە «تۈرك دەرۋازىسى» دەپ ئاتالغان⑫⓪. «خارەزمشاھ» ئىسلامىيەتتىن بۇرۇنلا بۇ زېمىنغا ھاكىم بولغانلارغا بېرىلگەن بىر ئۇنۋان ئىدى. خارەزمگە پارس ئىمپېرىيەسى زامانىدىن تارتىپ تاكى 995 ـ يىلىغىچە ھاكىم بولغىنى ئافرىگ خانلىقى ئىدى. تەتقىقاتلاردىن مەلۇم بولۇشىچە، بۇ دەۋردىكى تىل سوغد تىلىغا، ئوخشاشلا شەرقىي ئىران تىللىرىغا مەنسۇپ بىر تىل ئىدى. 717 ـ يىلى ئەرەبلەر خارەزم زېمىنىغا بېسىپ كىرگەن. 995 ـ يىلى سامانىيلار خارەزمنىڭ جەنۇبىغا بېسىپ كىرىپ، ئۆزىنى «خارەزمشاھ» دەپ ئېلان قىلغان⑫①. 10 ـ ئەسىرلەردىكى ئەرەب جۇغراپىيەشۇناسلىرى ۋە تارىخچىلىرىنىڭ يازمىلىرىدا تۈركچە سۆزلەرنىڭ كۆرۈلۈشى، ئابباسىيلار دەۋرىدە بەسرە ۋالىيسىنىڭ تۈركلەردىن بولغانلىقى، مەھمۇد كاشغەرىينىڭ ئەسىرىدە خارەزمدە ياشايدىغان تۈركىي خەلقلەردىن «كۆچەت»⑫② (köčät) قەبىلىسىنىڭ نامىنىڭ تىلغا ئېلىنىشى بۇ دەۋردە خارەزمدە تۈركىي خەلقلەرنىڭ بارلىقىنى دەلىللەيدۇ.

1017 ـ يىلى غەزنەۋىيلەر خارەزمنى ئىلكىگە ئالغان ۋە ئالتۇنتاشنى بۇ يەرگە ھاكىم قىلىپ تەيىنلىگەن. شۇنىڭ بىلەن

خارەزم غەزنەۋىيلەرنىڭ بىر ئۆلكىسى قاتارىغا ئۆتكەن. ئالتۇنتاشنىڭ ئۆلۈمىدىن كېيىن غەزنە سۇلتانى مەسئۇد ئۆز ئوغلى سەئىدنى خارەزمشاھ قىلىپ تەيىنلىگەن. ئالتۇنتاشنىڭ ئوغلى ھارۇن بۇنى قوبۇل قىلماي مۇستەقىللىق ئېلان قىلغان ۋە بۇخارا سەلجۇقلىرى تەۋەلىكىگە كىرگەن. ئەگەر سامانىيلارنىڭ ھالاكىتى ئىران تىللىق خەلقلەرنىڭ ماۋرائۇننەھرگە بولغان ھۆكۈمرانلىقىنىڭ ئاخىرلىشىشى ھېسابلانسا، غەزنەۋىيلەردىن ئالتۇنتاشنىڭ خارەزمشاھ بولۇشى ئىران تىللىق خەلقلەرنىڭ خارەزمگە بولغان ھۆكۈمرانلىقىنىڭ ئاخىرلاشقانلىقى ھېسابلىنىدۇ. سەلجۇقلارنىڭ خارەزمگە كىرىشى خارەزمدە يېپيېڭى بىر دەۋرنىڭ باشلانغانلىقىنىڭ بەلگىسى بولدى. خارەزم نامدا غەزنەۋىيلەرنىڭ باشقۇرۇشىدا بولسىمۇ، ئەمەلىيەتتە غەزنەۋىيلەر ئوردىسىدىن بەك يىراقتا بولغانلىقى سەۋەبلىك، دائىم توپىلاڭ بولۇپ تۇراتتى. غەزنە سۇلتانى مەسئۇد دەۋرىدە خارەزم ئەمەلىيەتتە مۇستەقىل بولۇپ قالغانىدى. ئالتۇنتاشنىڭ ئوغلى ھارۇندىن باشلاپلا غەزنەۋىيلەرنىڭ گېپىنى ئاڭلىمايدىغان، سەلجۇقلارغا بېقىنىدىغان بولۇۋالغانىدى. مەسئۇد قاتىل ياللاپ 1035 ـ يىلى ھارۇننى ئۆلتۈردى. 1038 ـ يىلى مەسئۇد جەندنىڭ يەرلىك ھاكىمى شاھ مالىكنى خارەزمشاھ قىلىپ تىكلىدى. 1040 ~ 1041 ـ يىلى شاھ مالىك قوشۇن باشلاپ خارەزمگە بېسىپ كىردى. ئۇ قانلىق جەڭلەردىن كېيىن پايتەختكە كىردى ۋە مەسئۇدنىڭ نامىغا خۇتبە ئوقۇتتى. 1040 ـ يىلى غەزنە سۇلتانى مەسئۇد دانداناكان ئۇرۇشىدا سەلجۇقلار تەرىپىدىن ئۇزۇل ـ كېسىل مەغلۇپ قىلىندى ۋە خۇراسانغا بولغان ھۆكۈمرانلىقىنى ئاخىرلاشتۇردى. 1043 ـ يىلى خارەزم سەلجۇقلارنىڭ باشقۇرۇشىغا كىردى. سۇلتان مەلىكشاھ زامانىغا كەلگەندە خارەزم بۇ سۇلتانلار تەيىنلىگەن ۋالىيلار تەرىپىدىن ئىدارە قىلىنىدىغان بولدى. سۇلتان مەلىكشاھنىڭ تەشتدارى

ئانۇشتېكىن دەۋرىدە، خارەزمدە قىپچاق ۋە قاڭلى تۈركلىرى يەرلىشىشكە باشلىدى ۋە خارەزمنىڭ تۈركلىشىشى تاماملاندى(123). شۇنداق قىلىپ، خارەزمدە قىپچاق، قاڭلى ۋە ئوغۇزلارغا ئورتاق بولغان بىر تۈركىي تىلنىڭ يەرلىك شېۋە ئالاھىدىلىكلىرى گەۋدىلەنگەن «خارەزم تۈركچىسى» مەيدانغا كەلدى. غەزنەۋىيلەر ۋە سەلجۇقلار دەۋرىدە تۈركلەرنىڭ ھاكىمىيەت ئۈستىدە تۇرۇشى بىلەن تۈركىي تىل ئەدەبىي تىل بولۇپ خىزمەت قىلىشقا باشلىدى ۋە قۇتبىددىن زامانىسىدا «خارەزم تۈركچىسى» بىلەن ئەسەرلەر يېزىلىشقا باشلىدى.

1097 ـ يىلى سەلجۇق ھۆكۈمدارى سۇلتان سانجار ئانۇشتېكىننىڭ ئوغلى قۇتبىددىن مۇھەممەتنى خارەزمشاھ قىلىپ تەيىنلىدى. بۇنىڭ بىلەن خارەزمنىڭ ئەڭ پارلاق دەۋرى باشلاندى ۋە 1231 ـ يىلغىچە داۋاملاشتى. ئالائىددىن مۇھەممەت (1200 ــ 1231) دەۋرىدە خارەزمشاھلار دۆلىتى ھۆكۈمرانىنىڭ ئىقتىدارسىزلىقى تۈپەيلى موڭغۇللارغا يېڭىلىپ، تارىخ سەھنىسىدىن چۈشتى. چىڭگىزخاننىڭ ئۆلۈمىدىن كېيىن (1227)، خارەزمنىڭ شەرقىي قىسمى چوڭ ئوغۇل جۇجىغا بۆلۈپ بېرىلدى. 14 ـ ئەسىردە جۇجى خانلىقىنىڭ ھوقۇقى قوڭرات تۈركلىرىنىڭ قولىغا ئۆتتى. بۇ ئەسىردە سودا ـ تىجارەت، مەدەنىيەت ـ مائارىپ مىسلىسىز گۈللەندى. 1379 ـ يىلى ئاقساق تۆمۈر خارەزمنى ئۆز تۇپراقلىرىغا قوشتى. تۆمۈرنىڭ ئۆلۈمىدىن كېيىن (1405) شەيبانىلار خارەزمنى ئالدى. شەيبانىلارنىڭ سەلتەنىتى ئاخىرقى ھۆكۈمدار ئابدۇللاخان (1583 ــ 1598) ۋە ئۇنىڭ ئوغلى ئابدۇلمۆمىننىڭ ئۆلۈمى (1598) بىلەن ئاخىرلاشتى ۋە شەيبانىلار خانلىقى بۇخارا، خىۋە ۋە قوقاند خانلىقلىرىغا بۆلۈندى. رۇسلار 1863 ـ يىلى بۇخارا خانلىقىنى، 1873 ـ يىلى خىۋە خانلىقىنى، 1876 ـ يىلى قوقاند خانلىقىنى بېسىۋالدى. خارەزم زېمىنى رۇسلارغا تەۋە

ھالەتتە داۋام قىلدى. ئۆكتەبىر ئىنقىلابىدىن كېيىن خانلىقلارغا خاتىمە بېرىلدى ۋە 1920 ـ يىلى خارەزم خەلق جۇمھۇرىيىتى، 1921 ـ يىلى خارەزم سوۋېت سوتسىيالىستىك جۇمھۇرىيىتى قۇرۇلدى. 1924 ـ يىلى بۇخارا، قوقاند خانلىقلىرى ۋە خىۋە خانلىقىنىڭ شەرقىي تەرىپى ئۆزبېكىستانغا، خىۋە خانلىقىنىڭ غەربىي تەرىپى تۈركمەنىستانغا بۆلۈپ بېرىلدى.

يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ دەۋرى ۋە تەبىرى ھەققىدە ئېلىمىز ئالىملىرى بىلەن چەت ئەللەردىكى تۈركولوگلار ئارىسىدا قىسمەن پەرقلىق قاراشلار مەۋجۇت. ئېلىمىزدە يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى «14ـ ئەسىردىن 20 ـ ئەسىرنىڭ باشلىرىغىچە تۈركىي خەلقلەر ئىچىدە ئورتاق قوللىنىلغان ئۇيغۇر يېزىق تىلى»⑫④، «14 ـ ئەسىرنىڭ ئوتتۇرىلىرىدىن تاكى 20 ـ ئەسىرنىڭ باشلىرىغىچە شىنجاڭ ۋە ئوتتۇرا ئاسىيادىكى تۈركىي تىللىق خەلقلەر، بولۇپمۇ ئۇيغۇر ۋە ئۆزبېك خەلقى ئورتاق قوللانغان يېزىق ئەدەبىي تىلى»⑫⑤ دېگەن قاراش مۇقىملىشىپ قالغان، شۇنداقلا «خارەزم تۈركچىسى» دېگەن ئاتالغۇ قوبۇل قىلىنمىغان، خارەزم دەۋرى يادىكارلىقلىرى يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى يادىكارلىقلىرى دەپ تونۇلغان. غەرب تۈركولوگلىرى ئارىسىدا (تۈركىيەنىمۇ ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ) يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى ھەققىدە تۆرلۈك قاراشلار مەۋجۇت. بەزىلەر: «12 ـ، 19 ـ ئەسىرلەردە ئوتتۇرا ئاسىيا ئىسلام تۈركىي ئەدەبىياتى دەۋرىدە قوللىنىلغان، تەركىبىدە يەرلىك شېۋىلەر، بولۇپمۇ ئۆزبېك شېۋىسى مەۋجۇت بولغان تىل»⑫⑥ دەپ قارايدۇ، بەزىلەر: «15 ـ ئەسىردىن 20 ـ ئەسىرنىڭ باشلىرىغىچە مەيدانغا كەلگەن ئوتتۇرا ئاسىيا تۈركىي تىلى»⑫⑦ دەپ قارايدۇ، يەنە بەزىلەر بولسا «13 ـ ئەسىردىن 19 ـ ئەسىرگىچە قوللىنىلغان»⑫⑧، تۆمۈرىيلەر ئىمپېراتورلۇقىدا (1405 ـ، 1502 ـ يىللار) خارەزم تۈركچىسىنىڭ داۋامى سۈپىتىدە مەيدانغا كەلگەن تىل»⑫⑨ دەپ

قارايدۇ. سابىق سوۋېت ئىتتىپاقى تۈركولوگلىرى «يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى» دېگەن ئاتالغۇنىڭ ئورنىغا «كونا ئۆزبېك تىلى» دېگەن ئاتالغۇنى قوللىنىدۇ ۋە خارەزم يادىكارلىقلىرىنىمۇ كونا ئۆزبېك تىلى يادىكارلىقلىرىغا كىرگۈزىدۇ⑬⓪.

ئاتالمىش «خارەزم تۈركچىسى» 13 ـ ئەسىردىن ئېتىبارەن خارەزم ۋە سىر دەرياسىنىڭ تۆۋەن قىسمىدا ئوغۇز (تۈركمەن) ۋە قىپچاق شېۋىلىرىنىڭ تەسىرىدە خاقانىيە تىلى ئاساسىدا مەيدانغا كەلگەن، ئوتتۇرا ئاسىيا تۈركىي ئەدەبىي تىلىنى كۆرسىتىدۇ⑬①.

«خارەزم تۈركچىسى» دەپ ئاتالغان بۇ تىل خاقانىيە تىلىدىن يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىغا ئۆتۈش باسقۇچىدىكى ئۆتكۈنچى بىر دەۋرنىڭ تىلى بولۇش سۈپىتى بىلەن، ئۇيغۇر تىلى تارىخىدا بەلگىلىك ئورۇن تۇتىدۇ. خارەزم بۆلىكىدە يەرلەشكەن ئوغۇز، قىپچاق ۋە باشقا تۈركىي خەلقلەرنىڭ شېۋىلىرىدىن ئېلىنغان ئامىللار ئۇنىڭ ئاساسى بولغان خاقانىيە تىلىغا يۇغۇرۇلۇپ، خارەزم تۈركچىسىنىڭ ئەڭ دەسلەپكى مورفولوگىيەلىك ۋە لېكسىكىلىق ئالاھىدىلىكلىرىنى تەشكىل قىلغان.

بۇ دەۋردىكى ئۇيغۇر تىلىنىڭ نامى ئەلىشىر نەۋائىينىڭ «مەجالىسۇن نەفائىس» ناملىق ئەسىرىدە تىلغا ئېلىنىدۇ. نەۋائىي خارەزملىك ھۇسەيىن خارەزمى ھەققىدە مۇنداق يازىدۇ: «مەۋلانە ھۇسەيىن خارەزمى ... مەۋلانە جەلالىدىن رۇمى قۇددىسە سىررۇھۇ مەسنەۋىسىگە شەرھ بىتىبتۇر ۋە قەسىدەئى بۇردەغا داغى خارەزمچە تۈركىي تىل بىلەن شەرھ بىتىبتۇر.»⑬②

خارەزم سىر دەرياسىنىڭ دېڭىزغا قۇيۇلۇش ئېغىزىدا بولۇپ، چىڭگىزخان ئىستېلاسىدىن بۇرۇن قەشقەردىن قالسىلا ئىككىنچى بىر مەدەنىيەت مەركىزى ئىدى. ئالتۇن ئوردا دەۋرىدىمۇ يەنىلا شۇنداق مۇھىم ئورۇن تۇتقان ۋە 1220 ـ يىلىدىن 1379 ـ يىلىغىچە سىياسىي جەھەتتىن ئالتۇن ئوردىغا قارىغان. 13 ـ ئەسىرنىڭ ئاخىرلىرىدا خارەزمدە شەكىللەنگەن مەدەنىيەت

پائالىيەتلىرى 14 ـ ئەسىردە ئالتۇن ئوردىنىڭ پايتەختى بولغان ساراي ۋە قىرىمدا داۋام قىلغان. خارەزمدىن سارايغا كۆچۈپ كەلگەن نۇرغۇن ئىلىم ئەگىلىرى ۋە شائىرلار تۈركىي يازما ئەدەبىي تىلىنىڭ بۇ زېمىندا يېيىلىشىنى ئىلگىرى سۈردى. شۇڭا سامايلوۋىچ: «ئالتۇن ئوردا ئەدەبىي تىلىنىڭ مەيدانغا كېلىشىدە خارەزم رەھبەرلىك رول ئوينىدى» دەپ يازغان⑬③. شۇنداق قىلىپ، ئالتۇن ئوردا ساھەسىدە قوللىنىلىدىغان مەھەللىۋى شىۋىلەرگە خارەزم تۈركچىسى قوشۇلۇپ، تۈركىي تىلىنىڭ يېڭى بىر يازما ئەدەبىي تىلى شەكىللەندى. خارەزم تۈركچىسىنىڭ تۈرتكىسىدە مەيدانغا كەلگەن ئالتۇن ئوردا ئەدەبىي تىلى خارەزم تەۋەسىدە قوللىنىلىدىغان تۈركىي تىلدىن پەرقلىنىدۇ. بۇ قەدەر كەڭ زېمىندا قوللىنىلغان بۇ ئەدەبىي تىل ئۆزىنىڭ بىرلىكىنى ساقلىيالىمىدى ۋە تۆمۈرىيلەر دەۋرىدە ئاخىرلاشتى ھەم چاغاتاي تىلىغا ئورۇن بوشاتتى⑬④.

مىرسۇلتان ئوسمانوف ۋە خەمىت تۆمۈر ئەپەندىلەر خارەزم يادىكارلىقلىرى تىلىنىڭ ئالاھىدىلىكى يەنىلا «قەشقەر تىلى»نى ئەكس ئەتتۇرگەنلىكىدە ئىپادىلىنىدۇ، دەپ ھېسابلايدۇ.

بىز بۇ كۆزقاراشنىڭ ھامىيسى بولغان يانۇس ئېكمان، ئەخمەت ئەرجىلاسۇن، ئايسۇ ئاتا ۋە «كونا ئۆزبېك تىلى» مۇتەخەسسىسلىرىدىن شېرباك، ئابدۇراخمانوف، بوروكوف قاتارلىقلارنىڭ ئەسەرلىرىنى ئۆگىنىش، تۈركىي تىللارنىڭ تارىخىي تەرەققىيات مۇساپىسىنى چوڭقۇر تەتقىق قىلغان يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتچىسى مىرسۇلتان ئوسمانوف ۋە خەمىت تۆمۈر ئەپەندىلەرنىڭ كۆزقاراشلىرىنى تەكرار مۇلاھىزە قىلىش ئارقىلىق، تۈركىي تىللار تارىخىدىكى شىۋە ئالاھىدىلىكلىرى ھېچقانچە كۆچلۈك بولمىغان بىر ئۆتكۈنچى دەۋرگە ئايرىم بىر تىل دەۋرى دەپ نام بېرىشنىڭ زۆرۈرىيىتى يوق دەپ قارايمىز، ئۇستازىمىز مىرسۇلتان ئوسمانوف ۋە خەمىت

تۆمۈر ئەپەندىلەرنىڭ «خارەزم تۈركچىسى، ئوتتۇرا ئەسىر ئۇيغۇر يېزىق ئەدەبىي تىلى قەشقەر ۋارىيانتىنىڭ 14 ـ ئەسىرلەردە ئوتتۇرا ئاسىيادىكى مەدەنىيەت مەركەزلىرىدىن بىرى بولغان خارەزم تەۋەسىدىكى بەزى يەرلىك شېۋە ئالاھىدىلىكلىرى ئارىلاشتۇرۇلۇپ قوللىنىلغان شەكلى» دېگەن پىكرىنى قۇۋۋەتلەيمىز. «خارەزم تۈركچىسى» دېگەن ئاتالغۇ يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ دەسلەپكى باسقۇچى ياكى شەكىللىنىش باسقۇچى دېگەن ئاتالغۇ بىلەن تەڭداش مەنىدە قوللىنىلسا ئەڭ توغرا بولىدۇ، دەپ قارايمىز.

بۇ دەۋر ئەدەبىياتىنىڭ ۋەكىللىرى قۇتب، خارەزمى، دۇربېك، ئاتايى، سەككاكى، لۇتفى، يەقىنى، گادايى قاتارلىقلاردۇر.

بۇ دەۋردىكى ئۇيغۇر تىلىنىڭ مۇھىم ئالاھىدىلىكلىرى تۆۋەندىكىچە:

1. باش بوغۇمدىكى /ä/ تاۋۇشى ساقلانغان. مەسىلەن: bär ـ، bäš، käčä، tä ـ.

2. قىسمەن سۆزلەردە /ṿ/فونېمىسى ساقلانغان. مەسىلەن: yaṿuz، aṿ، öṿkä، täṿä، yaṿlaq.

3. قىسمەن سۆزلەردە /z̲/ فونېمىسى ساقلانغان. مەسىلەن: az̲aq، öz̲gü، qoz̲ ـ، küz̲ ـ.

4. تۆۋەندىكى ئەھۋاللاردا لەۋلىشىش ھادىسىسى كۆرۈلىدۇ:

1) سۆز ئاخىرىدا، مەسىلەن: soğïq>saṿuq، yaṿïz>yaṿuz

2) ئىگىلىك قوشۇمچىلىرىدا، مەسىلەن: äṿ ـ üm، qaṿm ـ um، yäm ـ üm، tam ـ uŋ، äṿ ـ ümüz، näfs ـ ümüz.

3) ئىگىلىك كېلىشتە، مەسىلەن: islam – nuŋ. qarïndašïm – nuš

4) p – رەۋىشداشنىڭ كەينىدە. مەسىلەن: tap ـ up، äṿ–üp.

5) سۆز ياسىغۇچى قوشۇمچىلاردا، مەسىلەن: saṿab ـ luq، ğarïb ـ luq، habib ـ lük، ädäb ـ süz، hisāb ـ suz، ädäb ـ lük، süz ـ lük، säṿ ـ üg، yap ـ uš

5. چىقىش كېلىش قوشۇمچىسى d n/–t n–din/–tin– بىلەن ئىپادىلەنگەن. مەسىلەن: böru–din، sač–ï–din، yüz–in–din، ot–ï–din.

(2) يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ كىلاسسىك دەۋرى (1465 — 1600)

يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ كىلاسسىك دەۋرى نەۋائىينى مەركەز قىلغان ھالدا شەكىللەنگەن، قېلىپلاشقان، ۋايىغا يەتكەن بىر باسقۇچنى كۆرسىتىدۇ. بۇ باسقۇچ 1465 ـ يىلىدىن 1600 ـ يىلىغىچە تەخمىنەن 150 يىلنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ. ئىلىم ساھەسىدە بۇ ھەقتە تالاش ـ تارتىش يوق. ئادەتتە يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى دېگەندە كۆپرەك مۇشۇ دەۋرنىڭ تىلغا ئېلىنىشىمۇ مۇشۇ سەۋەبتىندۇر.

بۇ دەۋرنىڭ ۋەكىللىرى نەۋائىي، بابۇر، شەيبانىخان، ئوبۇلغازى باھادىرخان قاتارلىقلار.

بۇ دەۋر تىلىنىڭ مۇھىم ئالاھىدىلىكلىرى تۆۋەندىكىلەر:

1. /ẕ/ تاۋۇشى بەزى سۆزلەردە /y/غا، بەزى سۆزلەردە /g/غا، بەزى سۆزلەردە /z/غا ئايلانغان، يەنە بەزى سۆزلەردە ئەينەن ساقلانغان. بۇنىڭ بىلەن ئۇيغۇر تىلى فونېتىكا تارىخىدىكى/ẕ/ تاۋۇشىنىڭ تەرەققىياتى تاماملاندى. مەسىلەن:

/y/غا ئايلانغانلىرى: qayğu، quyruq، boy، uy، ayïğ، ayaq.

/g/غا ئايلانغانلىرى: kigiz، egiz، igä، egär.

/z/غا ئايلانغانلىرى: muz، yüz، küzät.

ئەينەن ساقلانغانلىرى: yüd، yid، quduq، idiš، adaš.

2. /v̩/ تاۋۇشى/v/ غا ئايلانغان. مەسىلەن: siv›säv̩ävsäv̩›äv̩.

3. ئالماشلاردىكى/n/ تاۋۇشى غايىب بولغان. مەسىلەن: äv–i–n–dä>äv–i–dä.

4. باش بوغۇمدىكى لەۋلەشمىگەن تاۋۇشلار كېيىنكى بوغۇمدىكى لەۋلەشكەن تاۋۇشلارنىڭ تەسىرىدە لەۋلەشتى. بۇ هادىسىنى مىرسۇلتان ئەپەندىلەر «سوزۇق تاۋۇشلارنىڭ ئاجىزلىشىشى» دەپ ئاتايدۇ.[135] تالات تېكىن بۇ هادىسىنى «tağliq» گورۇپپىسىغا كىرىدىغان ئۇيغۇر ۋە ئۆزبېك تىللىرىنىڭ ئاساسىي پەرقى قىلىپ كۆرسىتىدۇ[136]. مەسىلەن: ačuq›očuq، azuq‹ozuq، ätük›ötük، täšük›töšük.

5. bol- پېئىلىنىڭ بېشىدىكى /b/ تاۋۇشىنىڭ قىسقىرىشىدىن هاسىل بولغان ol- ۋارىيانتى ئارىلاش ئۇچرايدۇ. ئەمما ol- نەزمىي ئەسەرلەردىلا قوللىنىلغىنىغا قارىماي شەرتلىك ۋە چەكلىك قوللىنىلغان، يەنى:

1) مىسرا بېشىدا ol- قوللىنىلمايدۇ؛

2) سوزۇق تاۋۇشلاردىن كېيىن كۆپىنچە bol- قوللىنىلىدۇ.

6. ئىسىملارنىڭ ئىگىلىك كېلىش قوشۇمچىسى بىلەن چۇشۇم كېلىش قوشۇمچىسى ئايرىلغان. ئىگىلىك كېلىش ئۇچۇن -niŋ/-nïŋ/-nuŋ/-nüŋ (نەزمىي ئەسەرلەردە قىسمەن in-ïŋ)، چۇشۇم كېلىش ئۇچۇن ni- (بەزىدە in-، i-) قوللىنىلىدۇ. مەسىلەن: maʼmūra-nïŋ، badaxšān-nïŋ، köz-i-ni، tuprağ-ï-nï، hösn-üŋ-ni.

7. -ğuluq/-quluq/-gülük/-külük قوشۇمچىلىرى بىلەن ياسالغان زۆرۈرىيەت رايى كەڭ قوللىنىلغان. مەسىلەن: sür-gülük، qïl-ğuluq، čal-ğuluq

(3) يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ كېيىنكى دەۋرى (17-، 20-ئەسىرلەر)

يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ كېيىنكى دەۋرى 17-ئەسىردىن باشلاپ تاكى هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ شەكىللىنىش هارپىسىغىچە بولغان 300 يىللىق دەۋرنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ. بۇ دەۋرنىڭ ئەڭ روشەن ئالاھىدىلىكى، مۇشۇ

دەۋردىن تارتىپ يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنى قوللىنىدىغان ھەرقايسى تۈركىي قوۋملەر ئۆزلىرىنىڭ جانلىق تىل ئامىللىرىغا يۆلەنگەن ئاساستا ئۆزلىرىنىڭ مىللىي تىلىنى ۋۇجۇدقا كەلتۈردى. ئۇيغۇرلارمۇ بىرمۇنچە كاتتا تىل ئۇستىلىرىغا ئىگە بولۇش بىلەن، ئۇيغۇر جانلىق تىلى ئامىللىرىغا يۆلەنگەن ھالدا ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنى شەكىللەندۈرۈشكە يول ئاچتى. ئەپسۇسلىنارلىق يېرى شۇكى، چەت ئەللەردىكى يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى مۇتەخەسسىسلىرى يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ نەۋائىيدىن كېيىنكى دەۋرنى يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئاخىرقى دەۋرى دەيدۇ ـ يۇ، بۇ دەۋردە شىنجاڭدا ياشاپ ئۆتكەن ئەدىبلەرنىڭ بىرىنىمۇ تىلغا ئالمايدۇ. پەقەتلا ماۋرەئۇننەھىر ۋە سىر دەرياسى ۋادىلىرىدا خىۋە، بۇخارا ۋە قوقەند خانلىقلىرىدا ئۆتكەن ئەدىبلەرنىلا ساناپ ئۆتىدۇ⑬⑦. بۇ نۇقتىدا ئۇلارنىڭ شىنجاڭ تېررىتورىيەسىدە مەيدانغا كەلگەن يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئەللامىلىرى ھەققىدە ھېچبىر ئۇچۇر ۋە خەۋەرلەر ئالالمىغانلىقىدىنمۇ ياكى بۇ زېمىندا ياشاپ ئۆتكەن ئەدىبلەرنىڭ سەۋىيەسىنى تۆۋەن كۆرگەنلىكىدىن، ئەھمىيەتسىز دەپ قارىغانلىقىدىنمۇ ۋە ياكى بىزنىڭ تەتقىقاتىمىز يېتەرلىك بولمىغانلىقىدىنمۇ بۇنىسى نامەلۇم. نېمىلا بولسۇن، بىزنىڭچە بۇ ئىلمىي پوزىتسىيە ئەمەس. چۈنكى «ئورخۇن دەۋرىدىن تارتىپ گۈللەنگەن بىر مەدەنىيەتنىڭ ياراتقۇچىسى، داۋاملاشتۇرغۇچىسى ۋە تارقاتقۇچىسى بولغان ئۇيغۇرلارنىڭ بۇ دەۋردە (يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ ھەممە دەۋرىدە) پۈتۈن ئوتتۇرا ئاسىيا، جۈملىدىن ئۇنىڭ مۇھىم مەدەنىيەت مەركەزلىرىدىن بولغان قەشقەر، ھىرات، سەمەرقەند، ئەنجان ... قاتارلىق شەھەرلەردە مەدەنىيەت ساھەسىدە ئوينىغان رولى، ئۇيغۇر تىل ـ يېزىقىنىڭ ئەنئەنىلىرى، جەمئىيەتتە تۇتقان ئورنى ئۇنتۇلماسلىقى كېرەك»⑬⑧.

گەرچە كېيىنكى دەۋرلەردە شىنجاڭ زېمىنىدا ھەرخىل تارىخىي، ئىجتىمائىي سەۋەبلەر تۈپەيلىدىن نەۋائىيغا ئوخشاش بۈيۈك ئەدىبلەر مەيدانغا كەلمىگەن بولسىمۇ، يەنىلا «مۇھەببەتنامە مېھنەتكام»، «دىۋانى گۇمنام»، «گۇل ۋە بۇلبۇل»، «سەپەرنامە»، «نەسرىي خەمسە»، «تارىخىي ھەمىدى»، «غەزەلىيات»، «غازات دەر مۇلكى چىن» (چىن مەملىكىتىدىكى غازات)، «نۇزۇگۇم»، «چاڭموزا يۈسۈپخان» قاتارلىق ئىجادىي ئەسەرلەر، «شاھنامە»، «كەلىلە دېمنە» ۋە «تارىخىي رەشىدى» قاتارلىق ئەسەرلەرنىڭ تەرجىمىلىرى، «بەش تىللىق مانجۇچە لۇغەت» قاتارلىق ئەسەرلەر مەيدانغا كەلگەن.

بۇ دەۋرگە مەنسۇپ ئەدەب ۋە تارىخچىلاردىن گۇمنام (ھىرقىتى، 17 ـ ئەسىرنىڭ ئوتتۇرىلىرى قەشقەردە ياشاپ ئۆتكەن)⑬⑨، سالاھى (17 ~ 18 ـ ئەسىرلەردە قەشقەردە ياشىغان)⑭⓪، زەلىلى (1676 ــ 1755)⑭①، ئەرشى (1685 ــ 1756)⑭②، خاراباتى (1638 ــ 1730) ياكى (1660 ــ 1750)⑭③، فۇتوھى (1714 ــ 1755/1756)⑭④، نەۋبەتى (1691 ــ 1760)⑭⑤، مەھزۇن خوتەنى (18 ـ ئەسىرنىڭ ئالدىنقى يېرىمىدا تۇغۇلۇپ كېيىنكى يېرىمىدا ۋاپات بولغان)⑭⑥، قىسۇرى (1717 ــ 1827)⑭⑦، موللا مۇھەممەت تۆمۈر (17 ـ ~ 18 ـ ئەسىرلەر)⑭⑧، شاھ ھىجران (18 ـ ئەسىردە ياشىغان)⑭⑨، ئابدۇللاخان مەخدۇم (18 ـ ئەسىردە ياشىغان)⑮⓪، مۇھەممەت سىدىق رەشىدى (1710 ــ؟)⑮①، مەجلىسى (18 ـ ئەسىر)⑮②، يۈسۈپ خوتەنى (17 ـ ئەسىرنىڭ ئاخىرى 18 ـ ئەسىرنىڭ باشلىرى)⑮③، زوھۇرى (19 ـ ئەسىر)⑮④، ئىبراھىم مەشھۇرى (18 ـ ئەسىر)⑮⑤، مۇھەممەت سادىق كاشغەرىي (1726 /1725 ـ 1850)⑮⑥، قەلەندەر (1747 ــ؟)⑮⑦، موللا نىياز خوتەنى (18 ـ ئەسىر)⑮⑧، خىسلەت (18 ـ ئەسىرنىڭ ئاخىرى 19 ـ ئەسىرنىڭ باشلىرى)⑮⑨، مۆجىزى (19 ـ ئەسىر)⑯⓪،

ئابدۇرېھىم نىزارى (1776 ــ 1850)[161]، نورۇز ئاخۇن زىيائى (19 ـ ئەسىر)[162]، تۇردى غەرىبى (1802 /1803 ــ 1861/ 1862)[163]، موللا شاكىر (1805 ــ 1870)[164]، ئىمىر ھۈسەيىن سەبۇرى (19 ـ ئەسىر)[165]، موللا نىياز ئاشىقى (19 ـ ئەسىر)[166]، مولا رەھىم (19 ـ ئەسىر)[167] موللا قۇربان (19 ـ ئەسىر)[168]، ئاشۇرئاخۇن غەرىبى (19 ـ ئەسىر)[169]، موللا بىلال (1825 ــ 1902)[170]، سېيىت مۇھەممەت (1822 ــ 1890)[171]، ناقىس (1840 ــ 1920)[172]، سايرامى (1836 ــ 1917)[173]، ئابدۇللا پوسكامى (1876 ـ؟)[174]، تەجەللى (1856 ــ 1925)[175] قاتارلىقلار بار.

يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئاخىرقى باسقۇچى ھەققىدە تەتقىقاتچىلارنىڭ پىكرى ئاساسەن بىردەك. يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئومۇمىي تەرەققىيات ئەھۋالدىن قارىغاندىمۇ 17 ـ ئەسىرنىڭ بېشىدىن باشلاپ ئوتتۇرا ئاسىيادا ياشىغۇچى ھەر قايسى تۈركىي خەلقلەر ئۆزلىرىنىڭ تىل ئالاھىدىلىكى ۋە دىيالېكتلىرى ئاساسىدا ئۆز ئەدەبىي تىلىنى مەيدانغا چىقاردى. باسكاكوۋنىڭ پىكرىچە، يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئاۋۋالقى دەۋرىدىكى ئەدەبىي تىل ئۇيغۇرلار ۋە ئۆزبېكلەر ئۈچۈن ئورتاق خىزمەت قىلغان. يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى تەرەققىياتىنىڭ ئۈچىنچى باسقۇچىغا كەلگەندە، ئەبۇلغازى باھادىرخان ۋە شۇنىڭغا ئوخشاشلارنى ۋەكىل قىلغان ئۆزبېكچە؛ نىزارى، ھىرقىتى، مۇھەممەت سادىق كاشغەرى، زەلىلى، نۆبىتى، موللا شاكىر، بىلال نازىملارنى ۋەكىل قىلغان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلى ئايرىلىپ چىقىشقا باشلىغان. خۇددى مىرسۇلتان ئوسمانوف، خەمىت تۆمۈر ئەپەندىلەر ئېيتقاندەك، «شىنجاڭ ۋە ئوتتۇرا ئاسىيادىكى تۈركىي تىللىق خەلقلەر تەرىپىدىن، بولۇپمۇ ئۇيغۇر ۋە ئۆزبېك خەلقلىرى تەرىپىدىن ئورتاق قوللىنىلىدىغان بۇ ئەدەبىي تىل 17 ـ ئەسىردىن باشلاپ بۇ ئەدەبىي تىلنى قوللانغان ھەر قايسى

خەلقلەرنىڭ جانلىق تىلىغا تېخىمۇ يېقىنلىشىش يۈزىسىدىن بۆلۈنۈشكە باشلىدى. شىنجاڭ زېمىنىدا بۇ ئەدەبىي تىل ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى شەكىللىنىشكە باشلانغانغا قەدەر داۋاملاشتى.» (176)

بۇ دەۋردە نەۋائىيدىن كېيىنكى كىلاسسىكلار نەۋائىي مىراسلىرىغا ئىجادىي ۋارىسلىق قىلغان. نەۋائىي ئەسەرلىرى ئۇيغۇرلار ئىچىگە كەڭ تارقالغان، نەۋائىي دىۋانلىرىنىڭ ئەڭ تولۇق، ئەڭ نەپىس نۇسخىلىرى مەيدانغا كەلگەن ھەم ئون ئىككى مۇقامنىڭ تېكىستلىرىدە نەۋائىي غەزەللىرى ئاساسىي ئورۇننى ئىگىلىگەن. يەنە بىر تەرەپتىن، نەۋائىينى ئۇستاز تۇتقان يازغۇچى، شائىرلار كەينى ـ كەينىدىن مەيدانغا چىقىپ، ئۇيغۇر كىلاسسىك ئەدەبىياتىنىڭ نەۋائىيدىن كېيىنكى بىر گۈللەنگەن مەنزىرىسىنى شەكىللەنگەندى.

17 ـ ئەسىرنىڭ بېشىدىن 19 ـ ئەسىرنىڭ باشلىرىغىچە بولغان 200 يىلدىن ئارتۇق ۋاقىتتا، شىنجاڭ خەلقى ئاجايىپ مۇرەككەپ تارىخىي شارائىتنى بېشىدىن كەچۈردى. يەكەن سەئىدىيە خانىدانلىقىنىڭ يىمىرىلىشىدىن خوجىلارنىڭ ھۆكۈمرانلىقى، جۇڭغارلارنىڭ ھۆكۈمرانلىقى، چىڭ سۇلالىسىنىڭ بۇ رايونلاردىكى ھۆكۈمرانلىقىنىڭ ئورنىتىلىشىغىچە بولغان ھەر قايسى دەۋرلەردىكى ۋەقەلەر، ئۇرۇش ـ تالاشلار بۇ زېمىندىكى خەلقنى ھالسىزلاندۇردى.

1514 ـ يىلى قۇرۇلغان سەئىدىيە خانىدانلىقى سۇلتان ئابدۇرېشىتخان دەۋرىگە كەلگەندە (1533 ــ 1570) ئۆزلىرىنى «پەيغەمبەر ئەۋلادلىرى» دەپ ئاتىۋالغان مەخدۇم ئەزەم (1461 ـ 1610) باشچىلىقىدىكى بىر تۈركۈم كىشىلەر سەمەرقەنتتىن يەكەن، قەشقەرگە كېلىشكە باشلىدى. ئەھمەدخان دەۋرىدە (1609 ــ 1610) ئۇ ئىسھاق خوجىنى يەكەنگە تەكلىپ قىلدى. شۇنىڭ بىلەن شىنجاڭ رايونىدا خوجىلارنىڭ ھەرىكىتى ئەۋج ئېلىشقا

باشلىدى. 17 ـ ئەسىرنىڭ باشلىرىدا جەنۇبىي شىنجاڭدىكى خوجىلار ئىككى مەزھەپكە، يەنى ئاق تاغلىقلار ۋە قارا تاغلىقلار مەزھىپىگە بۆلۈنۈپ، ئۆزئارا ھوقۇق تالىشىپ، شىنجاڭنىڭ پاجىئەلىك ۋەزىيىتىنى شەكىللەندۈردى. 17 ـ ئەسىرنىڭ ئوتتۇرىلىرىدا ئۇلارنىڭ زىددىيىتى كەسكىنلەشتى. يەكەن خانلىقىنىڭ خانى ئىسمايىلخان قارا تاغلىقلار مەزھىپىنى قوللاپ، ئاق تاغلىقلارنىڭ باشلىقى ئاپاق خوجىنى قەشقەردىن قوغلاپ چىقاردى. ئاپاق خوجا ئىلىغا بىرىپ، جوڭغارلارنىڭ باشلىقى غالدان بىلەن كۆرۈشۈپ، ئۇلارنىڭ ياردىمى بىلەن 1678 ـ يىلى يەكەننى بېسىۋالدى. شۇنىڭ بىلەن، يەكەن سەئىدىيە خاندانلىقى مۇنقەرز بولدى. جوڭغارىيە مۇڭغۇللىرى جەنۇبىي شىنجاڭغا ھۆكۈمرانلىق قىلىشقا باشلىدى. 1697 ـ يىلى غالداننىڭ ئۆلۈمى بىلەن جەنۇبىي شىنجاڭ جوڭغارلارنىڭ ھۆكۈمرانلىقىدىن قۇتۇلدى. ئۈچ يىلدىن كېيىن، جوڭغارلارنىڭ تەخت ۋارىسى سىۋان ئارابدان ئەسكەر چىقىرىپ، يەنە جەنۇبىي شىنجاڭنى بېسىۋالدى. 1755 ـ يىلىغا كەلگەندە، چىڭ سۇلالىسى جوڭغارلارنى تىنچىتىپ، ئۇلارنىڭ قەشقەردىكى 70 نەچچە يىللىق ھۆكۈمرانلىقىغا خاتىمە بەردى. 1759 ـ يىلى چىڭ سۇلالىسى شىنجاڭغا ئەسكەر چىقىرىپ بۇرھانىدىن خوجا، خوجا جاھانلارنى مەغلۇپ قىلىپ، شىنجاڭنى بىرلىككە كەلتۈردى.

خوجىلار دەۋرىدە سىياسىي بىلەن دىن بىرلىشىپ، دىنىي تەرغىبچىلىك كۈچەيگەندە، جەمئىيەتنىڭ سىياسىي، ئىقتىسادىي، مەدەنىي ھوقۇقىنى خوجىلار ئۆز چاڭگىلىغا كىرگۈزۈۋالغان. ئىقتىساد ئېغىر دەرىجىدە ۋەيران بولۇپ، ئۇيغۇر جەمئىيىتى چاك ـ چېكىدىن بۆلۈنۈپ كەتكەن. ئىجتىمائىي قۇرۇلما ۋە مەدەنىيەت نابۇت بولۇش گىرداۋىغا بېرىپ قالغانىدى. ئەمگەكچى خەلق قاتتىق ئازاب ـ ئوقۇبەت ئىچىدە ياشايتتى. ئۇلار ئىجتىمائىي داۋالغۇشلارنىڭ ۋە

ساراسىمىنىڭ بالدۇرراق تۈگىشىنى، مۇقىملىق ۋە ئىناقلىقنىڭ تۇرغۇزۇلۇشىنى قاتتىق تەلەپ قىلىشاتتى. مانا بۇلار ئىلغار پىكىرلىك زاتلارنىڭ مەسئۇلىيەت تۇيغۇسىنى ئويغاتتى.

بۇ دەۋردە پەند ـ نەسىھەت خاراكتېرىدىكى ئەسەرلەر مەيدانغا كەلدى. بۇنىڭغا خاراباتىنىڭ «كۈللىيات مەسنىۋى خاراباتى» ناملىق ئەسىرىنى كۆرسىتىش مۇمكىن. بۇ دەۋردە يەنە تەزكىرە ئەدەبىياتى گۈللەندى، بۇنىڭ دەلىلى سۈپىتىدە زەلىلى يازغان «تەزكىرەئىي چىلتەن»، «تەزكىرەئىي مۇھەممەد شېرىپ»، نامەلۇم ئاپتورلار يازغان «تەزكىرەئىي بۇغراخان» قاتارلىقلارنى كۆرسىتىش مۇمكىن. بۇ دەۋردە يەنە تەرجىمە ئەدەبىياتى، تەقلىد ئەدەبىياتى ۋە ئۆزلەشتۈرمە ئەدەبىياتمۇ گۈللەندى.

بۇ دەۋر ئەدەبىياتىدىكى يۇقىرىقى ئۈچ ئالاھىدىلىك بەلگىلىك تارىخىي شارائىتتا شەكىللەنگەن. بەزى خوجىلار ئىنتايىن تەلۋىلەشكەن ئاشۇ تارىخىي شارائىتتا، بىر قىسىم ئاپتورلار ئۆزلىرىنىڭ زامانغا بولغان نارازىلىقىنى، جۇملىدىن دۇنيا قارىشىنى ئاشكارا ئوتتۇرىغا قويماي، باشقا خەلقلەرنىڭ ئىلغار پىكىرلىك ئەسەرلىرىنى تەرجىمە قىلىپ، ئىلغار ئىدىيەلەرنى تەشۋىق قىلغان. ئۇيغۇر ئەدەبىي تەرجىمانلىرىنىڭ ئۆزلىرى تەرجىمە قىلغان ئەسەرلەرگە بەزىبىر تولۇقلاش ۋە كۆچەيتمىلەرنى قوشقانلىقى بۇ نۇقتىنى ئىسپاتلايدۇ. مانا مۇشۇ دەۋردە «شاھنامە»، «كەلىلە ۋە دىمنە»، «مىڭ بىر كېچە» قاتارلىق كىلاسسىك ئەسەرلەر ئۇيغۇر تىلىغا تەرجىمە قىلىنغان.

بۇ دەۋردىكى تەزكىرە ئەدەبىياتى خەلق سۆيۈپ ئوقۇيدىغان بىر ژانىر بولۇپ قالغانىدى. ئېنىقكى، يۇقىرىقى ئۈچ ئالاھىدىلىك ئەينى دەۋر تىلى ئۈچۈن زور پايدىلىق شارائىتلارنى ھازىرلاپ بەردى، بولۇپمۇ تەرجىمە ئەدەبىياتى، تەقلىد ئەدەبىياتى ۋە ئۆزلەشتۈرمە ئەدەبىياتنىڭ راۋاجلىنىشى ئۇيغۇر تىلىنى تېز تەرەققىي قىلىش ئىمكانىيىتى بىلەن تەمىنلىدى.

چىڭ سۇلالىسىنىڭ شىنجاڭنى بىرلىككە كەلتۈرۈشى بىلەن مانجۇلارنىڭ شىنجاڭدىكى ھۆكۈمرانلىقى باشلاندى. چىڭ سۇلالىسى شىنجاڭغا كېلىدىغان تەھدىتنىڭ ئوتتۇرا ئاسىيا ئارقىلىق كېلىدىغانلىقىنى كۆزدە تۇتۇپ، شىنجاڭنىڭ غەربىي دەرۋازىسىنى تاقىۋەتتى. بۇ خىل ۋەزىيەت 1826 ـ يىلى بۇرھانىدىن خوجىنىڭ نەۋرىسى جاھانگىر خوجىنىڭ شىنجاڭدىكى ئۇيغۇر خەلقىنىڭ چىڭ سۇلالىسىگە قارشىلىق كۈرىشىدىن پايدىلىنىپ قەشقەرگە بېسىپ كىرگىنىگە قەدەر 70 يىلدەك داۋاملاشتى. لېكىن، بۇ قىسقا بىر دەۋر ۋە جاھانگىر خوجىنىڭ جىيەنى مۇھەممەت ئىمىن خوجا (كاتتا تۆرە) بىلەن ۋەلىخان تۆرە باشچىلىقىدىكى يەتتە خوجىنىڭ پاراكەندىچىلىكى (1847 ـ، 1857 ـ يىللىرى) تۇپەيلى، ئۇيغۇر تىلىغا ئوتتۇرا ئاسىيا ئارقىلىق كىرىۋاتقان ئەرەب، پارس تىلىنىڭ تەسىرى ئاساسىي جەھەتتىن ئۈزۈلدى. بۇ خىل شارائىت يازغۇچى، شائىرلارنى ئۆز ئانا تىلىدا ئەسەر يېزىشقا، ئەرەب، پارس تىلىدىكى ئەسەرلەرنى تەرجىمە قىلىشقا ئىلھاملاندۇردى ۋە مەجبۇرلىدى. مەسىلەن، 1800 ـ يىلى يەكەن ئەمىرى يۇنۇس ۋاڭنىڭ مەدەت بېرىشى بىلەن، خوجا ياقۇپ يەركەندى خىسراۋ دېھلەۋىنىڭ «چاھار دەرۋىش» ناملىق ئەسىرىنى پارس تىلىدىن ئۇيغۇرچىغا تەرجىمە قىلىپ چىقتى. يەنە نامەلۇم ئاپتورلار تەرىپىدىن نىزامى گەنجىۋىنىڭ «ئىسكەندەرنامە» دېگەن داستانى، «داستانى سەيفولمۇلۇك»، «داستانى مالىك ئەژدەر»، «داستانى مېھمارۇھ» قاتارلىق ئەسەرلەر ئۇيغۇر تىلىغا تەرجىمە قىلىندى. بۇ دەۋردە يەنە تەزكىرە ئەدەبىياتى ئىزچىل تەرەققىي قىلدى.

ئەينى دەۋردە قەشقەر ۋە يەكەنلەرنىڭ ئىجتىمائىي ئورنى يۇقىرى بولۇپ، ئوتتۇرا ئاسىيانىڭ سىياسىي ـ ئىقتىساد ۋە مەدەنىيەت مەركەزلىرىدىن بىرى ئىدى. 18 ـ ئەسىرنىڭ

ئىككىنچى يېرىمىغا كەلگەندە، ئىلىنىڭ تەسىرى كۈچىيىشكە باشلىدى. جەنۇبىي شىنجاڭدىن ۋە قۇمۇل، تۇرپاندىن نۇرغۇن كىشىلەرنىڭ ئىلىغا كۆچۈپ كېلىشى بىلەن ئۇيغۇر يەرلىك شېۋىلىرى بۇ زېمىندا بىر - بىرى بىلەن ئارىلىشىپ، ئۇيغۇر جانلىق تىل تەرەققىياتىدا يېڭى بىر باسقۇچ باشلاندى.

بۇ دەۋردە خەلق ئېغىز ئەدەبىياتىغا ئاساس سالغۇچىلاردىن سادىر پالۋان، سەلەي چاققان، نۇزۇگۇم قاتارلىق لەتىپىچى، قوشاقچىلار مەيدانغا كېلىپ، ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنى جانلىق تىلغا يېقىنلاشتۇرۇشتا ئالاھىدە رول ئوينىدى.

«18 - ئەسىردىن باشلاپ، يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى نەۋائىي ئەنئەنىلىرىنى ئاساس قىلغان ھالدا قەشقەر جانلىق تىلىنىڭ ئىجابىي ئامىللىرىغا يۆلىنىپ، ئاۋۋال جەنۇبىي شىنجاڭنىڭ قەشقەر، يەكەن، خوتەن، ئاقسۇ رايونلىرىدا ھىرقىتى، خاراباتى، زەلىلى، نىزارى، موللا مۇسا سايرامى، مۇھەممەد سادىق قەشقەرى، خامۇش ئاخۇن يەركەندى قاتارلىقلارنىڭ ۋەكىللىكىدە، كېيىنچە شىمالىي شىنجاڭنىڭ تۇرپان، قۇمۇل، ئىلى رايونلىرىدا موللا بىلال، ئەخمەد خوجامنىياز ئوغلى، زوھۇرى، ئابىد قۇمۇلى، سېيىت مۇھەممەد قاشى قاتارلىقلارنىڭ ۋەكىللىكىدە ئۆز تەرەققىياتىنى داۋاملاشتۇردى» (177).

يۇقىرىقى بايانلاردىن شۇ نەرسە ئايانكى، يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى ئۆز ئالدىغا تەرەققىي قىلىش ئىمكانىيىتىگە ئېرىشىپ، ئەرەب، پارس تىللىرىنىڭ تەسىرىنى سۇسلاشتۇردى ۋە ئۇيغۇر جانلىق تىلىنىڭ ئامىللىرىغا ئورۇن بەردى. شۇنىڭ بىلەن، يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى كىلاسسىكلىقتىن جانلىق تىلغا قاراپ تەرەققىي قىلدى. بۇ دەۋردىكى ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئالاھىدىلىكىنى مىرسۇلتان ئوسمانوف، خەمىت تۆمۈر ئەپەندىلەرنىڭ بايانلىرى ئاساسىدا تۆۋەندىكىچە تونۇشتۇرىمىز:

(1) فونېتىكا جەھەتتە:

سۆزلەرنىڭ بىرىنچى بوغۇمىدىكى [a] تاۋۇشىنىڭ [e]غا ئاجىزلاشتۇرۇلۇشى خېلى كۆپ ئۇچرايدۇ. بۇنداق ئاجىزلىشىش ۋەزىن ئېھتىياجىدىن نەزمىي ئەسەرلەردە ناھايىتى ئوچۇق كۆرۈلىدۇ. مەسىلەن: (ئاستىغا سىزىق سىزىلغان سۆزلەرگە دىققەت:)

Sözni söz mäzmuniğä yätkürmäyin ölgäy qerip

(موللا سالىھ)

Yemä namärd nanini ačliqta gär čiqsa jeniŋ.
Ötmä namärd köprükidin ğärq olub aqsa teniŋ.

(شەھىدى)

بەزى سۆزلەردىكى سوزۇق تاۋۇشلارنىڭ ئالدىغا جانلىق تىل ئادىتى بويىچە «ھ» [h] قوشۇلۇپ يېزىلغان، مەسىلەن:

hököz<ököz

(2) گىراماتىكا جەھەتتە :

پېئىللارنىڭ تۇس شەكىللىرى كەڭ قوللىنىلغان، ھەتتا بەزىلىرى سىنتېتىك فورمىغا ئايلانغان. مەسىلەن:

pišqali turmaq …

بۇ دەۋردە يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ كىلاسسىك باسقۇچىدىكى بىر قىسىم ئىملا ئەنئەنىلىرى، ھەتتا ئەرەب، پارس تىلى سۆزلىرىنىڭ ئەسىرلەر بويى ئۆزگەرمەي كېلىۋاتقان يېزىلىش ئۇسۇللىرى بۇزۇلغان. مەسىلەن:

ğäznäči<ğäzinäči

يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتىدا يانۇس ئېكمان (Yanus Eckmann)⑰⑧، شېرباك (Scherbak)⑰⑨، فازىلوف⑱⓪، ئايسۇ ئاتا⑱①، بودرولىگېتى (Bodroligeti)⑱②، ئابدۇرۇپ پولات⑱③، خەمىت تۆمۈر⑱④، ئابلىمىت ئەھەت⑱⑤ قاتارلىقلارنىڭ

ئەمگەكلىرى تىپىك ئەھمىيەتكە ئىگىدۇر.

## 7. هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى دەۋرى

هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى ئۇيغۇر تىلى تەرەققىياتىنىڭ ئاخىرقى باسقۇچى ھېسابلىنىدۇ. هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ تەرەققىيات باسقۇچلىرى ھەققىدە ئىككى خىل قاراش بار: بىرى، بىزدە ئومۇملاشقان قاراش، يەنى هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى 20 ـ ئەسىرنىڭ 30 ـ يىللىرىدىن باشلاپ شەكىللەنگەن ۋە 19 ـ ئەسىرنىڭ 50 ـ يىللىرىدىن تارتىپ 20 ـ ئەسىرنىڭ 30 ـ يىللىرىغىچە بولغان دەۋر يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىن هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىغا كۆچۈشتىكى «ئۆتكۈنچى باسقۇچ» بولغان دەيدىغان قاراش[186]؛ يەنە بىرى، 19 ـ ئەسىرنىڭ كېيىنكى يېرىمىدىن تارتىپ شەكىللەنگەن دېگەن قاراش. رادلوف، پىرىستاك قاتارلىق ئۇيغۇرشۇناسلار 19ـ ئەسىردىكى يازما يادىكارلىقلارنىمۇ هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىغا مەنسۇپ دەپ ھېسابلايدۇ[187].

بۇ قاراشتىكى ئۇيغۇرشۇناسلار 19 ـ ئەسىرنىڭ ئاخىرلىرى ۋە 20 ـ ئەسىرنىڭ دەسلەپكى يىللىرى شۇ قاراشلىرىنى ئوتتۇرىغا قويغان. شۇ قاراشلار ئوتتۇرىغا قويۇلغان دەۋرگە نىسبەتەن بۇ قاراشلارنى خاتا دېگىلى بولمايدۇ. يەنە بىر جەھەتتىن 19 ـ ئەسىرنىڭ كېيىنكى يېرىمىدا، ھەتتا 20 ـ ئەسىرنىڭ 30 ـ، 40ـ يىللىرىدا مەيدانغا كەلگەن يازما ئەسەرلەردە يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى ئەنئەنىلىرى ئىزچىل داۋاملاشقانلىقى، ژانىر نۇقتىسىدىن ئەسەرلەرنىڭ كۆپرەكى شېئىرىي ژانىردا بولغانلىقى نۇقتىسىدىن ئېيتقاندا هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ ماھىيەتلىك ئالاھىدىلىكلىرىنى بايقىماق قىيىن. ئەمما، 19 ـ ئەسىرنىڭ كېيىنكى يېرىمىدىكى، بولۇپمۇ ئاخىرقى 10 يىلىدىكى ۋە 20 ـ ئەسىرنىڭ دەسلەپىدىكى جانلىق تىل ئالاھىدىلىكىدىن قارىغاندا، ئۇيغۇر تىلى هازىرقى زامان

ئۇيغۇر تىلىغا زور دەرىجىدە يېقىنلاشقان. بۇنىڭغا روبېرت شاۋ، راكۋېت قاتارلىقلارنىڭ ئۇيغۇر تىلى ھەققىدىكى ئەسەرلىرى ۋە كاتانوف قاتارلىقلار توپلىغان جانلىق تىل پاكىتلىرى، شۋېت مىسسىئونېرلىرى نەشر قىلغان «قەشقەر باسما بۇيۇملىرى»نىڭ تىل ئالاھىدىلىكىنى پاكىت قاتارىدا كۆرسىتىش مۇمكىن. شۇڭا بۇ دەۋر تىلىنىڭ ھەقىقىي ماھىيەتلىك ئالاھىدىلىكلىرىنى ئۆتكۈنچى دەۋرنىڭ جانلىق تىل ئامىللىرى بىلەن يازما ئەسەرلەرنىڭ تىل پەرقلىرىنى ئېنىقلاش، ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ فونېتىكىلىق، لېكسىكىلىق ۋە گىراماتىكىلىق ئالاھىدىلىكلىرىنى ئۆتكۈنچى دەۋر تىلى بىلەن سېلىشتۇرۇش ئاساسىدا يورۇتۇش مۇمكىن. بۇنىڭ ئۇچۇن ئۆتكۈنچى دەۋرگە خاس قوليازمىلاردىن سىرت، مۇھىمى قەشقەر باسما بۇيۇملىرى، كاتانوف مېنگىس، مالوف قاتالىقلار توپلىغان جانلىق تىل پاكىتلىرى، ئوتتۇرا ئاسىيادا ئېلىپ بېرىلغان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنى بەرپا قىلىش يولىدىكى ئىزدىنىشلەر نەزەرگە ئېلىنىشى، تەتقىقات نەتىجىلىرى تولۇق توپلىنىشى ۋە ئىنچىكە سېلىشتۇرۇلۇشى لازىم. تۆۋەندە بىز 17 ـ ئەسىردىن 20 ـ ئەسىرگىچە بولغان 300 يىللىق ئۇيغۇر ھاياتىنى، مۇھىمى 19 ـ ئەسىرنىڭ كېيىنكى يېرىمىدىن تارتىپ شىنجاڭدا يۈز بەرگەن ئىجتىمائىي ۋەقەلەرنى ئەسلەپ ئۆتىمىز.

مىرسۇلتان ئەپەندى يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ كېيىنكى باسقۇچىنى تۈركىي تىللارنىڭ «بۆلۈنۈش باسقۇچى» دەپ قارايدۇ⑱⑧، شۇنداقلا «شىنجاڭ ۋە ئوتتۇرا ئاسىيادىكى تۈركىي تىللىق خەلقلەر تەرىپىدىن، بولۇپمۇ ئۇيغۇر، ئۆزبېك خەلقى تەرىپىدىن ئورتاق قوللىنىلغان بۇ ئەدەبىي تىل 17 ـ ئەسىردىن باشلاپ بۇ ئەدەبىي تىلنى قوللانغان ھەرقايسى خەلقلەرنىڭ جانلىق تىلىغا يېقىنلىشىشى يۈزىسىدىن بۆلۈنۈشكە باشلىدى. شىنجاڭ زېمىنىدا بۇ ئەدەبىي تىل ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى

شەكىللەنگەنگە قەدەر داۋاملاشتى»⑱⑨ دەپ قارايدۇ. قايداروف قاتارلىق كىشىلەرمۇ «ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلى 18 ـ ئەسىردىن باشلاپ مۇستەقىل راۋاجلىنىش يولىغا ماڭىدۇ» دېگەن قاراشنى تەشەببۇس قىلىدۇ⑲⓪.

هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتىغا ئائىت ماقالە ۋە ئەسەرلەردە ئىبراھىم مۇتىئى، ئەھمەد زىيائى، نەسرۇللا يولبۇلدى، تۇردى ئەخمەت، ئابلاھەت ئەھەت قاتارلىق تەتقىقاتچىلار «چاغاتاي ئۇيغۇر تىلى قەدىمكى زامان ئۇيغۇر تىلى ئاساسىدا شەكىللەنگەن ۋە هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ شەكىللىنىشى ۋە تەرەققىي قىلىشى ئۈچۈن ئاساس بولغان»⑲①، «هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى دەۋرى، ئوتتۇرا قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى دەۋرى، يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى دەۋرىدىن ئىبارەت ئۈچ تارىخىي باسقۇچنى بېشىدىن كەچۈرگەندىن كېيىن، مەركىزىي دىيالېكت ئاساسىدا شەكىللەنگەن مىللىي ئەدەبىي ئورتاق تىل»⑲②، «هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى 20 ـ ئەسىرنىڭ 30 ـ يىللىرىدىن باشلاپ مىللىي ئورتاق تىل سۈپىتىدە شەكىللىنىشكە باشلىغان»⑲③، «يېقىنقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلى تەرجىمىي هالدا خاقانىيە تىلىدىن يىراقلاپ، هازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىغا يېقىنلاشقان ۋە بۇنداق يېقىنلىشىش 20 ـ ئەسىرنىڭ 30 ـ يىللىرىدا ئەمەلگە ئاشقان»⑲④ دېگەندەك پىكىرلەرنى ئوتتۇرىغا قويىدى. لېكىن هازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ شەكىللىنىشىدىكى تارىخىي ئارقا كۆرۈنۈش، ئىجتىمائىي ئالاھىدىلىكلەر ۋە باشقا سەۋەبلەر، تېخىمۇ مۇھىمى، هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ شەكىللىنىشىدىكى فونېتىكىلىق، لېكسىكىلىق، گىرامماتىكىلىق ئاساسلار ئوتتۇرىغا قويۇلمىدى. ۋاھالەنكى، بۇ ئۇيغۇر تىلىنىڭ تەرەققىيات تارىخىدىكى مۇھىم بىر دەۋرنى ئەكس ئەتتۈرىدىغانلىقى ۋە هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ

شەكىللىنىش جەريانىنى يورۇتىدىغانلىقى ئۇچۇن بۇرۇنلا قولغا ئېلىنىشى كېرەك ئىدى. مۇشۇ ھەقتىكى تەتقىقات نەتىجىلىرى قاتارىدا ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ شەكىللىنىش جەريانىدىكى مورفولوگىيەلىك ئالاھىدىلىكلەر ھەققىدىكى بىر قەدەر سىستېمىلىق تەتقىقات نەتىجىسى 1997 ـ يىلى ئېلان قىلىندى(195).

سوۋېت ئىتتىپاقى دەۋرىدىكى قازاقىستانلىق ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتچىسى قايداروف ۋە باشقىلار «ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلى 18 ـ ئەسىردىن باشلاپ مۇستەقىل راۋاجلىنىش يولىغا ماڭىدۇ» دېگەن كۆز قاراشنى تەشەببۇس قىلىدۇ، بۇ پىكىرگە قارىتا ياپونىيە ئالىمى خامادا ماسومى ئەپەندى مۇنداق قارايدۇ: «مېنىڭچە، بۇ تىلنىڭ دەۋر ۋە رايون خاراكتېرلىك ئۆزگىرىشىنى ئىسپاتلاش ئىنتايىن قىيىن. چۈنكى يازما يادىكارلىقلارنىڭ ئاپتورلىرى بىلەن قول يازمىنى كۆچۈرگۈچىنىڭ ئوتتۇرىسىدىكى پەرق ئىنتايىن زور، يەنى ياخشى تەربىيەلەنگەن ئاپتور ياكى قول يازمىنى كۆچۈرگۈچى چاغاتاي كىلاسسىك تىلىنى قېلىپلاشتۇرۇشقا سادىق بولغان، ئۇنىڭ ئەكسىچە بولغاندا فونېتىكا، مورفولوگىيە، سىنتاكسىس تەرەپلەردىن جانلىق تىل (ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىغا يېقىنلىشىپ كېتىدىغان تىل)غا يېقىنلىشىپ كېتىش ئەھۋالى كۆرۈلگەن، شۇڭا تۈرلۈك يازمىلاردىكى تىلنىڭ كىلاسسىك تىلنىڭ قېلىپلىشىشىغا قايسى دەرىجىدە سادىق بولغانلىقى ھەمدە دىيالېكت ئامىللىرىنىڭ قانچىلىك دەرىجىدە ئەكس ئەتكەنلىكىنى ئېنىقلىۋېلىش ئىنتايىن زۆرۈر»(196).

يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ كېيىنكى باسقۇچىنىڭ بىۋاستە داۋامى بولغان ۋە ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ شەكىللىنىشىگە بىۋاستە ئاساس بولغان تەخمىنەن 100 يىلغا يېقىن ۋاقىتتىكى ئۇيغۇر تىلى، يەنى 19 ـ ئەسىرنىڭ

ئوتتۇرىلىرىدىن 20 ـ ئەسىرنىڭ 30 ـ يىللىرىغىچە بولغان بىر ئەسىرگە يېقىن دەۋر يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى ئۆزىنىڭ ئاخىرقى تەرەققىيات مۇساپىسىنى تاماملاپ هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ مەيدانغا كېلىشىگە باشلىغان دەۋر هېسابلىنىدۇ. تىلنىڭ تەرەققىياتى پارتلاش خاراكتېرلىك بولمايدۇ. بەلكى كونا تىل ئامىللىرىنىڭ يوقىلىشى ۋە يېڭى تىل ئامىللىرىنىڭ پەيدىنپەي قوشۇلۇشى بىلەن ئەمەلگە ئاشىدۇ. ئىجتىمائىي كوللېكتىپنىڭ هەربىر ئەزاسى ئۆزىنى ئوراپ تۇرغان باشقا ئىجتىمائىي شارائىتلار قاتارىدا تىل شارائىتىنىمۇ چەكلىمىسىگە ئۇچرايدۇ. ئۇلار شۇ تىل شارائىتىدا پائالىيەت ئېلىپ بېرىپ، پەيدىنپەي يېڭى تىل ئامىللىرىنى قوبۇل قىلىدۇ. بۇ جەرياندا كونا تىل ئامىللىرى ئاستا ـ ئاستا ئەمەلدىن قالىدۇ. بۇنداق جەريان 4 ــ 5 ئەۋلاد ئىچىدە تاماملىنىشى مۇمكىن. هەر قانداق بىر يېڭى شەيئىنىڭ پەيدا بولۇش ۋە تەرەققىي قىلىش جەريانى بولىدۇ. يېڭى شەيئىلەرنىڭ سان ئۆزگىرىشى سۈپەت ئۆزگىرىشىنى بارلىققا كەلتۈرىدۇ. سان ئۆزگىرىشىدىن سۈپەت ئۆزگىرىشىگىچە مەلۇم بىر ئۆتكۈنچى باسقۇچ بولىدۇ. بۇ ئۆتكۈنچى باسقۇچ يېڭى شەيئىلەرنىڭ تەرەققىي قىلىش باسقۇچىدۇر. تىلمۇ شۇنداق، تىلدىكى نۇرغۇن ئامىللارنىڭ سان جەھەتتىكى ئۆزگىرىشى تىلدا سۈپەت ئۆزگىرىشىنى بارلىققا كەلتۈرىدۇ. تىل بىر باسقۇچتىن يەنە بىر باسقۇچقا ئۆتىدۇ. ئۇيغۇر تىلىغا خاس جانلىق تىل ۋە دىيالېكت ئامىللىرى 19 ـ ئەسىرنىڭ كېيىنكى يېرىمىدا مەيدانغا كەلگەن ئەسەرلەردە تېخىمۇ گەۋدىلىك ئىپادىلىنىدۇ. بۇ ئەمەلىيەتتە هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ شەكىللىنىشكە باشلىغانلىقىنىڭ يېزىقتىكى ئىنكاسى هېسابلىنىدۇ. بۇ خىل سان ئۆزگىرىشى 20 ـ ئەسىرنىڭ باشلىرىدا يۇقىرى پەللىگە چىقىدۇ. نەتىجىدە تىلدا سۈپەت ئۆزگىرىشى كۆرۈلىدۇ. شۇڭا،

«19 ـ ئەسىرنىڭ كېيىنكى يېرىمىنى ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىغا ئۆتۈش باسقۇچى دېسەكمۇ بولىدۇ»[197].

چىڭ سۇلالىسىنىڭ ئاخىرقى باسقۇچىدا مەيدانغا كەلگەن تەزكىرە ئەدەبىياتى، تەرجىمە ئەدەبىياتى، ئۆزلەشتۈرمە ئەدەبىيات ئەنئەنىسى بۇ دەۋردىمۇ ئىزچىل تەرەققىي قىلدى ۋە بۇ جەھەتتە نادىر ئۆلگىلەرنى ياراتتى. بۇ دەۋردىكى ئەسەرلەرنىڭ تارىخىي ئەھمىيىتىدىن كۆرە، بۇ ئەسەرلەردە يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئاخىرقى باسقۇچىدا شەكىللىنىشكە باشلىغان، ئانا تىلدا ئىجاد قىلىش، جانلىق تىلغا يېقىنلىشىش ئەنئەنىسىنىڭ بارغانسېرى كۈچىيىۋاتقانلىقىدەك يەنە بىر مۇھىم تەرىپى ئالاھىدە دىققىتىمىزنى تارتىدۇ.

1864 ـ يىلى يۈز بەرگەن كۇچا دېھقانلار قوزغىلىڭى ۋە كېيىنكى مەزگىللەردە پارتلىغان ئىلى دېھقانلار ئىنقىلابى ئەينى دەۋر تارىخ تەزكىرە ئەدەبىياتى ئۈچۈن ئوبدان خام ماتېرىيال بولدى. شۇ مەزمۇنلاردا «20 ـ ئەسىرنىڭ باشلىرىغىچە بولغان يېرىم ئەسىر ئىچىدە تارىخىي تېمىدىكى 20دىن ئارتۇق يازما يادىكارلىق يېزىلغان» ئىدى[198]. مۇشۇ مەزمۇنغا بېغىشلانغان ئەسەرلەردىن موللا شاكىرنىڭ «زەپەرنامە» داستانى (1866 ـ يىل)، موللا بىلالنىڭ «غازات دەرمۇلكى چىن» داستانى (1875 ـ يىل)، سېيىت مۇھەممەد قاشىنىڭ «شەرھى شىكەستە» داستانى (1882 ـ يىل) قاتارلىقلارنى ئالاھىدە تىلغا ئېلىشقا ئەرزىيدۇ.

تەرجىمە ئەدەبىياتى جەھەتتە ئابدۇرۇسۇل بىننى مەۋلانە مۇھەممەد رېھىم پارس تىلىدىن ئۇيغۇر تىلىغا تەرجىمە قىلغان «تەرجىمەئى تارىخ تەبەرى» (1841 ـ يىل)، موللا مۇھەممەد ھەسەن مۆتىۋەللى ئاخۇنۇم تەرجىمە قىلغان «ئاجايىبۇل مەخلۇقات» (1853 ـ يىل)، مۇھەممەد سادىق قەشقەرى تەرجىمە قىلغان «تارىخىي تەبەرى»نىڭ تولۇقلىما تەرجىمىسى، «تارىخىي رەشىدى» قاتارلىقلارنى تىلغا ئېلىشقا بولىدۇ.

بۇ دەۋردە يەنە كەسىپلەرنىڭ رىسالىسىنى يېزىشمۇ قىزغىن بىر تېمىغا ئايلاندى. بۇنىڭ نادىر ئۈلگىسىنى موللا ئىسمەتۇللا بىننى موللا نىمە تۇللا مۆجىزى «تەۋارىخى مۇسقىيۇن» ناملىق ئەسىرى بىلەن ياراتتى. نامەلۇم ئاپتورلار تەرىپىدىن يېزىلغان «موزدۇزچىلىق رىسالىسى»، «رىسالەئى كەسىپدار» (مۇھەممەد سادىق قەشقەرى) قاتارلىقلارمۇ مۇشۇ تېمىدىن ئىدى.

يۇقىرىقىلاردىن باشقا، بۇ دەۋردە ئۇيغۇر تىل - ئەدەبىياتى ساھەسىدە خىسلەت، ئابدۇرېھىم نىزارى، نورۇز ئاخۇن زىيائى، غەيرەتى، تۇردى نازىم غېرىبى، ئىمىر ھۇسەيىن سەبۇرى، موللا نىياز ئاسفى، دىلبەر دورغە، ناقىس، ئىبنى يۇسۇپ خوتەنى، ئاشۇر ئاخۇن غېرىبى، يۇسۇپ خوتەنى، نۆبىتى، قەلەندەر، ئابدۇللا شېرىپ ئوغلى خەستە، ئابدۇجېلىل داموللا ھاجى، موللا ھەيدەر، مىسكىن، سەبۇرى، مەھزۇن، ئىسمائىل ھاجى، زوھۇرى، ئەخمەتشاھ قارىقاش، تەجەللى قاتارلىق ئەدىبلەر مەيدانغا كەلدى. ئۇلار ئۆز دەۋرىنىڭ ئىلغار پىكىرلىك زىيالىيلىرى بولۇش سۈپىتى بىلەن ئۇيغۇر تىلىنى جانلىق تىلغا يېقىنلاشتۇرۇش، ئۇيغۇر تىلىنى ئۆز قانۇنىيىتى بويىچە تەرەققىي قىلدۇرۇشتا تۆرتكىلىك رول ئوينىدى.

1930 - يىللاردىن كېيىن ئۇيغۇر ئەدەبىياتى يېپيېڭى قىياپەت بىلەن ئوتتۇرىغا چىقتى. ئەدەبىياتنىڭ ژانىرلىرى كۆپەيدى. يازغۇچى، شائىرلار قوشۇنى ئۆلغايدى. ئەدەبىياتنىڭ مەزمۇنى تامامەن رېئاللىققا يۈزلەندى. ئەدەبىيات خەلق ئاممىسىنى ئويغىتىدىغان، يېڭى شەيئىلەرنى مەدھىيەلەيدىغان، خەلقنى بىلىم ئېلىشقا ئۈندەيدىغان، بىلىمنىڭ خاسىيىتىنى مەدھىيەلەيدىغان، ناچار خاھىشلارنى تەنقىد قىلىدىغان مەزمۇنلارنى ئاساس قىلىپ، شەكىل جەھەتتە خىلمۇخىللىققا يۈزلەندى. شېئىرىيەت ئۇسلۇبى جەھەتتە كىلاسسىك شېئىرىيەتتىكى ئىككىلىك (مەسنىۋى) شەكلىدىن تۆتلۈك

(مۇرەببە) شەكىلگە، ۋەزىن جەھەتتىن ئارۇز ۋەزىنىدىن بارماق ۋەزىنگە ئۆتۈشتەك يۈزلىنىش مەيدانغا كەلدى. دىراما، پىروزا ژانىرلىرى جۇش ئۇرۇپ راۋاجلاندى.

گەرچە 17 ـ ئەسىردىن باشلاپ يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىدا خەلقنىڭ جانلىق تىلغا يېقىنلىشىش خاھىشى كۈچىيىشكە باشلىغان بولسىمۇ، لېكىن بۇ ھالەت مەلۇم چەكلىمىگە ئۇچراپ تۇرغانلىقتىن 19 ـ ئەسىرنىڭ ئاخىرى ۋە 20 ـ ئەسىرنىڭ باشلىرىغا كەلگەندە جانلىق تىل ئاساسىدىكى يازما ئەدەبىي تىلنى بەرپا قىلىش، تىلنى بىرلىككە كەلتۈرۈش توغرىسىدىكى سىستېمىلىق ئىزدىنىش ۋە مۇنازىرىلەر باشلاندى. مۇشۇ ئەسىرنىڭ باشلىرىدا ئابدۇقادىر داموللام، مەرۇپ سەئىدى، قۇتلۇق شەۋقى، ئابدۇخالىق ئۇيغۇرغا ئوخشاش بىر قىسىم ئىلغار پىكىرلىك زىيالىيلار جانلىق تىلنى ئاساس قىلغان يازما ئەدەبىي تىلنى بەرپا قىلىش يولىدا ئاز ـ تولا ئىزدەندى. جانلىق تىلنى ئاساس قىلغان ئورتاق ئەدەبىي تىلنى بەرپا قىلىش توغرىسىدىكى ئىزدىنىش ۋە بەس ـ مۇنازىرىلەر سابىق سوۋېت ئىتتىپاقى تېررىتورىيەسىدىكى ئۇيغۇرلار ئارىسىدىمۇ مۇشۇ ئەسىرنىڭ 20 ـ يىللىرىدىن باشلاپ يۇقىرى پەللىگە كۆتۈرۈلدى(199).

سابىق سوۋېت ئىتتىپاقىنىڭ ئوتتۇرا ئاسىيا رايونىدا باشلانغان بۇ مۇنازىرىلەرنىڭ ئاساسى 19 ـ ئەسىرلەرنىڭ كېيىنكى مەزگىلىدە ئىلى رايونىدا مەنىۋى مەدەنىيەت مەركىزى بەرپا قىلىنىش سەۋەبىدىن شىمالنىڭ، جۈملىدىن ئىلى ئۇيغۇرلىرىنىڭ تىلىنىڭ تارىخ سەھنىسىدە كۆرۈلۈشى بىلەن سابىق سوۋېت ئىتتىپاقىدىكى ئۇيغۇرلارنىڭ تىلىدا شىنجاڭ ئۇيغۇرلىرى بىلەن ئومۇميلىقنى ساقلاش كېرەكمۇ ـ يوق؟ دېگەندىن ئىبارەت ئىدى. لېكىن، بۇ چاغدا مەيلى ئاساسلىق ئۇيغۇر ئاھالىسى بولسۇن ياكى ئۇنىڭ بىر تارمىقى بولغان سوۋېت

ئىتتىپاقى ئۇيغۇرلىرى بولسۇن، ئەمەلىيەتتە ھەر ئىككىسىگە ئورتاق بولغان ئەدەبىي تىل شەكىللەنمىگەن، شۇنداقلا بۇرۇن شەكىللەنگەن تارىخىي، ئىجتىمائىي، سىياسىي ئەھۋاللار سەۋەبىدىن يېڭى (ياكى ئىسلاھ قىلىنغان) ئەدەبىي تىل مەسىلىسى ئاساسلىق ئۇيغۇر ئاھالىلىرىنىڭ تىلى ئاساسىدا ئەمەس، بەلكى «غۇلجا، يەتتەسۇ رايونى دىيالېكتى» ۋە «قەشقەر پەرغانە دىئالېكتى» ئاساسىدا ھەل قىلىنىشى كېرەك ئىدى[200]. «20 ـ يىللارغا كەلگەندە مەلۇم تارىخىي ئەنئەنە سەۋەبىدىن ئادەتتىكى ئۇيغۇرلار ئارىسىدىلا ئەمەس، بەلكى ئۇيغۇرشۇناس ئالىملار ئارىسىدىمۇ ئۇيغۇرلاردا مىللىي تىلنىڭ ئورتاقلىقى كەمچىل دەيدىغان قاراش شەكىللەنگەنىدى»[201].

1921 ـ يىلى ئابدۇللا روزى باقىيېفنىڭ چاقىرىقى ۋە تەشكىللىشى بىلەن ئوتتۇرا ئاسىيادىكى ھەرقايسى جۇمھۇرىيەتلەردە 1921 ـ يىلىدىن ئېتىبارەن ئۇيغۇرلار تەرىپىدىن تەشكىللەنگەن ئىنقىلابىي ئۇيۇشمىلارنىڭ 1 ـ قۇرۇلتىيى، يەنى ئالتە شەھەر جۇڭغارىيە ئىشچىلىرىنىڭ تۇنجى قۇرۇلتىيى ئېچىلدى. بۇ قۇرۇلتايدا ئورتاق ئەدەبىي تىل بەرپا قىلىش مەسىلىسىمۇ مۇھىم مەسىلىلەرنىڭ بىرى سۈپىتىدە مۇزاكىرە قىلىندى. بۇنىڭ بىلەن ئورتاق ئەدەبىي تىل بەرپا قىلىش مەسىلىسى توغرىسىدا ئوخشاش بولمىغان كۆز قاراشلار ئوتتۇرىغا چىقىپ، بەس ـ مۇنازىرە باشلاندى. بۇ ھەقتە س . شاكىرجانوف بىلەن ل.ئەنزەرى «كەمبەغەللەر ئاۋازى»دا ماقالە ئېلان قىلىپ: «سوۋېت ئىتتىپاقىدىكى ئۇيغۇرلار قەشقەرلىكلەر ۋە تارانچىلاردىن ئىبارەت ئىككى تۈرگە ۋەكىللىك قىلىدۇ. شۇنداق بولغانىكەن، ئۇلارنىڭ تىللىرىمۇ ئىككى خىل مۇستەقىل تىلغا ۋەكىللىك قىلىدۇ. شۇڭا، ئورتاق ئەدەبىي تىل بەرپا قىلىش مۇمكىن ئەمەس» دەپ قارىدى[202]. س.ئې.مالوف، ك . ك . يوداخىن، ئابدۇللا روزىباقىيېف، ئا.مۇھەممەدى، ك. ئاشۇرۇف،

خ. كەرىموف قاتارلىق تىلشۇناسلار ئوتتۇرىغا چىقىپ، ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئورتاقلىقىنى قوغدىدى. ئاتاقلىق سىياسىي پائالىيەتچى، يەتتەسۇ رايونلۇق سوۋېت ھاكىمىيىتىنىڭ تەشكىللاتچىلىرىدىن بىرى بولغان ئابدۇللا روزىباقىيېف ئورتاق ئەدەبىي تىلنى بەرپا قىلىش جەھەتتىلا ئەمەس، بەلكى ئۇنى ئومۇملاشتۇرۇش ئۈچۈنمۇ كۆپ كۈچ چىقاردى. «ئۇ تۈركىستان كومپارتىيەسى مەركىزىي كومىتېتى مىللەتلەر بۆلۈمىنىڭ باشلىقى بولۇپ ئىشلىگەن مەزگىللەردە ئۆزى بىۋاسىتە ئوتتۇرىغا چىقىپ، ئوتتۇرا ئاسىيانىڭ ئۇيغۇرلار مەركەزلىك ئولتۇراقلاشقان رايونلىرىدا ئۇيغۇر مەكتەپلىرىنى، جۈملىدىن ئالماتادا ئىككى، ياركەنتتە (ئىككىسى ساۋاتسىزلىقنى تۈگىتىش كۇرسى)، بېشكەكتە تۆت مەكتەپ ئاچتى»⑳③. بۇ مەكتەپلەرنى ئورتاق ئەدەبىي تىلنى ئومۇملاشتۇرۇشنىڭ ئاساسى قىلدى.

ئا.مۇھەممەد ئۆز ئانا تىلىغا پۇختا كەسىپ ئەھلى بولۇش سۈپىتى بىلەن «قەشقەر تىلى» ۋە «تارانچىلار تىلى»دىن ئىبارەت ئىككى خىل تىلنىڭ مەۋجۇت ئىكەنلىكىنى تۈپتىن ئىنكار قىلدى. شۇنىڭ بىلەن بىر ۋاقىتتا ئەدەبىي تىلنى قېلىپلاشتۇرۇش يولىدا ئىزدىنىۋاتقانلارنى «قەشقەر شېۋىسى» بىلەن «تارانچى شېۋىسى»نىڭ ئالاھىدىلىكلىرىنى تېخىمۇ چوڭقۇر تەتقىق قىلىشقا چاقىردى. ئۇ يەنە «قەشقەرلىكلەر» ۋە «تارانچىلار» تىلىدىكى ئۆزىگە خاس ئايرىم فونېتىكىلىق ھادىسىلەر بىلەن گىراماتىكىلىق ھادىسىلەرنى تەھلىل قىلىپ «ئەدەبىي تىلنىڭ فونېتىكىسى، لېكسىكىسى ۋە گىراماتىكىسىنى قېلىپلاشتۇرۇشتا ئىككى خىل شېۋىدىكى قوبۇل قىلىشقا بولىدىغان تەركىبلەرنى تەڭ قوبۇل قىلىش كېرەك» دېگەن ئىلمىي تەكلىپنى بەردى⑳④. ئۇ يەنە «ئەگەر بىز ھۆججەت ۋە باشقا كىتابلارنى ساپ قەشقەر شېۋىسى ياكى ساپ تارانچى شېۋىسىدە نەشر قىلىدىغان بولساق ئېغىر خاتالىق

ئۆتكۈزۈپ قويىمىز. شۇڭا، ئىملا قائىدىسى بويىچە جۇڭگو ۋە سوۋېت ئىتتىپاقىدىكى بارلىق ئۇيغۇرلار ئۈچۈن ئورتاق ئەدەبىي تىل بەرپا قىلىش زۆرۈر» دېگەننى تەشەببۇس قىلدى[205]. 1926 ـ يىلى ئا. مۇھەممەد ئۇيغۇر تىلى تارىخىدا ئۇيغۇر ئەدەبىي تىل ئىملا قائىدىسىنىڭ ئىلمىي ئاساسىنى تۇنجى قېتىم هازىرلاپ بەردى.

س.ئې. مالوف ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنى بەرپا قىلىش ۋە ئۇنىڭ قېلىپلاشقان دىيالېكت ئاساسىنى بېكىتىش جەھەتتە غايەت زور رول ئوينىغانىدى. ئۇ ئۇيغۇرشۇناسلىققا دائىر يىغىنلارغا (1921 ـ ، 1925 ـ ، 1930 ـ يىللاردىكى) پائال قاتنىشىپ، ئۇيغۇرشۇناسلارنىڭ ئۇيغۇر ئورتاق ئەدەبىي تىلىنى بەرپا قىلىش تەتقىقاتىغا ئامالىنىڭ بارىچە ياردەم قىلدى، ئۇ يەنە ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئورتاقلىقىنى ئىلمىي يوسۇندا ئىسپاتلاپ، قەشقەر شېۋىسى بىلەن تارانچى شېۋىسى ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئوخشاپ كېتىدىغان ئىككى خىل شېۋىسى ئىكەنلىكىنى ئوتتۇرىغا قويدى. مالوف بولسا سوۋېت ئىتتىپاقىدىكى ئۇيغۇرلارنىڭ ئورتاق ئەدەبىي تىلى قۇرۇلمىسى مۇشۇ ئىككى خىل شېۋىنى ئاساس قىلىشى، بۇ ئورتاق ئەدەبىي تىل مەلۇم جەھەتتە شىنجاڭ ئۇيغۇرلىرىنىڭ ئەدەبىي تىلى بولۇشى كېرەك دېگەن قاراشتا ئىزچىل چىڭ تۇرۇپ كەلدى[206].

بۇ بەس ـ مۇنازىرىلەردە ئوتتۇرىغا چىققان يۇقىرىدىكى كۆز قاراشلار «كەمبەغەللەر ئاۋازى»، «ئازادلىق گېزىتى»، «شەرق ھەقىقىتى گېزىتى»، «قىزىل شەپەق گېزىتى»، «ئىنقىلابىي شەرق»، «لېنىن يولىدا ماڭايلى» قاتارلىق گېزىت ـ ژورناللار ئارقىلىق زىيالىيلار قاتلىمىدىن ھالقىپ ئۆتۈپ جەمئىيەتتىكى ھەرقايسى ساھەلەرگىچە كېڭەيدى.

20 ـ ئەسىرنىڭ 20 ـ يىللىرىدا باشلانغان ئورتاق ئەدەبىي تىل بەرپا قىلىش توغرىسىدىكى بەس ـ مۇنازىرىلەر 1930 ـ يىلى ئالماتادا ئېچىلغان ئىككىنچى نۆۋەتلىك ئۇيغۇر

تىلشۇناسلىرى يىغىنىدا ئاساسىي جەھەتتىن ھەل بولدى. يەنى بۇ قېتىمقى قۇرۇلتايدا س. ئې. مالوف، ك. ك. يۇداخىن قاتارلىق تىلشۇناسلار يەرلىك ئۇيغۇر تىلشۇناسلارنىڭ ياردىمى ۋە مۇناسىۋەتلىك ئورۇنلارنىڭ قوللاپ قۇۋۋەتلىشى ئارقىسىدا سوۋېت ئىتتىپاقىدىكى بارلىق ئۇيغۇرلار ئۈچۈن ئىككى خىل ئەمەس، بەلكى ئورتاق بىر ئەدەبىي تىلنى بەرپا قىلىشنىڭ مۇمكىنچىلىكىنى قايىل قىلارلىق دەرىجىدە ئىسپاتلاپ بەردى. بۇ ئورتاق ئەدەبىي تىل يەتتەسۇ رايونىدىكى ئۇيغۇرلارنىڭ تىلى بىلەن پەرغانىدىكى ئۇيغۇرلارنىڭ تىلىدىن ئوخشاش دەرىجىدە پايدىلىنىش ئاساسىدا مەيدانغا كەلدى.

شۇنداق قىلىپ، بۇ قېتىمقى قۇرۇلتاي ئارقىلىق 1921 ـ يىلدىن 1930 ـ يىلغىچە ئېلىپ بېرىلغان ئورتاق ئەدەبىي تىل بەرپا قىلىش ھەققىدىكى ئىلمىي تالاش ـ تارتىشلار ئاخىرى تاماملاندى. نەتىجىدە غۇلجا، يەتتەسۇ رايونى شېۋىسى بىلەن قەشقەر پەرغانە شېۋىسى ئاساسىدا سابىق سوۋېت ئىتتىپاقىدىكى ئۇيغۇرلار ئۈچۈن ئورتاق ئەدەبىي تىل بەرپا قىلىش مەسىلىسى ھەل قىلىندى.

سابىق سوۋېت ئىتتىپاقى تېررىتورىيەسىدە ياشاۋاتقان ئۇيغۇرلار ئارىسىدا ئېلىپ بېرىلغان ئورتاق ئەدەبىي تىلنى بەرپا قىلىش توغرىسىدىكى بەس ـ مۇنازىرىلەر ۋە ئۇيغۇر تىلشۇناسلىرىنىڭ ئىككىنچى نۆۋەتلىك قۇرۇلتىيى ئارقىلىق مەيدانغا كەلگەن ئورتاق ئەدەبىي تىل ئوقۇش مۇناسىۋىتى بىلەن سوۋېت ئىتتىپاقىغا چىقىپ كىرگەن زىيالىيلار، سودا ئىشلىرى بىلەن ئۇ تەرەپكە ئۆتۈپ تۇرىدىغان ئىلغار سودىگەرلەرنىڭ ۋاستىسى ۋە باشقا يوللار ئارقىلىق، شىنجاڭدىكى ئۇيغۇرلارنىڭ يېزىق ئەدەبىي تىلىنىڭ يېتىلىنىشىغا كۆچلۈك تەسىر كۆرسىتىپ، شىنجاڭدىمۇ ئورتاق يازما ئەدەبىي تىلنىڭ مەيدانغا كېلىشىگە تۈرتكە بولدى.

## هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى

هازىرقى زامان مەدەنىيىتىنى بالدۇرراق قوبۇل قىلغان ئابدۇقادىر داموللام، ئابدۇخالىق ئۇيغۇرغا ئوخشاش بىر قىسىم ئىلغار پېكىرلىك زىيالىيلارنىڭ جانلىق تىلنى ئاساس قىلغان يازما ئەدەبىي تىل بەرپا قىلىش يولىدا ئېلىپ بارغان ئىزدىنىشلىرى ۋە سابىق سوۋېت ئىتتىپاقىدىكى ئۇيغۇرلارنىڭ ئورتاق ئەدەبىي تىلنى بەرپا قىلىش توغرىسىدىكى بەس - مۇنازىرىنىڭ تەسىرى بىلەن شىنجاڭ ئۇيغۇرلىرى ئارىسىدا (زىيالىيلار قاتلىمىدا) تىل ئىشلىتىش جەھەتتە ئىككى خىل ئېقىم شەكىللىنىشكە باشلىدى.

بىر ئېقىمدىكىلەر كىلاسسىك ئەدەبىيات ئەنئەنىسىنى داۋاملاشتۇرغۇچىلار بولۇپ، ئۇلار ئۆزلىرىنىڭ ئاساسلىق ئىجادىيەتلىرىنى ئەرەب، پارس تىلى ۋە يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى ئەنئەنىسىدە ئېلىپ باردى. بۇ ئېقىمغا تەجەللى، ناقىس، ئابدۇقادىر داموللام (ئابدۇقادىر داموللامنىڭ بىر قىسىم ئەمگەكلىرى يەنىلا كىلاسسىك يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى ئەنئەنىسىدە پۈتۈلگەن)، قۇتلۇق هاجى شەۋقى (قۇتلۇق شەۋقىنىڭ ئاساسلىق ئىجادىيىتى كىلاسسىك يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى بىلەن ئېلىپ بېرىلغان)، ئىسمائىل هاجى، ئابدۇللا سادىق (پىراقى)، ئەهمىدى قاتارلىق شائىرلار ۋەكىللىك قىلىدى.

يەنە بىر ئېقىمدىكىلەر كىلاسسىك يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى ئەنئەنىسىدىن ۋاز كېچىپ ئاممىباب تىلدا يازغانلار بولۇپ، بۇ ئېقىمغا ئابدۇخالىق ئۇيغۇر، مۇھەممەدئېلى تەۋپىق، مەرۇپ سەئىدى، ناسوها ئىمىن، ئارۇپ قاسىمى، ئىبراهىم نورۇز قاتارلىقلار ۋەكىللىك قىلاتتى.

بۇ مەزگىلدە، قەشقەرنى مەركەز قىلغان جەنۇبىي شىنجاڭ تەۋەسىدىكى ئۇيغۇر زىيالىيلىرى يەنىلا يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى ئەنئەنىلىرىگە سادىق بولدى، ئىلىنى مەركەز قىلغان شىمالىي شىنجاڭ تەۋەسىدىكى زىيالىيلار بولسا جانلىق تىلغا

كۆپرەك يېقىنلاشتى. ئەدەبىياتىمىزدىكى يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى ئەنئەنىسى تاكى 30 ـ يىللارغىچە داۋاملاشتى. ئەھمەت زىيائى ئەپەندى بۇ ھەقتە مۇنداق دەيدۇ: «يازما ئەدەبىياتتا ئانا تىل بىلەن ئىجاد قىلىشنىڭ ئارتۇقچىلىقى نەۋائىي تەرىپىدىن كۆرسىتىپ بېرىلگەندىن كېيىنمۇ بۇ كۈچلۈك تەسىر (ئەرەب، پارس تىلىدا ئەسەر يېزىش ئەنئەنىسىنىڭ تەسىرى) 20 ـ ئەسىردىمۇ ئالىم دەپ ئاتالغان كىشىلىرىمىزنىڭ ئېڭىدىن يوقالمىدى. 19 ـ ئەسىرنىڭ ئاخىرى 20 ـ ئەسىرنىڭ باشلىرىدا قاغىلىقتا ياشىغان ئۇيغۇر شائىرى تەجەللى ‹پەرق تەجەللى سەبەق مۇجەللى› ناملىق دىۋانىنى ئەرەب، پارس تىلىدا يازدى. ئىلغار ئالىملىرىمىزدىن ئابدۇقادىر داموللا ئەدەبىيات دەرسلىكى قىلىشنى مەقسەت قىلغان ‹مىفتائۇل ئەدەب› (‹ئەدەپ ئاچقۇچى›) ناملىق ئەسىرىنى ئەرەب كىلاسسىكلىرىنىڭ قەسىدىلىرىدىن تۈزۈپ چىقتى. سابىت داموللام 20 ـ ئەسىرنىڭ بېشىدا يازغان ‹ئېتىقاد جەۋھەرلىرى› دېگەن شېئىرىي ئەسىرىنى ئەرەب تىلىدا يازدى. بۇنىڭدىن باشقا ‹ئاپرېل ئۆزگىرىشى›گىچە ھەمدە ئالىملىرىمىزنىڭ بىر ـ بىرىگە يېزىشقان خەتلىرى، ئېيتقان مەرسىيەلىرى، بىنالارغا يازدىغان تارىخىي مىسرالىرى، غەزەل، چاقچاقلىرى پۈتۈنلەي ئەرەب، پارس تىلى بىلەن بولدى»⑳⑦.

بۇ يەردە شۇنى ئەسكەرتىش زۆرۈركى، سابىق سوۋېت ئىتتىپاقى دەۋرىدە مەيدانغا كەلگەن بىر تۈركۈم ئەسەرلەر شىنجاڭغا كىرىشكە باشلىدى. شۇ جۈملىدىن 1930 ـ يىلدىن كېيىن «ئانا» رومانى، «ۋلادىمىر ئىلئىچ لېنىن» داستانى، پوئېتىرنىڭ «ئىنتېرناتسىيونال شېئىرى» ۋە باشقا نۇرغۇن ئىنقىلابىي، جەڭگىۋار ئەسەرلەر، رۇسىيە ۋە دۇنيا كىلاسسىكلىرىنىڭ ئەسەرلىرى ئۇيغۇر تىلىدا بېسىلىپ شىنجاڭغا كەڭ كۆلەمدە كىردى. يېڭى ھايات، شەرق ھەقىقىتى ژورناللىرى ۋە شۇ نامدىكى ئىككى چوڭ نەشرىيات، شۇنداقلا

ئۆزبېكىستان بەدىئىي ئەدەبىيات نەشرىياتى، قازاقىستان بەدىئىي ئەدەبىيات نەشرىياتلىرى ئۇيغۇر تىلىدا نۇرغۇن ئەدەبىي كىتابلارنى نەشر قىلىپ شىنجاڭغا كىرگۈزدى.

1933 - يىلدىكى «ئاپرېل ئۆزگىرىشى»دىن كېيىن شىنجاڭدا ھەممە مىللەتلەرنىڭ «مەدەنىي ئاقارتىش ئۇيۇشمىسى» قۇرۇلدى. ئۈرۈمچىدە ئۇيغۇر مەركىزىي ئۇيۇشمىسى، ۋىلايەتلەردە ۋىلايەتلىك ئۇيغۇر ئۇيۇشمىسى، ناھىيەلەردە ناھىيەلىك ئۇيغۇر ئۇيۇشمىلىرى قۇرۇلدى. بۇ ئۇيۇشمىلار مىللىي، ئىجتىمائىي، مەدەنىي ئاممىۋى تەشكىلات بولۇش سۈپىتى بىلەن مەدەنىيەت، مائارىپ خىزمىتىنىڭ ئەڭ ئېغىر يۈكىنى ئۈستىگە ئېلىپ، كەڭ خەلق ئاممىسىنىڭ قوللاپ قۇۋۋەتلىشى ئارقىسىدا ناھايىتى تېز لا باشلانغۇچ مەكتەپ مائارىپىنى ئومۇملاشتۇردى. ئەمەلىيەتتە يېڭى مائارىپ ھەرىكىتى 19 - ئەسىرنىڭ ئاخىرلىرىدىلا شەكىللەنگەن ھەم بىر مەزگىل گۈللەپ ياشنىغانىدى. «ئۇسۇلى جەدىت» دەپ ئاتالغان يېڭى پىكىر ئېقىمىنىڭ ئاساسىي تەشەببۇسى يېڭى مائارىپ ۋە تىل ئىسلاھاتى ئىدى[208].

ئاتۇش ۋە ئىلىدىكى ھۈسەيىن مۇساباي، باھاۋۇدۇن مۇساباي، ئابدۇقادىر داموللام، تاش ئاخۇنۇملار، تۇرپان ئاستانىدىكى مەقسۇت مۇھىتى، كۇچادىكى ھامىت ھاجى قاتارلىقلار «ئۇسۇلى جەدىت»نىڭ ئۇيغۇرلار ئىچىكى تەشەببۇسچىلىرى ۋە بىۋاسىتە ئىشتىراكچىلىرى ئىدى. ئاكا - ئۇكا مۇسابايلار 1872 - يىلى پەننىي دەرسلەر بىلەن دىنىي دەرسلەر قوشۇپ ئوقۇتۇلىدىغان «ئارىلاش مەكتەپ» قۇرغانىدى. 1885 - يىلىغا كەلگەندە ئېكساقتا ھازىرقى زامان پەننىي مائارىپ تارىخىمىزدىكى تۇنجى چولپان ھۈسەينىيە مەكتىپى قۇرۇلدى. شۇنىڭدىن كېيىن شىنجاڭنىڭ ھەممە جايلىرىدا يېڭى مائارىپ ھەرىكىتى كۆتۈرۈلدى، جۈملىدىن ئاتۇشتا 1894 - يىلى «تاش ئاخۇنۇم مەكتىپى»، 1910 - يىلى «ئاق مەيدان مەكتىپى»، ئۈرۈمچىدە

1920 ـ يىلى «ئەھمەدىيە مەكتىپى»، ئىلىدا 1889 ـ يىلى «ھۈسەينىيە مەكتىپى»، 1905 ـ يىلى «ھۈنەر ـ سەنئەت مەكتىپى»، 1911 ـ يىلى «بەشرىيە مەكتىپى»، «سايرامىيە مەكتىپى»، 1916 ـ يىلى «مەكتەپ نۇر»، «ئەلاباي قورو مەكتىپى»، 1924 ـ يىلى «دەرنەك مەكتىپى»، 1925 ـ يىلى «كەشغىيە مەكتىپى»، 1928 ـ يىلى «مۇراد مەكتىپى»، 1932 ـ يىلى «تائالىيە مەكتىپى»، يەكەندە 1905 ـ يىلى «مەتلىئىرپان مەكتىپى»، كۈچادا «نىزام ھامىدىيە مەكتىپى»، گۇچۇڭدا «گۈلشەن مەكتىپى»، تۇرپاندا مەقسۇت مۇھىتى تەشكىللىگەندە 1914 ـ يىلى «مەكتىپى مەقسۇدىيە»، چۆچەكتە گۈلەندەم خانىم تەشكىللىگەندە «مەكتىپى گۈلەندەمىيە»، «مەقسۇدىيە»، ئاقسۇدا «نىيازىيە»، «مەكتىپى ئىسمائىلىيە»، «ۋەتەن يۇنۇسىيە»، «سۇتۇق بۇغراخان»، «تۆمۈرغازى»، «تۇرانىيە»، «سۇبھى ساب»، «ئابباسىيە»... قاتارلىق مەكتەپلەر قۇرۇلدى(209).

يۇقىرىدا تىلغا ئېلىنغان مەكتەپلەردە ئوقۇغۇچىلارغا ئاساسەن پەننىي بىلىملەرنى ئاساس قىلىپ دەرس ئۆتۈلەتتى. شۇ مەكتەپلەردە خىزمەت قىلغان، مەرىپەت مەشئىلىنى كۆتۈرگەن، يېڭى مائارىپ ھەرىكىتى ئۈچۈن جان كۆيدۈرۈپ خىزمەت قىلغان مەھمۇت ھېكىم بەگ، كەرىم ئاخۇن خەلپىتىم، راھىلە موللاچام، مۇھەممەدئېلى تەۋپىق، تۇرسۇن ئەپەندى، سالىھ داموللا ھاجى (نىزامى)، ئابدۇقادىر سەئىدى، ھاپىز ئاخۇن مەقسۇم، ئابلىز ئاخۇن داموللام، مۇھەممەد ھاجىم، مەۋلىۋى داموللا ۋە ئۇنىڭدىن باشقا تاتارىستان، تۈركىيەدىن كەلگەن ئوقۇتقۇچىلارنى ھۆرمەت بىلەن تىلغا ئېلىشقا ئەرزىيدۇ.

يۇقىرىقى مەزمۇنلار قاتارىدا ئۇيغۇر يازما ئەدەبىي تىلىنى جانلىق تىلغا يېقىنلاشتۇرۇش ئۈچۈن ئالاھىدە كۈچ چىقارغان مەتبۇئاتچىلىق ھەرىكىتىنىڭ ۋەكىللىرى ئابدۇقادىر داموللام، قۇتلۇق ھاجى شەۋقىلەرنى ھۆرمەت بىلەن تىلغا ئېلىشقا

ئەرزىيدۇ.

ئەكسىيەتچى ھۆكۈمرانلار يېڭى مائارىپ ھەرىكىتى ۋە يېڭى ئىدىيەلەرگە جان ـ جەھلى بىلەن قارشى تۇراتتى. خەلق ئاممىسىنى ئويغىتىش يولىدا ئىزدىنىۋاتقان بىر قىسىم ئىلغار پىكىرلىك سودا ـ سانائەتچىلەر ۋە مەرىپەتپەرۋەر زىيالىيلار جامائەت پىكرى توپلاش يولى بىلەن مۇتەئەسسىپ كۈچلەرگە تاقابىل تۇرۇش ئۈچۈن مەتبۇئاتچىلىق ئىشلىرىنى يولغا قويدى ھەم تەرەققىي قىلدۇردى. مائارىپ ساھەسى ئۈچۈن يۈرەك قېنىنى سەرپ قىلغان ۋە نۇرغۇن دەرسلىك كىتابلارنى تۈزگەن، يازغان زات ئابدۇقادىر داموللام ئىدى. مانا بۇ دەرسلىكلەر قەشقەردىكى «مەتبەئى نۇر» باسمىخانىسىدا ۋە بەزىلىرى قازاقىستان نەشرىياتىدا بېسىپ تارقىتىلدى. ئۇنىڭدىن باشقا قەشقەر، ئىلى، چۆچەك قاتارلىق جايلاردا مەتبۇئاتچىلىق ئىشلىرى جۇش ئۇرۇپ راۋاجلىنىپ نۇرغۇن گېزىت، ژۇرناللار نەشر قىلىندى. لېكىن بۇ گېزىت ـ ژۇرناللارنىڭ كۆپ قىسمى نۇرغۇن سەۋەبلەر تۈپەيلىدىن ئىزچىل داۋاملىشالمىغان بولسىمۇ، لېكىن جانلىق تىل ئاساسىدا نەشر قىلىنىپ ئىلغار پىكىرلەرنى، يېڭىلىقلارنى تەشۋىق قىلىپ، خەلق ئاممىسىنىڭ ئويغىنىشىنى ئىلگىرى سۈردى.

ئۇنىڭدىن باشقا، شۋېت مىسسىيونېرلىرىنىڭ قەشقەردە قۇرغان باسمىخانىسىدا دىنىي، ئەدەبىي مەزمۇنلاردىكى نۇرغۇن كىتاب بېسىلدى. بۇ ئەسەرلەر ھازىر شۋېتسىيە پادىشاھلىق كۇتۇپخانىسى ۋە لۇند ئۇنىۋېرسىتېتى كۇتۇپخانىسى قاتارلىق ئورۇنلاردا ساقلانماقتا. بۇ ئەسەرلەر «قەشقەر باسما بويۇملىرى» دەپ ئاتىلىدۇ. مانا بۇ باسما بويۇملىرىمۇ ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ شەكىللىنىشىدە مۇئەييەن رول ئوينىدى.

بۇ قېتىمقى يېڭى مائارىپچىلىق ھەرىكىتى شىنجاڭ دائىرىسىدە نۇرغۇن بالىلارنى يېڭى پەننىي بىلىملەر بىلەن

تەربىيەلەش بىلەن بىللە ئوقۇغۇچىلارغا ئانا تىل دەرسىنى ئىنتايىن مۇھىم دەرس قاتارىدا ئوقۇتقاندى. بۇنىڭ بىلەن جانلىق تىل ئاساسىدىكى تىل - يېزىق بىلەن ساۋاتلىق بولغان يېڭى بىر ئەۋلاد ئۇيغۇر پەرزەنتلىرى مەيدانغا كەلدى. بۇ قېتىمقى يېڭى مائارىپ ھەرىكىتى ئاپرېل ئۆزگىرىشىدىن كېيىنكى ئۇيغۇر ئۇيۇشمىلىرىنىڭ مائارىپچىلىق ھەرىكىتى ئۈچۈن ئاساس ۋە تۈرتكە بولدى. مۇشۇنداق مەنىۋى ئاساس بىلەن 1934 - يىلىدىن باشلاپ شىنجاڭنىڭ ھەممە جايلىرىدا يېڭى مەكتەپلەر مەيدانغا كەلدى. بۇ مەكتەپلەرنىڭ ئوقۇتۇش ئۇسۇلى ناھايىتى ئىلغار بولۇپ، ئوقۇغۇچىلارنى يېڭى ئىدىيە، يېڭى روھ بىلەن تەربىيەلەشكە ئالاھىدە ئەھمىيەت بېرەتتى. «مەكتەپلەردە تامامەن مىللىي روھ ۋە مىللىي تىل - يېزىق بىلەن دەرس ئۆتىلەتتى. دەرسلىك كىتابلار ھەربىر مىللەتنىڭ ئۆز ئانا تىلىدا تۈزۈلۈپ، ئۆز ئانا تىلىدا ئۆتۈلگەچكە، ئوقۇغۇچىلارنىڭ دەرس ئۆزلەشتۈرۈشى يۇقىرى، روھىي ھالىتىمۇ ئالاھىدە كۆتۈرەڭگۈ بولاتتى. دەرسلىك ماتېرىياللىرىمۇ بىرقەدەر ياخشى بولۇپ، ئۆزىمىزدە يوقلىرى (مەسىلەن، ھېساب، تەبىئەت، جۇغراپىيە قاتارلىقلار) سوۋېت ئىتتىپاقىغا زاكاز قىلىنىپ، ئۇيغۇر كونا يېزىقى بىلەن زامانىۋى مەتبەئەدە باستۇرۇلۇپ، يېزا - قىشلاقلارغىچە كەڭ تارقىتىلغانىدى. ئۇنىڭدىن باشقا ئېلىپبە، ئوقۇش كىتابلىرىدىن تارتىپ قالغان ھەممە دەرسلىكلەر، ھەتتا دىن دەرسلىكلىرىمۇ ئۆزىمىزنىڭ مەتبەئەلىرىدە بېسىلىپ يېتەرلىك دەرىجىدە تارقىتىلاتتى... شۇ چاغلاردا ئۇيۇشمىلار ئىجتىمائىي مائارىپقىمۇ ئوخشاشلا ئەھمىيەت بېرىپ ئۆلكە بويىچە ‹ساۋاتسىزلىقنى يۇيۇش ھەرىكىتى› ۋە قىشلىق ئوقۇتۇش ھەرىكىتى ئېلىپ باراتتى. ھۆكۈمەتمۇ بىر مەزگىل بۇ ئىشقا كۆڭۈل بۆلگەنىدى. مەسىلەن، شۇ چاغدا ھۆكۈمەت قارىمىقىدىكى ساۋات چىقىرىش مەكتىپىدىن 206 سى بار بولۇپ، ئوقۇغۇچىلارنىڭ

سانى 15مىڭ 592 گە يەتكەن بولسا، ئويۇشما قارىمىقىدا 740 مەكتەپ بار بولۇپ، 138 مىڭ 444 نەپەر كىشى ساۋاتلىق بولغان ئىدى»(210).

ئۇنىڭدىن باشقا، ئۇيۇشمىلارنىڭ تەشۋىقات بۆلۈمى قارىمىقىدا «سانائى نەفىسە» (سەنئەت ئۆمىكى) قۇرۇلۇپ، ئەدەبىيات ـ سەنئەت ئىشلىرى جۇش ئۇرۇپ راۋاجلاندى. بولۇپمۇ بۇ مەزگىلدە پۈتۈن شىنجاڭدا تىياتىرچىلىق ھەرىكىتى ئەۋجىگە كۆتۈرۈلۈپ، نۇرغۇن ئوپېرا، دىراما ۋە كومېدىيەلەر سەھنىلەشتۈرۈلۈپ ئوينالدى، سەھنە ئەسەرلىرىنىڭ تېكىستلىرىنى يېزىش، ئورۇنداشتا خەلق جانلىق تىلى ئىشلىتىلدى.

شۇنداق قىلىپ، شىنجاڭدىمۇ بىرلىككە كەلگەن ئورتاق ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ ئىجتىمائىي ئاساسى شەكىللەندى. «1935 ـ يىلدىن باشلاپ ئۈرۈمچىدە ‹يېڭى شىنجاڭ› گېزىتى، ‹خانتەڭرى›، ‹مەدەنىيەت› ناملىق ئايلىق ژۇرناللار نەشر قىلىندى، شۇنىڭدەك كۆپلىگەن ۋىلايەت، ناھىيەلەردە ئۇيغۇر ئۇيۇشمىسىنىڭ ئۆز ئالدىغا مەتبۇئاتلىرى بارلىققا كەلدى، قەشقەردە ‹يېڭى ھايات›، تارباغاتايدا ‹بىزنىڭ تاۋۇش›، ئاقسۇدا ‹ئاقسۇ ئۇچۇرى›، قاراشەھەردە ‹يۇلتۇز›، كورلىدا ‹باغراش›، لوپنۇردا ‹تەكلىماكان› قاتارلىق گېزىت ـ ژۇرناللار چىقىرىلدى»(211).

دېمەك، 30 ـ يىللاردىن كېيىنكى مىللىي ئويغىنىش ھەرىكىتىنىڭ تەسىرىدە مەيدانغا كەلگەن ئاقارتىش ئۇيۇشمىلىرىنىڭ كۈندىلىك خىزمەتلىرىدە، بولۇپمۇ مائارىپ، ئەدەبىيات ـ سەنئەت ئىشلىرىدا ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ رولى گەۋدىلىنىشكە باشلىدى.

سابىق سوۋېت ئىتتىپاقىنىڭ ئوتتۇرا ئاسىيا رايونىدا باشلانغان مۇنازىرە، مۇلاھىزىلەرنىڭ ۋە ئۇنىڭ بىلەن بىر قاتاردا رايونىمىزدىكى ئۇيغۇرلارنىڭ ئانا تىل ھەققىدىكى ئىزدىنىشلىرى

30 ـ يىللاردا مېۋە بېرىشكە باشلىدى. بۇنىڭ بىلەن بىرلىككە كەلگەن جانلىق تىل ئاساسىدىكى يازما ئەدەبىي تىل بىلەن مەتبۇئاتچىلىق ئىشلىرى يولغا قويۇلدى، شۇنداقلا شۇ چاغدىكى ئۇيغۇر ئەدەبىياتىنىڭ تىلىمۇ تەبىئىي هالدا جانلىق تىل ئاساسىدا بولدى. گەرچە ئاز ساندىكى يازغۇچى، شائىرلار ئۆز ئەسەرلىرىدە ئەرەب، پارسچە سۆزلەرنى، كىلاسسىك يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى جۈملە شەكىللىرىنى ئىشلەتكەن بولسىمۇ، جانلىق تىل ئاساسىدىكى ئانا تىلنى قوللىنىش ئەدەبىياتنىڭ ئاساسىي ئېقىمى بولدى.

شۇنداق قىلىپ، 20 ـ ئەسىرنىڭ 30 ـ يىللىرىدا هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى شەكىللەندى ۋە بارا ـ بارا مۇكەممەللىشىشكە قاراپ يۈزلەندى.

هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ شەكىللىنىش جەريانىدىكى مورفولوگىيەلىك ئالاھىدىلىكلەرنى تۆۋەندىكىچە كۆرسىتىش مۇمكىن(212):

1) ئىسىملارنىڭ سان كاتېگورىيەسىدە ئەرەب ـ پارس تىلىغا خاس قوشۇمچىلار ۋە قائىدىلەر ئىستېمالدىن قالدى.

2) ئىسىملارنىڭ كېلىش كاتېگورىيەسىدە هەرقايسى كېلىش شەكىللىرىنىڭ قوشۇمچىلىرى مۇقىملاشتى. بىر كېلىش شەكلىنىڭ باشقا بىر كېلىش رولىدا قوللىنىلىش هادىسىسى ئاساسەن تۈگىدى.

3) ئەرەب ـ پارس تىلىدىن كىرگەن سانلار ئىستېمالدىن قېلىپ، ئۇيغۇر تىلىغا خاس سانلار مۇقىملاشتى. سانلار يېزىقتا رەقەم بىلەن ئىپادىلىنىدىغان بولدى.

4) ياردەمچى سۆزلەردە چاغاتاي ئۇيغۇر تىلىدىكى بەزى ياردەمچى سۆزلەر ئىستېمالدىن قالدى، يېڭىدىن بەزى ياردەمچى

سۆزلەر مەيدانغا كەلدى.

5) ئالماشلاردا شەخس ئالماشلىرى هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكىگە ئوخشاش شەكىلگە كەلدى. كۆرسىتىش ئالماشلىرى ۋە سوئال ئالماشلىرى هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى بىلەن شەكىل ۋە مەنە جەھەتتە بىردەكلىككە ئىگە بولدى.

6) رەۋىشلەردە چاغاتاي ئۇيغۇر تىلىدا قوللىنىلغان بىر قىسىم رەۋىشلەر ئىستېمالدىن قېلىپ، يېڭىدىن بىرقىسىم رەۋىشلەر مەيدانغا كەلدى.

7)پېئىللارنىڭ شەخس كاتېگورىيەسىدە 2 ـ شەخس بىرلىك هۆرمەت تۈرى ۋە كۆپلۈك سىپايە تۈرى مەيدانغا كەلدى ۋە شۇنىڭغا مۇناسىپ ئىسىملارنىڭ شەخس كاتېگورىيەسىدە ۋە شەخس ئالماشلىرىدىمۇ 2 ـ شەخس بىرلىك هۆرمەت تۈرى ۋە كۆپلۈك سىپايە تۈرى مەيدانغا كەلدى.

8) پېئىل زامانلىرى تەرەققىي قىلدى. 1890 ـــ 1920 ـ يىللاردىكى ئۇيغۇر تىلىدا هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى پېئىل زامانلىرىنىڭ هازىرقى زامان شەكلىدىن باشقا ھەممە شەكىل دېگۈدەك ئۇچرايدۇ، 1930 ـ يىللارغا كەلگەندە هازىرقى زامان شەكلىمۇ كەڭ قوللىنىلدى.

9) پېئىلنىڭ تۈس كاتېگورىيەسى تەرەققىي قىلدى، ئانالىتىك تۈس فورمىلىرى كەڭ قوللىنىلغاندىن باشقا، سىنتېتىك تۈس فورمىلىرىمۇ خېلى تەرەققىي قىلدى.

هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ شەكىللىنىش هارپىسى ـــ ئۆتكۈنچى باسقۇچتىكى ۋە هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى مۇھىم تەتقىقات نەتىجىلىرىدىن روبېرت شاۋ(213)، گۇستاف راكۇېت(214) قاتارلىقلارنىڭ ئەسەرلىرى، ئاپتورى نامەلۇم «ئۇيغۇر تىلى»غا ئائىت كىتاب(215)، ئىمساخان جىلىلوۋا(216)، ئەمىر نەجىپ(217)،

جۇ جىنىڭ(218)، ئىبراھىم مۇتىئى(219)، نەسرۇللا يولبۇلدى(220)، تۇردى ئەخمەت(221)، سەيدىۋاقاسوف(222)، خەمىت تۆمۈر(223)، چېن شىمىن، رازراق مەتنىياز(224)، پۇ چۈەن، ۋۇ جىجوڭ(225)، چېڭ شىلياڭ(226)، يى كۇنشيۇ، گاۋ شىجې(227)، كۈرەش مەھمۇتجان(228)، ئارسلان ئابدۇللا(229)، رېيھاند ھان(230)، فرېدرىك جون(231)، رىدۋان ئۆزتۈرك(232) قاتارلىقلارنىڭ ئەسەرلىرىنى تىلغا ئېلىش مۇمكىن. ئۇنىڭدىن باشقا ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتىغا كۈچ قوشقان ۋە قوشۇۋاتقان تىلشۇناسلاردىن ئامىنە غاپپار، مىرسۇلتان ئوسمانوف، خالىق نىياز، مۇھەببەت قاسىم، ئارسلان ئابدۇللا، لېتىپ توختى، مەترېھىم سايىت، يارى ئەبەيدۇللا قاتارلىقلارنى تىلغا ئېلىش مۇمكىن.

## §4. ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلى

بىر مىللەت كىشىلىرى ئورتاق ئىشلىتىدىغان تىل ئورتاق تىل دەپ ئاتىلىدۇ. ئورتاق تىل مىللەت بىلەن تەڭ شەكىللىنىدۇ. ئورتاق تىل مەلۇم دىيالېكت ئاساسىدا شەكىللەنگەن، مەلۇم مىللەتكە تەۋە، خەلققە ئورتاق بولغان تىلدۇر.

ھەرقانداق بىر مىللەتنىڭ ئورتاق تىلى ئادەتتە جانلىق تىل ۋە يېزىق تىلى دېگەن ئىككى خىل شەكىلنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ. يېزىق تىلى جانلىق تىل ئۈچۈن يېتەكچىلىك رولىنى ئوينايدۇ. جانلىق تىل يېزىق تىلى ئۈچۈن ئاساس بولىدۇ. جانلىق تىل تىل تاۋۇشلىرى، يەنى نۇتۇق ئارقىلىق، يېزىق تىلى يېزىق ئارقىلىق ئىپادىلىنىدىغان بولغاچقا، بۇلار روشەن پەرققە ئىگە. يېزىق تىلى جانلىق تىلغا قارىغاندا خېلى مۇكەممەل، قېلىپلاشقان بولىدۇ. لېكىن، ئۇنىڭ ئۆزى يەنىلا ئەدەبىي تىل ھېسابلانمايدۇ. ئەدەبىي

تىل مىللىي ئورتاق تىل ئاساسىدا بارلىققا كېلىدۇ. مىللىي ئورتاق تىلنىڭ جانلىق تىل ۋە يېزىق تىلى شەكلى ئىلىم - پەن خادىملىرىنىڭ ياكى شۇ مىللەت ئاممىسىنىڭ ئورتاق كېڭىشىشى بىلەن، ئۇنى تىلنىڭ ئوبيېكتىپ تەرەققىيات قانۇنىيىتى بويىچە فونېتىكا، لېكسىكا ۋە گىراماتىكىلىق جەھەتلەردىن قايتا-قايتا پىششىقلاپ ئىشلىشى، قېلىپلاشتۇرۇشىدىن كېيىن ئاندىن ئەدەبىي تىل شەكلىگە كىرىدۇ. ئەدەبىي تىل شۇ مىللەت تىلىدىكى ھەر خىل دىيالېكتلارنىڭ، مەھەللىۋى شېۋىلەرنىڭ ساقلىنىپ تۇرۇشىغا قارىماي، ھەممىنى ئۆزىگە بېقىندۇرغان ھالدا شەكىللىنىدۇ ۋە مەۋجۇت بولىدۇ. ئۇ شۇ مىللەت خەلقىنىڭ ناھايىتى ئۇزاق ئەسىرلەردىن بۇيانقى ئۆزئارا ئالاقىسىگە، ئۆزئارا پىكىر ئالماشتۇرۇشىغا، بىر - بىرىنى چۈشىنىشىگە ئۈنۈملۈك خىزمەت قىلىپ كېلىۋاتقان دىيالېكتلار ئاساسىدا بارلىققا كەلگەن مىللىي ئورتاق تىلنى ئۆزىگە ئەڭ مۇھىم ئاساس قىلىدۇ.

ئەدەبىي تىل مىللىي ئورتاق تىلنىڭ پىششىقلاپ ئىشلەنگەن، قېلىپلاشتۇرۇلغان شەكلى. مىللىي ئەدەبىي تىل شۇ مىللىي تىلنىڭ ئوبيېكتىپ تەرەققىيات قانۇنىيىتى بويىچە شۇ مىللەت تىلشۇناسلىرى ۋە ئىلمىي خادىملىرى تەرىپىدىن فونېتىكا، لېكسىكا ۋە گىراماتىكا جەھەتلەردىن ئۆلچەمگە چۈشۈرۈلگەن، قېلىپلاشتۇرۇلغان بولىدۇ.

ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى ئەدەبىي يېزىق تىلى ۋە ئەدەبىي جانلىق تىل دەپ ئايرىلىدۇ.

ئەدەبىي جانلىق تىل ئومۇمەن رادىيو، تېلېۋىزىيە، كىنو، تىياتىر، دوكلات، لېكسىيە، تەشۋىقات ۋە ئوقۇ-ئوقۇتۇش ئىشلىرىدا قوللىنىلىدۇ. ئۇ تەلەپپۇز قائىدىسىنى ئۆزىگە يېتەكچى قىلىدۇ. ئەدەبىي يېزىق تىلى ئومۇمەن گېزىت -

ژۇرنال، كىتاب، ھۆججەت، ئالاقىلەردە قوللىنىلىدۇ. ئۇ ئىملا قائىدىسىنى ئۆزگە يېتەكچى قىلىدۇ.

ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى ئۇزلۇكسىز تەرەققىي قىلىۋاتقان، مۇكەممەللىشىۋاتقان ئەدەبىي تىل. ئۇ بىرقانچە دىيالېكتقا، ھەربىر دىيالېكت يەنە بىرقانچىدىن شېۋىلەرگە بۆلۈنگەن. دىيالېكت ۋە شېۋىلەردە ھېلىھەم قىسمەن پەرقلەر مەۋجۇت. شۇڭا، ئۆگىنىش، ئوقۇ ـ ئوقۇتۇش جەريانىدا ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنى ئومۇملاشتۇرۇشقا، تەلەپپۇز ۋە ئىملا قائىدىسىنى توغرا ئىگىلەش ۋە ئۆزلەشتۇرۇشكە ئالاھىدە ئەھمىيەت بېرىش كېرەك. چۈنكى، ئىملا قائىدىسى ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي يېزىق تىلىنى قېلىپلاشتۇرۇشنىڭ ئاساسى ۋە ئەڭ ئۇنۇملۇك تەدبىرى.

ھەرقانداق بىر تىلنىڭ تەلەپپۇزىنى قېلىپلاشتۇرۇشتا مەلۇم بىر جاينىڭ تەلەپپۇزى ئۆلچەم قىلىنىدۇ.

ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ تەرەققىياتىنى ئىلگىرى سۈرۈش ئۈچۈن، بىرىنچىدىن، ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنى قېلىپلاشتۇرۇش خىزمىتىنى چىڭ تۇتۇشقا؛ ئىككىنچىدىن، ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنى ئومۇملاشتۇرۇش خىزمىتىنى چىڭ تۇتۇشقا توغرا كېلىدۇ.

ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنى قېلىپلاشتۇرۇش ئۈچۈن تۆۋەندىكىدەك خىزمەتلەرنى ئىشلەشكە توغرا كېلىدۇ:

1. ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتىنى چوڭقۇرلاشتۇرۇشقا ۋە كۈچەيتىشكە توغرا كېلىدۇ. ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتى ئۇيغۇر تىلىنىڭ ھەرقايسى دەۋرلىرىنى تارىخىي تەرەققىيات يۆنىلىشى بويىچە سېلىشتۇرۇپ تەتقىق قىلىشنى، ئۇيغۇر تىلىنى باشقا قېرىنداش تۈركىي تىللار بىلەن سېلىشتۇرۇپ تەتقىق قىلىشنى

ھەمدە ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ فونېتىكىسى، لېكسىكىسى، گىراماتىكىسى جەھەتلەردىكى كونكرېت تەتقىقاتلارنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ. ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتىنىڭ چوڭقۇرلىشىشى، تەتقىقات نەتىجىلىرىنىڭ سۈپىتىنىڭ ئۆسۈشى ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنى قېلىپلاشتۇرۇشنى پۇختا ئىلمىي ئاساس بىلەن تەمىنلەيدۇ ھەم ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ تەرەققىياتىنى ۋە مۇكەممەللىشىشىنى ئىلگىرى سۈرىدۇ.

2. ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ تەلەپپۇز قائىدىسى بىلەن ئىملا قائىدىسىنى مۇكەممەللەشتۈرۈشنى چىڭ تۇتۇشقا توغرا كېلىدۇ. ئىملا قائىدىسى ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي يېزىق تىلىنى قېلىپلاشتۇرۇشنىڭ ئەڭ ئۇنۇملۇك تەدبىرى. ئىملا قائىدىسى قانچە مۇكەممەل، نۇقسانسىز بولسا ئەدەبىي تىلنىڭ قېلىپلىشىشى شۇنچە ئۇنۇملۇك بولىدۇ. شۇنىڭ ئۈچۈن ئىملا قائىدىسى، ئىملا لۇغىتى، ئاتالغۇلار لۇغىتى، ئىزاھلىق لۇغەت قاتارلىق لۇغەتلەرنى تۈزۈش ئۇيغۇر تىلىنى قېلىپلاشتۇرۇشنىڭ كونكرېت خىزمەتلىرى ھېسابلىنىدۇ. ئەدەبىي يېزىق تىلى بىلەن ئەدەبىي جانلىق تىل ئوتتۇرىسىدا ھامان پەرق بولىدۇ. بۇ پەرق تەلەپپۇز قائىدىسىدە ئەكس ئەتتۈرۈلىدۇ. ئەدەبىي تەلەپپۇز قائىدىسىنى ئىشلىگەندە ئەدەبىي تەلەپپۇز لۇغىتىنىمۇ ئىشلەش كېرەك. ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ تەلەپپۇزى سۆزلەرنىڭ تەلەپپۇزى، سۆز بىرىكمىلىرىنىڭ تەلەپپۇزى ۋە جۈملىلەرنىڭ ئىنتوناتسىيەسىدە روشەن ئىپادىلىنىدۇ، شۇڭا رادىيو - تېلېۋىزىيە، كىنو - تىياتىر ساھەلىرىدە ئەدەبىي تەلەپپۇزنى قېلىپلاشتۇرۇشقا ئالاھىدە ئەھمىيەت بېرىش كېرەك.

3. هازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنى ئومۇملاشتۇرۇش
هازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلى بىلەن دىيالېكت، شېۋىلەر ئوتتۇرىسىدىكى پەرقلەرنى كىچىكلىتىش، شەخسكە خاس غەيرىي نۇتۇق شەكىللىرىنى تۈزىتىشنى كۆرسىتىدۇ. ئەدەبىي تىلنى ئومۇملاشتۇرۇش ئۇزاق مۇددەتلىك، مۇشەققەتلىك ھەم ئىنچىكە خىزمەت. ئەدەبىي تىلنى ئومۇملاشتۇرۇش دىيالېكت ۋە شېۋە رايونلىرىدىكى كىشىلەرنىڭ ئىقتىسادىي تۇرمۇش سەۋىيەسىنىڭ ئۆسۈشى، مىللىي ئاڭنىڭ كۈچىيىشى بىلەن مۇناسىۋەتلىك. ئىلىم ـ پەن يۇكسەك دەرىجىدە تەرەققىي قىلغان بۈگۈنكى كۈندە، ئەدەبىي تىلنى ئومۇملاشتۇرۇشقا نۇرغۇن قولايلىق شارائىتلار ھازىرلاندى. مۇشۇ قولايلىق شارائىتلاردىن ئۈنۈملۈك پايدىلىنىپ ئەدەبىي تىلنى ئومۇملاشتۇرۇش قەدىمىنى تېزلىتىش كېرەك.

ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى — ئۇرۇمچى تەلەپپۇزىنى ئۆزىگە تەلەپپۇز ئۆلچىمى قىلغان، مەركىزىي دىيالېكتنى ئۆزىگە يېتەكچى قىلغان، ھازىر نەشر قىلىنىۋاتقان ئۈلگە خاراكتېرلىك يىرىك ئەسەرلەر تىلىنىڭ گىراماتىكىلىق ئالاھىدىلىكلىرىنى ئۆزىگە گىراماتىكىلىق ئۆلچەم قىلغان مىللىي ئەدەبىي تىلدۇر.

## §5. ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ دىيالېكتلىرى

دىيالېكت دېگىنىمىز ئومۇمىي خەلق تىلىنىڭ رايون خاراكتېرلىك تارمىقى، يەنى ئومۇمىي خەلق تىلىنىڭ يەرلىك ۋارىيانتى.

بىر تىلنىڭ دىيالېكتلىرى ئوتتۇرىسىدىكى پەرق تىلنىڭ ھەرقايسى تەركىبىي قىسىملىرىدا ئوخشىمىغان دەرىجىدە مەۋجۇت بولۇپ تۇرىدۇ. مەلۇم بىر تىلنىڭ دىيالېكتلىرىنى ئايرىشتا شۇ

دىيالېكت رايونلىرىنى چوڭقۇرلاپ تەكشۈرۈش ئارقىلىق ئەڭ ئومۇمىي بولغان ئالاھىدىلىكلەر ئومۇملاشتۇرۇلۇۋېلىنىدۇ ھەم مۇشۇ ئومۇمىي ئالاھىدىلىكلەرگە ئاساسەن دىيالېكتلارنى ئايرىش ئۆلچىمى بېكىتىلىدۇ.

هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ دىيالېكتلىرى فونېتىكا، لېكسىكا، گىراممېاتىكا جەھەتلەردە ئۆزىگە خاس ئالاھىدىلىكلەرگە ئىگە. ئۇيغۇر تىلى دىيالېكتلىرىنى ئايرىشتا ئەمىر نەجىپ، س. يې. مالوف، ئامىنە غاپپار، مىرسۇلتان ئوسمانوف، لى جىڭۋېي قاتارلىق تەتقىقاتچىلار ھەر خىل ئۆلچەملەرنى ئوتتۇرىغا قويغان. بۇنىڭ ئىچىدە فونېتىكىلىق ئۆلچەملەرمۇ، لېكسىكىلىق ئۆلچەملەرمۇ، مورفولوگىيەلىك ئۆلچەملەرمۇ بار. بۇلارنىڭ ئىچىدە ئامىنە غاپپار ۋە مىرسۇلتان ئوسمانوفلار ئوتتۇرىغا قويغان ۋە بۈگۈنكى كۈندە ئۇيغۇر تىلى دىيالېكتلىرىنى ئايرىشتا ئومۇمىي ئۆلچەم قاتارىدا قوبۇل قىلىنغان، ئۇيغۇر تىلى دىيالېكتلىرى ئۈچۈن ئەڭ ئومۇمىي ئالاھىدىلىك ھېسابلىنىدىغان ئۇيغۇر تىلى دىيالېكتلىرىنى ئايرىشنىڭ ئۆلچىمى قىلىنىدىغان ئىككى خىل مورفولوگىيەلىك ئۆلچەم تۆۋەندىكىچە:

بىرىنچى ئۆلچەم، پېئىللارنىڭ كەلگۈسى زامان ئېنىق خەۋەر رايى شەكلى بولۇپ، ئۇيغۇر تىلى تارىخىدا تۇسلۇك مەنىدىن پېئىللارنىڭ كەلگۈسى زامان ئېنىق خەۋەر رايى مەنىسىنى بىلدۈرۈشكە ئۆتكەن «dur›turur» شەكلى بىرىنچى شەخس (بىرلىك ۋە كۆپلۈك)تە دىيالېكتلاردا ئۈچ تۈرلۈك ئەھۋال ئۇچرايدۇ.

1) turur›dur›di شەكلىدە قىسقارغان. مەسىلەن:

| بارىمەن | baridimän |
|---|---|

| | |
|---|---|
| توسىمەن | tosidimän |
| بىلمەيمەن | bilmejdimän |

2) turur›dur›t شەكلىدە قىسقارغان. مەسىلەن:

| | |
|---|---|
| بارىمەن | baritmä(n) ~ bajitmä(n) |
| توسىمەن | tosudmän |
| بىلمەيمەن | bilmijtmä(n) ~ bilmejtimän |

3) بۇ شەكىل نۆل شەكىلگە ئايلانغان. يەنى turur›tur›dur›∅ شەكلىدە پۈتۈنلەي يوقالغان بولۇپ، ئېنىق كەلگۈسى زامان پېئىلى ـ a ـ بىلەن ياسالغان رەۋىشداشلارنىڭ ئاخىرىغا بىۋاستە شەخس قوشۇمچىلىرىنى قوشۇش بىلەن ئىپادە قىلىنغان. مەسىلەن:

| | |
|---|---|
| بارىمەن | barimän |
| توسىمەن | tosimän |
| بىلمەيمەن | bilmejmän |

ئىككىنچى ئۆلچەم، پېئىللارنىڭ پۈتمىگەن سۈپەتداش شەكلى. بۇ شەكىلدىمۇ ئۈچ خىل ئەھۋال بار.

1) turur›dur›du(r)+ğan

| | |
|---|---|
| بارىدىغان | baraduğan |
| كېلىدىغان | keladuğan |

2) turur›dur›t+qan

| | |
|---|---|
| بارىدىغان | baritqan ~ bajitqan |
| كېلىدىغان | ke(li)tqan |

3) turur›dur›di+ğan

| | |
|---|---|
| بارىدىغان | baridiğan |
| كېلىدىغان | kelidiğan |

يۇقىرىقى ئىككى ئۆلچەمدە بىرىنچى خىل ئەھۋالغا ياتىدىغا-

نى لوپنۇر دىيالېكتى، ئىككىنچى خىل ئەھۋالغا ياتىدىغىنى خو-تەن دىيالېكتى، ئۈچىنچى خىل ئەھۋالغا ياتىدىغىنى مەركىزىي دىيالېكت بولىدۇ.

ئەمما شۇنى ئېيتىش كېرەككى، بۇ ئۈچ ئۆلچەم نەزەرىيەسى ئۇيغۇر تىلى دىيالېكتلىرى تەتقىقاتىدا دۆلەت ئىچى-سىرتىدا بىرقەدەر ئومۇملاشقان ۋە ئېتىراپ قىلىنغان نەزەرىيە بولسىمۇ، بۇ پاكىتلار 21 - ئەسىردىكى ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئومۇمىي ئەھۋالىغا تولۇق ماس كەلمەيدۇ. چۈنكى، بۇ ئۆلچەملەر بۇنىڭدىن 30 - 40 يىل بۇرۇن ئوتتۇرىغا چىققان ۋە ئالدىنقى ئەسىرنىڭ 80 - يىللىرىدا ئېلان قىلىنىپ مۇقىملاشقان. ئارىدىن يېرىم ئەسىرگە يېقىن ۋاقىت ئۆتكەن، پەن - تېخنىكا تەرەققىي قىلغان، زامانىۋى ئۇچۇر ۋاستىلىرى ھەممىلا يەرنى قاپلىغان، مەدەنىي مائارىپ راۋاجلانغان بۈگۈنكى كۈندە دىيالېكتلار ئوتتۇرىسىدىكى پەرق كۈنسايىن كىچىكلىمەكتە ۋە نۇرغۇن تىپىك ئالاھىدىلىكلەر تېزلىكتە يوقالماقتا. بۇ سەۋەبلەر تۈپەيلى نوپۇسى ئاز، دائىرىسى كىچىك بولغان لوپنۇر دىيالېكتى ئۆزىنىڭ تىپىك ئالاھىدىلىكلىرىدىن تېزلىكتە مەھرۇم بولماقتا. بۇنىڭدىن 10 يىللار بۇرۇن لوپنۇرنىڭ دۆڭقوتان قاتارلىق جايلىرىدا ئېلىپ بېرىلغان تىل تەكشۈرۈش نەتىجىلىرى بىلەن 1960 - يىللاردا تەكشۈرۈلگەن تىل ماتېرىياللىرىنى سېلىشتۇرغاندا، لوپنۇر دىيالېكتىنىڭ مۇھىم تىپىك ئالاھىدىلىكلىرى ئاجىزلاپ كەتكەن. مائارىپ تەربىيەسى، رادىيو - تېلېۋىزىيە ئومۇملاشقانسېرى بۇ پەرقلەر تېخىمۇ تېز يوقىلىشقا يۈزلەنگەن بۈگۈنكى كۈندە ئەھۋال تېخىمۇ شۇنداق[233].

ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى دىيالېكتلىرى ۋە ئۇلارغا تەۋە بولۇپ تۇرغان شېۋىلەرنىڭ ئومۇمىي ئىسخېمىسى مۇنداق بولىدۇ.[234]




تۆۋەندە ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئۈچ دىيالېكتىنىڭ ئاساسىي ئەھۋالى ۋە مۇھىم خۇسۇسىيەتلىرىنى تونۇشتۇرۇپ ئۆتىمىز:

1. مەركىزىي دىيالېكت

مەركىزىي دىيالېكت شەرقتە قۇمۇلدىن تارتىپ غەربىي جەنۇبتا يەكەنگىچە بولغان كەڭ رايوندا قوللىنىلىدىغان، ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ شەكىللىنىشىدە مۇھىم ئاساس بولغان دىيالېكتتۇر. مەركىزىي دىيالېكت شەرقتە لوپنۇر دىيالېكتى بىلەن، غەربىي جەنۇبتا خوتەن دىيالېكتى بىلەن تۇتىشىدۇ.

مەركىزىي دىيالېكتنى ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ شەكىللىنىشىدە مۇھىم ئاساس بولغان دىيالېكت دېگىنىمىزدە، ئۇنىڭ تۆۋەندىكىدەك ئالاھىدىلىكلەرگە ئىگە بولغانلىقىنى كۆزدە تۇتىمىز:

بىرىنچى، ماددىي مەدەنىيەت ۋە مەنىۋى مەدەنىيەتتىن ئىبارەت ئىككى مەدەنىيەت بويىچە مەركىزىي دىيالېكت رايونى ئۇيغۇر خەلقىنىڭ تارىخىدا مەركەز بولۇپ كەلگەن قەشقەر، تۇرپان، ئىلى، ئۇرۇمچى قاتارلىق مەدەنىيەت مەركەزلىرىنى ئۆز ئىچىگە ئالغان رايون؛ ئۇنىڭ تەرەققىيات سەۋىيەسى باشقا ئىككى دىيالېكت رايونىغا قارىغاندا كۆرۈنەرلىك يۇقىرى.

ئىككىنچى، بۇ دىيالېكت رايونى تېررىتورىيە ۋە نوپۇس جەھەتلەردە مۇتلەق ئۈستۈنلۈككە ئىگە. بۇدىيالېكتتا سۆزلىشىدىغانلارنىڭ نوپۇسى ئۇيغۇرلارنىڭ نوپۇسىنىڭ مۇتلەق كۆپ قىسمىنى تەشكىل قىلىدۇ. ئوچۇقراق ئېيتقاندا، بۇ دىيالېكت رايونى ئاپتونوم رايونىمىز بويىچە ئۇيغۇرلار ياشايدىغان رايونلارنىڭ تەخمىنەن تۆتتىن ئۈچ قىسمىنى ئىگىلەيدۇ؛ بۇ دىيالېكتتا سۆزلىشىدىغان ئۇيغۇرلارنىڭ سانى باشقا ئىككى دىيالېكتتا سۆزلىشىدىغان ئۇيغۇرلارنىڭ ئومۇمىي سانىدىنمۇ تەخمىنەن بەش ھەسسە ئارتۇق.

ئۈچىنچى، مەركىزىي دىيالېكت (جۈملىدىن ئۇنىڭ ھەرقايسى شېۋىلىرى) يالغۇز يۇقىرىدا كۆرسىتىلگەن دىيالېكتلارنى پەرقلەندۈرۈش نۇقتىسىدىنلا ئەمەس، بەلكى تىل تاۋۇشلىرى سىستېمىسى، لۇغەت بايلىقى سىستېمىسى ۋە گىراماتىكىلىق قۇرۇلما سىستېمىسىنىڭ ھەممە مۇھىم نۇقتىلىرى بويىچىمۇ ئەدەبىي تىلىمىزغا ئۆلچەم قىلىنغان.

يۇقىرىدىكى ئالاھىدىلىكلەرگە ئاساسەن، مەركىزىي دىيالېكت ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ يېتەكچى دىيالېكتى

قىلىپ بەلگىلەنگەن.

مەركىزىي دىيالېكت ئۈرۈمچى شېۋىسى، ئىلى شېۋىسى، چۆچەك شېۋىسى، تۇرپان شېۋىسى، قۇمۇل شېۋىسى، قەشقەر شېۋىسى، ئاتۇش شېۋىسى، كەلپىن شېۋىسى، تارىم شېۋىسى (جۈملىدىن موغال شېۋىسى، كۇچا شېۋىسى) قاتارلىق توققۇز شېۋىنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ.

## 2. خوتەن دىيالېكتى

خوتەن دىيالېكتى ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ مەركىزىي دىيالېكتىدىن قالسىلا ئىككىنچى ئورۇندا تۇرىدىغان مۇھىم دىيالېكتى. ئۇنى گويا ناھىيىسىدىن شەرققە قاراپ تاكى چاقىلىقىچە بولغان ئارىلىقتا ياشايدىغان توققۇز ناھىيەدىكى ئۇيغۇرلار قوللىنىدۇ. بۇ دىيالېكتنى قوللىنىدىغان ئۇيغۇرلار سان جەھەتتە پۈتۈن ئۇيغۇر ئاھالىسىنىڭ تەخمىنەن ئالتىدىن بىرىنى تەشكىل قىلىدۇ.

خوتەن دىيالېكتى ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ دىيالېكت ۋە شېۋىلەرگە بولغان تەسىرى ئارقىسىدا بارغانسېرى ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلغا يېقىنلىشىش جەريانىنى كەچۈرۈۋاتقان بولسىمۇ، يەنە بىر تەرەپتىن ئۇ ئۆزىنىڭ ئەدەبىي تىلغا نىسبەتەن لېكسىكا ۋە گىرامماتىكا جەھەتتىكى پايدىلىق تەركىبلىرى بىلەن ئەدەبىي تىلىمىزنى بېيىتىشتا كۆزگە كۆرۈنەرلىك رول ئويناپ كەلمەكتە.

خوتەن دىيالېكتى ھەققىدە 1980 ـ يىللاردىن ئېتىبارەن بىر قىسىم كىشىلەر «ئەينو تىلى»، «گېرىبوز تىلى ۋە تامئىبغىل تىلى»، «ئېفتالىت تىلى» قاتارلىق ناملار بىلەن ئاتالغان تەتقىقاتلار ئېلان قىلىندى. بەزىلەر ھەتتا خوتەن دىيالېكتىنىڭ ماھىيەتلىك ئالاھىدىلىكلىرىنى نەزەردىن ساقىت قىلىپ ئايرىم ھادىسىلەر ئاساسىدا بۇ دىيالېكتنى «تىل» ياكى «يېرىم تىل»

دېگەن قاراشلىرىنى ئوتتۇرىغا قويدى. زامانىمىزدىكى بۈيۈك دىيالېكتشۇناس مىرسۇلتان ئوسمانوف ئەپەندى بۇ قاراشلارغا ئۆزىنىڭ بىۋاسىتە تەكشۈرۈش نەتىجىلىرى ۋە ئىزدىنىشى ئاساسىدا ئىلمىي رەددىيە بېرىپ ئۇيغۇر تىلىنىڭ بۇ دىيالېكتىنىڭ ئورنىنى ۋە سالاھىيىتىنى بېكىتتى.

خوتەن دىيالېكتى گۇما شېۋىسى، ئېلچى شېۋىسى، قاراقاش شېۋىسى، لوپ شېۋىسى، كېرىيە شېۋىسى قاتارلىق بەش شېۋىنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ.

### 3. لوپنۇر دىيالېكتى

لوپنۇر دىيالېكتى ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئۈچ دىيالېكتى ئىچىدىكى كۆلىمى ئەڭ كىچىك، ئىشلىتىدىغان ئادىمى ئەڭ ئاز بىر دىيالېكت. ئۇ پەقەت لوپنۇر ناھىيەسى ۋە چاقىلىق ناھىيەسىنىڭ مەرەن يېزىسى تەۋەسىدە قوللىنىلىدۇ.

ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى دىيالېكت ۋە شېۋىلىرىنىڭ جايلىشىش خەرىتىسى[235]



ئىزاھلار:

1 . Tahsin Bangoglu, Türkçenin Grameri, TDK Yayinlari, Ankara 1990, p . 12–15 .

2 . 耿世民:《新疆历史与文化概论》,北京:中央民族大学出版社, 2006 , p . 39 .

3 . Osman Nedim Tuna, Ural–AltayDilleri Teoriyisi, Turk Dunyasi El kitabi, II, Dil–Kultur, San ' at, Ankara 2002, p . 4 .

4 . Johann Philipp Strahlenberg, Das Nord und Östliche Teil von Europa und Asia, 1730; Ahmet Ceferoglu, Türk Dili Tarihi, Istanbul, 1984, p . 11 .

5 . Ahmet B . Ercilasun, Bašlanğičindan 20 yüzyila Türk Dili Tarihi, Akčağ Yayinlari, Ankara 2004, p . 10 .

6 . Ahmet Ceferoglu, Türk Dili Tarihi, Istanbul, 1984, p . 11 .

7 . F . Wiedemann,. Über die früheren Sitze der tschudischen Vö lker und ihre Sprachverwandtchaft mit den Völkern Mittelhochasiens, 1838; Osman Nedim Tuna, Ural–AltayDilleri Teoriyisi, Turk Dunyasi El kitabi, II, Dil–Kultur, San ' at, Ankara 2002, p . 5–6 .

8 . 耿世民:《新疆历史与文化概论》,北京:中央民族大学出版社, 2006 , p . 41 .

9 . W . Schot, Versuch über tatarischen Sprachen, 1836 .; Ahmet B . Ercilasun, Bašlanğičindan 20 yüzyila Türk Dili Tarihi, Akčağ Yayinlari, Ankara 2004, p . 19 .

10 . Gustaf John Tamstedt, Über die Konjugation des Khalkha–Mongolischen, 1903 .; Osman Nedim Tuna, Ural–AltayDilleri Teoriyisi, Turk Dunyasi El kitabi, II, Dil–Kultur, San ' at, Ankara 2002, p . 4 .

11 . Ahmet Ceferoglu, Türk Dili Tarihi, Istanbul, 1984, p . 29 .

12 . H . Winkler, Ural–altaische Voelker und Sprachen, Berlin 1884 .; Das Uralaltaische und seine Gruppen, Berlin 1886 .;

13. A. Sauvageot, Recherches sur le vocabulaire des langues ouralo–altaiiques, Paris 1930.

14. Matias Aleksanteri Castren, über die Personalsuffixe in den altaischen Sprachen, 1950.

15. Hasan Eren, Türklük Bilimi Sözlügü, I. Yabanci Türkologlar, TDK, Ankara 1998, p. 127.

16. Ahmet Temir, Ural–AltayDilleri Teoriyisi, Turk Dunyasi El kitabi, II, Dil–Kultur, San'at, Ankara 2002, p. 4.

17. Ahmet Ceferoglu, Türk Dili Tarihi, Istanbul, 1984, p. 13.

18. Hasan Eren, Türklük Bilimi Sözlügü, I. Yabanci Türkologlar, TDK, Ankara 1998, p. 127.

19. N. Poppe, Altaisch und Urtürkisch, 1926.; Ahmet B. Ercilasun, Bašlanğičindan 20 yüzyila Türk Dili Tarihi, Akčağ Yayinlari, Ankara 2004, p. 20.

20. G. J. Ramstedt, Einführung in die altaische Sprachwissenschaft I. Lautlehre: 1957; II., Formenlehre: 1952; III., Register: 1966.; G. J. Ramsted:《阿尔泰语言学导论》, 陈伟、沈成明译, 北京: 中国社会科学院出版社, 1981.

21. Nicholas Poppe, Vergleichende Grammatik der altaischen Sprachen I. Vergleichende Lautlehre, Wiesbaden 1960.; _, Altay Dillerinin Karşilàstirmali Grameri– 1–kisim: Karşilastirmali Ses Bilgisi, (Zeki Kaymaz cev.) Istanbul 1994.

22. Nicholas Poppe, Introduction to Altaic Linguistics, Wiesbaden 1965.; N. 鲍培, 周建奇译:《阿尔泰语言学导论》, 呼和浩特: 内蒙古教育出版社, 2004 年

23. Pentti Aalto, Studies in Altaic and Comparative Philology, Studia Orientalia 59, 1987.

24. W. Kotwicz, Contribution aux etudes altaiques Wilno 1936.; Les pronoms dans les langues altaiques, Krakow 1936.; W. 科特维奇:《阿尔泰诸语言研究》, 哈斯译, 呼和浩特: 内蒙古教育出版社, 2004.

25. N. A. 巴斯卡科夫:《阿尔泰语系语言及其研究》,陈伟,周建奇译,呼和浩特:内蒙古教育出版社,2004.

26. Ahmet Temir, Türkçe ile Moğulça Arasindaki Ilgiler, DTCFD III, Ankara 1955.

27. Osman Nedim Tuna, Ural–AltayDilleri Teoriyisi, Turk Dunyasi El kitabi, II, Dil–Kultur, San'at, Ankara 2002.

28. Talat Tekin, Makaleler I. Altayistik, Ankara 2003.

29. Tuncer Gülensoy, Altay Dillerinde Akrabalik Adlari. üzerine Notlar, TDAY–Bellten 1973, Ankara 1974.

30) بۇ يەردە ئاساسلىق ئىچكى موڭغۇل مائارىپ نەشرىياتى نەشر قىلغان بىريۈرۈش كىتابلار كۆزدە تۇتۇلىدۇ:

A. 冯. 加班:《古代突厥语法》,耿世民译,呼和浩特:内蒙古教育出版社, 2004;

N. 鲍培:《阿尔泰语言学导论》,周建奇译,呼和浩特:内蒙古教育出版社, 2004;

N. 鲍培:《阿尔泰语比较语法》,周建奇译,呼和浩特:内蒙古教育出版社, 2004;

W. 科特维奇:《阿尔泰诸语言研究》,哈斯译,呼和浩特:内蒙古教育出版社 2004;

G. J. 兰司特:《阿尔泰语言学导论》,陈伟、沈成明译,北京:中国社会科学院出版社, 1981; 呼和浩特:内蒙古教育出版社, 2004;

N. A. 巴斯卡科夫:《阿尔泰语系语言及其研究》,陈伟,周建奇译,呼和浩特:内蒙古教育出版社, 2004;

M. H. 奥尔洛夫斯卡娅:《<黄金史>语言》,呼和浩特:内蒙古教育出版社, 2004;

小泽重男:《中世纪蒙古语诸形态研究》,呼和浩特:内蒙古教育出版社, 2004;

呼格吉勒图:《蒙古语族语言基本元音比较研究》,呼和浩特:内蒙古教育出版社, 2004;

呼格吉勒图、萨如拉：《八思巴字蒙古语文献汇编》，呼和浩特：内蒙古教育出版社，2004.

31.力提甫.托合提：《阿尔泰语言学导论》，陕西人民出版社，1998年；—，《从短语结构到最简方案：阿尔泰语言的句法结构》，北京：中央民族出版社，2004；—，《维吾尔语及其他阿尔泰语言的生成句法研究》，北京：民族出版社，2001；—，《阿尔泰语言构形成分的句法层次问题》，《中央民族大学学报》，2002(6)；—，《对共同阿尔泰语肯定动词 *ba-～*bi- 和否定动词 *a:-～*e:- 的探索》，《民族语文》，2001(1)；—，《共同阿尔泰语动词 *ka-～*ko- 及其词族考》，《民族语文》，2002(3).；

32.朝克：《满-通古斯诸语比较研究》，北京：民族出版社，1997；高.照日格图：《蒙古语族语言与突厥语族语言词汇比较研究》，北京：教育出版社，2000；孟达来：《北方民族的历史接触与阿尔泰诸语言共同性的形成》，北京：中国社会科学出版社，2001；清格尔泰：《关于阿尔泰学的理论和方法》，《内蒙古大学学报》，2003(1)；—，《阿尔泰学研究概况及对今后我国阿尔泰学研究的建议》，《内蒙古社会科学》，2004(6).

33. Sir Gerard Clauson, The relationship between Turkish and Mongolian, Turkish and Mongolian Studies, London 1962. pp. 216–247; _, Lexicostatistical Appraisal of the Altaic Theory, CAJ XIII 1969.

34. Doerfer, G., Türkische und mongolische Elemente im Neupersischen, 4c., Wiesbaden 1963–75.; —, Zur Verwardschaft der altaichen Sprachen, 1966.; —, Zwei wichtige Probleme der Altayistik, 1968.; —, Temel Sö zcükler ve Altay Dilleri Sorunu, TDAY-Belleten 1980–1981, Ankara 1983.

35. J. Benzing, Calassification of the Turkic Languages, PhTF I, pp. 1-5.

36. Enwer Mahmut, Türk Lehçelerinin Bugünkü Sorunlari Hakkinda Bazi Düşünceler, Milli Kültür, 1990, 78, pp. 21-25.

37. Chiristoph Johann Adelung, Mithridates I, 1806.

38. H. J. Klaproth, Asia polyglotta, Parsi, 1923.

39. Adriano Balbi, Atlas etnoghraphique du globe, Paris, 1826.

40. Wilhelm Fredrik Palmblad, Geographische und statistiche Ephemeriden, 1827, XIX, 225-240.

41. Joseph von Hammer, I. Bibliotheca italiana, 1825 (Decembra), pp. 364-365; II. Wiener Jahrbucher der literatur, 1827, XXXVIII, pp. 16-17; III. Wiener Jahrbucher der literatur, 183627, LXXVI, pp. 189-191.

42. Ilya Nikolayavich Berezin, Recherches sur les dialectes musulmans. I. Systeme des dialectes turcs, Kazan, 1848, pp. 95.

43. W. W. Radloff, Phonetik der n ö Türksprachen, Leipzig, 1882-1883, II. PP. 280-291.

44. Herman Vambery, Das Türkenvolk in seninen ethnologischen und etnographischne Beziehungen, Leipzig, 1885.

45. Nikolas Fedorovich Katanov, Etnograficheskiy obzor turetsko-tataskix plemen. Vstupetelnaya lektsiya v kurs obozreniya turetsko-tataskix plemen, prochetannaya v

imparatorskom Universitete 29 yanvarya 1894 goda. Ucheniya zapiski Imperiya, Kazanskiy Universiteta, god LXI, kniga 3, May–Iyun, Kazan, 1894, pp.183–206.

46. N. A. Aristov, Zametki ob etnicheskom sostave turkskix plemen Jivaya starina I, 1896, pp.452–456.

47. Leon Cahun, Introduction a l' historie de l' Asie, 1896, pp.34–35.

48. Fedor Evgenecich Korsh, Klassifikatsiya turetskix plemen po yazikam, Etnograficheskiy obozrenie, Moskva, 1910.

49. G. J. Ramestedt, Tietosanakirja, IX, 2039–2040, 1917; Iso Tietosanakirja, XIV, 295–296, 1938.

50. Julius Nemeth, Türkische Grammatik, Sammlung Göschen, Berlin–Leipsig, 1917.

51. Vasiliy Aleksievich Bogoroditskiy, Izvestsiyaa v Vsetatarskogo Tsentr., 1921, Nr. 237,239; Vvedenine v tyurko–tatarskoe Yazikoznanie, I. Kisim, Kazan 1922; Vvedenine v tyurko–tatarskoe Yazikoznanie v svyazi drugime tyurkskimi yazikami, Kazan, 1934.

52. A. Samaylovich, Nekotroie depolneniya k klassifikatsii turetskix yazikov, Petrograd, 1922.;

53. Lajos Ligeti (bak. Barczi Geza, Magyar szofejtö szotar, Budapest, 1941.)

54. Martti Rasanen, Materialen zur Lautgeschichte Türkischen Sprachen, Studia Orientala, XV, Helsinki, 1949, pp.26–31.

55. N. A. Baskakov, K voprosu o klassifikatsii turkskix yazikoc, Nauk, Literature i yazika, 1952, XI, 2, pp. 121–134; Tyurkiskie yazike, Moskva 1960, pp. 223–228; Vvedenie v izuchenie Tyurkiskix yazikov, Moskva 1962.

56. J. Benzing, Calassification of the Turkic Languages, PhTF I, pp. 1–5

57. K. Menges, Calassification of the Turkic Languages, PhTF I, pp. 5–11.

58. Nicholas Poppe, Introduction to Altaic languages, Wiesbaden 1965.

59. Talat Tekin, Türk dil ve diyalektlerinin yeni bir tesnifi, Erdem (Ocak–1989), pp. 141–168.

60. Cemal Veledi, Türk tatar tillerininñ yazmiši, Bizning Yul II, 1(13), Kazan, 1923, pp. 22–27.

61. Bekir Chobanzade, Türk–Tatar dialektolojiyisi (Giriš), Baku, 1927.

62. Reshit Rehmeti Arat, Türk Şivelerinin Tasnifi, Türkiyat Mecmuesi, 1953.

63. Lars Johanson, Türk Dili üzerine Kasifler, çev. Nurettin Demir, Emine Yilmaz, Ankara 2002.

64. Talat Tekin, Türk dil ve diyalektlerinin yeni bir tesnifi, Erdem (Ocak–1989), pp. 144.

65. Talat Tekin, Türk dil ve diyalektlerinin yeni bir tesnifi, Erdem (Ocak–1989), pp. 146.

66. تۈركىيەلىك تۈركولوگلار ئارىسىدا تۈركىي تىللارنى قانداق ئاتاش ھەققىدە ھەر خىل قاراشلار بار. لېكىن، ئاساسەن ئېتىراپ قىلىنغان قاراش بويىچە تىل (language, 语言)، تىلنىڭ ئاستىنقى قەۋىتىدە لەھجە (dialect, 方言)، ئۇنىڭ ئاستىنقى قە-

ۋىتىدە گوۋۇر (subdialect, 次方言/土语)، ئۇنىڭ ئاستىنقى قەۋىتىدە شەخس تىلى (idiolect, 个人方言) بولىدۇ. شۇڭا، بۇ يەردە تۈركىيە تۈركولوگلار بىلەن تۈركىيە تۈركو-لوگلىرىنىڭ ئۇيغۇر تىلىنى بىر مىللىي تىل ياكى لەھجە دەپ تونۇش جەھەتتە پەرق بار. تۈركىيە تۈركولوگلىرى ھەممە تۈركىي تىللارنى لەھجە دەپ تونۇيدۇ، تۈركىيە سىرتىدىكى (جۇملىدىن ئېلىمىزدىكى) تۈركولوگلار مىللىي تىل دەپ تونۇيدۇ. بۇ يەردە ئاراتنىڭ پىكرىنى ئەينەن بايان قىلىپ ئۆتتۇق.

67. ئېلىمىزدە سالار تىلى مىللىي تىل ھېسابلىنىدۇ.

68. Lars Johanson, Türk Dili üzerine Kasifler, çev. Nurettin Demir, Emine Yilmaz, Ankara 2002, p.60.

69. بۇ يەردە كۆرسىتىلگەن نوپۇس تۆۋەندىكى مەنبەدىن ئې-لىنغان:

H. Boeschoten, The Speaker of Turkic Language, The Turkic Languages, Lars Johanson/Eva Csato, 1998, pp.1–5.

70. 新疆维吾尔自治区人民政府主办，新疆维吾尔自治区地方志编纂委员会编纂：《新疆年鉴》(2008)(总第24部)，2008年10月，p.1.

71. Talat Tekin, Mehmet Ölmez, Türk Dilleri, Simurg, Istanbul 1999, p.168–169.

72. Reshid Rahmati Arat, Uygur Turkcesinin Turk Dili Tarihindeki yeri, Makaleler I, 1987, p.107–108.

73. Ahmet B. Ercilasun, Bačlanğičindan 20 yüzyila Türk Dili Tarihi, Akčağ Yayinlari, Ankara 2004, p.27.

74. Ahmet Ceferoglu, Türk Dili Tarihi, Istanbul, 1984, p.51–52.

75. ن. ئا. باسكاكوف: «تۈركىي تىللار» (پەرھات جىلان تەر-جىمىسى)، بېيجىڭ: مىللەتلەر نەشرىياتى، 1986 ـ يىلى، 50 ـ

بەت.

76. ئىبراھىم مۇتىئى: «ئۇيغۇر تىلى تەرەققىيات تارىخىنى دەۋرلەرگە بۆلۈش مەسىلىسى»، «ئىبراھىم مۇتىئى ئىلمىي ماقا-لىلىرى» (خالىدە مۇتىئى نەشرگە تەييارلىغان)، بېيجىڭ: مىل-لەتلەر نەشرىياتى، 2007 - يىلى، 154 -، 155 - بەت.

77 . W . W . Radloff, Phonetik der nördlichen Türksprachen, Leipzig 1882 .

78 . Talat Tekin, Mehmet Ölmez, Türk Dilleri , Simurg, Istanbul 1999 .

79 . Ahmet Ceferoglu, Türk Dili Tarihi, Istanbul, 1984, p . 64 .

80. ن. ئا. باسكاكوف: «تۈركىي تىللار» (پەرھات جىلان تەر-جىمىسى)، بېيجىڭ: مىللەتلەر نەشرىياتى، 1986 - يىلى، 63 - بەت؛ ئىبراھىم مۇتىئى: «ئۇيغۇر تىلى تەرەققىيات تارىخىنى دەۋرلەرگە بۆلۈش مەسىلىسى»، «ئىبراھىم مۇتىئى ئىلمىي ماقا-لىلىرى» (خالىدە مۇتىئى نەشرگە تەييارلىغان)، بېيجىڭ: مىل-لەتلەر نەشرىياتى، 2007 - يىلى، 157 - بەت.

81 . O . Pritsak, Kultur und Sprache der Hunnen, in Featschrift fuer Cuzevskyj, Berlin 1954 .; 耿世民译文,《匈人的文化和语言》, 《民族译丛》, 1989(5).

82. ن. ئا. باسكاكوف: «تۈركىي تىللار» (پەرھات جىلان تەرجە-مىسى)، بېيجىڭ: مىللەتلەر نەشرىياتى، 1986 - يىلى، 63 - بەت.

83. ن. ئا. باسكاكوف: «تۈركىي تىللار» (پەرھات جىلان تەرجىمىسى)، بېيجىڭ: مىللەتلەر نەشرىياتى، 1986 - يىلى، 64 -، 65 - بەت.

84 . Talat Tekin, Mehmet Ölmez, Türk Dilleri , Simurg, Istanbul 1999, p . 16 .

85. ن. ئا. باسكاكوف: «تۈركىي تىللار» (پەرھات جىلان تەرجىمىسى)، بېيجىڭ: مىللەتلەر نەشرىياتى، 1986 ـ يىلى، 66 ـ بەت.
86. ئىبراھىم مۇتىئى: «ئۇيغۇر تىلى تەرەققىيات تارىخىنى دەۋرلەرگە بۆلۈش مەسىلىسى»، «ئىبراھىم مۇتىئى ئىلمىي ماقالىلىرى» (خالىدە مۇتىئى نەشرگە تەييارلىغان)، بېيجىڭ: مىللەتلەر نەشرىياتى، 2007 ـ يىلى، 157 ـ بەت.
87. A·冯·加班: 《古代突厥语法》, 耿世民译, 呼和浩特: 内蒙古教育出版社, 2004, p.1.
88. A·冯·加班: 《古代突厥语法》, 耿世民译, 呼和浩特: 内蒙古教育出版社, 2004, p.2.
89. A·冯·加班: 《古代突厥语法》, 耿世民译, 呼和浩特: 内蒙古教育出版社, 2004
90. Talat Tekin, A Grammar of Orkhon Turkic, Blooming ton, 1968.; _, Orhon Türkcesi Grameri, Ankara 2000.
91. ۋ. م. ناسىلوف: «ئورخۇن ـ يېنىسەي ۋادىلىرىدىن تېپىلغان يادىكارلىقلارنىڭ تىلى»، ئۇيغۇر سايرانى تەرجىمە قىلغان، ئۈرۈمچى: شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 2005 ـ يىلى.
92. A.N.Kononov, Grammatika Yazika Tjurkiskix Runichiskix Pamyatnikov VII-IX vv. Nauka Leningrad 1980.
93. 耿世民:《古代突厥语文献语法》,北京,中央民族学院民语系,(油印本), 1979. 耿世民、魏 一:《古代突厥语语法》,北京,中央民族大学出版社, 2010 年.
94. 耿世民、阿不都热西提. 亚库甫:《鄂尔浑-叶尼塞碑铭语言研究》,乌鲁木齐:新疆大学出版社, 1999.
95. 林幹、高自厚:《关于回鹘西迁若干问题的辩证》,《民族研究》, 1992(5).
96. ن. ئا. باسكاكوف: «تۈركىي تىللار» (پەرھات جىلان تەرجە-

مىسى)، بېيجىڭ: مىللەتلەر نەشرىياتى، 1986 ـ يىلى، 71 ـ بەت.

97. بۇ ھەقتە دىڭ خاۋ ئەپەندىنىڭ تەتقىقاتلىرى ئىلان قىلىندى: 邓浩、杨富学:《西域敦煌回鹘文献语言研究》, 甘肃文化出版社, 1999.

98. ۋ. م. ناسىلوف: «ئورخۇن ـ يېنىسەي ۋادىلىرىدىن تېپىلـغان يادىكارلىقلارنىڭ تىلى»، ئۇيغۇر سايرانى تەرجىمە قىلغان، ئۈرۈمچى: شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 2005 ـ يىلى.

99. 李增祥、买提热依木、张铁山:《回鹘文文献语言简志》, 乌鲁木齐:新疆大学出版社, 1999.

100. 邓浩、杨富学:《西域敦煌回鹘文献语言研究》, 兰州:甘肃文化出版社, 1999.

101. 李经纬, 靳尚怡, 颜秀苹:《高昌回鹘文献语言结构研究》, 乌鲁木齐:新疆大学出版社, 2003.

102. 张铁山:《回鹘文献的结构与特点》, 北京:中央民族大学出版社, 2005.

103. 阿不里克木. 亚森:《吐鲁番回鹘文世俗文书语言结构研究》, 乌鲁木齐:新疆大学出版社, 2001.

104. Mensur Mecdutoglu, Das Karakhanidische, Deny, J., et al. eds., 1959: Philologiae Turcicae Fundamenta, I (Aquis Matiacis: Steiner).

105. Brockelmann, C., Osttürkische Grammatik der islamischen Literatursprachen Mittelasiens, Leiden: Brill, 1954.

106. Prof. Dr. Necmattin Hacieminoglu, Karahanli Türkçesi Grameri, Ankara 1996.

107. Ahmet B. Ercilasun, Kutadgu bilig Grameri. Fiïl, Ankara 1984.

108. 赵明鸣:《<突厥语词典>语言研究》, 北京:中央民族大学出版社, 2001.

109. بۇ دەۋر تىلىغا بېغىشلانغان شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتىدىن پەرىدە هامۇت تۈزگەن دەرسلىك «يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى» دا (پەرىدە هامۇت: «يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى»، شىنجاڭ ئۇنىۋېر- سىتېتى دەرسلىك بۆلۈمى باستۇرغان ماي باسما، 1990 - يىلى)، مەترېھىم سايىت تۈزگەن «تۈركولوگىيەگە مۇقەددىمە» (买提热依木·沙依提:《突厥语言学导论》,北京:民族出版社, 2004) ناملىق ئەسەردە «چاغاتاي يېزىقى»، «چاغاتاي تىلى» قاتارلىق ئا- تالغۇلارنىڭ قوللىنىشىنى ئىلمىي ئەمەس، دەپ قارالغان.

110. ئابدۇرەئۇپ پولات: «‹چاغاتاي تىلى› دېگەن ئاتالغۇ توغرىسىدا»، «چاغاتاي ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتىدىن ئىلمىي ماقالىلەر»، بېيجىڭ: مىللەتلەر نەشرىياتى، 1990 - يىلى، 1 -، 9 - بەتلەر. ئابدۇرەئۇپ پولات ئۆزىنىڭ مۇشۇ تىل ھەققىدىكى ھەممە ئەمگەكلىرىنى «چاغاتاي ئۇيغۇر تىلى» دېگەن ماۋزۇدا ئېلىپ باردى.

111. ئابلىمىت ئەھەت بۆگۈ: «چاغاتاي ئۇيغۇر تىلى» (شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى نەشرىياتى، 2002 - يىلى) ناملىق كىتابىدا بۇ ئاتالغۇنى قوبۇل قىلغان. ئەمما، مىرسۇلتان ئوسمانوف، خەمىت تۆمۈرلەر «چاغاتاي تىلى ھەققىدىكى قاراشلىرىمىز» (شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى ئىلمىي ژۇرنىلى، 1993 - يىلى 1 - سان)؛ «خەمىت تۆمۈر ئىلمىي ماقالىلىرى» (نەشرگە تەييارلىغۇچى بارات رەجەپ)، بېيجىڭ: مىللەتلەر نەشرىياتى، 2006 - يىلى) ناملىق ماقالىسىدە بۇ ئاتالغۇنى ۋاقىتىنچە قوللانمىغانلىقىنى ئەسكەرتىدۇ.

112. Ruslan Arziev, Uyghur Tili, Almuta: Mektep 2006, p. 54.

113. Scherbak, A. M., Grammatika Starouzbekckogo Yazika, Moskva-Leningrad., 1962; Abduraxmanof, Shukurov, Uzbek tilining Tarixi Grammatikasi, Tashkent

1973 .; Fazilov, Uzbek tilining Tarixi Morfologiyasi, Tashkent 1965 .; Shukurov, Istoriya Glagolnix Formi Uzbekskogo Yazika, Tashkent 1966 .; Shukurov, Feil Tarixi, Tashkent 1970 .; Shukurov, Uzbek Tilida Feil Zamanlari Taraqqiyati, Tashkent 1976 .; Shukurov, Uzbek Tilida Feil Mayllari Taraqqiyati, Tashkent 1980 .;

ن. ئا. باسكاكوف: «تۈركىي تىللار» (پەرھات جىلان تەرجىمىسى)، بېيجىڭ: مىللەتلەر نەشرىياتى، 1986 - يىلى، 93 - بەت.

114. ئابدۇرەئۇپ پولات: ««چاغاتاي تىلى، دېگەن ئاتالغۇ توغرىسىدا»، «چاغاتاي ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتىدىن ئىلمىي ماقالىلەر»، بېيجىڭ: مىللەتلەر نەشرىياتى، 1990 - يىلى، 6 - بەت.

115 . Hendrik Boeschoten, Marc Vandamme, Chagatay Language, in **Lars Johanson, Eva Csato .,** The Turkic Language, p . 168 .

116. مىرسۇلتان ئوسمانوف، خەمىت تۆمۈر: «چاغاتاي تىلى ھەققىدىكى قاراشلىرىمىز»، شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى ئىلمىي ژۇرنىلى، 1993 - يىلى 1 - سان؛ «خەمىت تۆمۈر ئىلمىي ماقالىلىرى» (نەشرگە تەييارلىغۇچى بارات رەجەپ)، بېيجىڭ: مىللەتلەر نەشرىياتى، 2006 - يىلى، 314 - بەت.

117 . MuhammadFuatKupurluzade, TurkEdebiyatTarihi .

118. ئوبۇلغازى باھادىرخان: «شەجەرەئى تۈرك»، قولىيازما.

119 . Aysu Ata, Harezm–Altin Ordu Türkçes, Istanbul 2002 . p . 1

120 . Z . Vellidi Togan, Horezm Kültür Vesikalari, I . Kisim . Horezmce Tercümeli Mukaddimat al–Adab, Istanbul 1951, p . 15 .

121 . 王治来:《中亚史纲》,湖南教育出版社, 1986 , p . 381 .

122. مەھمۇد كاشغەرىي: «تۈركىي تىللار دىۋانى»، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 1980 - يىل، 463 - بەت.

123. بۇ ھەقتىكى ئەڭ نوپۇزلۇق مەنبە: بارتولدنىڭ «موڭغۇل

ئىستېلاسىغا قەدەر تۈركىستان» ناملىق ئەسىرىدۇر.
W. Barthold, Turkestan Down to the Mongul Invasion, Porcupine Press Inc., Philadelphia, Pennysyvania 1910, USA.

124. خەمىت تۆمۈر، ئابدەرئۇپ پولات: «چاغاتاي تىلى»، قەشقەر: قەشقەر ئۇيغۇر نەشرىياتى، 1986 ـ يىلى 1 ـ بەت.

125. مىرسۇلتان ئوسمانوف، خەمىت تۆمۈر: «چاغاتاي تىلى توغرىسىدىكى قاراشلىرىمىز»، «شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى ئىلمىي ژۇرنىلى»، 1993 ـ يىل 1 ـ سان؛ «خەمىت تۆمۈر ئىلمىي ماقالىلىرى»، مىللەتلەر نەشرىياتى، 2006 ـ يىلى. ئابلىمىت ئەھەت: «چاغاتاي ئۇيغۇر تىلى»، ئۈرۈمچى: شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى نەشرىياتى، 2002 ـ يىل، 1 ـ بەت.

126. H. Vambery, Chagataische Sprachstudien, Lepzig 1867.

127. A. N. Samojlovič, K istorii literaturnogo sredneaziatsko–tureckogo jazika, Sbornik Mir Ali– Šir, Leningrad 1928.

128. M. Fuad Köprülü, Čagatay Edebiyati, Islam Ansiklopedisi III. Cilt, Istanbul 1945, p. 270–323.

129. Janos Eckmann, Chagatay Manual, Indiana University, Bloomington, 1966, p. 1.

130. U. Tursunov, B. Urinbayev, A. Aliyev, Uzbek Ababiy Tili Tarixi, Tashkent 1995, p. 104.; Ščerbak, A. M. Grammatičeskij očerk jazyka tjurkskix tekstov X–XIII vv. iz vostočnogo Turkestana, (Moskva–Leningrad 1961).; Grammatika Ctarouzbekskogo Yazika, (Moskva –Leningrad 1962). E. I. Fazilov, Starouzbekskij Yazik, Xarezimckie pamyatniki XIV veka, Tashkent 1967.

131 . Janus Eckmann, Das Chwarezmtürkische,. Deny, J ., et al . eds ., 1959: Philologiae Turcicae Fundamenta, I ., p . 113

132. ئەلشىر نەۋائىي: «مەجالىسۇن نەفائىس»، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 1989 ـ يىلى.

133 . A . N . Samoylovic, Cuci Ulusu veya Altin Ordu Edebi Dili, Türk Dili, S12(Haziran1935) , p . 46

134 . Aysu Ata, Harezm – Altin Ordu Türkçesi, Istanbul 2002 . p . 13

135. مىرسۇلتان ئوسمانوف، خەممەت تۆمۈر: «چاغاتاي تىلى توغرىسىدىكى قاراشلىرىمىز»، «شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى ئىلمىي ژۇرنىلى»، 1993 ـ يىل 1 ـ سان؛ «خەممەت تۆمۈر ئىلمىي ماقالىلىرى»، مىللەتلەر نەشرىياتى، 2006 ـ يىلى.

136 . Talat Tekin, Türk dil ve diyalektlerinin yeni bir tesnifi, Erdem (Ocak–1989), pp . 141–168 .

137 . Ahmet B . Ercilasun, Başlangicindan Yirminci Yüzyila Türk Dili Tarihi, Ankara (Akçag), 2004 . s . 423 –426; Janus Eckmann, Chagatay Manual, Indiana University, Bloomington, 1966; Das Tschaghataische, Philologiae Turcicae Fundamenta I ., Wiesbaden 1956, p . 138–160; Çagatayca, çev . Mehmat Akalin, Tarihi Türk Şeveleri, Ankara 1988, s . 211–245); Die Tschaghataische Literatur, Philologiae Turcicae Fundamenta II, Wiesbaden 1964, p . 306–207; Çagatay Edebiyatinin Son Devri (1800–1920), Türk Dilliri Araş tirmalari Yilligi– Belletin, 1963, Ankara 1964, s . 121–156 .

138. مىرسۇلتان ئوسمانوف ،خەمىت تۆمۈر: «چاغاتاي تىلى توغرىسىدىكى قاراشلىرىمىز»، «شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى ئىلمىي ژۇرنىلى»، 1993 ـ يىلى 1 ـ سان، 9 ـ بەت.

139. گۇمنام ـــ (مەنىسى: نامسىز) ۋە ھىرقىتى (مەنىسى: كۆيۈپ كۈل بولغۇچى) دېگەن ئىككى تەخەللۇس بىلەن ئىجادىيەت ئېلىپ بارغان كىشىنىڭ بىر شەخس، يەنى تولۇق ئىسمى مۇھەممەت ئىمىن غوجامقۇلى ئاتلىق كىشى ئىكەنلىكىنى مىرسۇلتان ئوسمانوف «دىۋانى گۇمنام» (شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 2004 ـ يىلى) ناملىق ئەسىرىنىڭ كىرىش سۆزىدە ئىسپاتلىغان.

140. مۇھەممەت ئابۇ سالاھى: «گۈل ۋە بۇلبۇل» (ئەسەرنىڭ يېزىلغان ۋاقتى ھەققىدە 1982 ـ يىلى ئالماتادا بېسىلغان «ئۇيغۇر ئەدەبىيات تارىخى»، ناملىق كىتابنىڭ 148 ـ بېتىدە 1678 ـ يىلى دېيىلگەن؛ غەيرەتجان ئوسمان تۈزگەن 2002 ـ يىلى شىنجاڭ مائارىپ نەشرىياتى نەشر قىلغان «ئۇيغۇر كىلاسسىك ئەدەبىياتى تارىخى»، ناملىق كىتابنىڭ 810 ـ بېتىدە 1740 ـ يىلى دېيىلگەن) داستانىنىڭ ئاپتورى.

141. مۇھەممەت سىدىق زەلىلى: (مەنىسى: خار، قەدىرسىز) «سەپەرنامە» (1718) نىڭ ئاپتورى.

142. خوجا جاھان ئەرشى: (مەنىسى: يەتتە قات ئاسمان، ئېگىزلىك) 1735 ـــ 1756 ـ يىللىرىدىكى جەنۇبىي شىنجاڭنىڭ ھۆكۈمدارى، «دىۋانى ئەرشى»نىڭ ئاپتورى.

143. مۇھەممەت بىننى ئابدۇللا خاراباتى: (مەنىسى: ئىشق دەۋاسى بىلەن خاراب بولغۇچى، مەيخانە ئەھلى) «كۇللىيات مەسنەۋى خاراباتى»نىڭ ئاپتورى.

144. خوجا سىدىق فۇتۇھى: (مەنىسى: پەيزىلىك، كۆڭۈل-

لۇك)، «دىۋانى فۇتۇھى»نىڭ ئاپتورى. شائىر ئەرشىنىڭ ئوغلى.

145. نەۋبەتى: (مەنىسى: نۆۋەت، دىجورنى) «دىۋانى نەۋبە-تى»نىڭ ئاپتورى.

146. مەھزۇن: (مەنىسى: مۇڭلانغان) «دىۋانى مەھزۇن»نىڭ ئاپتورى.

147. ئەھمەد غوجامنىياز قىسۇرى: (مەنىسى: كەمچىلىك ئۆتكۈزگۈچى) پىچاندا ياشىغان شائىر، تەرجىمان. «رەۋزەتۇل زوھرا»نىڭ ئاپتورى، «قەسىدە بۇردىيە»، «تارىخىي ئەسھابۇلكە-ئىف»لەرنىڭ تەرجىمانى.

148. موللا مۇھەممەت تۆمۈر: قەشقەردە ياشىغان داڭلىق تەر-جىمان، شائىر. «ئەخلاقۇل مۇھسىنىن» (ياخشى كىشىلەرنىڭ ئەخلاقى، 1707-يىلى)، «كەلىلە دىمنە» (1717 - يىلى) قاتارلىق ئەسەرلەرنى پارس تىلىدىن تەرجىمە قىلغان.

149. شاھ ھىجران، (تولۇق ئىسمى شاھ مۇھەممەت ئىمىنئا-خۇن ئىبنى خوجا نىزامىددىن): يەكەندە ياشىغان داڭلىق تەرجى-مان. «شاھنامە»نى «شاھنامەئى تۈركى» دېگەن نامدا تەرجىمە قىلغان.

150. مۇھەممەد بىننى ئابدۇللاخان مەخدۇم: ئاقسۇدا ياشىغان داڭلىق تەرجىمان، «مىڭ بىر كېچە»نى تەرجىمە قىلغان.

151. مۇھەممەت سىدىق رەشىدى: «سىدىقنامە»نىڭ ئاپتورى.

152. مەجلىسى: «دىۋان مەجلىسى»، «سەيفۇلمۇلۇك - بەدىئۇل جەمال» قاتارلىق ئەسەرلەرنىڭ ئاپتورى.

153. يۈسۈپ خوتەنى: خوتەنلىك شائىر، ئۇنىڭ خوتەنلىك خەتتات موللا نىياز تەرىپىدىن 1822 - يىلى كۆچۈرۈلگەن بىر شېئىرلار توپلىمى ھازىر شىجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى كۇتۇپخانىسىدا ساقلانماقتا.

154. زوهۇرى: قەشقەرنىڭ 1830 ـ يىلى قەشقەرنىڭ هاكىمـ ـ بېگى بولغان زوهۇرىددىن هاكىمبەگ، «دىۋانى زوهۇرى»نىڭ ئاپـ ـ تورى.

155. ئىبراهىم مەشهۇرى: «دىۋان مەشهۇرى»نىڭ ئاپتورى.

156. مۇهەممەت سادىق كاشغەرى: «تەزكىرەئى ئەزىزان» (ئەـ ـ زىزلەر تەزكىرىسى)، «زۇبدەتۇل مەسائىل» (مەسىلىلەر جەۋهەـ ـ رى، 1840 ـ يىلى)، «تەزكىرەئى خوجاكان» (خوجىلار تەزكىردـ ـ سى)، «تەزكىرەئى ئەسهابۇل كەهب» (ئەسهابۇل كەهب تەزكىردـ ـ سى، 1844 ـ يىلى)، «تارىخىي ئىسكەندەرىيە ۋە تاجنامەئى شاـ ـ هى» (ئىسكەندەر تارىخىي ۋە شاهلارنىڭ تاجمەنىسى)، «ئادابۇسساـ ـ لىهىن» (ياخشىلارنىڭ ئەدەپ ـ ئەخلاقى)، «قىياپەتۇل بەشەر» (چىراي قىياپەتلىرى)، «رىسالەئى كەسىپدار» (كەسىپلەر رىساـ ـ لىسى)، «تەرجىمەئى تارىخىي تەبەرى» (تارىخى تەبەرىنىڭ تەرجىـ ـ مىسى)، تەرجىمەئى «تارىخىي رەشىدى» (تارىخى رەشىدىنىڭ تەرـ ـ جىمىسى)، «قۇرئان تەفسىرى»، «ئىسلام ئاساسلىرى»، «كەشفۇل قۇلب» قاتارلىق ئەسەرلەرنىڭ ئاپتورى.

157. قەلەندەر: «دىۋان قەلەندەر»نىڭ ئاپتورى.

158. موللا نىياز خوتەنى: «تۆت ئىمام تەزكىرىسى»(1797 ـ يىلى) ناملىق داستاننىڭ ئاپتورى.

159. خىسلەت: «مۇشۇك بىلەن چاشقان»، «هەدىيەئى خىسـ ـ لەت» قاتارلىق ئەسەرلەرنىڭ ئاپتورى.

160. موللا ئىسمەتۇللا بىننى موللا نىمەتۇللا مۆجىزى: «تاـ ـ رىخىي مۇسقىيۇن»نىڭ ئاپتورى.

161. ئابدۇرېهىم نىزارى: قەشقەردە ياشىغان. «دىباچە» (مۇـ ـ قەددىمە)، «پەرهاد ۋە شىرىن»، «لەيلى ۋە مەجنۇن»، «مەهزۇن ۋە گۇلنىسا»، «رابىئە ۋە سەئىدىن»، «زادۇل نەجاد» (قۇتۇلۇش ئوـ

زۇقلىرى) قاتارلىق ئەسەرلەرنىڭ ئاپتورى.

162. نورۇزئاخۇن زىيائى: «مۇھەززىنۇل ۋائىزىن» (مۇڭلۇق ۋەز ـ نەسىھەتلەر، 1843 ـ يىلى)، «ۋامۇق ۋە ئۇزرا»، «چاھار دەرۋىش» (تۆت دەرۋىش)، «مەسئۇد ۋە دىلئارا»، «ياۋا توشقان» قا-تارلىق ئەسەرلەرنىڭ ئاپتورى.

163. تۇردى غەرىبى (تۇردۇش ئاخۇن غەرىبى): «غەزەللەر»، «بەھرام گۆر»، «كىتابى غەرىب» قاتارلىق ئەسەرلەرنىڭ ئاپتورى.

164. موللا شاكىر ئىبنى موللا تاھىر: ئاقسۇدا ياشىغان شا-ئىر، «زەپەرنامە» داستانىنىڭ ئاپتورى.

165. ئىمىر ھۈسەيىن سەبۇرى: قەشقەردە ياشىغان، «نەۋائىينىڭ ئادالەتپەرۋەرلىكى توغرىسىدا»، «بەھرىل ئەنساب» (نەسەبلەر دېڭىزى)، «دىۋان سەبۇرى»، «ماقالات» قاتارلىق ئەسەرلەرنىڭ ئاپتورى.

166. مولا نىياز ئاشىقى: «دىۋانى نىيازى»نىڭ ئاپتورى.

167. موللا رەھىم: «مۇھەببەتنامە»نىڭ ئاپتورى.

168. موللا قۇربان: «ئىمامى جەففەرى سادىق» داستانىنىڭ ئاپتورى.

169. ئاشۇرئاخۇن غەرىبى: «ئەمىر ئالىي» ناملىق داستانىنىڭ ئاپتورى.

170. مولا بىلال بىن موللا يۇسۇپ نازىمى: غۇلجىدا ياشاپ ئۆتكەن شائىر، «غەزەلىيات»، «غازات دەر مۇلكى چىن» (چىن مەملىكىتىدىكى غازات)، «نۇزۇگۇم»، «چاڭمۇزا يۇسۇپخان» قاتارلىق ئەسەرلەرنىڭ ئاپتورى.

171. سېيىت مۇھەممەت: «شەرھى شىكەستە» (روھى سۇنغاندىلىقنىڭ ئىزاھى)نىڭ ئاپتورى.

172. سابىر ئاخۇن بىننى ئابدۇقادىر يېگىسارى ناقىس:

(مەنىسى: كەمتۈك، چالا) «دىۋان ناقىس»نىڭ ئاپتورى، پارسچە «باھار دانىش» (ئۇيغۇرچە نامى «گۈلزار بىنىش»)نىڭ تەرجىمانى.

173. موللا موسا سايرامى: «تەزكىرەتۇل ئەۋلىيا» (1885 ـ يىلى)، «دەر بايان ئەسھابۇل كەھب» (1898 ـ يىلى)، «تارىخىي ئەمىنىيە» (1903 ـ يىلى)، «دىۋان مەسنەۋى» (1907 ـ يىلى)، «تارىخىي ھەمىدى» (1908 ـ يىلى)، «سالامنامە» (1916 ـ يىلى) قاتارلىق ئەسەرلەرنىڭ ئاپتورى.

174. ئەبدۇللاھ خەتىپ ئاخۇنۇم بىننى مۇھەممەت سادىق ئاخۇنۇم بىننى مۇھەممەدئەمىن ئەلەم ئاخۇنۇم: «كىتابى ئەبدۇللاھ»نىڭ ئاپتورى.

175. ھۈسەيىنخان ئەكبەر تەجەللى: (مەنىسى: چاقناپ تۇرغان نۇر) «تەجەددى كەششاپ» (كەشپىياتلارنى يېشكىلاش)، «بەرق تەجەللى» (تەجەللىنىڭ قەلبىدىن چاقناپ چىققان نۇر)، «سەبەقى تەجەللى» (تەجەللىنىڭ مۇسابىقىدە يەڭگەن شېئىرلىرى)، «تۆھپەتۇل بەررەيىن» (ئىككى قۇرۇقلۇق ئۈچۈن تۆھپە)، «دىۋان ئەرەبى» (ئەرەب تىلىدا يېزىلغان شېئىرلار)، «سەبدەرنامە» (قەھرىمانغا بېغىشلانغان ئەسەر)، «مەجمۇئەتۇل قەسائىد» (قەسىدىلەر مەجمۇئەسى)، «تىلىسمى ئىشق» (ئىشق تىلسىماتلىرى)، «ساقىنامە»، «مۇراقى كەلىمە شېرىف» قاتارلىق ئەسەرلەرنىڭ ئاپتورى.

176. مىرسۇلتان ئوسمانوف ، خەمىت تۆمۈر: «چاغاتاي تىلى ھەققىدىكى قاراشلىرىمىز»، «شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى ئىلمىي ژورنىلى»، 1993 ـ يىلى 1 ـ سان .

177. مىرسۇلتان ئوسمانوف، خەمىت تۆمۈر: «چاغاتاي تىلى ھەققىدىكى قاراشلىرىمىز»، «شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى ئىلمىي ژورنىلى»، 1993 ـ يىلى 1 ـ سان.

178. J. Eckmann, Das Chwarezmtürkische, Deny, J., et al. eds., 1959: Philologiae Turcicae Fundamenta, I (Aquis Matiacis: Steiner), _ , Harezm Türkçsi, Harezm, kipçak ve Çagatay Türkçesi üzerine Araştirmalar, Haz. Osman Fikri Sertkaya, Türk Dil Kurumu Yayinlari, Ankara 1996.; Das Tschahataeische, Deny, J., et al. eds., 1959: Philologiae Turcicae Fundamenta, I (Aquis Matiacis: Steiner)., _ ,Çagatayça, Harezm, Kipçak ve Çagatay Türkçesi üzerine Araştirmalar, Haz. Osman Fikri Sertkaya, Türk Dil Kurumu Yayinlari, Ankara 1996.; ,Chagatay Manual, Indiana University, Bloomington, 1966.

179. Scherbak, A. M. Grammatiçeskij Oçerk Jazyka Tjurkskix Tekstov X–XIII vv. Izvostoçnogo Turkestana, Moskva–Leningrad., 1961.

_ , Grammatika Starouzbekckogo Yazika, Moskva–Leningrad., 1962.

180. E. I. Fazilov, Staruuzbekiskiy Yazik. Xorezmiyskie pamyatniki 14veka I., II. (《古代乌兹别克语。14 世纪花剌子模文献》)Tashkent, Fan Nashriyati. 1966., 1971.

_ , XIII–XIV Asirlar Turkiy Adabiy Yadgarliklar Tili, Morfologiyi (《13–14 世纪突厥文献语言，词法》), Taškänt 1986.

181. Aysu Ata, Harezm–Altin Ordu Türkçes,(《花剌子模–金帐汗国突厥语》), Istanbul 2002.

182. Andras J. E. Bodrogligeti, A Grammar of Chagatay(《察合台语语法》),Lincom Europa, 2001.

183. ئابدۇرەئۇپ پولات: «چاغاتاي تىلى ھەققىدە مۇپەسسەل بايان»، بېيجىڭ: مىللەتلەر نەشرىياتى، 2004 ـ يىلى؛ «چاغاتاي ئۇيغۇر تىلى»، بېيجىڭ: مىللەتلەر نەشرىياتى، 2007 ـ يىلى؛ «چاغاتاي ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتىدىن ئىلمىي ماقالىلەر»، بېيجىڭ: مىللەتلەر نەشرىياتى، 1990 ـ يىلى.

184. خەمىت تۆمۈر، ئابدۇرەئۇپ پولات: «چاغاتاي تىلى»، قەشقەر: قەشقەر ئۇيغۇر نەشرىياتى، 1986 ـ يىلى.

185. ئابلىمىت ئەھەت بۆگۈ: «چاغاتاي ئۇيغۇر تىلى»، ئۈرۈمچى: شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى نەشرىياتى، 2002 ـ يىلى.

186. ئابدۇرېھىم راخمان: «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ شەكىللىنىش جەريانى»، «تىل ۋە تەرجىمە»، 1996 ـ يىلى 2 ـ سان؛ «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ شەكىللىنىش جەريانىدىكى مورفولوگىيەلىك ئالاھىدىلىكلەر ھەققىدە ئىزدىنىش»، «تىل ۋە تەرجىمە»، 1997 ـ يىلى 1 ـ، 2 ـ، 3 ـ، 5 ـ سانلار.

187. Pritsak, New Uygur, Deny, J., et al. eds., 1959: Philologiae Turcicae Fundamenta, I (Aquis Matiacis: Steiner).

188. مىرسۇلتان ئوسمانوف: «چاغاتاي تىلى گىراماتىكىسى»، لېكسىيە.

189. مىرسۇلتان ئوسمانوف، خەمىت تۆمۈر: «چاغاتاي تىلى توغرىسىدىكى قاراشلىرىمىز»، «شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى ئىلمىي ژۇرنىلى»، 1993 ـ يىلى 1 ـ سان؛ «خەمىت تۆمۈر ئىلمىي ماقالىلىرى»، بېيجىڭ: مىللەتلەر نەشرىياتى، 2006 ـ يىلى.

190. خامادا ماسۇمى: «19 ـ ئەسىردىكى ئۇيغۇر تارىخىي يازما يادىكارلىقلىرىغا مۇقەددىمە»، «شىنجاڭ پېداگوگىكا ئۇنىۋېرسىتېتى ئىلمىي ژۇرنىلى»، 1988 ـ يىلى 3 ـ سان.

191. ئابدۇرەئۇپ پولات: «چاغاتاي تىلى دېگەن ئاتالغۇ توغرى-

سىدا» (چاغاتاي ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتىدىن ئىلمىي ماقالىلەر)، بېيجىڭ: مىللەتلەر نەشرىياتى ، 1993 ـ يىلى.

192. ئابلىمىت ئەھەت: «چاغاتاي تىلى قوللانمىسى» (ماي باسما)، شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى جۇڭگو تىللىرى فاكۇلتېتى باستۇرغان، 1991 ـ يىلى 14 ـ بەت .

193. نەسرۇللا يولبۇلدى، ئەنسەرىدىن مۇسا، تۇردى ئەخمەت: «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى، ئۇرۇمچى: شىنجاڭ مائارىپ نەشـ ـرىياتى، 1983 ـ يىل، 16 ـ بەت.

194. تۇردى ئەخمەت: «ئۇيغۇر تىلى»، (1 ـ قىسىم)، ئۇرۇمـ ـچى: شىنجاڭ مائارىپ نەشرىياتى، 1981 ـ يىلى، كىرىش سۆز.

195. ئابدۇرېھىم راخمان: «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ شەكىللىنىش جەريانىدىكى مورفولوگىيەلىك ئالاھىدىلىكلەر ھەققىدە ئىزدىنىش»، «تىل ۋە تەرجىمە» 1997 ـ يىلى 1 ـ، 3 ـ، 4 ـ، 5 ـ سانلار.

196. خامادا ماسومى: «19 ـ ئەسىردىكى ئۇيغۇر تارىخىي يازما يادىكارلىقلىرىغا مۇقەددىمە»، «شىنجاڭ پېداگوگىكا ئۇنىۋېرسىـ ـتېتى ئىلمىي ژۇرنىلى»، 1988 ـ يىلى 3 ـ سان.

197. مىرسۇلتان ئوسمانوف ، خەمىت تۆمۈر: «چاغاتاي تىلى ھەققىدىكى قاراشلىرىمىز»، «شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى ئىلمىي ژۇرنىلى»، 1993 ـ يىلى 1 ـ سان.

198. «ئۇيغۇر ئەدەبىيات تارىخى» (3 ـ قىسىم)، ئۇرۇمچى: شىنجاڭ مائارىپ نەشرىياتى، 1993 ـ يىلى، 294 ـ بەت.

199. ئا.ت. ھەيدەروف: «سابىق سوۋېت ئىتتىپاقىدىكى ئۇيـ ـغۇرلارنىڭ ئەدەبىي تىلنى بەرپا قىلىش جەريانى»، «قەشقەر پېداـ ـگوگىكا ئىنىستىتۇتى ئىلمىي ژۇرنىلى»، 1993 ـ يىلى 4 ـ سان.

200. سابىق سوۋېت ئىتتىپاقىدىكى ئۇيغۇرلار ئاساسەن يەتتەسۇ ۋە پەرغانە ۋادىسىدا ئولتۇراقلاشقان بولۇپ، يەتتەسۇ رايونىدا ياشىغۇچى ئۇيغۇرلار ئارىسىدا غۇلجا شېۋىسى، پەرغانە ۋادىسىدا ياشىغۇچى ئۇيغۇرلار ئارىسىدا قەشقەر شېۋىسى ئاساس قىلىناتتى.

201. س. شاكىرجانوف: «ئۇيغۇر شېۋىلىرىگە دائىر بىرقانچە مەسىلە»، «كەمبەغەللەر ئاۋازى» گېزىتى، 1926 ـ يىلى 3 ـ ئاينىڭ 21 ـ، 28 ـ كۈنى، 4 ـ ئاينىڭ 1 ـ كۈنى (ئا.ت. ھەيدەروف: «سابىق سوۋېت ئىتتىپاقىدىكى ئۇيغۇرلارنىڭ ئەدەبىي تىلنى بەرپا قىلىش جەريانى»، «قەشقەر پېداگوگىكا ئىنىستىتۇتى ئىلمىي ژۇرنىلى»، 1993 ـ يىلى 4 ـ سان)

202. لاتىپ ئەنزەرى: «ئۇيغۇر تىلى، ئىملا قائىدىسى ۋە ھەرپ»، «كەمبەغەللەر ئاۋازى» گېزىتى، 1923 ـ يىلى 3 ـ ئاينىڭ 3 ـ كۈنى. (ئا.ت. ھەيدەروف: « سابىق سوۋېت ئىتتىپاقىدىكى ئۇيغۇرلارنىڭ ئەدەبىي تىلنى بەرپا قىلىش جەريانى»، «قەشقەر پېداگوگىكا ئىنىستىتۇتى ئىلمىي ژۇرنىلى»، 1993 ـ يىلى 4 ـ سان)

203. ئابلىز ئورخۇن: «تۇنجى ئۇيغۇر ماركسىزمچى ۋە بولشېۋىك ئابدۇللا روزىباقوف»، «شىنجاڭ سىياسىي كېڭەش گېزىتى»، 1992 ـ يىلى 11 ـ ئاينىڭ 5 ـ كۈنى.

204. ئا. مۇھەممەد: «مۇھىم بىر مەسىلە»، «كەمبەغەللەر ئاۋازى» گېزىتى، 1927 ـ يىلى 3 ـ ئاينىڭ 21 ـ، 28 ـ كۈنى، 4 ـ ئاينىڭ 1 ـ كۈنى. (ئا.ت. ھەيدەروف: « سابىق سوۋېت ئىتتىپاقىدىكى ئۇيغۇرلارنىڭ ئەدەبىي تىلنى بەرپا قىلىش جەريانى»، «قەشقەر پېداگوگىكا ئىنىستىتۇتى ئىلمىي ژۇرنىلى»، 1993 ـ يىلى 4 ـ سان)

205. ئا. مۇھەممەد: «مۇھىم بىر مەسىلە»، «كەمبەغەللەر ئاۋازى» گېزىتى، 1927 ـ يىلى 3 ـ ئاينىڭ 21 ـ، 28 ـ كۈنى، 4 ـ ئاينىڭ 1 ـ كۈنى. (ئا.ت. ھەيدەروف: « سابىق سوۋېت ئىتتىپاقىدىكى ئۇيغۇرلارنىڭ ئەدەبىي تىلنى بەرپا قىلىش جەريانى»، «قەشقەر پېداگوگىكا ئىنىستىتۇتى ئىلمىي ژۇرنىلى»، 1993 ـ يىلى 4 ـ سان)

206. مالوف: «ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلى»، «كەمبەغەللەر ئاۋازى» گېزىتى، 1930 ـ يىلى 4 ـ ئاينىڭ 12 ـ كۈنى. (ئا.ت. ھەيدەروف: «سابىق سوۋېت ئىتتىپاقىدىكى ئۇيغۇرلارنىڭ ئەدەبىي تىلنى بەرپا قىلىش جەريانى»، «قەشقەر پېداگوگىكا ئىنىستىتۇتى ئىلمىي ژۇرنىلى»، 1993 ـ يىلى 4 ـ سان)

207. ئەخمەت زىيائى: «ئەخمەت زىيائى ئەسەرلىرى»، ئۇرۇمچى: شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 1988 ـ يىلى، 129 ـ بەت.

208. جەدىتىزم 19 ـ ئەسىرنىڭ كېيىنكى يېرىمى ۋە 20 ـ ئەسىرنىڭ باشلىرىدا مەيدانغا كەلگەن يېڭى پىكىر ئېقىمى بولۇپ، ئوتتۇرا ئاسىيا خەلقلىرىنىڭ تۇرلۇك ـ تۇمەن ئىجتىمائىي تەبىقىلىرى، مەنپەئەتلىرىنى ئىپادىلىگەن، مەرىپەت ئۇچۇن كۈرەشكەن، ئوقۇ ـ ئوقۇتۇش ئىسلاھاتى ئېلىپ بېرىشقا، دىنىي مەكتەپلەرنىڭ پروگراممىسىغا ئايرىم دۇنياۋى پەنلەرنى كىرگۈزۈشكە ئىنتىلگەن، ئىسلاھاتچىلىق خاراكتېرىنى ئالغان يېڭىلاش ھەرىكىتىدۇر. جەدىتىزم دەسلەپتە رۇسىيە مۇسۇلمانلىرى ئارىسىدا غەرب مەدەنىيىتى ۋە ئىسلام دۇنياسىدا باش كۆتۈرگەن ئويغىنىشنىڭ تەسىرى بىلەن بارلىققا كەلگەن. جەدىتىزم ھەرىكىتىنىڭ ئوتتۇرا ئاسىيادىكى ۋەكىللى ئىسمايىل غاسپىرئەلى بولۇپ، ئۇ ئىسلاھات ۋە يېڭىلاشنى ئەڭ ئاۋۋال تىلدىن باشلاشنى تەشەببۇس قىلغان.

Türk Ansiklopediyesi, c.10., Istanbul, p.93.

209. ئابدۇللا تالىپ: «ئۇيغۇر مائارىپ تارىخىدىن ئو-چېركلار»، ئۈرۈمچى: شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 1986 - يىلى.

210. جۇنەيد بەكرى: «سابىق ئۇيغۇر مەدەنىي ئاقارتىش ئو-يۇشمىلىرى توغرىسىدا قىسقىچە ئەسلىمە»، «شىنجاڭ تارىخ ما-تېرىياللىرى» (5)، ئۈرۈمچى: شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 187 - بەت.

211. جۇنەيد بەكرى: «سابىق ئۇيغۇر مەدەنىي ئاقارتىش ئو-يۇشمىلىرى توغرىسىدا قىسقىچە ئەسلىمە»، «شىنجاڭ تارىخ ما-تېرىياللىرى» (5)، ئۈرۈمچى: شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 179 - بەت.

212. ئابدۇرېھىم راخمان: «هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ شەكىللىنىش جەريانىدىكى مورفولوگىيەلىك ئالاھىدىلىكلىرى توغرىسىدا»، «تىل ۋە تەرجىمە»، 1997 - يىلى 5 - سان.

213. روبېرت شاۋ: «ئۇيغۇر تىلى»، كالكۇتتا 1878 - يىلى، 55 - بەت.

214. گۇستاف راكۋېت: «ئۇيغۇر تىلى گرامماتىكىسى»، بېر-لىن: 1912 - يىلى.

215. Altä Šähär Türki I'lm Nähvvä Särf, Kašğär 1935.

216. Imsahan Jelilova, Uyghur Tili Grammatikisi, 1951.

217. Emir Nejip, Uygurskiy Yazik, Moskva 1960.

218. 朱志宁:《维吾尔语概况》,《中国语文》, 1964(2).

219. «ئىبراھىم مۇتىئى ئىلمىي ماقالىلىرى» (خالىدە مۇتىئى نەشرگە تەييارلىغان)، بېيجىڭ: مىللەتلەر نەشرىياتى، 2007 -

يىلى.
220. نەسرۇللا يولبۇلدى: «هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى»، شىنجاڭ رادىيو سىفەن داشۆسى باستۇرغان، ئۈرۈمچى: 1978 ـ يىلى؛ «هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى»، ئۈرۈمچى: شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 1980 ـ يىلى.
221. تۇردى ئەخمەت، ئەنسەرىدىن موسا، نەسرۇللار يولبۇلدى: «هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى»، ئۈرۈمچى: شىنجاڭ مائارىپ نەشرىياتى، 1985 ـ يىلى.
222. Säydivaqqasof, Uyğur Tili,Almati, Mektep, 1984, b.70.

223. خەمىت تۆمۈر:«هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى گىرامماتىكىسى» (مورفولوگىيە)، بېيجىڭ: مىللەتلەر نەشرىياتى.
224. 陈世民、热扎克：《维吾尔语实用语法》，乌鲁木齐：新疆大学出版社，1991年。
225. 蒲泉，武致中：《实用维吾尔语语法》，新疆人民出版社，1994年。
226. 程适良主编：《现代维吾尔语语法》，新疆人民出版社，1996年。
227. 易坤琇，高士杰：《维吾尔语语法》，中央民族大学出版社，1998年。
228. كۈرەش مەھمۇتجان باش مۇھەررىرلىكىدە: «هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى»، ئۈرۈمچى شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى نەشرىياتى، 2001 ـ يىلى.
229. ئارسلان ئابدۇللا باش مۇھەررىرلىكىدە: «هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى»، ئۈرۈمچى شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى نەشرىياتى، 2004 ـ يىلى.

230. Reihand Hann, Spoken Uighur, University of Washington, USA, Indiana 1991.

231. Frederick De Jong, A Grammar of Modern Uyghur (《现代维吾尔语语法》), Houtsma, Utrecht, Netherland, 2007, pp. 123–147.

232. Dr. Ridwan UZTURK, Yeni Uygur Türkçesi Grameri, Ankara 1994.; —, Uygur ve Özbek Türkçelirinde Fiil, Ankara 1997.

233. ماھىرە ھاجىئەكبەر: «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ لوپنۇر دىيالېكتى ئۇستىدە تەكشۈرۈش»، 1997 ـ يىلى، شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى جۇڭگو تىللىرى فاكۇلتېتى، ماگىستىرلىق دىسسېرتاتسىيەسى، (يېتەكچى ئوقۇتقۇچى: خالىق نىياز)

234. مىرسۇلتان ئوسمانوف: «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى دىيالېكتلىرى»، ئۈرۈمچى: شىنجاڭ ياشلار-ئۆسمۈرلەر نەشرىياتى، 1989 ـ يىلى، 55 ـ بەت.

235. مىرسۇلتان ئوسمانوف: «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى دىيالېكتلىرى»، ئۈرۈمچى: شىنجاڭ ياشلار ـ ئۆسمۈرلەر نەشرىياتى، 1989 ـ يىلى، 216 ـ بەت.

## ئۈچىنچى باب

# ئۇيغۇر تىلىنىڭ باشقا تىللار بىلەن ئۇچرىششى

ئۇيغۇر تىلى تارىختىن بېرى نۇرغۇن تىللار بىلەن ئۇچراشقان ۋە تەسىر كۆرسىتىشكەن. ئۇيغۇر تىلى ئۆز تەرەققىياتى داۋامىدا ئۇچراشقان ۋە تەسىر كۆرسىتىشكەن تىللار ئۇيغۇر تىلىنىڭ شەكىللىنىشىدە مۇھىم رول ئوينىغان. ئۇيغۇر تىلى ئۆز تەرەققىياتى داۋامىدا خېلى كۆپ تىللار بىلەن ئۇچراشقان ئۇلاردىن مۇھىملىرى تۆۋەندىكىلەردۇر:

### §1. ئەرەب تىلىنىڭ ئۇيغۇر تىلىغا تەسىرى

مەلۇمكى، ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئەرەب تىلى بىلەن بولغان ئالاقىسى ئۇيغۇرلارنىڭ ئىسلام دىنىنى قوبۇل قىلغان ۋاقتىدىن باشلىنىدۇ. ئىسلام دىنى 7 ـ ئەسىردە ئەرەب يېرىم ئارىلىدا مەيدانغا كەلگەن. ئەرەبلەر ئىسلام بايرىقى ئاستىغا ئۇيۇشۇپ ناھايىتى تېزلا ئەرەب ئىمپېرىيەسىنى قۇرۇپ چىقتى. ئەرەب ئىمپېرىيەسىگە تەۋە بولغان بارلىق ئەل ۋە خەلقلەرنىڭ مەدەنىيىتى يۇغۇرۇلۇپ ئىسلام مەدەنىيىتىنى شەكىللەندۇردى[1]. 8 ـ ئەسىرنىڭ ئوتتۇرىلىرىدا ئەرەب قوشۇنلىرى ئىران ئېگىزلىكىدىن ئۆتۈپ ئوتتۇرا ئاسىياغا يېتىپ كەلدى. 8 ـ ئەسىرنىڭ ئوتتۇرىلىرىدا ئەرەب قوشۇنى تالاس بويىدا تاڭ سۇلالىسى قوشۇنلىرىنى مەغلۇپ قىلىپ، ئىسلامنىڭ شەرققە كېڭىيىش يولىنى ئاچتى. ئىسلام دىنىنىڭ ئۇيغۇرلار ئارىسىغا

تارقىلىشى 10 ـ ئەسىردىكى قاراخانىيلار خانلىقىنىڭ خانى سۇتۇق بۇغراخان (942 ـــ 955 ـ يىللاردا تەختتە ئولتۇرغان) دەۋرىدە باشلانغان. بۇ ھەقتە لىن مېيسۇن ئەپەندى مۇنداق دەيدۇ: «11 ـ ئەسىرنىڭ باشلىرى جۇڭگونىڭ غەربىي چېگراسىدىكى مىللەتلەر ۋە ئۇلارنىڭ مەدەنىيىتىدە زور ئۆزگىرىش يۈز بەردى. 1000 يىللىق تارىخقا ئىگە سۇلى (قەشقەر)، ئۇدۇن (خوتەن) قاتارلىق بەگلىكلەردىكى ئارىيانلار شىمالدىكى تۈركىي تىللىق مىللەتلەر تەرىپىدىن تارىخ سەھنىسىدىن چۈشۈرۈۋېتىلدى. بۇددا دىنى مەدەنىيىتى ۋە سەنئىتىنىڭ ئورنىنى ئىسلام دىنى ۋە ئەرەب مەدەنىيىتى ئالدى. بۇنىڭ مەنبەسى تۈركىي مىللەتلەردىن ياغمىلار تارىم ئويمانلىقىنىڭ غەربى ۋە يەتتىسۇ ۋادىسىدا قۇرغان قاراخانىيلار خانلىقى ئىدى②. 24 يىللىغا سوزۇلغان غازاتتىن كېيىن قاراخانىيلار قوشۇنى 1006 ـ يىلى بۇددا ئېلى ئۇدۇنغا كىردى. شۇنداق قىلىپ، پۈتكۈل تارىم ۋادىسىنىڭ ئىسلاملىشىشى ئەمەلگە ئاشتى.» ھەر ئىككى خىل ئەھۋال ئىسلام دىنىنىڭ ئۇيغۇرلار ئارىسىدا تارقىلىشى ۋە ئومۇملىشىشىدا سامانىيلارنىڭ ئالاھىدە رول ئوينىغانلىقىنى چۈشەندۈرىدۇ. شۇنىڭدىن كېيىن، ئىسلام دىنىنىڭ تەسىرى شىنجاڭنىڭ باشقا جايلىرىغا قاراپ ئۈزلۈكسىز كېڭەيدى. بولۇپمۇ، چاغاتاي خانلىقى دەۋرىدە تۇغلۇق تۆمۈرخان ئىسلام دىنىنى شەرقىي ۋە شىمالىي شىنجاڭغا كېڭەيتىشتە زور رول ئوينىدى. «شەرقىي چاغاتاي خانلىقى دەۋرىدە ئىسلام دىنى تەڭرىتاغلىرىنىڭ شەرقىگە قاراپ كېڭەيدى. ئاۋۋال كۇچا، ئاندىن تۇرپان، قۇمۇللارغا كېڭەيدى. 16 ـ ئەسىردە ئىسلام دىنى قۇمۇلغا تارقالدى، قۇمۇلنىڭ ۋاڭ جەمەتى ۋە پۇقرالىرى ئىسلامنى قوبۇل قىلدى. شۇنداق قىلىپ، تەڭرىتاغنىڭ جەنۇبى ۋە شىمالىدا ئىسلام ئومۇملاشتى. بۇنىڭدىن كۆرۈۋېلىشقا بولىدۇكى، ئىسلامنىڭ شىنجاڭغا تارقىلىپ ھۆكۈمران ئورۇنغا ئۆتۈشىگە 10 ـ ئەسىرنىڭ ئوتتۇرىلىرىدىن 16 ـ ئەسىرگىچە 600 يىل

ۋاقىت كەتكەن»③.

ئىسلام دىنىنىڭ شىنجاڭغا تارقىلىپ ئومۇملىشىپ ئۇيغۇر تۇرمۇشىغا سىڭىپ كىرگىنىگە 1000 يىل ۋاقىت بولدى. بۇ جەرياندا ئەرەب تىلى ئۇيغۇر تىلىغا، مەدەنىيىتىگە، سەنئىتىگە ۋە باشقا ئىجتىمائىي ئاڭ فورماتسىيەلىرىگە قەدەر چوڭقۇر تەسىر كۆرسەتتى. بولۇپمۇ ئەرەب يېزىقىنىڭ قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ ئورنىنى ئېلىشى بىلەن ئەرەب يېزىقى ئاساسىدىكى ئۇيغۇر يېزىقى مەيدانغا كەلدى. ئەرەب تىلى ئىسلام دىنىنىڭ مۇقەددەس دەستۇرى «قۇرئان كەرىم» ۋە «ھەدىس »نىڭ تىلى بولغاچقا، پۈتۈن دۇنيادىكى مۇسۇلمانلار ئۈچۈن دىن تىلى بولۇپ خىزمەت قىلغانىدى. ئەرەب تىل ـ يېزىقىنىڭ ئوتتۇرا ئاسىيا ۋە شىنجاڭدىكى تەسىرى ناھايىتى تېز كېڭەيدى. ئەرەب خەلىپىلىكىنىڭ ئاخىرقى مەزگىللىرىدە ئەرەب تىلى شەرقتە تارىم ۋادىسى ۋە تەڭرىتاغلىرىنىڭ شەرقىي ئېتەكلىرىدىن غەربتە ماراكەش ۋە ئىسپانىيەنىڭ جەنۇبىدىكى رايونلاردىكى مۇسۇلمانلار ئارىسىدا ئورتاق تىل ياكى دىن تىلى بولۇپ خىزمەت قىلدى. شۇڭا، ئەرەب تارىخچىسى ھىتتى مۇنداق دېگەن: «ئەرەب ماقالىدا مۇنداق كەلگەن: ‹ئەقىل ئۈچ نەرسىدە مەۋجۇتتۇر، يەنى پەرەڭلەرنىڭ كاللىسىدا، چىنلىقلارنىڭ قولىدا، ئەرەبلەرنىڭ تىلىدا.› ئەرەب تىلى ئالاھىدە قۇرۇلمىغا ئىگە، ئىخچام، ئۆتكۈر، دەبدەبىلىك مەزمۇندىكى ھۆججەتلەرگە بەك ماس كېلىدۇ. ئىسلام دىنى ئەرەب تىلىنىڭ مۇشۇ ئالاھىدىلىكىدىن ۋە ئەرەب مىللىتىنىڭ مۇشۇ خىل پىسخىك ئالاھىدىلىكىدىن ئۈنۈملۈك پايدىلانغان. ئىسلامىيەتنىڭ غەلىبىسى مەلۇم مەنىدىن تىلنىڭ غەلىبىسى، بولۇپمۇ بىر مۇقەددەس دەستۇرنىڭ غەلىبىسىدۇر»④.

تۈركىي تىللار بىلەن ئەرەب تىلىنىڭ ئۆزئارا تەسىرى ۋە رىقابىتى 10 ـ ئەسىرنىڭ ئاخىرلىرى باشلانغان. ئەرەب ئاbباسىيلار خانلىقىنىڭ تەسىرى ئاجىزلىشىپ، ئىران ۋە

ئوتتۇرا ئاسىيادا تاھىرىيلار خانلىقى، سافارىيلار خانلىقى، سامانىيلار خانلىقى قاتارلىق فېئودال بۆلۈنمە ھاكىمىيەتلەر قۇرۇلغانىدى. كۆپ ئۆتمەي بۇ خانلىقلارنىڭ ئورنىنى قەدىمكى ئۇيغۇرلار ۋە باشقا تۈركىي خەلقلەر قۇرغان قاراخانىيلار ۋە سالجۇقىيلار خانلىقى ئالدى. نەتىجىدە، ئەرەب خەلىپىلىكىنىڭ مەنىۋى سىمۋولى باغداد ئالدى بىلەن ئەرەبلەرنىڭ، ئاندىن پارسلارنىڭ، ئاخىرىدا تۈركلەرنىڭ قولىغا ئۆتتى. مەھمۇد كاشغەرىي ياشىغان ۋە «تۈركىي تىللار دىۋانى»نى يازغان دەۋر «تەڭرى بەخت قۇياشىنى تۈركلەر بۇرجىدا تۇغدۇرغان ۋە پەلەكنىمۇ شۇلارنىڭ زېمىنى ئۈستىدە چۆرگۈلەتكەن»⑤، «تۈركىي تىلى ئەرەب تىلى بىلەن بەيگىگە چۈشكەن ئىككى ئاتقا ئوخشاش تەڭ چېپىپ كېتىۋاتقان»⑥ بىر دەۋر ئىدى. بۇ دەۋردە «تۈركىي تىللار دىۋانى» يېزىلغان، ئىسلام دىنىنىڭ مۇقەددەس دەستۇرى «قۇرئان كەرىم» ئۇيغۇر تىلىغا تەرجىمە قىلىنغانىدى. ئىسلام دىنى ئۇيغۇرلار ئارىسىغا تارقىلىپ تېخى ئۇزاق ئۆتمەيلا يېزىلغان «قۇتادغۇبىلىك»تە ئەرەبچە، پارسچە كىرمە سۆزلەرنىڭ سانى ھەققىدە ئىلىم ساھەسىدە ھەر خىل پىكىرلەر بار. سابىق سوۋېت ئىتتىپاقى تىلشۇناسى ئەمىر نەجىپ: «ئۇيغۇر كىلاسسىك ئەدەبىياتىدىكى يادىكارلىق ‹قۇتادغۇبىلىك›تە پەقەت ئەرەبچە، پارسچە كىرمە سۆزلەر 94. بۇ ئەرەب تىلىنىڭ تەسىرى كېيىنرەك ئىكەنلىكىنى كۆرسىتىدۇ»⑦ دېسە، سابىق سوۋېت ئىتتىپاقىدىن سۇلتانوف: «‹قۇتادغۇبىلىك›تە ئەرەب – پارس تىلىدىن كىرگەن سۆزلەر 400 دىن ئاشىدۇ، ئەمما مەھمۇد كاشغەرىينىڭ ‹تۈركىي تىللار دىۋانى›دا ئەرەب، پارس تىلىدىن كىرگەن سۆزلەر 20گە يەتمەيدۇ»⑧ دەيدۇ. قاراخانىيلار دەۋرىدىن بۇرۇنقى قەدىمكى ئۇيغۇرچە ۋەسىقىلەردە سانسكرىتچە، خەنزۇچە، سوغدىچە كىرمە سۆزلەر كۆپ ئۇچرايدۇ، پارسچە كىرمە سۆزلەر ئىنتايىن ئاز، ئەرەبچە كىرمە سۆزلەر يوق دېيەرلىك⑨. ئىلمىز

تۈركولوگى چېن زوڭجېن ئەپەندى: «‹قۇتادغۇبىلىك›تە ئەرەب، پارس تىلىدىن كىرگەن سۆزلەر 384، بۇنىڭ ئىچىدە پارسچە ياكى پارسچە تەركىبلىك سۆزلەر 69، ‹قۇتادغۇبىلىك›نىڭ مۇقەددىمە، مۇندەرىجە ۋە بابلار مۇندەرىجىسىدە ئۇچرايدىغان كىرمە سۆز، خاس ئىسىم، كىرمە سۆزلەر ئاساسىدا ياسالغان سۆزلەر 136، شۇنداق قىلىپ داستاندا ئۇچرايدىغان ئەرەبچە، پارسچە كىرمە سۆزلەر جەمئىي 520»⑩ دەپ يازسا، تۈركىيەلىك تۈركولوگ ئەرسويلۇ خېلىل: «‹قۇتادغۇبىلىك›تىكى ئەرەب، پارسچە سۆزلەر 413، بۇنىڭ ئىچىدە ئەرەبچە سۆزلەر 344، پارسچە سۆزلەر 79» دەپ يازىدۇ⑪.

ئىسلام دىنى ئۇيغۇرلار ئارىسىغا تارقالغان دەۋر ئابباسىيلار خەلىپىلىكىنىڭ تەسىرى ئاجىزلىشىۋاتقانلىقى، قاراخانىيلار ۋە غەزنەۋىيلەرنىڭ تەسىر كۈچى كۈنسېرى ئۆرلەۋاتقانلىقى، «ئورخۇن دەۋرىدىن باشلانغان گۈللەنگەن بىر مەدەنىيەتنىڭ ۋارىسى»⑫بولغان ئۇيغۇرلارنىڭ مىللىي كىملىك ۋە مىللىي غۇرۇرنىڭ يۈكسەك نۇقتىسىدا تۇرۇۋاتقانلىقى ئەرەب تىلىنىڭ ئۇيغۇر تىلىغا دەرھاللا كۈچلۈك تەسىر كۆرسىتەلمىگەنلىكىنىڭ، 13 ـ ئەسىرگە كەلگەندىمۇ 512 مىسرالىق «ئەتەبەتۇلھەقايىق» داستانىدا ئەرەب، پارسچە كىرمە سۆزلەرنىڭ يەنىلا 350 ئەتراپىدا بولۇشىنىڭ سەۋەبى ئىدى.

14 ـ ئەسىردىن باشلاپ ئىسلام دىنى كۈچادىن ئۆتۈپ تۇرپان ئويمانلىقى تەرەپكە تارقالدى. بۇنىڭ بىلەن، ئەرەب تىل ـ يېزىقى شەرقىي ۋە شىمالىي شىنجاڭغا كېڭەيدى. تۇرپاندىن تېپىلغان 13 ـ، 14 ـ ئەسىرلەرگە ئائىت ئىجتىمائىي ـ ئىقتىسادىي ۋەسىقىلەردە ئەرەب تىلىدىن كىرگەن äli ، adäm ، mal ، kitab ، qissä ، häq قاتارلىق سۆزلەر ئۇچرايدۇ⑬.

ئىسلام دىنىنىڭ ئومۇملىشىشى ئەرەب تىل ـ يېزىقىنىڭ تەسىرىنى كۈچەيتتى. ھەر دەرىجىلىك مەدرىسىلەردە ئوقۇتۇش

تىلى ئەرەب تىلى بولدى، ئالىي مەدرىسىلەردىكى زىيالىيلار ۋە ئەدىب ـ شائىرلار ئەسەرلىرىنى يۈكسەك مۇھەببەت بىلەن ئەرەب تىلىدا يازدى. ئېتىقاد سەۋەبلىك مەدرىسە ۋە مەسچىتلەردە ئەرەب تىلىدا تەكرار ئېيتىلىدىغان ۋەز ـ نەسىھەتلەر بارا ـ بارا خەلق تۇرمۇشىدىمۇ ئومۇملاشتى. مۇشۇنداق ۋەز ـ نەسىھەتلەرنى چۈشىنىش ۋە ئۆگىنىش ئەرەب تىلىدا ساۋاتلىق بولۇشنى تەقەززا قىلدى. مۇشۇنداق ئەھۋالدا ئەينى دەۋردە ئىسلام دىنى ۋە مەدەنىيىتىگە ئائىت نۇرغۇن سۆز ـ ئاتالغۇلار ئەرەب تىلىدىن ئېلىندى ۋە ھەتتا ئەسلىدە ئۇيغۇر تىلىدا بار سۆزلەرنىڭ ئورنىنى ئىگىلەشكە باشلىدى.

15 ـ ئەسىرگە كەلگەندە يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى مۇكەممەللەشتى. يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىدا ئىجاد قىلىدىغان ئەدىبلەر كۆپەيدى. ئەرەب، پارس تىلىنىڭ «سەنئەتلىك» سېھرىي كۈچىگە قارىغۇلارچە چوقۇنۇش ۋە «تۈرك تىلىدا ئىجاد قىلىش مۇمكىن ئەمەس» دەيدىغان خاتا قاراش ئۇيغۇر ۋە باشقا ئەدىبلەرنىڭ ئارىسىدا ئومۇميۈزلۈك يىلتىز تارتتى. بۇنىڭغا قارشى ئۇلۇغ شائىر ناۋايى ئەدىبلەرنى ئانا تىلدا ئىجاد قىلىشقا ئۈندىدى.

سەئىدىيە خانلىقى ۋە ئۇنىڭدىن كېيىن شىنجاڭنى جاھالەت قوينىغا سۆرەپ كىرگەن ئاتالمىش «خوجىلار» دەۋرىدىمۇ ئەرەب تىلىنىڭ تەسىرى ئۈزۈلۈپ قالمىدى. 1759 ـ يىلى چىڭ سۇلالىسى شىنجاڭنى بىرلىككە كەلتۈردى، 1884 ـ يىلى شىنجاڭدا ئۆلكە تەسىس قىلدى. بۇنىڭ بىلەن، شىنجاڭنىڭ ئوتتۇرا ئاسىيا بىلەن بولغان ئالاقىسىنىڭ بۇرۇنقىدەك راۋان بولۇشىغا يول ئېتىلگەچكە، ئەرەب تىلىنىڭ ئۇيغۇر تىلىغا داۋاملىق تەسىر قىلىشى چەكلىمىگە ئۇچرىغان بولسىمۇ، لېكىن ئەرەب تىلى يەنىلا مەدرىسىلەردە ۋە ئەدىبلەرنىڭ ئەسەرلىرىدە بۇرۇنقىدەك داۋاملىشىۋەردى. يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ

ئاخىرقى باسقۇچى (17 ـ ئەسىردىن 20 ـ ئەسىرگىچە) دا يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى بۇ تىلنى قوللانغۇچى تۈركىي مىللەتلەرنىڭ جانلىق تىلىغا يېقىنلاشقان هالدا بولۇنۇشكە باشلىدى. بۇنىڭ نەتىجىسىدە ئەرەب تىلىدىن كىرگەن سۆزلەرنىڭ يېزىق تىلى ژانىرىغا مەنسۇپ بولغانلىرى ئاساسەن ئىستېمالدىن چۈشۈپ قېلىشقا يۈز تۇتتى. 20 ـ ئەسىرنىڭ 30 ـ يىللىرىغا كەلگەندە هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى شەكىللەندى. ئەرەب تىلىدىن كىرگەن سۆزلەرنىڭ ئۇيغۇر تىلىدىكى ئورنى مۇقىملاشتى، ئەرەب تىلىدىن كىرگەن سۆزلەرنىڭ بەزىلىرى ئىستېمالدىن قالدى. ئەمما، 30 ـ يىللاردىكى يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى ئەنئەنىسى تاكى 50 ـ يىللارغىچە داۋاملاشتى. يازما ئەدەبىياتتا ئانا تىل بىلەن ئىجاد قىلىشنىڭ ئارتۇقچىلىقى ناۋايى تەرىپىدىن كۆرسىتىپ بېرىلگەندىن كېيىنمۇ، بۇ كۈچلۈك تەسىر 20 ـ ئەسىرگىچە ئالىم دەپ ئاتالغان كىشىلىرىمىزنىڭ ئېڭىدىن يوقالمىدى. 1000 يىللىق تەسىر بۈگۈنكى كۈندىمۇ داۋاملاشماقتا، تىلىمىزدىكى كىرمە سۆزلەرنىڭ ئەڭ كۆپ سالمىقىنى يەنىلا ئەرەب تىلىدىن كىرگەن سۆزلەر تەشكىل قىلىدۇ.

## §2. پارس تىلىنىڭ ئۇيغۇر تىلىغا تەسىرى

ئىران قەدىمكى مەدەنىيەتلىك دۆلەتلەرنىڭ بىرى. قەدىمكى پېرسىيە ئىمپېرىيەسى ئاسىيا، ئافرىقا ۋە ياۋروپادىن ئىبارەت ئۈچ قىتئەنىڭ تۇتاشقان يېرىگە جايلاشقان. ئىستراتېگىيەلىك ئورنى تولىمۇ مۇهىم. ئىران يىپەك يولىدىكى شەرق بىلەن غەربنى تۇتاشتۇرغۇچى كۆۋرۈك. ئۇيغۇرلار ۋە ئوتتۇرا ئاسىيادىكى باشقا تۈركىي خەلقلەر ناهايىتى يىراق دەۋرلەردىن تارتىپلا، پارسلار بىلەن قويۇق بېرىش ـ كېلىش مۇناسىۋىتىدە

بولۇپ كەلگەن.

ئۇيغۇرلارنىڭ پارسلار بىلەن بولغان ئالاقىسى ئەرەبلەر بىلەن بولغان ئالاقىسىدىن نەچچە ئەسىر ئىلگىرى باشلانغان. ئۇيغۇرلارنىڭ ئەجدادلىرى غەربكە كۆچۈشتىن ئىلگىرى تارىم ۋادىسىدا شەرقىي ئىران تىللىق ساكلار (Saka)، توخرىلار (Tohri)، سوغدىلار (Sogdi) ياشايتتى. «ئۇلار ئىرق، تىل ۋە مەدەنىيەت تەرەپلەردىن پارسلارغا ئىنتايىن يېقىن تۇرىدۇ. كېيىنچە تارىخىي تەرەققىياتلار داۋامىدا، شەرقىي ئىران تىللىق بۇ مىللەتلەر تۈركىي خەلقلەر بىلەن يۇغۇرۇلۇشقا باشلىدى. بولۇپمۇ 840 ـ يىلىدىن كېيىن زور تۈركۈمدىكى ئۇيغۇرلارنىڭ غەربكە كۆچۈپ بۇ يەرلەردە يەرلىششى بىلەن بۇ مىللەتلەر ۋە ئۇلارنىڭ تىلى، مەدەنىيىتى تەبىئىي يوسۇندا ئۇيغۇرلارغا ۋە ئۇيغۇر تىلى، مەدەنىيىتىگە يۇغۇرۇلۇپ كەتتى[14].» بۇ ھەقتە يەنە تاجىكىستان تارىخشۇناسى غاپۇروۋ مۇنداق دەيدۇ: «شەرقىي ئىران تىللىق بارلىق مىللەتلەر ئوتتۇرا ئاسىيادىكى مىللەتلەرنىڭ، تاجىكلارنىڭلا ئەمەس، تۈركىي تىللىق خەلقلەرنىڭمۇ تەركىبىگە قوشۇلۇپ كەتتى. پەرەز قىلىش مۇمكىنكى، قەدىمكى دەۋرلەردىن تارتىپلا شەرقىي ئىران تىللىق خەلقلەر بىلەن چارۋىچى تۈركىي قوۋملار قوشنا ياشاپ كەلگەن[15]». پارسلارنىڭ زارائاستىر (ئاتەشپەرەسلىك) دىنى ساسانىيلار خانلىقى (مىلادىيە 226 ـــ 651 ـ يىللار) دەۋرىدىلا ئوتتۇرا ئاسىيا ۋە غەربىي يۇرتقا كىرگەن. «ئاۋىستا»دىكى نۇرغۇن ئەپسانىلەر ئوتتۇرا ئاسىيا ۋە قۇربغاردىكى تۈركىي خەلقلەرنىڭ كېيىنكى بايان ئەدەبىياتىنىڭ ماتېرىيال مەنبەسى بولدى. مىلادىيە 8 ـ ئەسىرنىڭ باشلىرى پارسلارنىڭ مانى دىنى سوغدىلارنىڭ ۋاستىسى بىلەن موڭغۇل ئېگىزلىكىدىكى ئورخۇن ئۇيغۇر خانلىقىغا تارقالدى ۋە كېيىنچە ئورخۇن خانلىقىنىڭ دۆلەت دىنى قىلىندى. ئۇيغۇرلار غەربكە كۆچۈشتىن ئىلگىرى

مانى دىنى تەڭرىتېغىنىڭ جەنۇبى ۋە شىمالىغا تارقىلىپ بولغانىدى. ئىدىقۇت ئۇيغۇر خانلىقى دەۋرىدە (850 ــ 1250 ـ يىللار) بۇ يەردىكى ئۇيغۇرلارنىڭ بىر قىسمى مانى دىنىغا ئېتىقاد قىلاتتى. ئەرەبچە، پارسچە تارىخنامىلەردىن مەلۇم بولۇشىچە، 9 ـ، 10 ـ ئەسىرلەردە ئىدىقۇت ئۇيغۇر خانلىقىنىڭ ئىدىقۇتى مانى دىنىغا ئېتىقاد قىلىدىكەن. ۋاڭ يەندىمۇ مانى ئىبادەتخانىلىرىنى ۋە پارس مۇرىتلىرىنى كۆرگەنلىكىنى يازىدۇ⑯. قەدىمكى ئۇيغۇر تىلىدىكى مانى يادىكارلىقلىرىنىڭ بەزىلىرى مانى يېزىقىدا، بەزىلىرى قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدا يېزىلغان.

ئالدىنقى ئەسىرنىڭ باشلىرى گېرمانىيە تەكشۈرۈش ئۆمىكى شىنجاڭنىڭ تۇرپان، خوتەن ۋە باشقا جايلىرىدا ئېلىپ بارغان تۆت قېتىملىق ئېكسپېدىتسىيەسىدە كۆپ مىقداردىكى مەدەنىيەت يادىكارلىقلىرىنى ئېلىپ كەتكەن. ئالىملارنىڭ تەتقىقاتلىرىدىن مەلۇم بولۇشىچە، «تەخمىنەن مىلادىيە 8 ـ ئەسىرلەردىن باشلاپ تۇرپان تەۋەسىدە خېلى مۇقىم ئولتۇراقلاشقان ئىران تىللىق كۆچمەن گۇرۇھلار بولغان، ئۇلار ئۇ يەرلەردە 100 يىللا ياشىغان⑰.» ئىران تىللىق بۇ كۆچمەن گۇرۇھلار تەخمىنەن ئۈچ تۈرلۈك ئىدى. بىرىنچى، پارسلار بولۇپ ئۇلارنىڭ تىلى قەدىمكى ئۇيغۇرچە تۇرپان ۋەسىقىلىرىدە pärsig دەپ ئاتالغان؛ ئىككىنچى، پارفىيەلىكلەر بولۇپ ئۇلارنىڭ يېزىقى قەدىمكى ئۇيغۇرچە تۇرپان ۋەسىقىلىرىدە pählavänig دەپ خاتىرىلەنگەن؛ ئۈچىنچى، سوغدلا بولۇپ ئۇلارنىڭ تىلى قەدىمكى ئۇيغۇرچە تۇرپان ۋەسىقىلىرىدە soğdaq دەپ ئاتالغان. ئەنگلىيە ئالىمى مارىي بويىس رەتلەپ نەشر قىلدۇرغان «گېرمانىيەنىڭ قەدىمكى ئۇيغۇرچە تۇرپان ۋەسىقىلىرى ئارىسىدىكى مانى يېزىقىدىكى ئىرانچە قول يازمىلار مۇندەرىجىسى»دە گېرمانىيەلىكلەر تۇرپاندىن بايقىغان مانى يېزىقىدىكى ئىرانچە ۋەسىقىلەرنىڭ سانى نەچچە مىڭغا يېتىدۇ. ئۇنىڭ ئىچىدىكى پارفىيە يېزىقىدىكى

ۋەسىقىلەر ئىران تەۋەسىدىن ھازىرغا قەدەر بايقالغان ۋەسىقىلەرنىڭ ئومۇمىي ساندىنمۇ جىق⑱.

بۇنىڭدىن كۆرۈۋېلىش تەس ئەمەسكى، ئىسلامىيەتتىن بۇرۇنلا تارىم ۋادىسىدا ئولتۇراقلاشقان شەرقىي ئىران تىللىق سوغد، پارس قاتارلىق قەدىمكى مىللەتلەر بىلەن ئۇيغۇرلارنىڭ ئەجدادلىرى تىل ۋە مەدەنىيەت ئالاقىسى قىلغان. شۇ زامانلاردىلا بىرمۇنچە پارسچە سۆزلەر قەدىمكى ئۇيغۇر تىلىغا كىرگەن. مەسىلەن، yalavač ، ujmaq ، paxta ، känd ، anar ، pärištä قاتارلىقلار.

10 ـ ئەسىردىن باشلاپ ئۇيغۇرلار ئىسلام دىنىنى قوبۇل قىلدى. ئىسلامىيەتنىڭ قاراخانىيلار ئارىسىغا تارقىلىشىدا بىرقانچە خىل رىۋايەت بار. بۇنىڭ ئىچىدە ئاساسلىقى ئىككى خىل. بىرى، سامانىيلارنىڭ غازات ئارقىلىق تارقاتقانلىقى. سامانىيلار خانلىقىنىڭ خانى ئىسمايىل خان (892 ــ 907 ـ يىللاردا تەختتە ئولتۇرغان) دەۋرىدە تالاس بويىدىكى غازاتتا تاۋغاچ قاراخانىنىڭ خاتۇنىنى ئۆز ئىچىگە ئالغان 15مىڭ تۈركنى ئەسىر ئالغانلىقى ۋە شۇ يەرلەردىكى نىستورىيان چېركاۋلىرىنى مەسچىتكە ئۆزگەرتكەنلىكى ھەققىدىكى قاراشلار. يەنە بىرى، سۇتۇق بۇغراخان سامانى شاھزادىسى ئەبۇ ناسىر سامانىدىن ئىسلامنى قوبۇل قىلغانلىقى ۋە تاغىسى ئوغۇلچاقتىن تەختنى تارتىۋېلىپ ئىسلام دىنىنى دۆلەت دىنى قىلغانلىقى ھەققىدىكى قاراش. ھەر ئىككى خىل قاراشتا پارسلار تىلغا ئېلىنىدۇ. تارىخىي پاكىتمۇ شۇنداق. ئىسلام مەدەنىيەت سىستېمىسىدا پارس تىلى ۋە مەدەنىيىتىنىڭ ئورنى ئىنتايىن مۇھىم. بۇ ھەقتە ئەنگلىيە ئالىمى گىببۇ مۇنداق دەيدۇ: «كىلاسسىك ئەرەب ئىسلام مەدەنىيىتىگە تۆھپە قوشقان ھەر خىل قان سىستېمىسىدىكى ئىنتايىن مۇرەككەپ مىللەتلەر ئىچىدە پارسلاردىن باشقىسى غالىب ئەرەبلەرنىڭ تەسىرىدە ئۆزلىرىنىڭ مىللىي تىلى،

ئەنئەنىسى ۋە ئۆرپ ـ ئادەتلىرىنى يوقىتىپ ئىدىيە ۋە ئېتىقاد بىرلىكى شەكىللەندۈردى. پەقەت پارسلار ئەرەبلەرنىڭ نۇرغۇن ئالاھىدىلىكلىرىنى ۋە ئادەتلىرىنى قوبۇل قىلغاندىن كېيىنمۇ، ئۆزلىرىنىڭ ئەقلىي ۋە ئىرقىي مۇستەقىللىقىنى ساقلاپ قالالىدى. پارس تىلى ۋە ئەدەبىياتى گۈللەنگەندىن كېيىن، پارس تىلى شەرقتىكى ئۆلكىلەردە ئەرەب تىلىنىڭ ھۆكۈمرانلىق ئورنىنى ئىگىلىدى⑲.» تارىخىي مەنبەلەردىن مەلۇمكى، ئوتتۇرا ئاسىيا ۋە ئېلىمىزنىڭ غەربىدىكى تۈركىي مىللەتلەر ئىسلام دىنىغا ئېتىقاد قىلغاندىن كېيىن ئەرەب، پارس مەدەنىيىتىنىڭ تەسىرى تېز چوڭقۇرلاشتى. جەمئىيەتتە ئەرەب، پارس تىلىدا تەربىيە ئالغان كىشىلەر كۆپەيدى. ئىلىم ساھەسىدە ئەرەب، پارس تىلىدا ئەسەر يېزىش مودىغا ئايلاندى، پارس تىلىغا پىششىق كىشىلەر بارغانسېرى كۆپەيدى. مەھمۇد كاشغەرىي بۇ ھەقتە مۇنداق يازغان: «تاتسىز تۈرك بولماس، باشسىز بۆرك بولماس⑳.» بۇنىڭ مەنىسى «باش يوق يەردە بۆك بولمىغىنىغا ئوخشاش تات (پارس)لارسىز تۈركمۇ بولمايدۇ» دېگەنلىك ئىدى.

قاراخانىيلار دەۋرىدە ئۇيغۇرلار بىلەن پارسلارنىڭ ئىقتىساد، مەدەنىيەت ئالاقىسى كۈنسېرى گۈللەندى. قاراخانىيلارنىڭ بۇخارادىكى ئەمىرى جەففار تېكىنىنىڭ بەلخنى ئىشغال قىلىشى، سۇباش تېكىنىنىڭ ھىراتنى ئېلىشى بىلەن ئۇيغۇرلار خوراساندا يەرلىشىشكە باشلىدى. 13 ـ ئەسىردە موڭغۇللار غەربكە يۈرۈش قىلغاندا، ئىدىقۇت ئۇيغۇر خانلىقى ۋە تارىم ۋادىسىدىكى ئۇيغۇرلار موڭغۇل قوشۇنلىرى بىلەن بىللە ماۋەرائۇننەھر ۋە خوراسان رايونلىرىغا كىردى ۋە ئۇ يەرلەردىكى ئۇيغۇرلار ۋە شەرقىي ئىران تىللىق خەلقلەر بىلەن يۇغۇرۇلۇپ كەتتى. ئېلخانىيلار (1259 ــ 1388 ـ يىللار) تەۋەسىدە نۇرغۇن ئۇيغۇرلار مۇھىم ھەربىي ۋەزىپىلەرنى ئۈستىگە ئالدى. بۇ چاغلاردا نۇرغۇن ئۇيغۇرلار بىۋاسىتە پارس تىلىدا ئەسەر

يازالايتتى.

ئوتتۇرا ئاسىيادا تۆمۈرىيلەر خانلىقى قۇرۇلغاندىن كېيىن، پارس تىل ـ ئەدەبىياتى ۋە يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى ئەدەبىياتى ئالتۇن دەۋرگە قەدەم قويدى. بۇ چاغدا زور كۆلەمدىكى يۇغۇرۇلۇش بولدى. يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى ۋە ئەدەبىياتى پارس تىلى ۋە ئەدەبىياتىنىڭ كۈچلۈك تەسىرىدە تەرەققىي قىلدى. بۇنىڭ سەۋەبىنى ئىككى تەرەپتىن كۆرسىتىش مۇمكىن: بىرى، گۈللەنگەن پارس تىلى ۋە ئەدەبىياتىنىڭ ۋەكىللىرىدىن فىردەۋسى، نىزامى، ئەمىر خىسراۋ، هافىز، ئابدۇراخمان جامى قاتارلىق مەشھۇر ئەدىبلەر ۋە ئۇلارنىڭ ئەسەرلىرى ئۇيغۇر ۋە باشقا تۈركىي خەلقلەر ئەدىبلىرىگە چوڭقۇر تەسىر كۆرسەتتى. يەنە بىرى، ئەينى دەۋردە ئوتتۇرا ئاسىيادا تۈركىي خەلقلەر پارسلار بىلەن ئارىلىشىپ ياشىغان. نەۋائىي مۇنداق دەيدۇ: «تۈركلەرنىڭ چوڭىدىن كىچىككىچە، پۇقراسىدىن بېگىچە دېگۈدەك پارس تىلىدىن بەھرىمەن بولالايدۇ. ھەممىسى ئۆز ئەھۋالىغا يارىشا سۆزلىيەلەيدۇ، بەزىلىرى ئىنتايىن كېلىشتۈرۈپ سۆزلەيدۇ. ھەتتا تۈرك شائىرلىرى پارس تىلىدا گۈزەل شېئىر ۋە شېرىن ماقالىلەرنىمۇ يازالايدۇ[21].» پارس تىلى ۋە ئەدەبىياتى خوراسان (شەرقىي ئىران)نى مەركەز قىلغان ھالدا گۈللەنگەنلىكى سەۋەبلىك ئوتتۇرا ئاسىيادا پارس تىلىدا سۆزلەشنى شەرەپ، پارس تىلىدا يېزىشنى ئابرۇي دەپ بىلىدىغان «پارسگۈيلۇق» ئەۋج ئالدى. چۈنكى، 10 — 15 ـ ئەسىرلەردە پارس تىلى مىسلىسىز گۈللەنگەن، ئوتتۇرا ئاسىيا ۋە غەربىي ئاسىيادا كۈچلۈك تەسىر قوزغىغانىدى.

19 ـ ئەسىرنىڭ ئاخىرلىرىغا كەلگەندە، شىنجاڭ ۋە ئوتتۇرا ئاسىيادىكى سىياسىي، ئىجتىمائىي ئۆزگىرىشلەر تۈپەيلى پارس تىلى بىلەن ئۇيغۇر تىلى ئارىسىدىكى ئۇچرىشىش ئۈزۈلدى. پارس تىلىنىڭ تەسىرىنىڭ ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى

ئىزلىرىدىن قارىغاندا سان، نىسبەت جەھەتتىن ئەرەب تىلىدىن كېيىن تۇرسىمۇ، لېكىن ئۇيغۇر تىلىنىڭ فونېتىكىلىق، لېكسىكىلىق ۋە گىراماتىكىلىق تەرەپلەردىكى تەسىرى ئۇيغۇر تىلىغا تەسىر كۆرسەتكەن ھەرقانداق تىلدىن ئېشىپ چۈشىدۇ.

## §3. خەنزۇ تىلىنىڭ ئۇيغۇر تىلىغا تەسىرى

خەنزۇ تىلى بىلەن ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئۆزئارا تەسىرى ناھايىتى يىراق زامانلاردىن باشلانغان ۋە بۈگۈنگىچە ئۇزۇلۇپ قالمىغان. مەلۇمكى خەنزۇ تىلى ئاسىيادىكى ئەڭ قەدىمكى تىللارنىڭ بىرى. ئېلىمىزنىڭ شىمالىدا باش كۆتۈرگەن ھۇنلار بىلەن ئوتتۇرا تۈزلەڭلىكتىكى ھەرقايسى ئەللەر ئوتتۇرىسىدا باشتىن - ئاخىر قويۇق مۇناسىۋەت ساقلانغان. ھۇنلار بىلەن خەن سۇلالىسى گاھ يارىشىش، گاھ ئۇرۇشۇشتەك مۇرەككەپ سىياسىي مۇناسىۋەتتە بولغان. ئەمما، شىمالدىكى مىللەتلەرنىڭ يايلاق مەدەنىيىتى بىلەن ئوتتۇرا تۈزلەڭلىكتىكى تېرىم مەدەنىيىتى ئۆزئارا تەسىر كۆرسىتىپ تۇرغان.

تەتقىقاتلاردىن مەلۇم بولۇشىچە، قەدىمكى ئۇيغۇر يازما يادىكارلىقلىرىدا قەدىمكى خەنزۇ تىلىدىن كىرگەن نۇرغۇن سۆز - ئاتالغۇلار بولغان. گېرمانىيەلىك تۈركولوگ گابائىن خانىمنىڭ «قەدىمكى تۈرك تىلى گىراماتىكىسى» ناملىق ئەسىرىدە قەدىمكى خەنزۇ تىلىدىن كىرگەن تۆۋەندىكى سۆزلەر ئۇچرايدۇ. (تىرناق ئىچىدىكىسى شۇ كىتابتىكى بەت نومۇرى)[22]:

bi<碑(268), bulaŋ <廡廊(270), čan<盏(271), čik<尺(272), qap<甲(277), kög<曲(282), ğunqa/quŋqiu<箜篌(284), la<骡(286), labay<螺贝(286), lu<龍(286), mir<蜜(287), san’ğun/saŋun<將軍(293), tawčan<道場(297), titsi<弟子(299), toyin<道人(300), tutuŋ <都統(393), wapsi<法師(397)

تاڭ سۇلالىسى دەۋرىدە ئورخۇن ئۇيغۇر خانلىقى بىلەن تاڭ
سۇلالىسىنىڭ ئىقتىسادىي سىياسىي مۇناسىۋىتى تولىمۇ قويۇق
بولغان. شۇ دەۋرگە ئائىت يادىكارلىقلاردا xua <花 (گۈل)،
kimbağ<金箔 (ئالتۇن ياپراق)، kög < 曲 (كۆي)، <历日
liqzir(چېسلا)، mäkkä<墨 (سىياھ)، pi <丙 (رەت -
تەرتىپتە 3 - نى بىلدۈرىدىغان سۆز)، çi <尺 (چى)، <布施
buši (سەدىقە)، lim <檩 (لىم)، saŋ<仓 (ساڭ)، <三藏
samtso (سامتسو)، tayto <大唐 (بۈيۈك تاڭ)، tayši <大师
(ئۇستاز)، inçü <珍珠 (ئۈنچە)، qunčuy <公主 (مەلىكە)،
čamquy <忏悔 (تۆۋا)، süy <罪 (گۇناھ)، manta <馒头
(مانتا)، čaŋ<钲 (چاڭ) قاتارلىق سۆزلەر ئۇچرايدۇ㉓.

11 - ئەسىردە مەيدانغا كەلگەن «قۇتادغۇبىلىك» تىمۇ خەنزۇ
تىلىدىن كىرگەن(ئاڭلا - tiŋ<听)، (ساڭ saŋ<仓)، (توڭلا -
toŋ<冻) قاتارلىق سۆزلەر ئۇچرايدۇ㉔. «تۈركىي تىللار دىۋانى»
دىكى خەنزۇچە كىرمە سۆزلەر چىن زۇڭجىن ئەپەندىنىڭ
تەكشۈرۈشىچە 240، گاۋ لىچىن خانىمنىڭ تەكشۈرۈشىچە 72
ئىكەن㉕.

يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى دەۋرىدە گەرچە ئەرەب ، پارس
تىللىرىنىڭ تەسىرى كۈنسايىن كۈچەيگەن بولسىمۇ، خەنزۇ
تىلىنىڭ تەسىرى ئۈزۈلۈپ قالمىدى. يېقىنقى زامان ئۇيغۇر
تىلىغا ئائىت قول يازمىلاردا خەنزۇ تىلىدىن كىرگەن <庄子
<衙门 ،pa:la <罚 ،ya:la- <押 ،yambu <元宝 ،jaŋza
،<听 tiŋla- ،toŋ<桶 ،päy <排 ،yaŋlig <样 ،yamul
toŋla - <冻 قاتارلىق سۆزلەر ئۇچرايدۇ㉖؛ مىڭ سۇلالىسى
دەۋرىدە تۈزۈلگەن «ئىدىقۇت مەھكىمىسى سۆزلۈكى» دە خەنزۇ
تىلىدىن كىرگەن <钥匙 ،sa ~ so <锁 ،liänxua <莲花
mäk <墨 ،yaŋzi <样子 ،bändiŋ <板凳 ،yaqši قاتارلىق
سۆزلەر ئۇچرايدۇ㉗؛ چىڭ سۇلالىسى دەۋرىدە تۈزۈلگەن «بەش

تىللىق مانجۇچە لۇغەت »تە خەنزۇ تىلىدىن كىرگەن puŋ<分 ،
، päylo <牌楼 ، goya <膏药 ، puzul <铺子 ، kan <矿
قاتارلىق ، pu <府 ، jüzä<桔子 ، mantu <馒头 ، ša <纱
65 سۆز ئۇچرايدۇ㉘؛ يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئاخىرقى
دەۋرلىرىدە مەيدانغا كەلگەن «تارىخىي ئەمنىيە» ۋە «زەپەرنامە»
قاتارلىق ئەسەرلەردىمۇ ، tiŋza < 亭子 ، mäymäyçi <买卖人
، jaŋza <庄子 ، bola - < 包 ، šaŋ ، 赏 ، yiŋpaŋ< 营房
<县官 ، säypuŋ<裁缝 ، pällä - < 骗 ، lorinja <老人家
قاتارلىق pala - <罚 ، yambu <宝元 ، yamul <衙门 ، šängän
خەنزۇچە سۆزلەر ئۇچرايدۇ㉙.

چىڭ سۇلالىسىنىڭ شىنجاڭنى بىرلىككە كەلتۈرۈشى ۋە شىنجاڭدا ئۆلكە تەسىس قىلىنىشى بىلەن شىنجاڭ نىسپىي مۇقىم ۋەزىيەتكە ۋە ئىچكىرى ئۆلكىلەر بىلەن قويۇق باردى - كەلدى مۇناسىۋىتىنى تەرەققىي قىلدۇرۇش ئىمكانىيىتىگە ئېرىشتى. شۇنىڭدىن كېيىن، خەنزۇ تىلىدىن سىياسىي، مەمۇرى، قانۇن، ئىقتىسادىي تۇرمۇش قاتارلىق ساھەلەرگە ئائىت سۆزلەر تۈركۈملەپ قوبۇل قىلىندى.

سۆزىمىزنىڭ دەلىلى سۈپىتىدە 19 - ئەسىردە ياشىغان شائىر ئابدۇللا پوسكامىنىڭ «كىتابى ئەبدۇللاھ» ناملىق كىتابىدىن ئېلىنغان تۆۋەندىكى پارچىلارنى كۆرۈپ باقايلى:

Ošu künlärdiki xaqanniŋ ismi ärdiki čänluŋ,
Där ärdi özini barčä xälayiqdinmu män coŋ,
Wäzir äzämlärgä jaza tapšurgač dedi sän zuŋ,
Jahan andin qutuldi ornigä xan boldiki šänfuŋ,
Igni it ämčäkidäk tügmäsi qiymät mäta boldi.

Wä andin bäyli bäysi täyji hakim išikağa ya šaŋ,
Wä bäzängäznäčidur ya näqib yakim begi dataŋ,

Qäzi häm miŋ begi diwan häm dorğä bäg ya saŋ,
Yiraqdin kälsä mänčinlär yoliğä qildilär čajaŋ,
Bularniŋ hökmini kim tutmasa bağlap saza boldi.

Rabbi äwwäl yigirmä yättä pänjšänbä ani aŋlaŋ,
Alip yarkänd bilän poskamni hafizbäg digän taŋjaŋ
Begimni bağida bağ, bağ bolup sifaŋ bilän šaŋfaŋ,
Šäbi azinä erdi anda šaŋfaŋ boldikim šaŋtaŋ,
Bularniŋ qäwmlirigä šol munafiq qähriwa boldi.

Ošul taŋ jaŋ täräfdin bolğan amban mänsäbi lüyjaŋ,
Tämam fi' li ularčä ärtä axsamda atip pojaŋ,
Ani damolla däydur qoydi dayi ,tuŋci häm kojaŋ
Täam dästurxani yoq jozida gaŋfän bilän xošaŋ,
Yiğilğan qäwmlärgä ušbu lüyjaŋ säjdigah boldi.

Bu künlär čoŋ begim šän toxti šaŋrinğazi bäg tuŋči,
Bolup poskamga amban ikki sofi fähmläp oŋči
Bu häm tähqiq ämäskim qolda barmu – yoqmudur guŋsi,
Qisar erdi bu lüyjaŋ häftä tursa basiğä juŋsi,
Aŋa šäk kältürüp köŋlüm hämišä gäsnäma boldi[30].

بۇ پارچىنىڭ 1 ـ كۇپلېتىدىكى čänluŋ<乾隆، zuŋ<总،
šanfuŋ<咸丰 دېگەن سۆزلەر؛ 2 ـ كۇپلېتىدىكى täyji<太吉،
bäysi<贝子، bäyli<贝勒، saŋ<仓، dataŋ<大堂،
čajaŋ<茶帐 دېگەن سۆزلەر؛ 3 ـ كۇپلېتىدىكى taŋjaŋ<堂匠،

šaŋtaŋ<上堂، šaŋfaŋ<上房 دېگەن سۆزلەر؛ 4 ـ كۆپلىپتىدىكى xosaŋ<火烧، kejaŋ<科长، pojaŋ<炮仗، lüyjaŋ<旅长 دېگەن سۆزلەر؛ 5 ـ كۆپلىپتىدىكى gunsi<公事، tuŋci<通事، juŋsi،军师 دېگەن سۆزلەر خەنزۇ تىلىدىن كىرگەن ياكى خەنزۇچە ئارقىلىق كىرگەن سۆزلەردۇر.

ئېلىمىز ھازىرقى زامان تارىخىدىكى شىنخەي ئىنقىلابى، «4 ـ ماي» ھەرىكىتى، ياپونغا قارشى تۇرۇش ئۇرۇشى، ئازادلىق ئۇرۇشى قاتارلىق زور ۋەقەلەر ئۇيغۇر جەمئىيىتىگىمۇ زور تەسىرلەرنى ئەكەلدى. بولۇپمۇ جۇڭخۇا خەلق جۇمھۇرىيىتى قۇرۇلغاندىن كېيىنكى يېرىم ئەسىردىن كۆپرەك تارىخىي تەرەققىيات داۋامىدا ئۇيغۇر، خەنزۇ خەلقلىرىنىڭ ھەر خىل ئالاقىسى مىسلىسىز كۈچەيدى. خەنزۇ تىلىنىڭ ئۇيغۇر تىلىغا تەسىرىمۇ تارىختىن بۇيانقى ئەڭ يۇقىرى سەۋىيەگە يەتتى. خەنزۇ تىلىنىڭ تەسىرى ئۇيغۇر تىلىنىڭ لېكسىكا قاتلىمىدىن ئۆتۈپ، فونېتىكا ۋە گىراماتىكا قاتلاملىرىغىچە كېڭەيدى. بۈگۈنكى كۈندە خەنزۇ تىلىدىن سىياسىي، ھەربىي، مەدەنىيەت، سەنئەت، پەن ـ تېخنىكا قاتارلىق ھەر خىل ساھەلەردىن تۈركۈملەپ سۆز ـ ئاتالغۇلار قوبۇل قىلىندى ۋە بۇ كىرمە سۆزلەر ئۇيغۇر تىلىدا ئۈنۈملۈك خىزمەت قىلماقتا. مەسىلەن:

<花生 ، jaŋdo <豇豆 ، laza <辣子 ، bäsäy <白菜
، gaŋpän <干饭 ، somän <炒面 ، läŋmän <拉面 ، xasiŋ
< 酱油 ، dufu <豆腐 ، saŋza <馓子 ، lämpuŋ <凉粉
铡刀 ، čäydo <菜刀 ، jüzä <橘子 ، bolo < 波萝 ، jaŋyo
亩 ، säypuŋ <裁缝 ، jobo <胶布 ، joto <镢头 ، jado <
<寸 ، mo <毛 ، yüän <元 ، puŋ <分 ، jiŋ <斤 ، mo <
، zoŋli <总理 ، gowuyüän <国务院 ، faŋjin <方针 ، suŋ

ۋە باشقىلار. suji <书记، zoŋtoŋ <总统

## §4. رۇس تىلىنىڭ ئۇيغۇر تىلىغا تەسىرى

ئۇيغۇر تىلىغا تەسىر كۆرسەتكەن تىللار ئىچىدە ئەڭ كېيىن تەسىر كۆرسەتكەن تىل رۇس تىلى. تۈركىي خەلقلەر بىلەن سلاۋيانلارنىڭ ئالاقىسى ئۇزاق تارىخقا ئىگە ھەمدە رۇس تىلى 13 - ئەسىردىن تارتىپ تۈركىي تىللاردىن سۆز ئالغان بولسىمۇ، تۈركىي تىللارنىڭ رۇس تىلىدىن سۆز ئېلىشى خېلى كېيىنكى تارىخىي دەۋرلەرگە توغرا كېلىدۇ. 19 - ئەسىرنىڭ ئىككىنچى يېرىمىدىن ئېتىبارەن چاررۇسىيە ئوتتۇرا ئاسىيانى بويسۇندۇرۇۋالغاندىن كېيىن، ئۇلارنىڭ تەسىرى شىنجاڭنىڭ شىمالىي قىسمىدىكى ئىلى رايونىغا يەتتى. رۇس تىلى ۋە مەدەنىيىتىنىڭ تەسىرى بۇ جايلارغا سىڭىپ كىردى. شۇ چاغدىن باشلاپ غالىب ئورۇندىكى رۇس تىلى تۈركىي تىللارغا كۈچلۈك تەسىر كۆرسىتىشكە باشلىدى. ئۇنىڭ ئارقىسىدا سىياسىي، ئىجتىمائىي سەۋەبلەر بار ئىدى. 1851 - يىلى چاررۇسىيە «ئىلى، تارباغاتاي ئەركىن سودا كېلىشىمى »نى ئىمزالاپ ئىلى ۋە چۆچەكتە كونسۇل تۇرغۇزۇش ھوقۇقىغا ئېرىشتى. 1860 - يىلى «جۇڭگو - رۇسىيە بېيجىڭ شەرتنامىسى»نى ئىمزالاپ قەشقەردە كونسۇلخانا قۇرۇش ھوقۇقىغا ئېرىشتى. 1882 - يىلى 10 - ئايدا چاررۇسىيە قەشقەردە رەسمىي كونسۇلخانا قۇردى ۋە پائالىيەتلىرىنى باشلىۋەتتى. 19 - ئەسىرنىڭ 70 - يىللىرى چاررۇسىيە ئەسكەر چىقىرىپ ئىلىنى بىر مەزگىل بېسىۋالدى ۋە زور بىر تۈركۈم ئۇيغۇرلارنى مەجبۇرىي يەتتىسۇغا كۆچۈردى. ئەينى دەۋردە ئىلىدا مەيدانغا كەلگەن «كۆچ - كۆچ قوشىقى» مۇشۇ تارىخنىڭ ئەينەن كارتىنىسى ئىدى. مۇشۇنداق تارىخىي ئارقا كۆرۈنۈشتە ئۇيغۇرلار رۇس تىلى ۋە مەدەنىيىتى بىلەن

بىۋاستە ئۆچرىششقا باشلىدى ۋە ئەڭ دەسلەپ gaz، lampa، karwat، nefit، bolka، piränik، peč، zawut قاتارلىق سۆزلەر قوبۇل قىلىندى.

ئۇيغۇر تىلىنىڭ رۇس تىلىدىن سۆز قوبۇل قىلىشى ئىككى خىل يول بىلەن ئەمەلگە ئاشتى. بىرى، تاتار، ئۆزبېك، قازاق تىللىرىدىن ۋاستىلىك قوبۇل قىلىش؛ يەنە بىرى، بىۋاستە قوبۇل قىلىش. سۆز قوبۇل قىلىش ۋاقتى نۇقتىسىدىن 19 ـ ئەسىرنىڭ ئاخىرىدىن 20 ـ ئەسىرنىڭ باشلىرىغىچە ۋاستىلىك قوبۇل قىلىش ئاساسىي ئورۇندا تۇرغان بولسا، 1933 ـ يىلىدىكى «ئاپرېل ئۆزگىرىشى»دىن كېيىن بىۋاستە قوبۇل قىلىش ئاساسىي ئېقىم بولدى.

«ئۆكتەبىر ئىنقىلابى»دىن كېيىن، بولۇپمۇ 1933 ـ يىلىدىكى «12 ـ ئاپرېل سىياسىي ئۆزگىرىشى»دىن كېيىن رۇس تىلى ۋە رۇس مەدەنىيىتىنىڭ شىنجاڭغا بولغان تەسىرى كۈنسېرى ئاشتى. مىلىتارىست شېڭ شىسەي يۈرگۈزگەن ئاتالمىش «ئالتە بۈيۈك سىياسەت»نىڭ ئىچىدە «سوۋېت ئىتتىپاقى بىلەن يېقىنلىشىش » دېگەن ماددا بار ئىدى. بۇ سىياسىي مۇناسىۋەت شىنجاڭ بىلەن سوۋېت ئىتتىپاقىنىڭ سىياسىي، سودا، ئىقتىساد، مەدەنىيەت قاتارلىق تەرەپلەردىكى ئالاقىسىنى ئىلگىرى سۈردى. شېڭ شىسەي بىلەن تۈزۈلگەن توختامنىڭ روھىغا ئاساسەن سوۋېت ئىتتىپاقى تۈركۈم ـ تۈركۈم مۇتەخەسسىسلەرنى، تېخنىكلارنى شىنجاڭنىڭ قۇرۇلۇش ئىشلىرىغا ياردەمگە ئەۋەتتى. 1934 ـ يىلىدىن 1936 ـ يىلىغىچە شىنجاڭدىن تاشكەنتتىكى «دۆلەتلىك تاشكەنت ئوتتۇرا ئاسىيا ئۇنىۋېرسىتېتى» ۋە باشقا ئالىي مەكتەپلەرگە 300دىن ئارتۇق ئوقۇغۇچى چىقىرىلدى. شۇنىڭ بىلەن بىر ۋاقىتتا، ئىلى، چۆچەك، ئۈرۈمچى قاتارلىق جايلاردا رۇسچە ئوتتۇرا مەكتەپ (تولۇقسىز) قۇرۇلدى. شېڭ شىسەي سوۋېت

ئىتتىپاقىغا ياخشى كۆرۈنۈش ۋە تېخىمۇ كۆپ ياردەمگە ئېرىشىش ئۈچۈن شىنجاڭدا يالغاندىن ماركسىزمنى تەشۋىق قىلدى؛ گېزىت - ژۇرناللارنىڭ كۆزگە تاشلىنىپ تۇرىدىغان يېرىگە ستالىنغا ۋە سوۋېت ئىتتىپاقىغا ئائىت خەۋەرلەرنى باستى. 40 - يىللارغا كەلگەندە سوۋېت ئىتتىپاقى تاشكەنتتە «شەرق ھەقىقىتى» نەشرىياتىنى قۇردى ۋە مەخسۇس شىنجاڭدىكى ئۇيغۇر قاتارلىق ئاز سانلىق مىللەتلەرگە ئاتاپ كىتاب - ژۇرناللارنى نەشر قىلدى. بۇ نەشرىيات ئەرەب يېزىقى ئاساسىدىكى ئۇيغۇر، قازاق يېزىقىدا زور تۈركۈمدىكى كىتابلارنى نەشر قىلىپ شىنجاڭغا كىرگۈزدى. بۇ كىتابلار ئىچىدە باشلانغۇچ، ئوتتۇرا ۋە ئالىي مەكتەپلەرنىڭ دەرسلىكلىرى، ماركسىزم - لېنىنىزمغا، سىياسىي ئىقتىسادقا ئائىت ئەسەرلەر، سوۋېت ئىتتىپاقىنىڭ سوتسىيالىستىك ئىنقىلاب ۋە ئىقتىسادىي قۇرۇلۇش تارىخى، 19 - ئەسىردىكى رۇس ئەدەبىياتىدىكى مەشھۇر ئەسەرلەر، گوركىي، ماياكوۋسكىي، فارادىي قاتارلىق رۇس - سوۋېت يازغۇچىلىرىنىڭ ۋەكىللىك ئەسەرلىرى، ئوتتۇرا ئاسىيادىكى ئەدىبلەرنىڭ ئەسەرلىرى، ياۋروپا ئەدەبىياتىدىكى داڭلىق ئەسەرلەردىن تاللانمىلار ۋە تەبىئىي پەن، سانائەت پەنلىرىگە ئائىت كىتابلار بار ئىدى. بۇ نەشرىيات نەشر قىلغان كىتابلار تا 60 - يىللارغىچە شىنجاڭدىكى ھەر دەرىجىلىك مەكتەپلەردە دەرسلىك قىلىندى. بۇ كىتاب ماتېرىياللارنىڭ ھەممىسى دېگۈدەك رۇس تىلىدىن بىۋاستە تەرجىمە قىلىنغانىدى. نۇرغۇن يېڭى شەيئىلەرنىڭ ناملىرى ۋە ئاتالغۇلار بىۋاستە رۇس تىلىدىكى ئاتىلىشى بويىچە ئېلىنغان، بۇنىڭ بىلەن، بۇ سۆزلەر ئۇيغۇر تىلىغا ئۆزلىشىشكە باشلىدى. 1940 - يىللاردا شىنجاڭدا «ئۈچ ۋىلايەت ئىنقىلابى» پارتلىدى ۋە كۆپ ئۆتمەي ئۈچ ۋىلايەت ۋاقىتلىق ھۆكۈمىتى قۇرۇلدى. بۇ مەزگىللەردە سوۋېتنىڭ ئالاھ

فورماتسىيەسى ۋە رۇس تىلى ۋە مەدەنىيىتى شىنجاڭغا، بولۇپمۇ ئىلى، چۆچەك، ئالتاي رايونلىرىغا كۈچلۈك تەسىر كۆرسەتتى. ئۈچ ۋىلايەت ۋاقىتلىق ھۆكۈمىتىنىڭ رەھبەرلىك قاتلىمىدىن تارتىپ، ئەينى چاغدىكى زىيالىيلارنىڭ كۆپ قىسمىغىچە سوۋېت ئىتتىپاقىدا ئوقۇپ قايتىپ كەلگەنلەر بار ئىدى. ئۇلار رۇس تىلى ۋە مەدەنىيىتىگە چوڭقۇر ئىشتىياقى بار كىشىلەر ئىدى. ئۇلار رۇس تىلى ۋە مەدەنىيىتىنىڭ شىنجاڭدىكى تەسىرىنىڭ زورىيىشىغا تېگىشلىك تۆھپە قوشتى. نەتىجىدە، 20 ـ ئەسىردىن كېيىن ئۇيغۇر تىلىغا ئەڭ تېز ۋە ئەڭ چوڭ تەسىر كۆرسەتكەن چەت تىلى رۇس تىلى بولۇپ قالدى. بۇ نۇقتىنى رۇس تىلىدىن تىلىمىزغا ئۆزلەشكەن تۈركۈم ـ تۈركۈم ھەر خىل پەن ـ تېخنىكا ئاتالغۇلىرى ۋە تۇرمۇش سۆزلىرى ئىسپاتلاپ تۇرۇپتۇ.

سىياسىي، پەلسەپە ئاتالغۇلىرى:

، metafizika ، materializim ، kommunizim ، sotsializim
ideologiyä ، awangart ، atizim ، dogmatizim

پەن ـ تېخنىكا ئاتالغۇلىرى:

، astronomiyä ، anatomiyä ، ximiyä ، matematika ، fizika
، diagnuz ، bakteriyä ، retsip ، ambilatoriyä ، geometeriyä
. operatsiyä

سەنئەت ئاتالغۇلىرى:

، artist ، switcik ، dekeratsiyä ، orkester ، pauza :akord
. derižor

ئەدەبىيات ئاتالغۇلىرى:

، powest ، poeziyä ، proza ، syužit ، personaž ، abzast
. roman

تىلشۇناسلىق ئاتالغۇلىرى:

، fonetika ، semantika ، sentaksis ، morfologiyä ، gramatika

istilistika.

تەنتەربىيە ئاتالغۇلىرى:
gimnastika، putbol، wasketbol، walibol، wareta، tornik.

ئۆلچەم بىرلىكلىرى:
meter، santimeter، kelometer، gram، tonna، kwadrat.

ئۇنۋان نامىلىرى:
akademik، lektor، dotsent، professor، baklawer، magester، doctor.

ھەربىي ئاتالغۇلار:
marsal، general، bataliyon، polk، dewiziyä، akop، maniwe، taktika، granat، pilimot، aptomat.

مەمۇرىي ئاتالغۇلار:
kommuna، kolxoz، partkom، raykom، aptonom rayon.

ئاي نامىلىرى: yanwar، fewral، mart، may، öktäbir.

تۇرمۇش سۆزلىرى: belät، bolka، welsipit، wärenä.

شۇنى تەكىتلەپ ئۆتۈش كېرەككى، رۇس تىلى ئۇيغۇر تىلىغا خەلقئارا تىللاردىن سۆز قوبۇل قىلىشتا كۆۋرۈكلۈك رول ئوينىدى. مەسىلەن:

ئىنگلىز تىلىدىن كىرگەن سۆزلەر: wasketbol، port، kulub، čäk.

فىرانسۇز تىلىدىن كىرگەن سۆزلەر: banka، artist، adres، awan' gart.

نېمىس تىلىدىن كىرگەن سۆزلەر: kiran، abzast، advokat.

ئىتالىيان تىلىدىن كىرگەن سۆزلەر: bandit، balkon، ballada

ئىسپان تىلىدىن كىرگەن سۆزلەر: sigart ، banan ،
gabardin.

گوللاند تىلىدىن كىرگەن سۆزلەر: bak ، berzent.

لاتىن تىلىدىن كىرگەن سۆزلەر: aptor ، formula ، aktip

گىرېك تىلىدىن كىرگەن سۆزلەر: idiyä ، bazis ، deyalekt.

بۈگۈنكى كۈندە، رۇس تىلىنىڭ تىلىمىزغا ئاكتىپ تەسىر كۆرسىتىش جەريانى ئاساسەن توختىدى. ھازىر ئۇيغۇر تىلى ئۈچۈن زۆرۈر بولغان سۆز ـ ئاتالغۇلارنىڭ بىر قىسمى ئۇيغۇر تىلىنىڭ سۆز ياساش ئادىتى بويىچە ياسالسا، خېلى زور بىر قىسمى خەنزۇ تىلى ياكى غەرب تىللىرىدىن بىۋاسىتە قوبۇل قىلىنىۋاتىدۇ.

## §5. باشقا تىللارنىڭ ئۇيغۇر تىلىغا تەسىرى

دۇنيادا ھېچقانداق ساپ مەدەنىيەت بولمىغىنىدەك، ساپ تىلمۇ يوق. نۆۋەتتە، ئىنگلىز تىلى دۇنيا بويىچە سۆزلۈك مىقدارى ئەڭ كۆپ تىل ھېسابلىنىدۇ. ئىستاتىستىكىلارغا قارىغاندا، ئىنگلىز تىلىنىڭ سۆزلۈك مىقدارى ھازىر 1 مىليون ئەتراپىدا ئىكەن[31]. «بامخارت لۇغەت ھەمراھى» (The Bamhart Dictionary Companion) ژۇرنىلىنىڭ ئىستاتىستىكىسىچە، ھەر يىلى ئۇلارنىڭ ساندانىغا كىرگۈزۈلىدىغان يېڭى سۆزلەر ۋە يېڭى مەنىلەر 1500~1600 ئەتراپىدا ئىكەن[32]. لېكىن، ئىنگلىز تىلىدا كىرمە سۆزلەر خېلى نىسبەتنى ئىگىلەيدۇ. ر . گ . كېنىتىنىڭ ئىنگلىزچە 20 مىڭ سۆز، پائول روبېرىسنىڭ 140 مىڭ سۆز ئۈستىدە ئېلىپ بارغان ئىستاتىستىكىسىنى كۆرۈپ باقايلى[33]:

| | 20 مىلڭ سۆز تەركىبىدە | 140 مىلڭ سۆز تەركىبىدە |
|---|---|---|
| ئەسلىدە بار سۆزلەر | 19 % | 14 % |
| لاتىنچە سۆزلەر | 15 % | 36 % |
| فىرانسۇزچە سۆزلەر | 36 % | 21 % |
| گىرېكچە سۆزلەر | 13 % | 4.5 % |
| گوللاندچە، نېمىسچە سۆزلەر | 7 % | 2 % |
| ئىتالىيانچە، ئىسپانچە سۆزلەر | 1 % | 3 % |
| باشقا تىللاردىن كىرگەن سۆزلەر | 9 % | 19.5 % |

دېمەك، ئىنگلىز تىلىدا 20 مىلڭ سۆز تەركىبىدە 8%، 140 مىلڭ سۆز تەركىبىدە 86% سۆز كىرمە سۆزلەردۇر.

ئەمدى چەت تىللارنىڭ تەسىرىنى ئەڭ ئاز قوبۇل قىلغان خەنزۇ تىلىدا سىن چىشياڭ تۈزگەن «خەنزۇ تىلىدىكى كىرمە سۆزلەر لۇغىتى» ئۈستىدە ئېلىپ بېرىلغان ئىستاتىستىكىنى كۆرۈپ باقايلى㉞:

| | ئىنگلىزچە | رۇسچە | فىرانسۇزچە | لاتىنچە | سانسكرىتچە | ئەرەبچە | پارسچە | كىدانچە |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| سىياسىي | 225 | 36 | 21 | 18 | 7 | 7 | 15 | 47 |
| ھەربىي | 77 | 11 | 2 | 3 | 5 | 0 | 0 | 10 |
| ئىقتىساد | 214 | 10 | 13 | 2 | 3 | 2 | 1 | 0 |
| سانائەت | 486 | 41 | 8 | 1 | 1 | 0 | 3 | 0 |
| تېخنىكا | 645 | 9 | 7 | 7 | 3 | 0 | 0 | 0 |

| | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| تېخنىكا | 645 | 9 | 7 | 7 | 3 | 0 | 0 | 0 |
| مائارىپ | 122 | 9 | 2 | 26 | 20 | 3 | 0 | 0 |
| سەھىيە | 370 | 24 | 6 | 1 | 18 | 4 | 4 | 2 |
| مەدەنىيەت ـ تەنتەربىيە | 337 | 139 | 23 | 2 | 10 | 1 | 3 | 0 |
| دىن | 112 | 6 | 2 | 7 | 408 | 63 | 9 | 1 |
| تۇرمۇش | 374 | 65 | 18 | 2 | 61 | 15 | 16 | 10 |
| دېھقانچىلىق | 14 | 5 | 0 | 0 | 1 | 0 | 0 | 0 |
| ئۆلچەم | 59 | 13 | 39 | 4 | 6 | 1 | 0 | 0 |
| تەبىئەت | 344 | 29 | 11 | 4 | 160 | 19 | 33 | 8 |
| باشقىلار | 47 | 5 | 10 | 11 | 77 | 2 | 0 | 6 |
| جەمئىي | 3426 | 401 | 162 | 88 | 780 | 117 | 84 | 4 |

داۋامى:

| | موڭغۇلچە | زاڭزۇچە | مانجۇچە | ئۇيغۇرچە | مالايچە | ياپونچە | باشقا | جەمئىي |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| سىياسىي | 105 | 99 | 49 | 17 | 2 | 142 | 171 | 960 |
| ھەربىي | 18 | 8 | 7 | 0 | 0 | 39 | 22 | 202 |
| ئىقتىساد | 3 | 6 | 0 | 1 | 6 | 63 | 17 | 341 |
| سانائەت | 5 | 1 | 0 | 0 | 2 | 43 | 8 | 599 |
| تېخنىكا | 1 | 0 | 0 | 0 | 0 | 93 | 2 | 767 |
| مائارىپ | 4 | 1 | 0 | 0 | 0 | 124 | 10 | 321 |
| سەھىيە | 3 | 2 | 4 | 0 | 0 | 58 | 9 | 505 |
| مەدەنىيەت ـ تەنتەربىيە | 17 | 24 | 2 | 18 | 0 | 60 | 114 | 750 |
| دىن | 65 | 43 | 2 | 12 | 0 | 9 | 43 | 782 |
| تۇرمۇش | 74 | 48 | 22 | 24 | 24 | 63 | 161 | 977 |
| دېھقانچىلىق | 15 | 3 | 0 | 3 | 0 | 6 | 14 | 61 |
| ئۆلچەم | 0 | 1 | 0 | 1 | 1 | 13 | 11 | 149 |

| ئۆلچەم | 0 | 1 | 0 | 1 | 1 | 13 | 11 | 149 |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| تەبئەت | 53 | 10 | 19 | 3 | 25 | 25 | 101 | 844 |
| باشقىلار | 37 | 10 | 23 | 6 | 16 | 144 | 52 | 446 |
| جەمئىي | 400 | 256 | 128 | 85 | 76 | 882 | 735 | 7704 |

هازىرقى زامان خەنزۇ تىلىدا ھەر خىل تۈرلەرگە مەنسۇپ بولغان ئۇيغۇرچە سۆزلەر 85 دانە بولغان.

ئۇيغۇر خەلقى تارىختىن بۇيان يىپەك يولىنىڭ تۈگۈنىدە ياشاپ نۇرغۇن مىللەتلەر بىلەن ئالاقىدە بولغان. بۇ جەرياندا ئۇيغۇر تىلى باشقا تىللاردىن سۆز ـ ئاتالغۇ قوبۇل قىلىپ، ئۆزىنىڭ ئىپادىلەش كۈچىنى ئاشۇرۇپ، ئۇيغۇر تىلىنى ئالاقە ۋە تەپەككۇر ۋاسىتىسى قىلغان بولۇپ، خەلقىمىزنىڭ ۋە باشقا مىللەتلەرنىڭ ئالاقە ئېھتىياجىدىن چىقىپ كەلدى. شۇنىڭ بىلەن بىر ۋاقىتتا، يەنە تارىختا باشقا مىللەتلەرگە تەسىر كۆرسىتىپ، باشقا تىللارغىمۇ سۆز بەرگەن. مۇشۇنداق قوش يۆنىلىشلىك تەرەققىيات داۋامىدا ئۇيغۇر تىلى نىسبەتەن ساغلام تەرەققىي قىلىپ كەلدى. ئۇيغۇر خانلىقى دەۋرىدە، قاراخانىيلار دەۋرىدە ۋە شۇنداقلا يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى دەۋرىدە ئۇيغۇر تىلىدىن (جۇملىدىن تۈركىي تىللاردىن) باشقا تىللار سۆز قوبۇل قىلغان. بولۇپمۇ قاراخانىيلار دەۋرىدە ۋە ئالتۇن ـ ئوردا، چاغاتاي خانلىقلىرى دەۋرلىرىدە ئۇيغۇرلارنىڭ ھاكىمىيەت ئىشلىرىدا تەشەببۇسكار ئورۇننى ئىگىلىشى بىلەن ئۇيغۇر (جۇملىدىن تۈركىي) تىلى باشقا تىللارغا كۈچلۈك تەسىر كۆرسەتكەن. داڭلىق تۈركولوگ دۆرفېر (Doerfer)[35]، ئەخمەت جەفەرئوغلۇ (Ahmet Ceferoglu)[36]، سۇئەر ئەكەر (Suer Eker)[37]، تۇنەر گۈلەنسوي (Tuncer Gulensoy)[38]، زەكى قايماز، رادلوف (W.W.Radloff)[39]، دمىترىيېف (Dmitriyev)[40]، پوپپې (N.Poppe)[41]، جەنەب (Cheneb)[42] قاتارلىقلار بۇ ھەقتە تەتقىقات ئېلىپ بارغان. سۇۋورتىياننىڭ تەتقىقاتىغا قارىغاندا رۇسچىغا كىرگەن تۈركچە سۆزلەر 1700 ئەتراپىدا ئىكەن[43].

سەئىدىيە خانلىقى ئاغدۇرۇلۇپ ئاپاق خوجىنىڭ زۇلمەتلىك دەۋرى باشلانغاندىن تارتىپ، ئۇيغۇر تىلى بىكىنمە ھالەتتە تەرەققىي قىلدى ۋە ئاساسەن سۆز ئالغۇچى تىل بولۇپ قالدى. بىز بۇ يەردە پەقەت باشقا تىللارنىڭ تارىختىن بېرى ئۇيغۇر تىلىغا تەسىر كۆرسىتىش جەريانىنى قىسقىچە ئەسلەپ ئۆتىمىز:

مەلۇمكى، ئۇيغۇر تىلىدىكى كىرمە سۆزلەر ئىككى خىل يول بىلەن قوبۇل قىلىنغان. بىرى، ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئىپادىلەش ئېھتىياجىدىن قوبۇل قىلىنغان. ئۇيغۇر تىلى ئورخۇن دەۋرىدىن تارتىپلا «ئېھتىياجىغا قاراپ» سۆز قوبۇل قىلىشقا باشلىغان. بۇ نورمال قوبۇل قىلىش ھېسابلىنىدۇ. يەنە بىرى، يات مەدەنىيەتنى قارىغۇلارچە قوغلىشىش پىسخىكىسى سەۋەبىدىن، چەت تىللارغا قارىغۇلارچە چوقۇنۇش تەسىرىدە قىلچە ئېھتىياج بولمىغان سۆزلەرمۇ قوبۇل قىلىنغان. بۇ بىنورمال قوبۇل قىلىش ھېسابلىنىدۇ. بىنورمال قوبۇل قىلىنغان سۆزلەرنىڭ ئەڭ زور ئالاھىدىلىكى شۇكى، قوبۇل قىلىنغان سۆز سۆز مەنىسى ۋە فونېتىكىلىق شەكلى جەھەتتىن پۈتۈنلەي ياكى قىسمەن ئەينەن قوبۇل قىلىنغان، يەنى مەنبە تىلدىن ئۆز پېتى «كۆچۈرۈپ» كېلىنگەن. ئەڭ بالدۇر تۈركۈملەپ قوبۇل قىلىنغان تىپىكلىككە ئىگە پارسچە كىرمە سۆزلەرنى ئېلىپ ئېيتساق، ئىسلام دىنىنىڭ ئۇيغۇرلار ئارىسىدا تارقىلىشى ۋە ئومۇملىشىشى بىلەن پارس مەدەنىيىتىنىڭ تەسىرى شۇنداقلا ئۇيغۇرلارنىڭ ئىجتىمائىي مەدەنىيىتىنىڭ بۇرۇلۇش دەۋرىدىكى تىل تەرەققىياتىنىڭ ئېھتىياجى قاتارلىق سەۋەبلەر بىلەن ئۇيغۇر تىلىغا پارس تىلىدىن دىن، سىياسىي، يېزا ئىگىلىكى، ئورمانچىلىق، يېمەك - ئىچمەك، ھۇنەر - كەسىپ، مۇزىكا، سودا، تەنتەربىيە، ئەدەبىيات - سەنئەت، مائارىپ، تېبابەتكە ئائىت كۆپلىگەن سۆزلەر قوبۇل

قىلىندى. بۇ سۆزلەر ئۇيغۇر تىلىنىڭ سۆزلۈكىنى بېيىتىپ تىلىمىزنىڭ ئىپادىلەش كۈچىنى ئاشۇرۇشتا بەلگىلىك رول ئوينىدى. بۇنداق نورمال قوبۇل قىلىش تىلىنىڭ ئىپادىلەش كۈچىنى ئاشۇرۇشتا ئاكتىپ رول ئوينىدى. ئەكسىچە، پارس مەدەنىيىتىگە مەجنۇنلارچە ئاشىقلىق، بولۇپمۇ 15 ـ ئەسىردىكى پارسچە سۆزلەش، پارسچە يېزىشتىن ئىبارەت مودا ئېقىمىنىڭ كۈچىيىشى، پارس تىلىدا يېزىشتىن شەرەپ تېپىشتىن ئىبارەت «پارسگۇيلۇق» ئىستىكىدە ئەدىبلەر قىلىچە زۆرۈرىيەتسىز بولسىمۇ تۈركۈم ـ تۈركۈملەپ پارسچە سۆزلەرنى ئۇيغۇر تىلىغا ئېلىپ كىردى ۋە مەلۇم مەنىدىن ئۇيغۇر تىلىنىڭ لېكسىكا مەيدانىنى ئەخلەتخانىغا ئايلاندۇرۇۋەتتى. ئەلۋەتتە بۇنداق سۆزلەر يالغۇز پارس تىلىدىنلا كىرگەن سۆزلەردە كۆرۈلمەيدۇ. ئەرەبچە، رۇسچە سۆزلەردىمۇ، بۇگۈنكى كۈندىمۇ بۇنداق بىنورمال قوبۇل قىلىشنىڭ ئايىغى چىققىنى يوق. مەيلى قايسى تىلدىن قوبۇل قىلىنسۇن، تۈركۈملەپ بىنورمال قوبۇل قىلىنغان سۆزلەر ئۇيغۇر تىلىنىڭ يېزىق تىلى بىلەن جانلىق تىلىنىڭ ئارىلىقىنى يىراقلاشتۇرۇشتىن باشقا ئۇيغۇر تىلىدا ئىككى خىل سەلبىي تەسىرىنى قالدۇردى: بىرى، تۈركۈملەپ بېسىپ كىرگەن كىرمە سۆزلەر ئۇيغۇر تىلى سۆزلۈكىدە ئەزەلدىن بار بولغان سۆزلەرنىڭ ھاياتىي كۈچىنى ئاجىزلاشتۇرۇپ، ئالاقە سەھنىسىدىن چۈشۈرۈۋەتتى. شۇنىڭ بىلەن، ئۇيغۇر تىلىغا خاس سۆزلەر تارىخىي سۆزلەرگە ئايلاندى. بۇنىڭ بىلەن، ئۇيغۇر تىلىنىڭ ساپلىقىغا تەسىر يەتتى. مەسىلەن، قەدىمكى ئۇيغۇر تىلىدىكى bodun، baliq، tigin، yagi، tilmač، ögüz، ärin، sotuq، sirtiğ، älkün قاتارلىق سۆزلەرنىڭ ئورنىنى ئەرەب، پارس تىلىدىن كىرگەن xälq، sähär، šahzadä، düšmän، tärjiman،

dărya، lăw، ahaŋ، xăwăr، xalayiq قاتارلىق سۆزلەر ئىگىلىدى. يەنە بىرى، كونا ـ يېڭى سۆزلەرنى سۇنئىي ئالماشتۇرۇش لېكسىكىنىڭ نىسپىي مۇقىملىقىغا ئېغىر تەسىر يەتكۈزدى.

بىز ئالدى بىلەن ئۇيغۇر تىلىنىڭ تارىخىي تەرەققىياتى داۋامىدا سۆز قوبۇل قىلىش ئەھۋالىنىڭ قانداق بولغانلىقىنى كۆرۈپ ئۆتەيلى.

ئۇيغۇر تىلى تارىختىن بۇيان ئۇيغۇر خەلقىنىڭ ئەجدادلىرى ياشىغان تېررىتورىيەلەردە ئەتراپىدىكى مىللەت، قوۋملار بىلەن ئارىلىشىش، بېرىش ـ كېلىش قىلىش جەريانىدا ئۆزئارا سۆز قوبۇل قىلغان ۋە سۆز بەرگەن. بۇ ئۇزاق ھەم مۇرەككەپ جەريان. بۇ جەرياندا ئۇيغۇر خەلقى بىرقانچە قېتىم دىن يەڭگۈشلىگەن. بۇمۇ ئۇيغۇر تىلىدىكى كىرمە سۆزلەرنىڭ مەلۇم تەرەپتىكى ماھىيەتلىك ئالاھىدىلىكىنى ئەكس ئەتكۈرگەن.




ئۇيغۇرلار تارىخىدا ئۇچراشقان دىنلار




ئۇيغۇرلار تارىخىدا ئۇچراشقان تىللار

بولۇپمۇ، ئۇيغۇر خەلقىنىڭ ئېتنىك تەركىبىگە قوشۇلۇپ كەتكەن تارىم ۋادىسىدىكى خەلقلەرنىڭ تىللىرىنىڭ ئۇيغۇر تىلىدىكى سارقىندىلىرى ۋە يا تەسىرلىرى ھەققىدە چوڭقۇرلاپ تەتقىق قىلىش ئالدىمىزدا تۇرغان رېئال ۋە مۇھىم تېمىلارنىڭ بىرى. بىز پەقەت بىزگىچە يېتىپ كەلگەن يازما يادىكارلىقلاردىن ئۇيغۇر تىلىنىڭ باشقا تىللارنىڭ تەسىرىگە ئۇچراش ئەھۋالىنى ئىگىلىيەلەيمىز.

ئۇيغۇرلار ئۆز تارىخىدا يۇقىرىقى دىنلار بىلەن مۇناسىۋەتلىك ھالدا يەنە ئەتراپىدىكى قوۋملار بىلەن ئۇچرىشىش جەريانىدا شۇ تىللاردىن سۆز قوبۇل قىلغان.

ئۇيغۇر تىلىنى ئېلىپ ئېيتساق، ئۇيغۇر تىلىمۇ ئۇزاق تارىخىي تەرەققىيات داۋامىدا باشقا تىللار بىلەن تەسىر كۆرسىتىشكەن. تارىختىن بىرى ئۇيغۇر تىلى بىلەن ئۇچراشقان، تەسىر كۆرسىتىشكەن تىللار 20 خىلغا يېتىدۇ. بۇنىڭ ئىچىدە،

تەسىرى چوڭراق بولغان تىللار 10 خىلغا يېتىدۇ.

ئۇيغۇر تىلىنىڭ باشقا تىللار بىلەن ئۇچرىشىش تارىخىنى تۆۋەندىكى ئىسخېمىدىن تېخىمۇ ئېنىق كۆرۈۋالغىلى بولىدۇ.

مىلادى 1 2 3 4 5 6 7 8 | 9 10 11 | 12 13 14 15 16 17 18 | 19 20

سانسكرىت تىلى، سوغد تىلى، توخرى تىلى، كىنگىت تىلى، خوتەن ساك تىلى

سوغد تىلى، توخرى تىلى، خەنزۇ تىلى، خوتەن ساك تىلى، ئوتتۇرا ئەسىر پارس تىلى، ئەرەب تىلى، تۈبۈت تىلى

ئەرەب تىلى، پارس تىلى، خەنزۇ تىلى، موڭغۇل تىلى

خەنزۇ تىلى، رۇس تىلى، ئىنگلىز تىلى

ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدا تەسىرى ئېنىق ساقلانغان ۋە داۋاملىشىۋاتقان تىللاردىن ئەرەب، پارس، خەنزۇ ۋە رۇس تىللىرى بار. «ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئىزاھلىق لۇغىتى »(قىسقارتىلمىسى) دىكى بارلىق سۆزلەرنىڭ كومپيۇتېردا ئىشلەنگەن ئىستاتىستىكىسىدىن قارىغاندا، ئۇيغۇر تىلىدىكى كىرمە سۆزلەرنىڭ سانى ۋە نىسبىتى مۇنداق بولغان:

| تىللار | ئۇيغۇرچە | ئەرەبچە | پارسچە | خەنزۇچە | رۇسچە | باشقىلار | جەمئىي |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| سانى | 28802 | 2669 | 1470 | 350 | 2356 | 189 | 35836 |
| نىسبىتى | 80.4 | 7.4 | 4.1 | 1.0 | 6.6 | 0.5 | 100 |

دېمەك، ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدا كىرمە سۆزلەر جەمئىي 19.6% بولغان. بۇ نىسبەت دۇنيادىكى ھەرقانداق بىر مىللىي تىلغا سېلىشتۇرغاندا نورمال سان ھېسابلىنىدۇ.

تۆۋەندە بىز ئورخۇن يادىكارلىقلىرىدىن تارتىپ 20 ـ ئەسىرنىڭ باشلىرىغىچە بولغان ئارىلىقتىكى يازما يادىكارلىقلارنى تەكشۈرۈش ئاساسىدا ئېرىشىلگەن ئىستاتىستىكىلاردىن ئۇيغۇر تىلىدىكى كىرمە سۆزلەرنىڭ ئەھۋالىنى كۆرۈپ باقايلى:

| دەۋر (ئەسىر) | يادىكارلىق نامى | جەمئىي | كىرمە | نىسبىتى |
| --- | --- | --- | --- | --- |
| 8 | «مەڭگۈ تاشلار»[44] | 877 | 24 | 2.7 |
| 9 | «ئوغۇزنامە»[45] | 377 | 10 | 2.7 |
| 10 | «بۇيۇك ئىلاھى»[46] | 892 | 25 | 2.8 |
| | «ئىككى تېكىننىڭ ھېكايىسى»[47] | 625 | 15 | 2.4 |
| | «ئالتۇن يارۇق»[48] | 3560 | 636 | 17.9 |
| 11 | «قۇتادغۇبىلىك»[49] | 2861 | 384 | 13.4 |
| 12 | «دىۋانى ھېكمەت»[50] | 992 | 473 | 47.7 |
| 13 | «ئەتەبەتۇلھەقايىق»[51] | 1249 | 351 | 28.1 |
| 14 | «نەھجۇل فەرادىس»[52] | 3579 | 1741 | 48.6 |
| | «قىسسەسۇل ئەنبىيا»[53] | 4875 | 2026 | 41.6 |
| 15 | «ئىدىقۇت مەھكىمىسى سۆزلۈكى»[54] | 1002 | 19 | 1.9 |
| | «دىۋانى سەككاكى»[55] | 3148 | 2115 | 67.2 |
| | «دىۋانى لۇتفى»[56] | 4512 | 3376 | 74.82 |
| 16 | «جاھاننەما»[57] | 926 | 348 | 37.6 |
| | «غەرايىبۇس سىغەر»[58] | 1220 | 656 | 53.7 |
| 17 | «دىۋانى گۇمنام»[59] | 3594 | 2544 | 70.8 |
| 18 | «مۇھەببەتنامە»[60] | 755 | 451 | 59.7 |
| | «دىۋانى زەلىلى»[61] | 787 | 374 | 47.5 |
| 19 | «مەسئۇد دىلئارا»[62] | 627 | 285 | 45.5 |
| | «غازات دەر مۇلكى چىن»[63] | 1562 | 641 | 41.0 |
| | «تاۋارىخى مۇسىقىيۇن»[64] | 631 | 344 | 54.5 |
| 20 | «كىتابى ئابدۇللاھ»[65] | 1150 | 351 | 30.5 |
| | «تارىخى ھەمىدى»[66] | 1442 | 879 | 61.0 |
| | «ئىنگلىزچە ـ تۈركچە لۇغەت»[67] | 803 | 363 | 45.2 |
| | «رۇسچە ـ ئۇيغۇرچە لۇغەت»[68] | 1398 | 766 | 54.8 |
| | «ئۈچ مەسلەك»[69] | 701 | 293 | 41.8 |
| | «شىنجاڭ گېزىتى»[70] | 866 | 387 | 44.7 |
| | «ھۆججەت»[71] | 1118 | 704 | 63.0 |

كىرمە سۆزلەرنىڭ تارىخىي تەرەققىيات ئۆزگىرىشىنى كۆرسىتىش ئىسخېمىسى:




جەدۋەلدىن ۋە گىرافىكتىن كۆرۈۋېلىشقا بولىدۇكى، ئۇيغۇر قەدىمكى تىلىدىمۇ، خاقانىيە تۈركچىسىدىمۇ ۋە يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى دەۋرىدىمۇ كىرمە سۆزلەر بولغان ۋە مەلۇم نىسبەتنى ئىگىلىگەن. لېكىن، شۇ نەرسە ئېنىقكى ئۇيغۇرلار ھەربىر قېتىم دىن يەڭگۈشلىگەندە شۇ دىنىنىڭ ھامىيسى بولغان قوۋمدىن دىنىي ۋە تۇرمۇش سۆزلىرىنى قوبۇل قىلىش كىرمە سۆزلەرنىڭ تىلىمىزغا ئۆزلىشىشىدىكى ئاساسىي ئېقىم بولغان. مەسىلەن، «ئالتۇن يارۇق» تىكى 636 دانە كىرمە سۆزنىڭ ئاساسىي قىسمىنى سانسكرىت تىلىدىن كىرگەن سۆزلەر (513) ۋە خەنزۇچە سۆزلەر (81) ۋە ئاز بىر قىسمىنى سوغدچە سۆزلەر(23 دانە، 3.6%) بىلەن ئەرەبچە (2)، يۇنانچە (3)، ئوتتۇرا ئەسىر پارسچىسى (6)، تىبەتچە (6)، توخرىچە (2)، مەنبەسى نامەلۇم بولغانلىرى 31 بولۇپ 0.87% سۆزلەر تەشكىل قىلىدۇ، تۈركىي سۆزلەر 2893 دانە بولۇپ 81.26% نى تەشكىل قىلىدۇ[72]. بۇ روشەن ھالدا بۇددا دىنى بىلەن مۇناسىۋەتلىك بىر مەزمۇننى ئىپادىلەيدۇ. خاقانىيە دەۋرىگە كەلگەندە بولسا، ئىسلام دىنىنىڭ بۇ رايونىمىزدا ئومۇملىشىشىغا ئەگىشىپ كىرمە سۆزلەر ئىچىدە ئەرەب، پارس تىلىدىن كىرگەن سۆزلەر ئۈستۈنلۈكنى ئىگىلىگەن. خاقانىيە دەۋرىدىكى ئەڭ كاتتا يادىكارلىقلىرىمىزدىن

بىرى بولغان «قۇتاد غۇبىلىك »تە قوللىنىلغان جەمئىي سۆز 2861 بولۇپ، بۇنىڭ ئىچىدە ئەرەب، پارس تىلىدىن كىرگەن سۆزلەر تۈركىيەلىك ئەرسويلۇ خەلىل ئەپەندىنىڭ ئىستاتىستىكىسىدا 413 (بۇنىڭ ئىچىدە ئەرەبچە 344، پارسچە 79)⑬، چىن زۇڭجىن ئەپەندىنىڭ ئىستاتىستىكىسىدا 384⑭ بولۇپ، بۇ پاكىت ئىسلام دىنىنىڭ ئومۇملىشىشى بىلەن تەڭ ئەرەب، پارس تىللىرىنىڭ ئۇيغۇر تىلىغا سىڭىپ كىرىشكە باشلىغانلىقىدەك رېئاللىقنى ئەكس ئەتكۈزىدۇ. بۇ دەۋر دىن ئالمىشىش سەۋەبىدىن ئۇيغۇر تىلىدا بۇددىزمغا خاس سۆز - ئاتالغۇلارنى تازىلاش ۋە ئەرەبچە، پارسچە سۆزلەرنى بۇنداق سۆز - ئاتالغۇلارنىڭ ئورنىغا دەسسىتىش جەريانى بولدى. بۇ مەزگىلدە ۋە كېيىنكى يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى دەۋرىدە ئەرەب ، پارسچە سۆز - ئاتالغۇلار بۇددىزمغا خاس سۆز - ئاتالغۇلارنىلا ئەمەس، ئاساسىي سۆزلۈككە خاس بولغان ئۇيغۇرچە (baliq شەھەر)، (bodun خەلق)، (yazuq گۇناھ)، (yalŋuq ئىنسان، ئادەم)، ( öd ۋاقىت) قاتارلىق سۆزلەرنىمۇ سىقىپ چىقاردى.

كىرمە سۆزلەرنىڭ ئەڭ زور كۆلەمدە ۋە زور نىسبەتتە قوبۇل قىلىنغان ۋاقتى يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ دەسلەپكى ۋە كلاسسىك دەۋرىگە توغرا كېلىدۇ. بۇ مەزگىلدە ئەرەب، پارس تىلىدىن تۈركۈملەپ سۆز - ئاتالغۇلار قوبۇل قىلىنغان. 18 - ئەسىردىن باشلاپ ھەرقايسى تۈركىي تىللار ئۆز جانلىق تىل ئالاھىدىلىكلىرىنى ئاساس قىلغان ھالدا تەرەققىي قىلىشقا باشلايدۇ⑮. بۇ مەزگىلدە يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى قىسمەن يازما ژانىرغا خاس سۆز - ئاتالغۇلار ئىستېمالدىن قېلىپ يېزىق تىلىغا جانلىق تىل ئامىللىرىنىڭ تەسىر كۆرسىتىشكە باشلىغانلىقىنى كۆرۈۋېلىش مۇمكىن. بولۇپمۇ، 19 - ئەسىردىن باشلاپ ئۇيغۇر تىلى جانلىق تىل ئامىللىرىنىڭ يېزىق تىلىدا كۆپلەپ كۆرۈلىدىغانلىقى كۆزىمىزگە چېلىقىدۇ. بۇ دەۋردە

ئەرەب، پارس تىلىدىن كىرگەن نەچچە ئەسىردىن بېرى تىلىمىزدا ئىستېمال قىلىنغان سۆزلەرنىڭ تىلىمىزدىكى ئورنى مۇقىملاشتى. بۇنداق مۇقىملىشىش ئىككى خىل يول بىلەن نەتىجىلەندى. بىرى، بىر تۈركۈم ئەرەبچە، پارسچە سۆزلەر تىلىمىزدا يەرلەشتى. يەرلىشىش جەريانىدا مەنە جەھەتتە كېڭىيىش، تارىيىش ۋە كۆچۈش قاتارلىق ھەر خىل سېمانتىكىلىق ئۆزگىرىشلەر يۈز بەردى. يەنە بىرى، بىر تۈركۈم ئەرەبچە سۆزلەر ئىستېمالدىن قالدى. تۆۋەندە 17 ـ ئەسىردە ئۆتكەن شائىر گۇمنامنىڭ بىر غەزىلىنى كۆرۈپ باقايلى⑯:

mäzrä’i lutfi ilahidur diyari kašqär,
išq eliniŋ qibligahidur diyari kašqär.
dilräbalar bağrini lä’li bädäxšan äylägäy,
bir nigahi ğämzäsidin güluzari kašqär.
abi ruknabad gulgäšti musälla sähl erur,
xulddin äfzun tümänmiŋ lalzari kašqär.
äys elige xaridin kälgäy güli išrät isi
čun suläyman dävlätidur xaru zari kašqär.
hušmändu därdmändu märdu zändu läb čuqänd,
nari xändan siybi rä’na härnä bari kašqär.

بۇ غەزەلدىكى mäzrä’i (چاچماق)، lutf (خەيرخاھلىق)، dilräba (گۈزەل)، nigah (بېقىش)، ğämzä (ئەركىلەش)، ruknabad (يەر نامى)، gulğästi (گۈلشەن)، musälla (يەر نامى)، sähl (ئەرزىمەس)، güluzar (گۈلدەك گۈزەل)، xar (تىكەن)، is (شامال)، xuld (جەننەت)، äfzun (ھەسسە)، čun (چۈنكى)، hušmänd (ھوشى جايىدا)، zändu (ئايال)، čü ـ دەك)، siyb (ئالما)، merdu (مەرد) قاتارلىق سۆزلەر ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدا ئاساسەن قوللىنىلمايدىغان سۆزلەردۇر؛ qänd (قەن)، nar (ئانار)، rä’na (رەنا) قاتارلىق سۆزلەر

تەلەپپۇز ۋە مەنىسىدە قىسمەن ئۆزگىرىش بولغان ھالەتتە قوللىنىلماقتا.

كىرمە سۆزلەرنىڭ 20 ـ ئەسىرنىڭ 40 ـ يىللىرىدىن 80 ـ يىللىرىغىچە بولغان 40 يىللىق تارىخىنى ئەسلەپ كۆرسەك ھەيران قالىمىز. 40 ـ يىللار ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى شەكىللەنگەن دەسلەپكى مەزگىللەر ئىدى. بۇ چاغدا خەنزۇچە ۋە رۇسچە سۆزلەر تۇركۇم ـ تۇركۇملەپ ئۇيغۇر تىلىغا كىردى. ئەمما، ئەرەب ـ پارس تىلى ۋە مەدەنىيىتىنىڭ تەسىرىدە ئەرەب ـ پارس تىلىدىن كىرگەن سۆزلەر يەنىلا ئۇستۇن ئورۇندا ئىدى؛ 50 ـ 60 ـ يىللار جۇڭگو ـ سوۋېت مۇناسىۋىتى ئۇچقاندەك تەرەققىي قىلغان ھەممە ئىشتا سوۋېت ئىتتىپاقىنى ئۈلگە قىلىشقا ئادەتلەنگەن دەۋر بولدى. بۇ چاغدا رۇس تىلى ۋە مەدەنىيىتىنىڭ تەسىرى ئەڭ يۇقىرى چەككە يەتتى. بۇنىڭ بىلەن، تىلىمىزغا تۇركۇملەپ رۇسچە سۆزلەر كىردى. 70 ـ، 80 ـ يىللاردا جۇڭگو ـ سوۋېت مۇناسىۋىتىنىڭ بۇزۇلۇشى، «تۆت كىشىلىك گۇرۇھ» يۈرگۈزگەن سولچىل سىياسەتنىڭ تەسىرىدە خەنزۇچە سۆزلەر تۇركۇملەپ كىرىشكە، ئاللىقاچان ئومۇملىشىشقا باشلىغان رۇسچە سۆزلەرنىڭ ئورنىنى ۋە ھەتتا ئۇيغۇرچە سۆزلەرنىڭ ئورنىنى خەنزۇچە سۆزلەر ئىگىلەشكە باشلىدى. ئومۇمەن، 40 يىلغا يەتمىگەن ۋاقىت ئىچىدە ئۇيغۇر تىلى سۆز قوبۇل قىلىشتا تىل تەرەققىياتىنىڭ، جۈملىدىن ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئىچكى قانۇنىيەتلىرىگە خىلاپ ھالدا سۈنئىي يوسۇندا ئاساسىي سۆزلۈكىدىكى نۇرغۇن سۆزلەرنى تۇركۇملەپ ئالماشتۇردى. بۇنىڭ بىلەن، ئۇيغۇر تىلىنىڭ لېكسىكىسىنىڭ مۇقىملىقىغا ئېغىر تەسىر يەتتى، ئۇيغۇر تىلىنى ئىشلەتكۈچىلەر تىل ئۆگىنىش ۋە ئىشلىتىش جەھەتتە زور قىيىنچىلىققا دۇچ كەلدى. دۇنيادا بۇنداق ئەھۋال يەنە بىر مىللىي تىلدا كۆرۈلمەسلىكى مۇمكىن.

تۆۋەندە 1950 ـ يىلدىن 2005 ـ يىلغىچە بولغان 50

يىلدىن بۇيانقى «شىنجاڭ گېزىتى»دىكى كىرمە سۆزلەرنىڭ ئىستاتىستىكىسىنى كۆرۈپ ئۆتەيلى.

«شىنجاڭ گېزىتى» 1951 ـ يىلدىن 2005 ـ يىلغىچە بولغان سانلىرىدىكى كىرمە سۆزلەرنىڭ ئىستاتىستىكىسى:

| تىل / يىل | ئۇيغۇرچە | ئەرەبچە | پارسچە | خەنزۇچە | رۇسچە | جەمئىي |
|---|---|---|---|---|---|---|
| 1951.3.6 | 474 | 142 | 54 | 15 | 69 | 754 |
| | 62.8 | 18.8 | 1.7 | 2.0 | 9.2 | 100 |
| 1955.5.7 | 250 | 101 | 28 | 8 | 58 | 445 |
| | 56.1 | 22.7 | 6.3 | 1.8 | 13 | 100 |
| 1960.3.4 | 361 | 121 | 51 | 15 | 64 | 612 |
| | 58.6 | 19.8 | 8.3 | 2.5 | 10.5 | 100 |
| 1965.5.6 | 219 | 66 | 38 | 48 | 27 | 398 |
| | 55 | 16.6 | 9.5 | 12.1 | 6.8 | 100 |
| 1970.7.10 | 430 | 89 | 65 | 63 | 39 | 686 |
| | 62.7 | 13.0 | 9.4 | 9.3 | 5.6 | 100 |
| 1975.1.25 | 388 | 54 | 25 | 27 | 29 | 523 |
| | 74.2 | 10.3 | 4.8 | 5.2 | 5.5 | 100 |
| 1980.5.14 | 307 | 58 | 31 | 23 | 49 | 468 |
| | 65.6 | 12.4 | 6.6 | 4.9 | 10.5 | 100 |
| 1985.1.12 | 383 | 64 | 27 | 18 | 32 | 524 |
| | 73.1 | 12.2 | 5.2 | 3.4 | 6.1 | 100 |
| 1990.3.16 | 343 | 121 | 45 | 13 | 22 | 544 |
| | 63.1 | 22.2 | 8.3 | 2.4 | 4.0 | 100 |
| 1995.2.20 | 211 | 208 | 32 | 16 | 21 | 488 |
| | 63.7 | 22.1 | 6.6 | 3.3 | 4.3 | 100 |
| 2000.1.6 | 156 | 187 | 38 | 13 | 18 | 412 |
| | 62.1 | 63.7 | 9.2 | 3.2 | 4.4 | 100 |
| 2005.3.13 | 244 | 72 | 24 | 10 | 17 | 369 |
| | 66.1 | 19.5 | 6.5 | 2.7 | 4.6 | 100 |

50 يىلدىن بۇيانقى كىرمە سۆزلەرنىڭ ئۆزگىرىش ئەھۋالىنى تۆۋەندىكى ئىسخېمىدىن كۆرۈپ باقايلى:







جەدۋەلدىن كۆرۈۋېلىش مۇمكىنكى، كىرمە سۆزلەرنىڭ ئۇيغۇر تىلىغا كۆرسەتكەن تەسىرى ھەرقايسى دەۋرلەردە ئوخشاش بولمىغان. خەنزۇ تىلىنى ئېلىپ ئېيتساق، 1970 — 1975 - يىللاردا ئەڭ يۇقىرى پەللىگە يەتكەن. چۈنكى، بۇ مەزگىلدە «سوۋېت شيۇجېڭجۇيىچىلىرىغا قارشى تۇرۇش» شامىلىدا 50 - ، 60 - يىللاردا ئۇيغۇر تىلىغا ئۆزلەشكەن رۇسچە، ئەرەبچە سۆزلەر چىقىرىۋېتىلىپ خەنزۇچە سۆزلەرگە ئالماشتۇرۇلغان. 80 - يىللارغا كەلگەندە «مەدەنىيەت زور ئىنقىلابى»نىڭ ئاخىرلىشىشى بىلەن بۇ سۆزلەر يەنە كەينىگە قايتۇرۇلغان ياكى باشقا سۆزلەرگە ئالماشتۇرۇلغان.

| 80 — يىللاردىن كېيىن | 60 — 70 - يىللار | 50 — 60 - يىللار |
|---|---|---|
| ximiyä | xuašö | ximiyä |
| zawut | goŋčang | zawut |
| komuna | goŋše | yeza |

| tämirat nazariti | jianšetiŋ | quruluš nazariti |
|---|---|---|
| graždan | goŋmin | puqra |
| mepkurä | sišiang | idiyä |

كىرمە سۆزلەرنىڭ ئۇيغۇر تىلىنىڭ لۇغەت تەركىبىگە، بولۇپمۇ لېكسىكىنىڭ تۇراقلىقىغا كۆرسەتكەن تەسىرىنى تۆۋەندىكى مىسالالار ئارقىلىق كۆرۈپ باقايلى:

بۇنىڭ بىرىنچىسى ياقۇپ ئاخۇن ئىسىملىك بىر سودىگەرنىڭ ھىجرىيە 1356 ـ يىلى 8 ـ ئاينىڭ 17 ـ كۈنى (مىلادى 1936 ـ 1937 ـ يىللار)دە تاشكەنتتىن قەشقەردىكى ئاتا ـ ئانىسىغا يازغان سالام خېتى⑰.

säbäbi häyatim wä ba' isi wujudum , muhäbbätlik atam huzuri pädäraniylärigä wä šäfqätlik , mehriban anam häzrätlärigä , jan qerindašim akam mähmud axundgä , iffätlik hämširäm märyäm xanğä , turdi axund akamgä wä balalarigä , andin qalgan jäm' i bizni yadqilguči xu' yäs äqräbawä yaruburadärlärgä : käminä färzändläri yä' qub axunddin , ğafur axund akamdin bihäd salam we biädäd päyam adasidin soŋrä ärz olki, bizlär bolsaq munda älhämdulillah, du' alariniŋ bärkatidin tinc amam wä sihät salamätdurmiz . härbirläriniŋ wujudi šärflärinimu häm ol kärimi kärsaz sihät sälamät saqlap, pat fursätdä didari nemätlärigä musärräf bolmaqni näsib wä rozi qilğay . inšaallah räbbil' alämin amin . saniyä' mäfhum olki, xizmätläridin čiqip, on bäš kündä tinč aman Taškändgä wasil boldum, soda setiq iši bolsa älhämdulillah, yaxši bolupdur, älbättä . pat pat sälamätlikliridin xät berip

tursunlär, xuda iradä qilsa, bäharda xizmätlärigä barip, härbirlärinij jämallärini körmäk bilön xurs änd bolurmän dep ümid qilip turdum. fäqir munda här säbah wä šam, bälki äläddäwam dualärigä mäš ğuldurmän, härbirläri häm här hämtä dualaridä fä ramus qilmağaylar. bašqa išbolsa tinčliq dep isänliklä rini sorap, sälamätlikimizni iz' har qilip, buräq' äni irsal qilduq, ässälamu äläykum.

sinä 1356 mahi sä' bannij 17 si Yä' qub axund

بۇ خەتتە Taškänd دېگەن يەر نامى ۋە ئەرەبچە 5، ئۇيغۇرچە بىر كىشى ئىسمىدىن باشقا 109 سۆز ئىشلىتىلگەن. بۇنىڭ ئىچىدە، ئەرەبچە، پارسچە سۆزلەر 68، ئەرەبچە، پارسچە ئىزاھاتلار 12، ئۇيغۇرچە سۆز ئاران 32، ئەرەبچە، پارسچە سۆزلەر:

| ئەرەبچە مەنىسى | پارسچە مەنىسى |
|---|---|
| سەۋەب säbäb | ۋە wä |
| هايات häyat | سەۋەب bais |
| ۋۇجۇد wujud | ئاتا - ئانا pädär |
| مۇھەببەتلىك muhäbbätlik | ھەزرەت häzrät |
| ھۇزۇر huzur | جان jan |
| شەپقەتلىك šäfqätlik | ياد yad |
| مېھرىبان mehriban | دوست - يارەن xuyäš |
| ئىپپەت iffät | يار yar |
| سىڭىل hämširä | بۇرادەر buradär |
| جەمئىي i'jäm | كەمىنە käminä |
| تۇغقان äqräba | پەرزەنت färzänd |
| سالام salam | ھېسابسىز bihäd |
| مەلۇم قىلماق 'rz | ساناقسىز bi'ädäd |
| بەرىكەت b'rkat | سالام päyam |

| | |
|---|---|
| ساق sih't | ئادا da |
| سالامەت salamät | دۇئا dua |
| شەرەپ šärf | ھەر här |
| كەرەم kärim | ھەم häm |
| پۇرسەت fursät | يۆكسەك kärsaz |
| نېمەت 'nemät | دىدار didar |
| مۇشەررەپ mušärräf | ئېرىشمەك rozi |
| نېسىپ näsib | خىزمەت xizmät |
| ئامىن amin | سودا soda |
| ئامان aman | ئەلۋەتتە älbättä |
| يەتمەك wasil | خەت xät |
| باھار bähar | خۇدا xuda |
| جامال jämal | ئىرادە iradä |
| ساباھ säbah | خۇرسەن xursänd |
| ھەر ۋاقىت äläddäwam | ئۈمىد ümid |
| مەشغۇل mäsgul | فەقىر fäqir |
| مەرھەمەت märhämtän | شام šam |
| ئۇنتۇماق färamuš | يىل sinä |
| ئىسەنلىك isänlik | ئاي mah |
| ئىزھار 'izhar | خەت ruq'ä |
| ئەۋەتمەك irsal | شەبان ئېيى sär' ban |

كىشى ئىسىملىرى:

Yä' qub, axund, mhmud, märyämxan, gafur.

ئەرەبچە، پارسچە ئىزاھاتلار:

säbäbi häyatim, ba' isi wujudum, huzuri pädäranä, yaru buradär, älhämdulillah, wujudi šärf, inšaallah, räbbil' alämin, saniyä' mäfhum, ässälamu älä ykum, didari ne' mät.

ئۇيغۇرچە سۆزلەر:

Turdi, aka, bala, andin, qalgan, biz, qil–, soŋ , ol, bol, munda, tinč, bir, saqla, pat, čiq, on bäš, kün, setiq, iš, yaxši, bär–, tur–, bar–, kör–, bilän, dä–, munda, baš qa, tinčliq, sora–, bu .

بۇ گەرچە بىر شەخسنىڭ ئۇسلۇبىنى ئەكس ئەتكۈزسىمۇ، بۇ خەت بىلەن دەۋرداش باشقا يازمىلاردا ئەھۋال بۇقەدەر بولمىسىمۇ (مەسىلەن، شۇ يىللاردىكى «شىنجاڭ گېزىتى»دىكى كىرمە سۆزلەرنىڭ نىسبىتى بۇ خەتتىن پەرق قىلىدۇ)، بۇ خەتنى شۇ دەۋردىكى مەدرىسە كۆرگەن زىيالىيلارنىڭ تىل ئۇسلۇبىغا ۋەكىللىك قىلىدۇ دەپ قارايمىز. كۆرۈنۈپ تۇرۇپتۇكى، بۇ دەۋردە ئەرەب، پارسچە كىرمە سۆزلەر ئۇيغۇر تىلىدا خېلىلا زور سالماقنى ئىگىلىگەن. لېكىن، ئارىدىن بەش يىل ئۆتكەن بىر ۋاقىتتا «قەشقەر شىنجاڭ گېزىتى »گە بېسىلغان بىر خەۋەردە رۇس تىلىنىڭ تەسىرى تولىمۇ گەۋدىلىك كۆرۈلىدۇ. قاراڭ[78]:

säwit informatsiyä byurosidin

21–aprel käčqurunqi axbarat

20–aprelda awi ' atsiyä qisimlirimiz nemislärniŋ 4 broniy mašinisini, äskär tošiğan wä yük artilğan 70 awtomašinisini, 26 dala wä zenit topini, 15 minomyutini yoq qildi yaki šikästländürdi . düsmänniŋ 3 rotačä fiyadä äskärini tozğutup ibärdi .

Kalinin frontiniŋ ayrim učastikilirida bolğan jäŋgiwar härkätlär nätijisidä bir kün ičidila miŋčä äskär wä ofitseri qirip tašlandi . 9 tanka wä 40 pilimot nuqtäsi yäksan qilindi .

46 سۆز ئىشلىتىلگەن كىچىككىنە بىر خەۋەردە رۇسچە

سۆزلەر 17، ئەرەب، پارسچە سۆزلەر 13، رۇسچە سۆزلەردىن:
säwit، informatsiyä، byuro، aprel، awiatsiyä، nemis، broniy mašina، awtomašina، zenitka، minomyut، rota، front، učastika، ofitser، tanka، pilimot قاتارلىقلار بار.

60 ـ، 70 ـ يىللارغا كەلگەندە خەنزۇ تىلىدىن كىرگەن سۆزلەر كۆپەيدى. شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق يېزىق ئۆزگەرتىش كومىتېتى 1962 ـ يىلى رەتلەپ ئېلان قىلغان «ئاتالغۇلار توپلىمى»غا 576 سۆز ـ ئاتالغۇ كىرگۈزۈلگەن. بۇ قېتىم رەتلەپ قېلىپلاشتۇرغان ئاتالغۇلاردىن قارىغاندا، رۇسچە ئاتالغۇلارنى «تازىلاش» ئاساسىي ئورۇندا تۇرغان. توپلامغا كىرگۈزۈلگەن ئاتالغۇلارنى كۆرۈپ باقايلى[79]:

| خەنزۇچىسى | بۇنىڭدىن كېيىن قوللىنىدىغىنىمىز | بۇنىڭدىن كېيىن قوللانمايدىغىنىمىز |
|---|---|---|
| 播种机 | بوجۇڭجى | سېيالكا |
| 裁判员 | سەيپەييۈەن | رېپېرى |
| 参谋部 | سەنمۇبۇ | ئىشتاب |
| 出纳 | چۇنا | كاسسا |
| 大臣 | داچېن | مىنىستىر |
| 路线 | لۇشەن | يول |
| 基金 | جىجىن | فوند |
| 秘书长 | مىشۇجاڭ | باش كاتىپ |
| 生物学 | شېڭۋۇشۆ | بىيولوگىيە |

تۆۋەندە 1975 ـ يىلىدىكى «شىنجاڭ گېزىتى»دىن بىر ئابزاس كۆرۈپ باقايلى[80]:

Aptonom rayonluq inqilawiy weiyüänxuy, šinjaŋ jüncüy wä ürümci šährlik inqilawiy weiyüänxuy yeŋi yil munasiwiti bilän armiyini himayä qilis–xälqni söyüš boyičä birlašmä köŋül ečiš yigini ötküzdi.

Juŋguŋ juŋyaŋ jeŋjijüyniŋ xubu weyyüäni, juŋguŋ sinjaŋ uygur aptonom rayonluq weyyüänxuyniŋ birinci sujisi, aptonom rayonluq inqilawiy weiyüänxuyniŋ jureni, sinjaŋ jüncüyniŋ birinči jeŋweysi Säypidin Äzizi, juŋguŋ juŋyaŋ weyyüäni, aptonom rayonluq daŋweyniŋ ikkinci šujisi, aptonom rayonluq inqilawiy weiyüänxuyniŋ fujureni, šinjaŋ jünčüyniŋ siliŋyüäni Yaŋ Yuŋ, aptonom rayonluq daŋweyniŋ üčünči šujisi, aptonom rayonluq inqilawiy weiyüänxuyniŋ fujureni, šinjaŋ jünčüniŋ jiŋweysi Saw šimiŋ hämdä aptonom rayon wä ürümči šähiridiki partiyä, hökümät, armiyä mäs'ulliridin Ismayil Ämät, Šü Güyšiän, Janabil, Sawdanof, Lin Bomin, Li Xuyhe, Hu Liaŋsäy, Yaŋ Liye, Jaŋ Linduŋ, Liu Fasu, Li Caŋlin, Wu Šiŋkäy, Hamidin Niyaz qatarliq kišilär birläšmä köŋül ečiš käčki yiğiniğa qatnašti.

بۇ خەۋەردە جەمئىي 111 سۆز ئىشلىتىلگەن. بۇنىڭ ئىچىدە كىشى ئىسمى 16، يەر نامى ئىككى ، ئۇيغۇرچە سۆز 13، ئەرەب، پارسچە سۆز 8، رۇسچە سۆز 4 قالغانلىرىنىڭ ھەممىسى خەنزۇچە.

بۇ ئۈچ پارچە تېكىستتىن ئۇيغۇر تىلىنىڭ لېكسىكىسىنىڭ

40 يىل ئىچىدە تولىمۇ تۇراقسىز بولغانلىقىنى، كىرمە سۆزلەرنىڭ ئۇيغۇر تىلى لېكسىكىسىغا بولغان سەلبىي تەسىرىنىڭ قانچىلىك دەرىجىگە يەتكەنلىكىنى كۆرۈۋالغىلى بولىدۇ.

## §6. باشقا تىللارنىڭ ئۇيغۇر تىلىغا بولغان تەسىرى ھەققىدە قىسقىچە خۇلاسە

چەت تىللارنىڭ ئۇيغۇر تىلىغا بولغان ئىجابىي ۋە سەلبىي تەسىرلىرىنى خۇلاسە قىلىپ ئۆتىمىز:

**1. باشقا تىللارنىڭ ئۇيغۇر تىلىغا تەسىرى**

تارىختىن بۇيان ئۇيغۇر تىلىغا تەسىر كۆرسەتكەن تىللار 20 خىلغا يېتىدۇ، تەسىرى چوڭراق بولغان تىللار ئەرەب تىلى، پارس تىلى، خەنزۇ تىلى، رۇس تىلى، موڭغۇل تىلى، سوغد تىلى، تۇبۇت تىلى، سانسكرىت تىلى، خوتەن ساك تىلى، كۇسەن – كىنگىت تىلى قاتارلىق 10 خىلغا يېتىدۇ. بۇلارنىڭ ئىچىدە تەسىرى ھازىرغا قەدەر ساقلانغان ۋە تەسىرى چوڭقۇر بولغان تىللار ئەرەب تىلى، پارس تىلى، خەنزۇ تىلى، رۇس تىلى قاتارلىقلاردۇر. بۇ تىللارنىڭ تەسىرىنى تۆۋەندىكىچە بايان قىلىشقا بولىدۇ:

1) چەت تىللارنىڭ ئۇيغۇر تىلى فونېتىكىسىغا بولغان تەسىرىدىن قارىغاندا، چەت تىللار ئۇيغۇر تىلىنىڭ فونېما سىستېمىسىدىن تارتىپ ئۇرغۇغا قەدەر تەسىر كۆرسەتكەن. كونكرېت ئېيتقاندا، چەت تىللارنىڭ تەسىرىدە ئۇيغۇر تىلىدىكى ئۇزۇك تاۋۇشلار ئورخۇن دەۋرىدىكى 18دىن ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدا 24كە يەتكەن. بولۇپمۇ، [x]، [h]، [j]، [f] قاتارلىق تۆت تاۋۇش باشقا تىللارنىڭ تەسىرىدە تىلىمىزغا ئۆزلىشىپ تىلىمىزنىڭ رەسمىي فونېما سىستېمىسىغا كىردى. چەت

تىللارنىڭ سەلبىي تەسىرى قاتارىدا چەت تىللارنىڭ ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئەسىرلەردىن بېرى داۋام قىلىپ كەلگەن ئاھاڭداشلىق قانۇنىيىتى، تاۋۇشلارنىڭ بىرىكىش قانۇنىيىتى، بوغۇم قۇرۇلمىسى، ئۇرغۇ قاتارلىق فونېتىكىلىق مەزمۇنلىرىغا بولغان تەسىرىنى تىلغا ئېلىش مۇمكىن. چەت تىللارنىڭ تەسىرىدە يۇقىرىدىكى قانۇنىيەتلەر بۇزۇلغان، ئۇيغۇر تىلى فونېتىكىسىنىڭ خاسلىقى ئاجىزلاشقان.

2) چەت تىللارنىڭ ئۇيغۇر تىلى لېكسىكىسىغا بولغان تەسىرى ئىجابىي ۋە سەلبىي تەرەپتىن كۆرۈلىدۇ. ئىجابىي تەرەپتىن ئېيتقاندا، چەت تىللاردىن سۆز قوبۇل قىلىش نەتىجىسىدە ئۇيغۇر تىلىنىڭ لېكسىكىسى بېيىدى، مەنىداش سۆزلەرنىڭ كۆپىيىشى ئۇيغۇر تىلىغا يېڭى ھاياتىي كۈچ بەخش ئەتتى، تارىختىن بۇيان ئۇيغۇر تىلى يېڭى سۆز ـ ئاتالغۇلارنى مەيدانغا كەلتۈرۈشتە، چەت تىللارنىڭ ياردىمىدىن ئۈنۈملۈك پايدىلاندى. سەلبىي تەرەپتىن ئېيتقاندا، كىرمە سۆزلەر ئۇيغۇر تىلىنىڭ لېكسىكا ئامبىرىنى قالايمىقانلاشتۇردى. بولۇپمۇ، تىلنىڭ ئۆز قانۇنىيىتىگە ھۆرمەت قىلماي، سىياسىينىڭ ئېھتىياجى بىلەن ھە دېسىلا سۆز ـ ئاتالغۇلارنى ئالماشتۇرۇش، ئاتالغۇ مەسىلىسىدە ئانا تىل ماتېرىياللىرى ئاساسىدا ياساش ياكى تارىخىي يادىكارلىقلاردىن، يەرلىك دىيالېكت، شېۋىلەردىن قېزىش ئىمكانىيىتى بار تۇرۇقلۇق بۇ ئۇسۇللارغا سەل قاراش ياكى ھۇرۇنلۇق قىلىش سەۋەبىدىن تەييارغا ھەييار بولۇش ئاساسىدا چەت تىللاردىن تۈركۈم ـ تۈركۈملەپ قوبۇل قىلىنغان ئاتالغۇلارنى ئۇيغۇر تىلى فونېتىكىلىق ۋە گىراماتىكىلىق جەھەتلەردىن ھەزىم قىلىپ ئۈلگۈرەلمىدى.

3) چەت تىللارنىڭ ئۇيغۇر تىلى گىراماتىكىسىغا بولغان تەسىرى نۇقتىسىدىن ئالغاندا، ئىجابىي تەسىرى سەلبىي تەسىرىدىن كۆپرەك سالماقنى ئىگىلەيدۇ. بولۇپمۇ، چەت

تىللارنىڭ ئۇيغۇر تىلىدىكى سۆزلەرنىڭ قۇرۇلمىسىغا، سۆز ياساش سىستېمىسىغا بولغان تەسىرلىرىنى مۇئەييەنلەشتۈرۈش كېرەك. كىرمە سۆزلەرنىڭ تەسىرىدە مەيدانغا كەلگەن «ئەبجەشلەشتۈرۈش» ئۇيغۇر تىلىنىڭ سۆز ياساش ئۇسۇلىغا يېڭى قان بەردى. ئەمما، سەلبىي تەسىرىمۇ بار. بولۇپمۇ، سۆز بىرىكمىسى ۋە جۈملىگە بولغان تەسىرى سەلبىي تەرەپتىن چىقىپ كەلدى. ناباب «تەرجىمان» لارنىڭ ۋە قەلىمى گال ئەدىبلەرنىڭ قولىدىن چىققان ئەسەرلەردە ئۇيغۇر تىلىنىڭ سۆز بىرىكمىسى ۋە جۈملە قۇرۇلمىسىغا يات، ئۇيغۇر تىلىدىكى جۈملە بۆلەكلىرىنىڭ ئورۇن ـ تەرتىپىگە ئۇيغۇن كەلمەيدىغان شەكىللەر مەيدانغا كەلدى. بۇنىڭ ئىچىدە ئېنىقلىغۇچى ـ ئېنىقلانغۇچىلىق قۇرۇلمىدىكى سۆز بىرىكمىلىرىنى زورلاپ پارسچە ئىزافەتلىك شەكىلگە ئەكېلىش (مەسىلەن، «شەھىرى ئۇرۇمچى»㊶)، جۈملىدە ئېنىقلىغۇچى بىلەن ئېنىقلانغۇچىنىڭ ئارىسىغا باشقا تەركىبلەر كىرگۈزۈلۈش (مەسىلەن، «سەككىز دۆلەت ئىگىلىكىدىكى كارخانا»، توغرىسى: («دۆلەت ئىگىلىكىدىكى سەككىز كارخانا») ۋە ئۇيغۇر تىلىنىڭ تىل ئەمەلىيىتىگە ئۇيغۇن بولمىغان شەكىللەرنى ئىشلىتىش (مەسىلەن، «بىز يۇقىرىدا ... توغرىسىدا سۆھبەت ئېلىپ باردۇق»㊷) قاتارلىق ئەھۋاللار كۆپرەك ئۇچرايدۇ.

## 2. ئۇيغۇر تىلىنىڭ كىرمە سۆزلەرنى ئۆزلەشتۈرۈشى

گەرچە يۇقىرىدا دېيىلگەندەك قىسمەن سەلبىي تەرەپلەر بولسىمۇ، بۇنداق تەرەپلەر ئاساسىي سالماقنى ئىگىلىيەلمەيدۇ. چۈنكى، ھازىرغىچە ئۇيغۇر تىلى باشقا تىللارنىڭ تەسىرىدە سۇپەت ئۆزگىرىشى دەرىجىسىگە بارمىدى. ئۇيغۇر تىلى كىرمە سۆزلەرنى فونېتىكىلىق، لېكسىكىلىق ۋە گىراماتىكىلىق جەھەتلەردىن ئىمكانقەدەر ئۆزلەشتۈرۈپ كەلگەن. كىرمە سۆزلەرنىڭ

فونېتىكىلىق جەھەتتىن ئۆزلەشتۈرۈلگەندە باشقا تىللاردىكى خاس فونېتىكىلىق ئالاھىدىلىكلەر (مەسىلەن، ئەرەب تىلىدىكى ئۇزۇن سوزۇق تاۋۇشلار، خەنزۇ تىلىدىكى تون، رۇس تىلىدىكى ئۇرغۇ) نەزەردىن ساقىت قىلىنغان. ئۇيغۇر تىلىنىڭ فونېما سىستېمىسىدا يوق تاۋۇشلار شۇ تاۋۇشقا تەلەپپۇز جەھەتتىن يېقىن كېلىدىغان باشقا تاۋۇشلار بىلەن ئىپادە قىلىنغان. ئۇنىڭدىن باشقا، ئەھۋاللارنى تاۋۇش قوشۇش، تاۋۇش قىسقارتىش ۋە تاۋۇش ئۆزگەرتىشتىن ئىبارەت ئۈچ خىل ئۇسۇلدا بىر تەرەپ قىلغان. لېكسىكىلىق جەھەتتىن ئۆزلەشتۈرۈلگەندە ئەرەب، پارس، خەنزۇ ۋە رۇس تىللىرىدىن كىرگەن سۆزلەردە سۆز مەنىلىرى تارايغان، كېڭەيگەن ۋە ئۆزگەرگەن ئەھۋاللار ئۇچرايدۇ. كىرمە سۆزلەر گىراماتىكىلىق جەھەتتىن سۆزلەرنىڭ قۇرۇلمىسى، مورفولوگىيە تەرەپلەردىن ئۆزلەشتۈرۈلگەن.

باشقا تىللارنىڭ ئۇيغۇر تىلىغا بولغان تەسىرىنىڭ نەتىجىسى سۈپىتىدە تىلىمىزدا ئەكس ئېتىۋاتقان ئالاھىدىلىكلىرىدىن ئۇيغۇر تىلىغا خاس سۆزلەر بىلەن كىرمە سۆزلەرنى پەرقلەندۈرۈش ئىمكانىيىتى بار. ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئۆزىگە خاس فونېما سىستېمىسى ۋە بۇ سىستېمىنىڭ ئۆزىگە خاس قۇرۇلما ئالاھىدىلىكى نۇقتىسىدىن بىز ئۇيغۇر تىلىدىكى يات سۆزلەرنى ئاسانلا پەرق قىلالايمىز:

1) ئۇيغۇر تىلىدا 32 فونېما بار. تەركىبىدە بۇ فونېمىلاردىن [a]، [ä]، [i]، [o]، [ö]، [u]، [ü] قاتارلىق 7 سوزۇق تاۋۇش ۋە [b]، [d]، [g]، [k]، [l]، [m]، [n]، [p]، [g]، [r]، [s]، [t]، [w]، [š]، [y]، [z]، [ž]، [q] قاتارلىق 18 ئۈزۈك تاۋۇش بولغان سۆزلەر ئاساسەن ئۇيغۇر تىلىغا خاس؛ تەركىبىدە سوزۇق تاۋۇش [e] ۋە ئۈزۈك تاۋۇشلاردىن [f]، [x]، [h]، [j] قاتارلىقلار بولغان سۆزلەر ئاساسەن كىرمە سۆزلەر. ئەمما، تارىخىي فونېتىكىلىق

ئۆزگىرىش جەريانىدا سۆزلەرنىڭ بىرىنچى بوغۇمىدىكى [a]، [ä] تاۋۇشلىرى [e]غا ئاجىزلىشىپ كەتكەن سۆزلەر بۇنىڭ سىرتىدا. مەسىلەن:

ئۇيغۇرچە eriq<ariğ, yešil<yašil, čečäk <čäčäk

ئەرەبچە hekayä, hörmät, mijäz, sexi

پارسچە ajayip, xam, bäxt, jan

خەنزۇچە jiŋ, xasiŋ

رۇسچە fabrika, telefun

2) سۆزنىڭ ئىككىنچى بوغۇمىدىن كېيىن [e]، [o]، [ö] تاۋۇشلىرى كەلگەن سۆزلەر كىرمە سۆزلەر. مەسىلەن:

ئەرەبچە ğämxor, abroy

پارسچە gumanxor, damolla

خەنزۇچە xuaŋxe, dašö, pintoza, lobo

رۇسچە sistema, xarakter, opera, balkon, kalon

3) سۆز بېشىدا [d]، [g]، [l]، [r]، [w]، [ğ]، [ŋ]، [n] تاۋۇشلىرى كەلگەن سۆزلەر ئاساسەن كىرمە سۆزلەر. مەسىلەن:

ئەرەبچە

läzzät, roh, sair, sarait, wapa, hakim, höküm, ğalip, ğäm

پارسچە

däräx, gaday, gül, läw, räŋ, wäyran, širin, ğunčä, hünär

خەنزۇچە dadur, gumpa, läŋpuŋ, saŋxo, wa

رۇسچە doklat, gezit, lampa, radar, wenta

4) سۆز بېشىدا قوشما ئۈزۈك تاۋۇش بولغان سۆزلەر چوقۇم رۇس تىلىدىن، ئاز بىر قىسمى خەنزۇ تىلىدىن كىرگەن سۆزلەر. مەسىلەن:

خەنزۇچە syawdüy, linbyaw, lyän, jyaŋyu

رۇسچە
gradus, plakat, stat, front, tryum, plyonka,straton

5) بىر بوغۇمدا ئىككى سوزۇق تاۋۇش بولغان سۆزلەر ئاساسەن خەنزۇ تىلى ياكى رۇس تىلىدىن كىرگەن سۆزلەر. مەسىلەن:

خەنزۇچە biŋtuän, putuŋxua, xuaŋxe
رۇسچە pioner, kokain, xristian

6) كۆپ بوغۇملۇق سۆزلەردە تىل ئالدى ۋە تىل ئارقا سوزۇق تاۋۇشلار تەڭلا كۆرۈلگەن سۆزلەر چوقۇم كىرمە سۆزلەر. مەسىلەن:

ئەرەبچە ailä, karamät, alamät, sadaqät, muällim
پارسچە paytäxt, pästaq, piyalä, sahzadä
خەنزۇچە potäy, dadüy, säypuŋ
رۇسچە pätnus, partiyä, aksiyä

7) [q]،[ğ] تاۋۇشلىرى بىلەن تىل ئالدى تاۋۇشلىرى، [k]، [g] تاۋۇشلىرى بىلەن تىل ئارقا تاۋۇشلىرى بىر سۆزدە كۆرۈلسە بۇنداق سۆزلەرمۇ چوقۇم كىرمە سۆزلەر. مەسىلەن:

ئەرەبچە qäbrä, qäbilä, qädäm, qäsäm, ğärb
پارسچە
qäğäz, qäländär, ğäš, kupayä, kona, guman, katäk
خەنزۇچە gumpa, gaŋbi, čokaŋ, kaŋ
رۇسچە kapitan, katolog, karbon

8) [a]، [ä] تاۋۇشلىرى بىلەن تۈزۈلگەن سۆزلەرگە قوشۇمچە قوشۇلغاندا [a]، [ä] تاۋۇشلىرى [e]، [i] غا ئاجىزلاشمايدىغان سۆزلەرنىڭ كۆپ قىسمى ئەرەبچە، پارسچە سۆزلەر. مەسىلەن:

ئەرەبچە
bab → babi, päm → pämi, zaman → zamani, jämät → jämäti

پارسچە jay → jayi, guna → gunayi, kula → kulayi
خەنزۇچە bänjaŋ → bänjaŋi

kapitan → kapitani    رۇسچە

ئىزاھلار:

(1) 希提:《阿拉伯通史》(上), 商务印书馆, 1995 , p.243.

(2) 林梅村:《西域文明》,东方出版社, 1995 年, 第 149 页。

(3) 《中国新疆地区伊斯兰教史》(上), 新疆人民出版社, 2000 年,第 11-12 页。

(4) 希提:《阿拉伯通史》(上), 商务印书馆, 1995 年,第 105 页。

(5) مەھمۇد كاشغەري: «تۈركىي تىللار دىۋانى»، ئۈرۈمچى: شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 1 ـ توم، 1 ـ بەت.

(6) مەھمۇد كاشغەري: «تۈركىي تىللار دىۋانى»، ئۈرۈمچى: شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 1 ـ توم، 5 ـ بەت.

(7) Emir Nejip, Uygur Tili, Moskva, 1966, p.18

(8) سۇلتانوف: «يۈسۈپ بالاساغۇنىنىڭ ‹قۇتادغۇبىلىك›دىكى ئەرەبچە، پارسچە كىرمە سۆزلەر»، «سوۋېت تۈركولوگىيەسى»، 1981 ـ يىللىق 4 ـ سان.

(9) Cefaroglu, Eski Uygur Türkcesi Sözlügü, Istanbul 1968.

(10) 陈宗振 :《<福乐智慧> 中的阿拉伯-波斯语借词及其对维吾尔语文影响》,收入《突厥语言与文化》(2), 中央民族大学出版社, 1997.

(11) Ersoylu Helil, Kutadgu bilik' te Arabça, Farsça Kelimeler, Türk Dunyasi Araştirmalari, 1983.

(12) مىرسۇلتان ئوسمانوف، خەمىت تۆمۈر: «چاغاتاي تىلى توغرىسىدىكى قاراشلىرىمىز»، «شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى ئىلمىي ژۇرنىلى»، 1993 ـ يىللىق 1 ـ سان

(13) 阿不里克木 . 亚森:《吐鲁番回鹘文世俗文书语言结构研究》,新疆大学出版社, 2001 , p. 78–79 .

(14) 郎樱:《波斯神话及其在新疆的流传》,《新疆大学学报》, 1988 年第 2 期。

(15) B.G. 加富罗夫:《中亚塔吉克史》,中国社会科学出版社, 1985 年,第 21 页。

(16) ۋاڭ يەندى: «ۋاڭيەندىنىڭ قوچۇغا ئەلچىلىككە بېرىش خاتىرىسى»، ئۈرۈمچى: شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 2000 - يىلى.

(17) 刘迎胜:《唐元时代中国的伊朗语文与波斯语文教育》,《新疆大学学报》, 1991 年第 1 期。

(18) 刘迎胜:《唐元时代中国的伊朗语文与波斯语文教育》,《新疆大学学报》, 1991 年第 1 期。

(19) N·A·基布:《阿拉伯文学简史》,人民文学出版社, 1980 年,第 1 页。

(20) مەھمۇد كاشغەرىي: «تۈركىي تىللار دىۋانى»، ئۈرۈمچى: شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 2 - توم، 409 - بەت.

(21) ئەلىشىر ناۋايى: «مۇھاكىمەتۇل لۇغەتەيىن» («ئىككى تىل مۇھاكىمىسى»، نەشرگە تەييارلىغۇچىلار: خەمىت تۆمۈر، ئابدۇرۇپ پولات، بېيجىڭ مىللەتلەر نەشرىياتى، 1988 - يىلى ، 8 - بەت.)

(22) A. von Gabain 著, 耿世民译:《古代突厥语语法》, 内蒙古教育出版社,呼和浩特, 2004 年

(23) 陈宗振:《关于维吾尔语中的早期汉语借词》,《民族语文研究论文集》, 民族出版社, 1982 年,第 511–512 页。

(24) جۇجىنىڭ: «ئۇيغۇر تىلىدىكى خەنزۇ تىلىدىن كىرگەن سۆزلەر»، «شىنجاڭ يېزىق ئۆزگەرتىشى» 1966 - يىللىق 2 - سان، 27 - بەت.

(25) 喻捷,张庆宏:《维吾尔语与汉语的相互影响与渗透》,《语言与翻译》, 1991 年第 4 期;高莉琴:《不同时期维吾尔语中的汉语借词》,新疆大学出版社, 2005 年,第 23 页。

(26) ئابدۇرۇپ پولات: «ئۇيغۇر تىلى لېكسىكولوگىيەسى»، قەشقەر: قەشقەر ئۇيغۇر نەشرىياتى، 1995 ـ يىلى، 166 ـ، 167 ـ بەت.

(27) «ئىدىقۇت مەھكىمىسى سۆزلۈكى» (تەھرىرلىگۈچىلەر: خۇ جېنخۇا، خۇاڭ رۇنخۇا)، بېيجىڭ: مىللەتلەر نەشرىياتى، 1984 ـ يىلى.

(28) 高莉琴:《不同时期维吾尔语中的汉语借词》,新疆大学出版社, 2005 年,第 27 页。

(29) جۇ جىنىڭ: «ئۇيغۇر تىلىدىكى خەنزۇ تىلىدىن كىرگەن سۆزلەر»، «شىنجاڭ يېزىق ئۆزگەرتىشى»، 1966 ـ يىللىق 2 ـ سان، 30 ـ بەت.

(30) ئابدۇللا پوسكامى: «كىتابى ئەبدۇللاھ» (نەشرگە تەييارلىغۇچى ئابلىمىت ئەھەد بۆگۇ)، ئۈرۈمچى: شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 2004 ـ يىلى، 145 ـ، 164 ـ بەلەر.

(31) 黎昌抱:《英汉外来词比较研究》, 外语教学, 2001, (5), p.92–96.

(32) 邵益珍:《英语新词扩展途径探讨》, 宁波师专学报, 1999, (2): p.65.

(33) 顾嘉祖:《试论语言的吸收、同化功能与民族心理》, 收入《语言与文化》, 上海外语教学出版社, 1990 年。

(34) 史有为:《汉语外来词》, 商务印书馆, 2000 年第 162 – 163 页。

(35) Doerfer, G., Türkische und mongolische Elemente im Neupersischen, 4c., Wiesbaden 1963–75

(36) Ahmet Ceferoglu, Milletlerarasi Kultur Sozlugunde Bazi Turkce Unsurlar, TDAY–Belleten, ankara 1969.

(37) Suer Eker, agdaş Türk Dili, Ankara 2002.

(38) Tuncer Gulensoy, Farsce ve Arabcadaki Türkce Kelimiler, IU, EF, Turk Dili ve Edebiyati Dergisi, 31 Aralik, 1973, 1975.

(39) W.W.Radloff, Versuch eines Woterbuches der Turk–Dialecte.

(40) Dmitriyev, O Tyurkiskix Russkogo Slovarya, 1962.; Tyurkiskie Elementi v Russkix Argo, 1962.

(41) N.Poppe, Studies of Turkic Loan Words in Russian, Otto Harrassowitz Wiesbade, 1971.

(42) Cheneb, Mohammed Bin, Cezayir Konusma Dilinde Mihafaza Edilen Turkce ve Farsce Kelimeler, TDAY–Belleten 1969, Ankara.

(43) Suer Eker, Çagdaş Türk Dili, Ankara 2002, p.162.

(44) Talat Tekin, Orhon Yazitlari Istanbul 2003, p.97–116;耿世民:《古代突厥文碑铭研究》,中央民族大学出版社,北京,2005年229–264.

(45) «قەدىمكى ئۇيغۇرلارنىڭ تارىخىي داستانى ئوغۇزنامە»، (گېڭ شىمىن، تۇرسۇن ئايۇپلار نەشرگە تەييارلىغان)، بېيجىڭ: مىللەتلەر نەشرىياتى، 1980 ـ يىلى، 87 ـ، 95 ـ بەتلەر.

(46) Rahmeti Arat, Reşid: Eski Türk Şiiri, Ankara 1965, p.36–58.

(47) James Russel Hamilton: Iyi ve Kütü Prens Öyküsü (çev. Vedat Köken), Ankara 1998. pp. 129–239.

(48) Cevel Kaya, Uygurca Altun Yaruk, Ankara, 1994,

(49) Arat, R.R., Kutadgu Bilig III Indeks, (Haz. Kemal Eraslan, Osman F. Sertkaya, Nuri Yüce), Türk Kültürünü Araştirma Enstitüsü Yayinlari, Ankara 1969.

(50) ئەھمەد يەسەۋى: «دىۋانى ھېكمەت»، (قول يازما، 14 ـ، 19 ـ بەتلەر.)

(51) Arat R.R., Atebetül–Hakayik, Istanbul, Ateş Basmevi 1951.

(52) Nehcü'l–Ferādüs, Uçtmahlarning Açuk Yoli, Aysu Ata, Dizin–Sözlük, Türk Dil Kurumu Yayinlari, Ankara 1998.

(53) Ata, Aysu, Nāsirü'd–din bin Burhānü'd–din Rabgūzi, Kisasü'l–Enbiyā (Peygamber Kissalari) II, Dizin, Türk Dil Kurumu Yayinlari, Ankara 1997.

(54) «ئىدىقۇت مەھكىمىسى سۆزلۈكى»، (خۇ جېنخۇا، خۇاڭ رۇنخۇالار نەشرگە تەييارلىغان)، مىللەتلەر نەشرىياتى، 1984 ـ يىلى.

(55) Kemal Eraslan, Mevlane Sekkaki Divani, Ankara 1999.

(56) Günay Karaagaç, Lutfi Divani (Giriş, Metin, Dizin, Tipkibasim), Ankara 1997.

(57) شېكەشتە: «جاھاننەما»، (ئابدۇشكۇر تۇردى نەشرگە تەيارلىغان)، ئۈرۈمچى: شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 1985 ـ يىلى، 20 ـ، 26 ـ بەتلەر.

(58) 'Alişir Nävāyi,Garā ibuş–şigar (Hazirlayan Günay Kut), Ankara, 2003.

(59) گۇمنام: «دىۋانى گۇمنام»، (مىرسۇلتان ئوسمانوف نەشرگە تەييارلىغان)، ئۈرۈمچى: شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 2004 ـ يىلى 42 ـ، 88 ـ بەتلەر.

(60) موللا رەھىم: «مۇھەببەتنامە»، (ئابدۇقەييۇم خوجا، ئىسراپىل يۈسۈپلەر نەشرگە تەييارلىغان)، ئۈرۈمچى: شىنجاڭ

خەلق نەشرىياتى، 2004 ـ يىلى، 120 ـ، 125 ـ بەتلەر.

(61) زەلىلى: «دىۋانى زەلىلى» (ئىمىن تۇرسۇن نەشرگە تەييار ـ لىغان)، بېيجىڭ: مىللەتلەر نەشرىياتى، 1985 ـ يىلى 460 ـ، 466 ـ بەتلەر.

(62) «مەسئۇد دىلئارا»، (رەھمىتۇللا جارى نەشرگە تەييارلىغان)، ئۈرۈمچى: شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 2004 ـ يىلى، 10 ـ، 22 ـ بەت.

(63) مولla بىلال: «غازات دەر مۈلكى چىن»، (پانتاسوف نەشرگە تەييارلىغان)، قازان، 1881 ـ يىلى، 96 ـ، 102 ـ بەتلەر.

(64) مۆجىزى: «تەۋارىخى مۇسقىيۇن»، (ئەنۋەر بايتۇر، خەمىت تۆمۈرلەر نەشرگە تەييارلىغان)، بېيجىڭ: مىللەتلەر نەشرىياتى، 1982 ـ يىلى، 12 ـ، 19 ـ بەتلەر.

(65) ئابدۇللا: «كىتابى ئابدۇللاھ»، (ئابلىمىت ئەھەت نەشرگە تەييارلىغان)، ئۈرۈمچى: شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 2004 ـ يىلى، 140 ـ، 146 ـ بەتلەر.

(66) موللا موسا سايرامى: «تارىخى ھەمىدى» (ئابدۇرەئۇپ پولاتنىڭ «چاغاتاي تىلىدىن مۇپەسسەل بايان» (مىللەتلەر نەشرىياتى، 2002 ـ يىلى) ناملىق كىتابىغا قوشۇمچە قىلىنغان)، 524 ـ، 530 ـ بەتلەر.

(67) G. Raquette, English - Turki Dictionary (Based on the dialects of Kashgar and Yarkand), Lund, Lepzig Otto Harrassowitz, 1927. pp. 9–12, pp. 118–121, pp. 132–135.

(68) N. A. Baskakov, W. M. Nasilov, Uygursko - Russkiy Slovar, Moskva 1939. pp. 110–116, pp130–136, pp160–166.

(69) «ئۈچ مەسلەك» (ئۇيغۇرچە، خەنزۇچە سېلىشتۇرما نەشرى)، شىنجاڭ ئۇرۇمچى، 1935 ـ يىلى، 160 ـ، 166 ـ بەتلەر.

(70) «شىنجاڭ گېزىتى»، 1936 ـ يىلى، 18 ـ فېۋرال، 2 ـ بەت.

(71) «مەركىزىي ھۆكۈمەت ۋە شىنجاڭ قوزغىلاڭ كۆتۈرگەن جايلاردىكى خەلق ۋەكىللىرى ئوتتۇرىسىدا قوراللىق جاڭجال مەسىلىسىنى تىنچلىق يول بىلەن ھەل قىلىش توغرۇلۇق كېلىشىم»، ئۇرۇمچى، 1945 ـ يىلى، 1 ـ، 15 ـ بەتلەر.

(72) Cevel Kaya, Uygurca Altun Yaruk, Ankara, 1994

(73) Ersoylu Helil, Kutadgubilik' te Arabça, Farsça Kelimiler, Türk Dunyasi Araştirmalari, 1993.

(74) 陈宗振:《<福乐智慧>中的阿拉伯-波斯语借词及其对维吾尔语文影响》,收入《突厥语言与文化》(2)，中央民族大学出版社，1997年。

(75) خەمىت تۆمۈر، مىرسۇلتان ئوسمانوف: «چاغاتاي تىلى ھەققىدىكى قاراشلىرىمىز»، «شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى ئىلمىي ژۇرنىلى»، 1993 ـ يىللىق 1 ـ سان.

(76) گۇمنام: «دىۋانى گۇمنام»، (مىرسۇلتان ئوسمانوف نەشرگە تەييارلىغان)، ئۇرۇمچى: شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 2004 ـ يىلى، 58 ـ بەت.

(77) بۇ خەت 1937 ـ يىلى شىۋېتلار قەشقەردىكى باسمىخا- نىسىدا نەشر قىلىنغان بىر كىتابچىدىن ئېلىنغان.

(78) «قەشقەر شىنجاڭ گېزىتى»، 1942 ـ يىلى 27 ـ ئاپرېل 2 ـ بەت.

(79) شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق يېزىق ئۆزگەرتىش كومىتېتى: «ئاتالغۇلار توپلىمى»، ئۇرۇمچى: شىنجاڭ خەلق

نەشرىياتى، 1962 ـ يىلى.
(80) «شىنجاڭ گېزىتى»، 1975 ـ يىلى 1 ـ يانۋار.
(81) «شىنجاڭ مەدەنىيىتى»، 2005 ـ يىللىق 5 ـ سان، 35 ـ بەت.
(82) «شىنجاڭ تېلېۋىزىيەسى» 2 ـ قانال، «كۆڭۈلدىكى سۆز» پىروگراممىسى.

# بىرىنچى باب

# يېزىق ھەققىدە

## §1. يېزىقنىڭ خاراكتېرى

يېزىق تىلنى خاتىرىلەيدىغان يازما بەلگىلەر سىستېمىسى. مەسىلەن، ئۇيغۇر يېزىقى ئۇيغۇر تىلىنى خاتىرىلەيدىغان، خەنزۇ يېزىقى خەنزۇ تىلىنى خاتىرىلەيدىغان يازما بەلگىلەر سىستېمىسى. يېزىق تىلنىڭ سۆزلەش ـ ئاڭلاش سىستېمىسىدا مۇقىملاشقان بەلگىلەرنى يېزىش ـ كۆرۈش سىستېمىسىغا ئايلاندۇرۇشنىڭ مەھسۇلى. يېزىش ـ كۆرۈش بولغانىكەن، ئۇنىڭدا كۆرىدىغان شەكىل بولۇشى كېرەك. شۇڭا، ھەرقانداق يېزىقتا شەكىل بولىدۇ. يېزىق تىلنى خاتىرىلەشتە ئاساسەن تىلدىكى مورفېما ۋە سۆزلەرنى خاتىرىلەيدۇ. تىنىش بەلگىلىرى بولسا سۆز ۋە جۈملىلەر ئوتتۇرىسىدىكى تىنىش، ئىنتوناتسىيە تىپلىرى قاتارلىقلارنى خاتىرىلەيدۇ. يېزىق تىلدىكى مورفېما، سۆز، بوغۇم، فونېما قاتارلىقلارنى خاتىرىلەيدىغان بولغاچقا، ئۇلاردىكى تاۋۇش ۋە مەنىنىمۇ خاتىرىلىشى كېرەك. دېمەك، ھەرقانداق يېزىقتا يازما شەكىل، ئاھاڭ (تاۋۇش) ۋە مەنە قاتارلىق ئۈچ ئامىل بولىدۇ. بۇلار ئىچىدە يازما شەكىل يېزىقنىڭ ئاساسىي ئامىلى.

يازما بەلگىلەر سىستېمىسى سۈپىتىدىكى مەلۇم بىر خىل يېزىقتا بىرىنچىدىن، مەلۇم تىلدىكى بارلىق مورفېما ۋە

سۆزلەرنى خاتىرىلەيدىغان يازما بەلگە، يەنى خەت ياكى ھەرپ بولىدۇ؛ ئىككىنچىدىن، ئۇنىڭ يېزىش قائىدىسى، يېزىش تەرتىپى، يېزىش يۆنىلىشى (ئوڭدىن سولغا، سولدىن ئوڭغا، يۇقىرىدىن تۆۋەنگە) بولىدۇ. مەسىلەن، ئەرەب يېزىقى ئوڭدىن سولغا يېزىلىدۇ؛ لاتىن يېزىقى سولدىن ئوڭغا يېزىلىدۇ؛ قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى ۋە موڭغۇل يېزىقى يۇقىرىدىن تۆۋەنگە يېزىلىدۇ. ئازتىك يېزىقى «ساپان» شەكلىدە، يەنى بىرىنچى قۇرى سولدىن ئوڭغا، ئىككىنچى قۇرى ئوڭدىن سولغا يېزىلىدۇ. خەنزۇ يېزىقى ئازادلىقتىن بۇرۇن ئوڭدىن سولغا ياكى يۇقىرىدىن تۆۋەنگە يېزىلاتتى، ھازىر سولدىن ئوڭغا يېزىلىدۇ. ھازىرقى زامان يېزىقلىرىدا يەنە تىنىش بەلگىلىرى بولىدۇ.

تىل بىلەن يېزىقنىڭ مۇناسىۋىتىدىن قارىغاندا، تىل بىرلەمچى، يېزىق ئىككىلەمچى، تىل بۇرۇن پەيدا بولغان، يېزىق كېيىن پەيدا بولغان. دۇنيادا يېزىقى يوق تىل مەۋجۇت، ئەمما تىلغا تايانمىغان يېزىق مەۋجۇت ئەمەس. ئىنسان پەيدا بولغاندىن تارتىپلا تىلمۇ پەيدا بولغان. تىل ئېھتىمال 3 مىليون يىل بۇرۇنقى «ئۆرە ماڭىدىغان ئادەملەر»دىن باشلىنىشى، پىششىپ يېتىلىش مەزگىلى بولسا 300 مىڭ يىل بۇرۇنقى «ئەقىللىق ئادەملەر» دەۋرىگە توغرا كېلىشى مۇمكىن. ئەمما، يېزىقنىڭ تارىخى ھامان قىسقا. دۇنيادىكى ئەڭ قەدىمكى يېزىق ھېسابلانغان سۇمېرلارنىڭ مىخ يېزىقى 5000 يىللىق تارىخقا ئىگە. يېزىقنىڭ بىخ ھالىتى ئېھتىمال 10 مىڭ يىل بۇرۇنقى «شەھەرلىشىش» دەۋرىدە باشلانغان بولۇشى مۇمكىن[1]. مۇكەممەل يېزىق ھېسابلىنىدىغان مىخ يېزىقنىڭ ئىپتىدائىي ھالىتى 8000 يىللىق تارىخقا ئىگە بولۇشى مۇمكىن. يەنە بىر جەھەتتىن ئالغاندا، دۇنيادا ھازىرمۇ يېزىقى يوق تىللار بار.

تىلنىڭ سىنىپىيلىقى بولمىغىنىدەك، يېزىقنىڭمۇ

سىنىپىيلىكى يوق. ئەينى بىر مىللەتكە تەۋە بولغان بارلىق كىشىلەر بىر خىل يېزىقنى ئىشلىتىدۇ. يېزىقنى مەخسۇس ۋاقىت، زېھىن سەرپ قىلىپ ۋە ھەر خىل شارائىتلارنىڭ ياردىمىدە ئىگىلەش مۇمكىن. بەش ئەزاسى ساق نورمال بىر ئادەم چوقۇم بىر مىللىي تىلنى ئىگىلىگەن بولىدۇ. ئەمما، ھەممە ئادەمنىڭ ساۋاتلىق (مەلۇم بىر خىل يېزىقنى ئىگىلىگەن) بولۇشى ناتايىن. قۇللۇق جەمئىيەتتە ۋە فېئوداللىق جەمئىيەتتە كۆپ ساندىكى ئامما ساۋاتسىز ئىدى. بۈگۈنكى كۈندىمۇ ئىقتىسادىي ۋە مەدەنىيەت سەۋىيەسى تۆۋەن مىللەتلەردە ساۋاتسىزلىق نىسبىتى يۇقىرى بولماقتا. بۈگۈنكى كۈندە دۇنيادا 800 مىليون ساۋاتسىز بار. بۇلار ئاساسلىقى ھىندىستان، جۇڭگو، ھىندونېزىيە، پاكىستان، بىرازىلىيە، نېگىرىيە، مىسىر قاتارلىق ئەللەرگە تارقالغان[②]. ساۋاتسىزلىق نىسبىتى ئەڭ تۆۋەن دۆلەت ياپونىيە.

تىل بىلەن يېزىقنىڭ مۇناسىۋىتىدىن قارىغاندا، تىل ئاۋۋال، يېزىق كېيىن پەيدا بولغان. يېزىق تىل ئاساسىدا شەكىللىنىدۇ. مەلۇم بىر خىل مىللىي تىلنى ھەر خىل يېزىق شەكلى بىلەن خاتىرىلەش مۇمكىن. يېزىقنىڭ رولىنى تۆۋەندىكى تەرەپلەردىن چۈشەندۈرۈشكە بولىدۇ.

1) يېزىق تىلنىڭ ماكان ۋە زامان جەھەتتىكى يېتىشسىزلىكىنى تولۇقلايدۇ. تاۋۇشلۇق تىل سۆزلىگۈچىنىڭ ئاغزىدىن چىققىدىغان زەنجىرسىمان تاۋۇشلار ئارقىلىق ئىپادە قىلىنىدۇ. تاۋۇش دولقۇنى سۆزلىگۈچىنىڭ ئاغزىدىن چىققان ھامان يوقىلىدۇ. ئۇنىڭ ئۈستىگە سۆزلىگۈچىنىڭ تاۋۇش دولقۇنى چەكلىك دائىرىدىلا تارقىلىدۇ، يىراققا بارالمايدۇ. ئەگەر چەكتىن ئېشىپ كەتسە ئاڭلىغۇچى ئاڭلىيالمايدۇ. شۇڭا، تاۋۇشلۇق تىل سۆزلىگۈچى بىلەن ئاڭلىغۇچى ھازىرلانغان ھەمدە تاۋۇش دولقۇنى يې-

تىپ بارالايدىغان دائىرىدىلا ئالاقىلىشىش ئېھتىياجىنى قاندۇرالايدۇ. دېمەك، تاۋۇشلۇق تىل ماكان چەكلىمىسىگە ئۇچرايدۇ. ۋاقىت جەھەتتە، سۆزلىشىۋاتقان ۋاقىتتىن ئۆتۈپ كەتسە، تاۋۇش دولقۇنلىرى دەرھال يوقايدۇ. شۇڭا، تىل زامان چەكلىمىسىگە ئۇچرايدۇ. يېزىق تاۋۇشلۇق تىلنىڭ مانا مۇشۇنداق ماكان ۋە زامان جەھەتتىكى يېتىشسىزلىكىنى تولۇقلايدۇ.

2) يېزىق ئىنسانىيەت جەمئىيىتىنىڭ مەدەنىيەتكە قەدەم قويغانلىقىنىڭ بەلگىسى. يېزىق ئىنسانىيەت مەدەنىيەت تارىخىدىكى بىر قېتىملىق سەكرەش بولۇپ، ئۇ ئىنسانىيەتنىڭ ئۆزىنىڭ تەبىئەت، جەمئىيەت ۋە تەپەككۇر توغرىسىدىكى ئېرىشكەن بىلىش نەتىجىلىرىنى يەكۈنلىشىگە، كېيىنكى ئەۋلادلارغا مىراس قالدۇرۇشىغا، ئوخشىمىغان مىللەتلەر ئارا مەدەنىيەت ئالماشتۇرۇشىغا ئىمكانىيەت يارىتىپ بەردى. ئىنسانىيەت جەمئىيىتىگە نىسبەتەن يېزىق ئىجاد قىلىنغاندىن كېيىنكى دەۋر مەدەنىيەت دەۋرى ھېسابلىنىدۇ. يېزىقى بار مىللەت يېزىقى يوق مىللەتتىن ئىلغار بولىدۇ. ساۋاتلىق ئادەم ساۋاتسىز ئادەمدىن مەدەنىيەتلىك كېلىدۇ. ئومۇمەن، يېزىق مەدەنىيەتنىڭ ئەڭ مۇھىم بەلگىلىرىدىن بىرى.

3) يېزىق ئەدەبىي تىلنىڭ شەكىللىنىشى ۋە قېلىپلىشىشىنىڭ مۇھىم ماددىي ئاساسى. يېزىق تىلغا بېقىنىدۇ. ھەرقانداق بىر يېزىق مۇئەييەن بىر مىللىي تىلنىڭ تاۋۇشلىرىنى خاتىرىلەيدىغان بولغاچقا، ئۇ ھامان مۇئەييەن تىل ئاساسىدا مەيدانغا كېلىدۇ. يېزىق بارلىققا كەلگەن ھامان تىلنىڭ ساغلام تەرەققىي قىلىشىغا ئىمكانىيەت يارىتىلىدۇ. يېزىق مەلۇم بىر تىلنىڭ دىيالېكت ياكى شېۋىلىرى ئوتتۇرىسىدىكى پەرقلەرنى ئازايتىشتا تۈرتكىلىك رول ئوينايدۇ. يېزىق تىلى ئارقىلىق پۈتۈن مىللەت دائىرىسىدە تىلنىڭ فونېتىكىلىق،

لېكسىكىلىق، گىراماتىكىلىق تەركىبلىرى تېخىمۇ پىششىقلاپ ئىشلىنىپ، تىلنىڭ قېلىپلىشىشى ئىلگىرى سۈرۈلىدۇ.

4) يېزىق يەن ـ مەدەنىيەت ئۆگىنىشنىڭ قورالى. يېزىق پەيدا بولغاندىن كېيىن ئوخشىمىغان مىللەتلەرنىڭ ئۆزئارا مەدەنىيەت ئالماشتۇرۇشىغا، ئۆزئارا ئۆگىنىشكە قولايلىق يارىتىلىپلا قالماي، شۇ مىللەت ئەۋلادلىرىنىڭ ئۆز ئەجدادلىرىنىڭ يەن ـ مەدەنىيەت بىلىملىرىنى ئۆگىنىشىگىمۇ ئىمكانىيەت يارىتىلدى. يېزىق بولمىسا، يەن ـ مەدەنىيەتنىڭ بۈگۈنكى تەرەققىياتى بولمايتتى.

## §2. يېزىقنىڭ دۇنيادىكى تارقىلىش ئەھۋالى

ئوخشىمىغان مەدەنىيەت ئەنئەنىلىرى ئوخشىمىغان يېزىق شەكىللىرىنى يارىتىدۇ. بۈگۈنكى دۇنيادا ھەر خىل مىللەتلەر ھەرخىل يېزىقلار ئارقىلىق ئۆز تىلىنى خاتىرىلىمەكتە. بەزى يېزىقلار مەلۇم مىللەت (دۆلەت)كىلا تەۋە بولسا، يەنە بەزى يېزىقلار بىرقانچە مىللەت، رايون ياكى دۆلەتتە ئورتاق قوللىنىلىدۇ. مەسىلەن، ياپون ئېلىپبەسى ياپونىيەدىلا قوللىنىلىدۇ، ئەرەب ئېلىپبەسى ئەرەب دۆلەتلىرى، شۇنداقلا ئىران قاتارلىق مۇسۇلمان ئەللىرىدىمۇ قوللىنىلىدۇ.

لاتىن ئېلىپبەسى ئەڭ كەڭ تارقالغان بولۇپ، پۈتۈن دۇنيانىڭ يېرىمى دېگۈدەك لاتىن ئېلىپبەسىنى قوللىنىدۇ. يەنى ياۋروپانىڭ كۆپ قىسىم رايونلىرىدا، ئامېرىكا ۋە ئوكيانىيە قىتئەسىنىڭ ھەممە يېرىدە، ئافرىقىنىڭ كۆپ قىسىم رايونلىرىدا، ئاسىيانىڭ ئاز بىر قىسىم رايونلىرىدا لاتىن ئېلىپبەسى قوللىنىلىدۇ. غەربىي ئاسىيادىكى تۈركىيە، شەرقىي جەنۇبىي ئاسىيادىكى مالايسىيا، سىنگاپور، ھىندونېزىيە، فىلىپپىن، ۋېيتنام قاتارلىق

دۆلەتلەردىمۇ لاتىن ئېلىپبەسى قوللىنىلىدۇ.

رۇسىيە، بېلارۇسىيە ۋە ئۇكرائىنانىڭ غەربىي چېگراسى، شۇنداقلا سېربىيە، قاراتاغ جۇمھۇرىيەتلىرىنىڭ غەربىي چېگراسىدا تەبىئىي بىر يېزىق پاسىلى بار. پاسىلنىڭ غەربى لاتىن ئېلىپبەسىنى، شەرقى سىلاۋيان ئېلىپبەسىنى قوللىنىدۇ. ئافرىقىدىمۇ بىر يېزىق پاسىل بار: شىمالىي ئافرىقىدىكى ئەرەب دۆلەتلىرىنىڭ جەنۇبىنى پاسىل قىلغان ھالدا، پاسىلنىڭ شىمالىدىكى ئەرەب دۆلەتلىرى ئەرەب ئېلىپبەسىنى، پاسىلنىڭ جەنۇبىدىكى زور كۆپ قىسىم ئافرىقا رايونى لاتىن ئېلىپبەسىنى قوللىنىدۇ.

ئەرەب ئېلىپبەسى تارقىلىش جەھەتتە لاتىن ئېلىپبەسىدىنلا كېيىن تۇرىدۇ. بۇ ئەلۋەتتە ئىسلام دىنىنىڭ تارقىلىشى بىلەن مۇناسىۋەتلىك. ئەرەب ئېلىپبەسى شىمالىي ئافرىقا ۋە غەربىي ئاسىيادىكى 20 نەچچە ئەرەب دۆلىتىدە ۋە غەربىي ئاسىيا، ئوتتۇرا ئاسىيا ۋە جەنۇبىي ئاسىيادىكى ئىسلام دىنىغا ئېتىقاد قىلىدىغان ئەللەر ۋە رايونلاردا قوللىنىلىدۇ. ئېلىمىزدە شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونىدا ئۇيغۇر، قازاق، قىرغىز قاتارلىق مىللەتلەر ئەرەب ئېلىپبەسى ئاساسىدا ئىسلاھ قىلىنغان يېزىقنى قوللىنىدۇ.

قوللىنىدىغان دۆلەتلەرنىڭ سانى جەھەتتە سىلاۋيان ئېلىپبەسى ئۈچىنچى ئورۇندا تۇرىدۇ. رۇسىيە، بېلارۇسىيە، ئۇكرائىنادىن باشقا يەنە بۇلغارىيە، موڭغۇلىيە، قازاقىستان، قىرغىزىستان، تاجىكىستان قاتارلىق دۆلەتلەرمۇ سىلاۋيان ئېلىپبەسىنى قوللىنىدۇ.

ھىندى ئېلىپبەسى سىستېمىسى بىر مەنبەدىن كېلىپ چىققان، بىر ـ بىرىگە ئوخشىمايدىغان ھەرخىل تىپتىكى كۆپ خىل ئېلىپبەلەرنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ. بۇ ئېلىپبەلەر

ھىندىستاندىن باشقا سىرىلانكا، بېنگال، نېپال، بۇتان، بىرما، تايلاند، كامبودژا قاتارلىق دۆلەتلەردە قوللىنىلىدۇ. ئېلىمىزدىكى زاڭزۇ يېزىقىمۇ ھىندى ئېلىپبە سىستېمىسىغا كىرىدۇ.

بىرلا دۆلەتتە قوللىنىلىدىغان ئېلىپبەلەر: گىرېك ئېلىپبەسى (گىرېتسىيەدە)، ئىبرانى ئېلىپبەسى (ئىسرائىلىيەدە)، ئامخارىك (Amharic) ئېلىپبەسى (ئېفىئوپىيەدە)، يەنۋېن ئېلىپبەسى (چاۋشيەندە تولۇق، كورېيەدە ئارىلاش شەكلى قوللىنىلىدۇ)، ياپون ئېلىپبەسى (ياپونىيەدە) قوللىنىلىدۇ. بىر مىللەتكىلا خاس بولغان ئېلىپبەلەردىن ئېلىمىزدىكى موڭغۇل ئېلىپبەسى، سىچۇەندىكى قېلىپلاشتۇرۇلغان يىزۇ ئېلىپبەسى قاتارلىقلار بار.

دۇنيادىكى يېزىقلارنىڭ تارقىلىش ئەھۋالى ئوخشىمىغان يېزىق سىستېمىلىرىنىڭ تارىختا تارقىلىش ۋە ئۆزگىرىش ئەھۋالىنى كەلتۈرۈپ چىقارغان. خەنزۇ يېزىقى ۋيېتنام، چاۋشيەن ۋە ياپونىيەلەرگە تارقالغان، كېيىن ۋيېتناملىقلار يېزىقنى ئىسلاھ قىلىپ لاتىن يېزىقىغا كۆچتى. ھىندى يېزىق سىستېمىسىمۇ ئوتتۇرا ئاسىيا، جەنۇبىي ۋە شەرقىي جەنۇبىي ئاسىيا رايونلىرىغا تارقالغان، كېيىن كۆپ قىسىم رايونلار ئەرەب ئېلىپبەسىگە كۆچتى. ئەرەب ئېلىپبەسى ئوتتۇرا شەرقتىن شىمالىي، ئوتتۇرا ئافرىقىغا؛ جەنۇبىي، شەرقىي جەنۇبىي ئاسىيا ۋە ئوتتۇرا ئاسىياغا تارقالغانىدى. كېيىنچە كۆپ قىسىم رايونلار لاتىن يېزىقىغا كۆچتى. سىلاۋيان ئېلىپبەسىمۇ رۇسىيەدىن ئوتتۇرا ئاسىياغا تارقىلىپ ئەرەب ئېلىپبەسىنىڭ ئورنىنى ئالدى. لاتىن ئېلىپبەسى ئەسلىدە يېزىقى يوق (ياكى ئۈنتۈلغان) ئامېرىكا ۋە ئوكيانىيە قىتئەلىرىگە تارقالدى ۋە شۇنداقلا نۇرغۇن رايونلاردا ئەرەب ۋە ھىندى ئېلىپبەلىرىنىڭ ئورنىنى ئالدى.

دۇنيادا قوللىنىلىۋاتقان ئاساسلىق يېزىقلارنىڭ تارقىلىش ئەھۋالىنى «ئۆلچەملىك ئالاقە تىلى» تور بېكىتىدىن كۆرۈڭ[3]

دۇنيادىكى يېزىقلارنىڭ تارقىلىش نىسبىتى[4]




## §3. يېزىقنىڭ قىسقىچە تارىخى

10 مىڭ يىللار بۇرۇنلا قەدىمكى ئادەملەر ساپال ۋە باشقا قاچىلارغا بەزى بەلگىلەرنى ئويغان ياكى سىزغان، بۇلار ئويما بەلگىلەر دەپ ئاتىلىدۇ. يەنە ئىنسانلار قىيا تاشلارغا ھەرخىل قىياپەتتىكى ئادەملەرنى، قۇشلارنى ۋە ھايۋانلارنى سىزغان، بۇلار قىيا تاش رەسىملىرى دەپ ئاتىلىدۇ. ئەمما، مەيلى ئويما بەلگىلەر بولسۇن، مەيلى قىيا تاش رەسىملىرى بولسۇن ئۇلاردا سۆز ـ جۈملىلەر ئىپادىلەنگەن ئەمەس. شۇڭا، بۇلار بىلەن يېزىقنى باغلاشمۇ قىيىن.

يېزىق تارىخىدىن ئېلىپ ئېيتقاندا، يېزىق ناھايىتى ئۇزاق تارىخىي جەريانىنىڭ مەھسۇلى. يېزىق تارىخىدا يېزىق ئىجاد قىلىنىشتىن ئىلگىرى كىشىلەر دان ساناش، يىپ چىگىش،

ياغاچقا بەلگە سىلىش ۋە رەسىم سىزىش بىلەن ئىش ـ ۋەقەلەرنى خاتىرىلىگەن. يېزىق ئەنە شۇ ئۇسۇللارنىڭ تەرەققىياتى نەتىجىسىدە رەسىم بىلەن ئىش خاتىرىلەشتىن تەرەققىي قىلىپ شەكىللەنگەن.

يېزىق تارىخىنى ئۈچ دەۋرگە ئايرىش مۇمكىن: 1. ئىپتىدائىي يېزىق دەۋرى؛ 2. كىلاسسىك يېزىق دەۋرى؛ 3. ئېلىپبەلىك يېزىق دەۋرى.

**1. ئىپتىدائىي يېزىق**

ئىپتىدائىي يېزىق رەسىملىك يېزىق دەپمۇ ئاتىلىدۇ. يېزىق رەسىمدىن كېلىپ چىققان. ئىپتىدائىي رەسىم ئىككى يۆنىلىشكە قاراپ تەرەققىي قىلغان. بىرى، سەنئەتكە تەرەققىي قىلغان (رەسساملىق)؛ يەنە بىرى، يېزىققا تەرەققىي قىلغان.

ئويما ئويۇش ــ ساپال قاچىلارغا ۋە ياغاچ تاشلارغا رەسىم ـ بەلگىلەرنى ئويۇشنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ. قىيا تاش رەسىملىرى غارلارغا، قىيالارغا ۋە باشقا ئورۇنلارغا سىزىلغان شەيئىلەر تەسۋىرىنى كۆرسىتىدۇ[5]. ئويما بەلگىلەر ۋە قىيا تاش رەسىملىرى يەككە بەلگىلەردۇر، ھېچبىر ۋاقىتتا ئۇلاردىن بىر پۈتۈن مەنە تاپقىلى بولمايدۇ. شۇڭا، بۇلار يېزىق دەپ قارالمايدۇ. ئەمما، بەلگە ئويۇش ئارقىلىق ئىش خاتىرىلەش مۇمكىن، قىيا تاش رەسىملىرىدە ئوبرازلار ئەكس ئەتتۈرۈلگەن. شۇڭا، بۇلارنى يېزىقنىڭ بىخلىرى دېيىشكە بولىدۇ.

ئىپتىدائىي يېزىق ئىنسانلارنىڭ ئۆز ئىدىيەسىنى يازما ھالەتتە ئىپادىلەشكە ئۇرۇنۇشلىرىنى، يەنى يېزىق ئىجاد قىلىش تەسەۋۋۇرىنىڭ جەريانلىرىنى ئىپادىلەيدۇ. ئىپتىدائىي يېزىق يېزىقلىق رەسىم ۋە رەسىملىك يېزىقتىن ئىبارەت ئىككى مەزمۇننى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ. رەسىملىك يېزىقتا كىشىلەر ئۆز ئىدىيەسى ۋە ئويلىغانلىرىنى رەسىم ئارقىلىق قارشى تەرەپكە

بىلدۈرۈشكە تىرىشقان. تۆۋەندىكى ئىككى پارچە يېزىقلىق رەسىمنى كۆرۈپ باقايلى:

ئوجىبۋا (Ojibwa) قىزىنىڭ خېتى[6]



بۇ ئامېرىكا ئىندىيانلىرىنىڭ ئوجىبۋا قەبىلىسىدىكى بىر قىزنىڭ سۆيگىنىگە يازغان «مەكتۇپى». رەسىمنىڭ سول تەرەپ يۇقىرىقى بۇرجىكىگە سىزىلغان ئېيىق خەت ئەۋەتكۈچىنىڭ (قىزنىڭ) تۇتېمىنى، سول تەرەپ تۆۋەنكى بۇرجىكىگە سىزىلغان ئىت خەت تاپشۇرۇۋالغۇچىنىڭ (يىگىتنىڭ) تۇتېمىنى، ئۈستى تەرەپكە سىزىلغان ئۈچ دانە كىرېست خىرىستىيان مۇرىتى بولغان ئۈچ قىزنى بىلدۈرىدۇ. كىرېستنىڭ ئوڭ تەرىپىدە ئىككى كىچىك ئۆي بار. غەرب تەرەپتىكى ئۆيگە بىر قول سىزىلغان، بۇ خەت ئەۋەتكۈچىنىڭ تۇرۇشلۇق ئورنىنى، خەت تاپشۇرۇۋالغۇچىنى قارشى ئالىدىغانلىقىنى بىلدۈرىدۇ. ئوڭ تەرەپتە ئۈچ كۆل بولۇپ، شىمالدا بىر چوڭ كۆل بار. ئۈچ يول سىزىلغان بولۇپ بۇنىڭ بىرى خەت ئەۋەتكۈچىنىڭ، يەنە بىرى خەت تاپشۇرۇۋالغۇچىنىڭ ئۆيىگە تۇتىشىدۇ.

بۇ بىر پارچە يېزىقلىق رەسىم بولۇپ، رەسىمدىكى ئېيىق، ئىت، ئۆي، يول، كۆل قاتارلىقلار شەكلەن بەلگىلەردۇر، ئېيىق ۋە ئىت

ئوخشىمىغان تۇتېمغا ئېتىقاد قىلىدىغان ئادەملەرنى بىلدۈرىدۇ، يول يۆنىلىشنى بىلدۈرىدۇ، كىرىېست خىرىستىيان مۇرىتلىرىنى بىلدۈرىدۇ، بۇلارنىڭ ھەممىسى يەنە مەنە ئىپادىلەيدۇ.

**چىپپەۋالار قەبىلىسىدىن ئاتا ـ بالا ئوتتۇرىسىدىكى پۇل ئەۋەتىش خېتى**⑦



بۇ شىمالىي ئامېرىكا ئىندىيانلىرىدىن چىپپەۋالار قەبىلىسىدىكى بىر ئاتىنىڭ بىر كىشىدىن ئوغلىغا بىر پارچە خەت ۋە 53 تەڭگە پۇل ئەۋەتكەنلىكى ھەققىدىكى رەسىم. رەسىمدە چوڭ ئادەم ۋە بالا ئىككى قېتىمدىن سىزىلغان. بۇنىڭ بىرى، بالىسىنى ئۇزاتقانلىقىنى؛ يەنە بىرى، بالىسىنىڭ قايتىپ كېلىشىنى ئىپادىلەيدۇ. ئىككى دانە تاشپاقا ئاتا ـ بالىنىڭ تۇتېمىنى بىلدۈرىدۇ. ئاتىنىڭ ئاغزىغا سىزىلغان سىزىق ئۇنىڭ گەپ قىلىۋاتقانلىقىنى بىلدۈرىدۇ، سىزىقلار ئەگرى سىزىلغان بولۇپ، بۇ ئۇنىڭ ئوغلىنى قايتىپ كېلىشكە دەۋەت قىلغانلىقىنى بىلدۈرىدۇ، رەسىمنىڭ ئۈستىگە 53 دانە كىچىك چەمبەر سىزىلغان بولۇپ، بۇ 53 تەڭگە پۇلغا ۋەكىللىك قىلىدۇ.

بۇ ئىككى پارچە رەسىمدە ئىپادە قىلىنغىنى شەكىل ئاساس، مەنە قوشۇمچە قىلىنغان بىر ئابزاس «گەپ». بۇنى سۆز، جۈملىلەرگە پارچىلاشقا مۇمكىن بولمايدۇ، بۇ رەسىمنى ھەرقانداق بىر تىلدا چۈشەندۈرگىلى بولىدۇ، مەلۇم بىر تىلغا ۋەكىللىك قىلمايدۇ، بۇ تىلدىن ھالقىغان بىر رەسىم⑧.

ئەمدى ئىككى پارچە رەسىملىك يېزىقنى كۆرۈپ باقايلى:



سابا پېرىخونلىرىنىڭ پال كىتابى⑨



بۇ ئېلىمىزنىڭ سىچۈەن ئۆلكىسى لياڭشەن ناھىيەسىدىكى ئېرسۇ سابا پېرىخونلىرىنىڭ پال كىتابىدىن ئېلىنغان بىر پارچە رەسىم. رەسىمنىڭ ئوتتۇرىسىدىكى ئىت شۇ كۈننىڭ ئىتقا تەۋەلىكىنى، ئىتنىڭ بەدىنىدىكى قىزىل رەڭ ئوت كۈنىنى بىلدۈرىدۇ. ئاستىنقى تەرەپ سول بۇرجەكتىكى تۇمان ئەتىگەندە تۇمان بولىدىغانلىقىنى، ئەگەر ئوڭ بۇرجەكتە بولسا كەچتە تۇمان بولىدىغانلىقىنى بىلدۈرىدۇ. سول تەرەپ ئوتتۇرىدىكى قەدەھ شۇ كۈننىڭ ياخشى كۈن ئىكەنلىكىنى بىلدۈرىدۇ. ئۈستۈنكى تەرەپ سول بۇرجەكتىكى ئۈچ دانە يۇلتۇزنىڭ ئىككىسى قارا بويالغان بولۇپ ئۆلۈمنى بىلدۈرىدۇ. ئۈستۈنكى تەرەپ ئوڭ بۇرجەكتىكى قۇياشنىڭ ئوتتۇرىسىغا x بەلگىسى سىزىلغان بولۇپ، ھاۋانىڭ ياخشى ئەمەسلىكىنى بىلدۈرىدۇ. ئوڭ تەرەپ ئوتتۇرىدا بىر ئەسۋاب، ئاستىدا بىر خەنجەر سىزىلغان. بۇلار شۇ كۈنى پۈتۈن كۈن بىرەر ۋەقە چىقمايدىغانلىقىنى بىلدۈرىدۇ.

بۇ بىر چاتما رەسىملىك يېزىق بولۇپ، يەككە بىر رەسىم

ئەمەس. بۇ رەسىمدە يەتتە بەلگە سىزىلغان بولۇپ، بىر ئابىزاس گەپكە ۋەكىللىك قىلىدۇ⑩.



## دوڭبا پېرىخونلىرىنىڭ يارالمىش دەستۇرى⑪



رەسىمدە سول تەرەپتە بىر قولىدا تۇخۇم كۆتۈرۈۋالغان بىر ئادەم سىزىلغان. ئوتتۇرىدىمۇ بىر تۇخۇم سىزىلغان بولۇپ، تۇخۇمنىڭ سول تەرىپىدىكى ئۈچ دولقۇن سىزىق شامالنى بىلدۈرىدۇ. «币» خېتى شەكلىدىكى بەلگە «ئاق» سۆزىنى بىلدۈرۈپ، «ئاق شامال» دېگەن مەنىنى بىلدۈرىدۇ. تۇخۇمنىڭ ئوڭ تەرىپىدىمۇ ئۈچ دولقۇن سىزىق بولۇپ ئۇمۇ شامالنى بىلدۈرىدۇ. قارا بويالغان چەمبەر «قارا» مەنىسىنى، ئىككىسى قوشۇلۇپ «قارا شامال» دېگەن مەنىنى بىلدۈرىدۇ. پەس تەرەپتە كۆل سىزىلغان. ئوڭ تەرەپتە تاغ سىزىلغان. تاغنىڭ ئاستىنقى ئوڭ بۇرجىكىدە بىر «خوراز بېشى» بولۇپ «撞» «سوقۇلماق» دېگەن مەنىگە ئىشارەت قىلىنغان. تاغ بىلەن «قارا شامال»نىڭ ئوتتۇرىسىدا يەنە بىر «تۇخۇم» بولۇپ، ئۇ تۆت تەرەپكە نۇر چېچىپ تۇرىدۇ.

بۇ يۇننەندىكى ناشى دوڭبا پېرىخونلىرىنىڭ «يارالمىش

دەستۇرى» بولۇپ، بۇمۇ چاتما رەسىملەرنىڭ ئىچىدىكى بىرى. بۇنىڭ ئالاھىدىلىكى ئىككى تاۋۇشلۇق بەلگە («ئاق شامال» ۋە «سوقۇلماق») بار بولۇپ، تاۋۇشنى ئىپادىلەشنىڭ بىخ ھالىتىنى كۆرسىتىپ بېرىدۇ[12].

ئىپتىدائىي يېزىقنىڭ ئالاھىدىلىكلىرى:

1) ئىپتىدائىي يېزىقتا شەكىل ئاساس، مەنە قوشۇمچە قىلىنغان.

2) ئىپتىدائىي يېزىقنىڭ ئىچىدىكى يېزىقلىق رەسىمنىڭ يېزىقلىق رولى ئاجىز بولغان. رەسىملىك يېزىقنىڭ يېزىقلىق رولى كۈچەيگەن. ئىپتىدائىي دىنلار ئىپتىدائىي يېزىقتا خاتىرىلەنگەن. مەلۇم مەنىدىن ئالغاندا، دىننىڭ پەيدا بولۇشى بىلەن يېزىقنىڭ پەيدا بولۇشى بىر ـ بىرىگە مۇناسىۋەتلىك بولغان.

3) ئىپتىدائىي يېزىقنىڭ يېزىق بىرلىكى بىر بۆلەك ياكى بىر ئابزاس گەپ بولۇپ، ئۇنى سۆز ـ جۈملىلەرگە ئايرىش ئىمكانىيىتى يوق. ئۇ تىلدىن ھالقىغان بولۇپ، ھەرقانداق تىلدا چۈشەندۈرۈش مۇمكىن.

4) ئىپتىدائىي يېزىقنىڭ تەرەققىياتىدىن قارىغاندا، بەزىلىرى خاس يېزىق رەسىملىرى بولسا، بەزىلىرى چاتما رەسىملەرگە تەرەققىي قىلغان ۋە نۇرغۇن بۆلەكلەرگە بۆلۈنگەن. بەزىلىرى خاس يېزىق رەسىمى بولماي، قىسمەن بەلگىلەر قايتا قوللانغىلى بولىدىغان يەككە بەلگىلەر بولغان.

مىلادىيەدىن بۇرۇنقى 8000 ـ يىللاردا ئويما بەلگىلەر ۋە قىيا تاش رەسىملىرى بارلىققا كەلگەن، مىلادىيەدىن بۇرۇنقى 3500 ـ يىللاردا مىخ يېزىق مەيدانغا كەلگەن. ئارىلىقتىكى 4500 يىل ئىنسانىيەت يېزىق تارىخىدا «ئىپتىدائىي يېزىق» دەۋرى دەپ قارىلىدۇ.

## 2. كىلاسسىك يېزىق

دۇنيادا نۇرغۇن جايلاردا ئىپتىدائىي يېزىق ئۇچرايدۇ، ئەمما ئىنتايىن ئاز بىر قىسىم جايلاردىلا ھەقىقىي مەنىدىكى كىلاسسىك يېزىق ئۇچرايدۇ. بۇلاردىن مۇھىملىرى سۇمېرلارنىڭ مىخ يېزىقى، مىسىرلىقلارنىڭ مۇقەددەس يېزىقى، جۇڭگولۇقلارنىڭ چىغناق ـ تاغاق يېزىقى، مايالارنىڭ مايا يېزىقى، ئېلىمىزدىكى يىزۇلارنىڭ يىزۇ يېزىقى قاتارلىقلار.

### 1) سۇمېرلارنىڭ مىخ يېزىقى

مىلادىيەدىن 3500 يىللار بۇرۇن غەربىي ئاسىيانىڭ مېسوپوتامىيەدە (تىگرىس ۋە ئېفرات دەريا ۋادىسى، هازىرقى ئىراق تەۋەسىدە) ياشىغان سۇمېرلار ئەڭ دەسلەپكى مۇھىم تارىخىي قىممەتكە ئىگە يېزىقنى ئىجاد قىلغان. بۇ يېزىق دەسلەپتە سىمۋوللۇق بەلگىلەردىن تەركىب تاپقان، كېيىنچە بۇ بەلگىلەر بىر تەرىپى توم، بىر تەرىپى ئىنچىكە شەكىلدە كېسەك، تاشلارغا ئويۇلغان. بۇ يېزىق مىخقا ئوخشىغانلىقى ئۈچۈن «مىخ يېزىق» دەپ ئاتالغان. مىخ يېزىق غەربىي ئاسىيا ۋە شىمالىي ئافرىقىغا كەڭرى تارقىلىپ نۇرغۇن مىللەتلەرنىڭ ئورتاق يېزىقى بولۇپ 3000 يىللار خىزمەت قىلغان. بۇ يېزىقتا دەسلەپتە 2000دىن ئارتۇق بەلگە بولغان. بۇ يېزىق ئاككادلارغا، بابىلۇنغا ۋە ئاسۇرلارغا تارقالغاندىن كېيىن، بەلگىلەر زور دەرىجىدە ئىخچاملانغان، كېيىنچە 570ى قوللىنىلغان، بۇنىڭ ئىچىدە دائىم قوللىنىلىدىغىنى 300 ئەتراپىدا بولغان. مىخ يېزىقتا ھەربىر بەلگە بىر سۆزگە ۋەكىللىك قىلىدۇ، قىسمەن بەلگىلەر بوغۇمغا ۋەكىللىك قىلىدۇ، شۇڭا بۇ يېزىقنىڭ خاراكتېرىنى مەنە ئاساس، تاۋۇش قوشۇمچە قىلىنغان يېزىق دېيىشكە بولىدۇ.





مىلادىيەدىن بۇرۇنقى 14 ـ ئەسىردىن 7 ـ ئەسىرگىچە مىخ يېزىق ئوتتۇرا دېڭىز قىرغاقلىرىدىن پارس قولتۇقىغىچە خەلقئارالىق ئورتاق يېزىق بولۇپ خىزمەت قىلغان.

مىخ يېزىقنىڭ ئۆزگىرىشى[13]

كۈن
يەر
ئەر
ئايال
تاغ
قول
باش
ئېغىز
ئاش
يە
سۇ
ئىچ
مال
قۇش
بېلىق
بۇغداي
كۈن
تېرىش

بۇ يېزىق ئېلاملارنىڭ ئارىسىغا تارقالغاندىن كېيىن، ئۇلار بۇ يېزىقنى يېرىم بوغۇملۇق يېزىققا تەرەققىي قىلدۇرغان، ئۇلار پەقەت 113لا بەلگىنى ئىشلەتكەن، بۇنىڭ 33ى مەنە بىلدۇرگەن، 80ى تاۋۇشقا ۋەكىللىك قىلغان. بۇ يېزىق پېرسىيە ئىمپېرىيەسىگە تارقالغاندىن كېيىن، پارسلار ئۇنى بوغۇملۇق يېزىققا تەرەققىي قىلدۇرغان، ئۇلار پەقەت 41 بەلگىنى قوللانغان، بۇنىڭ 36سى تاۋۇشقا، تۆتى سۆزگە (شاھ، ئوبلاست، دۆلەت، تەڭرى) ۋەكىللىك قىلغان، بىر بەلگە سۆزلەرنى بىر - بىرىدىن ئايرىشقا ئىشلىتىلگەن.

دەسلەپكى پارس مىخ يېزىقى[14]

| | | | |
|---|---|---|---|
| ئايرىش بەلگىسى | dj(a) | f(a) | r(u) |
| a | dj(i) | n(a) | l(a) |
| i | t(a) | n(u) | s(a) |
| u | t(u) | m(a) | z(a) |
| k(a) | d(a) | m(i) | sh(a) |
| k(u) | d(i) | m(u) | thr(a) |
| g(a) | d(u) | y(a) | h(a) |
| g(u) | th(a) | v(a) | شاھ |
| kh(a) | p(a) | v(i) | ئوبلاست |
| ch(a) | b(a) | r(a) | دۆلەت |
| | | | تەڭرى |

بۇ يېزىق سۇرىيەلىكلەرنىڭ ئارىسىغا تارقالغاندىن كېيىن، «ئۇگارىت» (Ugarit) تاۋۇشلۇق يېزىقىغا ئايلانغان. ئۇلار 32 بەلگە ئىشلەتكەن بولۇپ، بۇنىڭ 29ى ئۇزۇك تاۋۇشنى، ئۇچى سوزۇق تاۋۇشنى ئىپادىلىگەن.

### ئۇگارىت مىخ يېزىقى[15]

| | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 𐎀 | 'a | 𐎆 | w | 𐎎 | m | 𐎕 | ṣ' |
| 𐎛 | 'i 'e | 𐎇 | z | 𐎐 | n | 𐎖 | q |
| 𐎜 | 'u 'o | 𐎈 | ḥ | 𐎝 | s' | 𐎗 | r |
| 𐎁 | b | 𐎃 | ḫ | 𐎒 | s' | 𐎌 | sh' |
| 𐎂 | g | 𐎉 | ṭ | 𐎟 | · | 𐎘 | sh' |
| 𐎄 | d | 𐎊 | y | 𐎙 | g | 𐎚 | ṯ |
| 𐎅 | d | 𐎋 | k | 𐎔 | p | 𐎑 | ž |
| 𐎅 | h | 𐎍 | l | 𐎕 | ṣ' | 𐎚 | t |

مىخ يېزىق مېسوپوتامىيەدە مەنە ئاساس، تاۋۇش قوشۇمچە بولۇش خاراكتېرىنى ئىزچىل ساقلاپ كەلگەن، بۇ يېزىق باشقا مىللەتلەر ئارىسىغا تارقالغاندىن كېيىنلا تاۋۇشلۇق يېزىققا تەرەققىي قىلغان. مىخ يېزىقتا يېزىلغان ئەڭ ئاخىرقى بىر پارچە يادىكارلىق مىلادىيەدىن كېيىنكى 75 ـ يىلىغا تەۋە. شۇنىڭدىن كېيىن 3500 يىل قوللىنىلغان بۇ يېزىق ئۆزىنىڭ تارىخىي ۋەزىپىسىنى ئاخىرلاشتۇرغان.

مىخ يېزىقتىن نەمۇنە



### 2) مىسىرلىقلارنىڭ مۇقەددەس يېزىقى

مىسىر قەدىمىي مەدەنىيەتلىك تۆت چوڭ ئەلنىڭ بىرى. نىل دەريا ۋادىسىدا قەدىمكى مىسىرلىقلار مۇقەددەس يېزىق (hieroglyphics)نى ئىجاد قىلغان. بۇ يېزىق سۇمېرلارنىڭ مىخ يېزىقىدىن سەل كېيىنرەك مەيدانغا كەلگەن. بۇ يېزىق دەسلەپتە تەسۋىرىي بەلگىلەردىن تەشكىل تاپقان، كېيىنچە يېزىق خاراكتېرىنى ئالغان. بۇ يېزىق مىسىرنىڭ 4000 يىللىق تارىخى ۋە مەدەنىيىتىنى خاتىرىلىگەن. جەنۇبىتىكى قوشنا ئەللەرگە تارقالغان. بۇ يېزىق ئۆز ئىچىگە ئالغان تاۋۇشقا ۋەكىللىك قىلىدىغان بەلگىلەر كېيىنچە ئېلىپبەنىڭ ئىجاد قىلىنىشىنىڭ مۇھىم مەنبەسى بولۇپ قالغان.

مىسىر يېزىقى ئۈچ تۈرلۈك بەلگىلەردىن تەركىب تاپقان: 1. مەنىلىك بەلگىلەر 2. تاۋۇشلۇق بەلگىلەر 3. بېكىتىلگەن بەلگىلەر.

مەنىلىك بەلگىلەر شەيئىلەرگە، ھەرىكەتكە، ئابستراكت ئۇقۇملارغا ۋەكىللىك قىلىدىغان بەلگىلەرنى كۆرسىتىدۇ. مەسىلەن، كىچىك بىر چەمبەرنىڭ ئىچىگە بىر چېكىت قويۇپ «قۇياش»نى، بىر قۇشنى سىزىپ «قۇشقاچ»نى، كالتەك تۇتقان قولنى سىزىپ «ئۇرماق»نى، قانىتىنى كېرىپ ئۇچۇۋاتقان قۇش ئارقىلىق «ئۇچماق»نى، ھاسا تۇتقان قول «قېرى» دېگەن ئۇقۇمنى، بوتۇلكىدىن ئېقىپ چىققان سۇزۇك سۇ «يېڭى» دېگەن ئۇقۇمنى ئىپادىلىگەن. تاۋۇشلۇق بەلگىلەر دېگەندە ئەسلىدىكى مەنىلىك بەلگىلەردىن ئۆزگىرىپ كەلگەن، ئۇزۇك تاۋۇشلارغا ۋەكىللىك قىلىدىغان بەلگىلەرنى كۆرسىتىدۇ. بۇ بەلگىلەر ھەر خىل مۇقىم بولمىغان بىر سوزۇق تاۋۇشنى ئۆز ئىچىگە ئالغان ئۇزۇك تاۋۇشلارغا ۋەكىللىك قىلىدۇ. شۇڭا، ئەمەلىيەتتە بۇ بەلگىلەر بوغۇمغا ۋەكىللىك قىلىدۇ. تاۋۇشلۇق بەلگىلەر قوش

تاۋۇشلۇق ۋە تاق تاۋۇشلۇق بەلگىلەر دېگەن ئىككى خىلغا ئايرىلىدۇ. قوش تاۋۇشلۇق بەلگىلەر 75، كۆپ قوللىنىلىدىغىنى 50، تاق تاۋۇشلۇق بەلگىلەر 24، كېيىن كۆپىيىپ 30 بولغان. بۇلار ئىنسانىيەت يېزىق تارىخىدىكى ئېلىپبەلىك يېزىقنىڭ بىخلىرى ھېسابلىنىدۇ. بېكىتىلگەن بەلگىلەر دېگەندە، ئوقۇلمايدىغان، يەككە تۇرغاندا مەنە بىلدۈرمەيدىغان، تاۋۇشلۇق بەلگىلەرگە قوشۇلۇپ بەلگىلەنگەن مەنىنى بىلدۈرىدىغان بەلگىلەرنى كۆرسىتىدۇ. بۇ خەنزۇ يېزىقىدىكى يان بۆلەكلەرگە ئوخشاپ كېتىدۇ.

مىسىر يېزىقىدىن نەمۇنە[16]




مىسىر يېزىقىنىڭ تاش نۇسخىسى، راھىبلار نۇسخىسى ۋە خەلق نۇسخىسىدىن ئىبارەت ئۈچ خىل نۇسخىسى بولغان. بۇنىڭ ئىچىدە خەلق نۇسخىسى تاكى مىلادىيەدىن كېيىنكى 5 ـ ئەسىرگىچە قوللىنىلغان. مىلادىيە 639 ـ يىلى ئەرەبلەر مىسىرغا بېسىپ كىردى، مىسىر ئەرەب مىسىرىغا ئايلاندى. مىسىر يېزىقىمۇ ئىشلىتىلىشتىن قالدى. مىسىر يېزىقى بەك كەڭ تارقالمىغان، ئۇنىڭ ئىككى خىل راۋاجى بار، بىرى، مېروي (Meroe) يېزىقى، يەنە بىرى، كوپت (Copt) يېزىقى.

3) جۇڭگولۇقلارنىڭ «چىغناق ـ تاغاق يېزىقى»

شەرقىي ئاسىيادا يېزىقنىڭ مەيدانغا كېلىشى غەربىي ئاسىيا

ۋە شىمالىي ئافرىقىدىن 2000 يىل كېيىنكى دەۋرگە توغرا كېلىدۇ. مىلادىيەدىن بۇرۇنقى 1300 - يىلىدىن بۇرۇن ئېلىمىزنىڭ خۇاڭخې دەريا ۋادىسىدا قۇرۇلغان شاڭ سۇلالىسى دەۋرىدە «چىغناق - تاغاق يېزىقى» (甲骨文) ئىجاد قىلىنغان. بۇ بۈگۈنكى خەنزۇ يېزىقىنىڭ قەدىمكى ئاساسى ھېسابلىنىدۇ. كېيىنچە خەنزۇ يېزىقى ئەتراپتىكى ئەللەرگە تارقىلىپ ۋيېتنام، چاۋشيەن، ياپونىيەلەرنىڭ يېزىقىغا ئايلانغان. مىخ يېزىق ۋە مىسىر يېزىقى يوقالغاندىن كېيىنمۇ خەنزۇ يېزىقى ئىزچىل ئىشلىتىلىپ كەلدى.

نۆۋەتتە 150 مىڭ پارچە چىغناق - تاغاق تېپىلدى، ئۇنىڭدا تەخمىنەن 4500 دانە خەت بار، ھازىر تەخمىنەن ئۈچتىن بىر قىسمى ئوقۇلدى.

**چىغناق - تاغاق يېزىقىدىن نەمۇنە**[17]





يېزىقشۇناسلار بۇ ئۈچ يېزىقنى سېلىشتۇرۇپ، ئۇلارنىڭ شەكىل جەھەتتە ئوخشاشلىقى بولمىسىمۇ، ئىچكى قۇرۇلمىسىدا

ئاجايىپ زور ئوخشاشلىق بارلىقىنى ھەيرانلىق ئىچىدە بايقىغان. ئۇچلا يېزىقنىڭ بەلگىلىرى سۆز ياكى بوغۇملارغا ۋەكىللىك قىلغان، يەنى «سۆز ـ بوغۇملۇق يېزىق» (logosyllabary) خاراكتېرىنى ئالغان. بۇ ئۈچ خىل يېزىقنىڭ ئىپادىلەش ئۇسۇلى مەنە ئاساس، تاۋۇش قوشۇمچە بولغاچقا «مەنىلىك ـ تاۋۇشلۇق يېزىق» دەپمۇ ئاتىلىدۇ. بۇ ئۈچ مۇھىم يېزىق «ئۈچ چوڭ كىلاسسىك يېزىق» دەپ ئاتىلىدۇ.

4) مايالارنىڭ مايا يېزىقى

كىشىلەر تەرىپىدىن ئىزچىل يېزىقى يوق دەپ قارىلىپ كېلىنىۋاتقان ئامېرىكا قىتئەسىمۇ مەدەنىيەت بۆشۈكلىرىدىن بىرى ھېسابلىنىدۇ. ئوتتۇرا ئامېرىكىنىڭ يۇكاتان (ھازىرقى مېكسىكا) يېرىم ئارىلىدا مايالار خېلىلا پىشقان بىر يېزىقنى ئىجاد قىلغان، بۇ يېزىق «مايا يېزىقى» دەپ ئاتىلىدۇ. 16 ـ ئەسىردە ئىسپانىيەلىكلەر ئوتتۇرا ئامېرىكىغا تاجاۋۇز قىلىپ كىرىپ مايا يېزىقىدىكى كىتابلارنى پاك ـ پاكىز كۆيدۈرۈۋەتكەن. كۆيمەي قالغان ئۈچ پارچە كىتاب ۋە بىر قىسىم تاشلار بۈگۈنكى كۈندە ئەنە شۇ مايا يېزىقىغا گۇۋاھ بولۇپ تۇرماقتا. مايا يېزىقى كىشىلەر تەرىپىدىن 350 يىل ئۇنتۇلغان. 20 ـ ئەسىرنىڭ 50 ـ يىللىرىدا، ئالىملار بۇ يېزىقنى مۇۋەپپەقىيەتلىك يېشىپ ئوقۇدى. بۇنىڭ بىلەن، قەدىمكى ئامېرىكا مەدەنىيىتىنىڭ سىرلىق چۈمپەردىسى ئېچىلدى. ئەڭ قەدىمكى مايا مەڭگۇ تاشلىرى مىلادىيە 328 ـ يىلىغا تەئەللۇق. دېمەك، بۇ يېزىقنىڭ ئىجاد قىلىنىغان ۋاقتى تەخمىنەن مىلادىيەدىن بۇرۇنقى بىرقانچىنچى ئەسىرلەرگە تەئەللۇق بولسا كېرەك. بۇ يېزىق 1500 يىل قوللىنىلغان. بۇ يېزىقتا ھەربىر بەلگە كىچىك بىر چاسا ئىچىگە سىزىلغان چىرايلىق رەسىم بولسىمۇ، ئۇنىڭ ئىچكى قۇرۇلمىسىدىن قارىغاندا ئۇ مەنە ئاساس،

تاۋۇش قوشۇمچە قىلىنغان «سۆزلۈك ـ بوغۇملۇق يېزىق»، تېخىمۇ توغرىسى ئۇ بىرقەدەر تەرەققىي قىلغان بوغۇملۇق يېزىق.

مايا يېزىقىدا تەخمىنەن 270 بەلگە بار، بۇلارنىڭ ئىچىدىكى بىر قىسمى بەك ئاز قوللىنىلىدۇ، كۆپ قوللىنىلىدىغانلىرى 170 ئەتراپىدا. بۇ بەلگىلەر مەنىلىك بەلگىلەر، تاۋۇش بەلگىلىرى ۋە يان بۆلەكلەر دېگەن ئۈچ خىلغا ئايرىلىدۇ. بەلگىلەر بىر ـ بىرىگە ئۇلىنىپ يېزىلىدۇ.

مايا يېزىقى ئىجاد قىلىنغان ۋە قوللىنىلىۋاتقان دەۋرلەردە دۇنيا ئامېرىكا قۇرۇقلۇقىدىن بىخەۋەر ئىدى. ئىسپانىيەلىكلەر بۇ يەرگە كەلگەندە، ئازتېكلار بۇ يەرگە ھۆكۇمرانلىق قىلىۋاتاتتى. مايا يېزىقى باشقا مىللەتلەرگە تارقىلالمىغان، تەرەققىي قىلىش ۋە ۋارىسلىق قىلىنىش پۇرسىتىمۇ بولمىغان. ئىسپانىيەلىكلەر كەلگەندىن كېيىن بۇ يېزىق تارىخ سەھنىسىدىن قالغان.

## مايا يېزىقىدا ئاي ناملىرى[18]



مايا يېزىقىدىن نەمۇنە[19]



**5) يىزۇلارنىڭ يىزۇ يېزىقى**

ئېلىمىزدىكى يىزۇلار قەدىمىي مىللەتلەرنىڭ بىرى. ئۇلارنىڭ نوپۇسى 7 مىليون 762 مىڭ 300. ئۇلار ئاساسەن يۈننەن، سىچۇەن، گۇيجۇ، گۇاڭشى قاتارلىق ئۆلكە، ئاپتونوم رايونلارغا،

ئاز بىر قىسمى بىرما، تايلاند، ۋيېتنام، لائوس قاتارلىق دۆلەتلەرگە تارقالغان. سىچۈەن ئۆلكىسى لياڭشەن(凉山) يىزۇ ئاپتونوم ئوبلاستى يىزۇلار توپلىشىپ ئولتۇراقلاشقان ئەڭ چوڭ رايون. يىزۇ تىلى خەنزۇ ـ زاڭزۇ تىل سىستېمىسىنىڭ تىبەت ـ بىرما ئائىلىسى، يىزۇ تىل تۈركۈمىگە تەۋە. يىزۇلار يىزۇ يېزىقىنى ئىجاد قىلغان. بۇ يېزىق خەنزۇ يېزىقى بىلەن مەنبەسى باشقا، شەكلى ئوخشاش بىر يېزىقتۇر. يىزۇ يېزىقى تاڭ دەۋرىدە شەكىللەنگەن، مىڭ دەۋرىدە تەرەققىي تاپقان دەپ قارىلىدۇ. هازىر مىڭ سۇلالىسى دەۋرىگە مەنسۇپ بولغان ئالتۇن خىشقا ئويۇلغان ئويمىلار ۋە باشقا هەر خىل ۋەسىقىلەر ساقلانغان.

يىزۇ يېزىقىدىكى ئاساسىي سىزىقلار «يان بۆلەك» دەپ ئاتىلىدۇ. يىزۇ يېزىقى بۈگۈنكى كۈندە ئىككى چوڭ تۈرگە ئايرىلىدۇ، بىرى، سىچۈەن يىزۇ يېزىقى، يەنە بىرى، يۈننەن يىزۇ يېزىقى.

يىزۇ يېزىقى تاۋۇشلۇق يېزىق. يىزۇ يېزىقى 1950 ـ يىللاردا لاتىنلاشتۇرۇلماقچى بولغان بولسىمۇ مەغلۇپ بولدى. هازىر يىزۇ يېزىقىنىڭ قېلىپلاشتۇرۇلغان سىچۈەن يىزۇ يېزىقى ۋە قېلىپلاشتۇرۇلغان يۈننەن يىزۇ يېزىقى بار. قېلىپلاشتۇرۇلغان سىچۈەن يىزۇ يېزىقى 1976 ـ يىلى يولغا قويۇلغان. 1980 ـ يىلى گوۋۇيۈەن بۇ يېزىقنى قوللىنىشنى تەستىقلىدى. كۆپ قوللىنىلىدىغىنى 819 بەلگە (ئەمەلدىن قالدۇرۇلغىنى 7000 دىن ئارتۇق.)

يۈننەن يىزۇ يېزىقىنىڭ شاخلىرى جىق، بىرلىككە كەلتۈرمەك تەس. يۈننەن كونا يىزۇ يېزىقىدا 14 مىڭ 200 بەلگە بار ئىدى. بۇلارنىڭ هەرقايسى شېۋە رايونلىرىدىكى يېزىلىش ئۇسۇلىمۇ ئوخشىمايدۇ. قېلىپلاشتۇرۇلغان يۈننەن يىزۇ يېزىقىدا مەنىلىك خەت 2300، تاۋۇش ئىپادىلەيدىغان خەتلەر 350 دانە. يىزۇ يېزىقى هازىر مەنىلىك، تاۋۇشلۇق يېزىق خاراكتېرىنى ساقلاپ كەلمەكتە.

يىزۇ يېزىقىدىن نەمۇنە[20]

ba pa ma fa da ta na la ga ka

يېزىق سىستېمىلىرىنىڭ ئوخشىمىغانلىقى سەۋەبىدىن يېزىقلارنىڭ قېلىپلىشىش، ئاددىيلىشىش جەريانىمۇ ئوخشىمايدۇ. مىخ يېزىقنىڭ مەيدانغا كېلىپ تەرەققىي قىلىپ، پىشىپ يېتىلىپ، مىلادىيەدىن بۇرۇنقى 6 ـ ئەسىردە ئېلاملارنىڭ دەۋرىگە كېلىپ ئېلام مىخ يېزىقى مەيدانغا كەلگۈچە 2900 يىل ئۆتتى. مىسىر يېزىقى پىشىپ يېتىلىشتىن مىلادىيەدىن بۇرۇنقى 2 ـ ئەسىردە مېروي بوغۇملۇق مىسىر يېزىقى مەيدانغا كەلگۈچە 3300 يىل ئۆتتى. خەنزۇ يېزىقى مىلادىيەدىن بۇرۇنقى 1300 ـ يىللاردا چىغناق ـ تاغاق يېزىقى نامىدا پىشىپ يېتىلگەندىن مىلادىيە 9 ـ ئەسىردە ياپونىيەلىكلەر كاتاگانا ھەرپلىرىنى مەيدانغا كەلتۈرگۈچە 2200 يىل ئۆتتى. يۇقىرىقى ئۈچ يېزىق باشقا مىللەتلەر ئارىسىغا تارقالغاندىن كېيىن، ئاستا ـ ئاستا مەنىلىك يېزىقتىن تاۋۇشلۇق يېزىققا تەرەققىي قىلىپ، بوغۇملۇق يېزىق مەيدانغا كەلگەن. مايا يېزىقى ئەسلىدىلا بوغۇملۇق يېزىق ئىدى. يىزۇ يېزىقى پىشىپ يېتىلگەن 7 ـ ئەسىردىن 1980 ـ يىلى قېلىپلاشتۇرۇلغانغا قەدەر 1300 يىل ئۆتتى.

غەرب يېزىقشۇناسلىرىنىڭ قارىشىچە، مىخ يېزىق ۋە مىسىر يېزىقى ئاقسۆڭەكلەرنىڭ يېزىقى، دىنىي ھاكىمىيەت يېزىقى بولۇپ، دەسلەپتە يېزىقنى ئۆگىنىش ۋە ئىشلىتىش پەقەت راھىبلارنىڭ ھوقۇقى ئىدى، كېيىن ئۇنىڭ قوللىنىلىش دائىرىسى كېڭەيدى. ئەمما، كېڭەيگەندىمۇ ئاقسۆڭەكلەر ۋە بايلار تەبىقىسىدە چەكلەندى. ئۇلار يېزىقنى ئىلاھىي نەرسە، يېزىقنى قالايمىقان ئۆزگەرتىش گۇناھ دەپ قارىغان. شۇڭا، جاھىللىق،

مۇتەئەسسىپلىك سەۋەبىدىن يېزىقنىڭ ئىسلاھ قىلىنىشىغا، ئېلىپبەنىڭ ئىجاد قىلىنىشىغا يول قويۇلمىغان.

كىلاسسىك يېزىقنىڭ ئالاھىدىلىكى ھەققىدە تۆۋەندىكىلەرنى ئېيتىش مۇمكىن:

1) كىلاسسىك يېزىقتا سۆزلەر تەرتىپ بىلەن قالدۇرماستىن، ئىپادە قىلىنىپ مەلۇم پىكىر ئوتتۇرىغا قويۇلىدۇ؛

2) كىلاسسىك يېزىقتىكى بەلگىلەر خاسلاشقان ۋە تەرتىپكە چۈشكەن، يەككە بەلگىلەر، قوشما بەلگىلەر ۋە باشقا بەلگىلەردىن تەركىب تاپقان، بەزىلىرى رەسىملىك، سىزىقلىق ۋە ئۆلانما نۇسخىلارنىڭ بىر ياكى ئىككى ـ ئۈچ خىلىنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ؛

3) كىلاسسىك يېزىقتىكى بەلگىلەر سۆز ۋە بوغۇملارغا ۋەكىللىك قىلىدۇ، شۇڭا كىلاسسىك يېزىق سۆزلۈك ـ بوغۇملۇق يېزىق تىپىغا كىرىدۇ؛

4) كىلاسسىك يېزىقلارنىڭ ئىپادىلەش شەكلىدە دەسلەپكى دەۋرلەردىلا شەكلىنى تاشلاپ، مەنە ۋە تاۋۇشلارنى ئىپادە قىلىشقا قاراپ تەرەققىي قىلغان. كېيىنچە، تاۋۇشلارنى ئىپادىلەشكە ۋە بوغۇملارنى ئىپادىلەشكە قاراپ يۈزلەندى، بۇ سەۋەبتىن مەنىلىك ـ تاۋۇشلۇق يېزىق دەپ ئاتالدى.

### 3. ئېلىپبەلىك يېزىق

مەدەنىيەت تارىخى تەتقىقاتچىلىرىنىڭ ئورتاق قارىشى شۇكى، ئىنسانلارنىڭ بىرىنچى ئۇلۇغ كەشپىياتى تىل، ئىككىنچى ئۇلۇغ كەشپىياتى يېزىق.

ئىنسانلار ئۆز تىلىنى خاتىرىلەشنى سىناق قىلىۋاتقاندا، دەسلەپتە تىلنىڭ قانداق بۆلەكلەردىن تەركىب تاپىدىغانلىقىنى چۈشەنمىگەن، يېزىۋالغان نەرسىنى ئوقۇماقمۇ تەس بولغان. كېيىنچە كىشىلەر تىلنىڭ سۆزلەردىن تۈزۈلىدىغانلىقىنى، جۈملىلەردە سۆزلەرنىڭ تەكرار ئىشلىتىلىدىغانلىقىنى ھېس قىلىشقان. شۇنىڭ بىلەن، ئەگەر سۆزلەرنى بىرلىك قىلىپ

ھەربىر سۆزگىلا بىر بەلگە ئىجاد قىلىنسا تىلنى خېلى مۇكەممەل خاتىرىلىگىلى بولىدىغانلىقىنى تونۇپ يەتكەن. مانا بۇ يېزىقنىڭ «سۆز دەۋرى» دەپ قارىلىدۇ.

بىراق، تىلدا سۆزلەرنىڭ سانى ناھايىتى كۆپ بولىدۇ. سۆزنى بىرلىك قىلغاندا توختىماي يېڭى بەلگىلەرنى ۋە بەلگىلەر بىرىكمىلىرىنى ئىجاد قىلىشقا توغرا كېلىدۇ. ئۇنىڭغا ئابستراكت ئۇقۇملار ۋە گىراماتىكىلىق قوشۇمچىلار قوشۇلسا ئىش تېخىمۇ مۇرەككەپلىشىدۇ، ئىشلىتىشمۇ قىيىنغا توختايدۇ. كىشىلەر يەنە بىر قەدەم ئىلگىرىلىگەن ھالدا سۆزلەرنىڭ بوغۇملاردىن تۈزۈلىدىغانلىقىنى، ئەگەر بوغۇمنى بىرلىك قىلىپ بەلگە ئىجاد قىلىنسا، بەلگىلەرنىڭ سانىنى تېخىمۇ زور دەرىجىدە ئازايتقىلى بولىدىغانلىقىنى، بۇنداق بولغاندا ئابستراكت سۆزلەرنى ۋە گىراماتىكىلىق قوشۇمچىلارنى يېزىشمۇ ئوڭايغا چۈشىدىغانلىقىنى بايقىغان. شۇنداق قىلىپ يېزىق «بوغۇم دەۋرى»گە قەدەم قويغان. دەسلەپتە تىلنى بوغۇملار بويىچە خاتىرىلەشكە كىشىلەر كۆنەلمىگەن، شۇڭا ئاۋۋال سۆزلەرنىڭ ئارىسىغا ئانچە ـ مۇنچە بوغۇملارنى قوشۇپ ئىپادىلىگەن بۇنداق يېزىق «سۆزلۈك ـ بوغۇملۇق يېزىق» تۈسىنى ئالغان.

كىشىلەر يەنە بىر قەدەم ئىلگىرىلىگەن ھالدا بوغۇملارنىڭ تاۋۇشلاردىن تۈزۈلىدىغانلىقىنى، يەنى سوزۇق ۋە ئۈزۈك تاۋۇشلار قوشۇلۇپ بوغۇم ھاسىل بولىدىغانلىقىنى، ئەگەر ھەربىر تاۋۇشقا بىر بەلگە ئىجاد قىلىنسا، ئىش تېخىمۇ ئاسانلىشىدىغانلىقىنى تونۇپ يەتكەن. شۇنداق قىلىپ يېزىق «فونېما دەۋرى»گە كىرگەن. ئەگەر بىر تىلدا بەش سوزۇق تاۋۇش، 30 ئۈزۈك تاۋۇش بولسا، ئەڭ ئاز بولغاندا 175 بەلگە بىلەن ئۇنىڭ بوغۇملىرىنى ئىپادىلەش مۇمكىن، ئەگەر ئۇ تىلنىڭ فونېمىلىرىنىلا خاتىرىلەشكە توغرا كەلسە 35 بەلگە بولسىلا بولىدى. ئەمما، بۇنى دېيىش ئاسان بولغىنى بىلەن بۇ دەرىجىگە يېتىش ئۇنچە ئاسانغا چۈشمىگەن. چۈنكى، كىشىلەرنىڭ تەبىئىي سېزىمى پەقەت

فونېمىلارنى بوغۇملارغىچىلا ئايرىيالايدۇ، بوغۇملارنىڭ تەركىبىدىكى فونېمىلارنى تونۇش ئۈچۈن سېزىمدىن ھالقىغان تەھلىل قابىلىيىتى كېرەك بولاتتى. كىشىلەر خېلى كېيىنكى زامانلارغا كەلگەندىلا ئاندىن بۇ ئەقلىي سەۋىيەگە يەتكەن.

ئەمەلىيەتتە، يېزىق تارىخى بوغۇملۇق بەلگىلەردىن فونېمىلىق يېزىققىچە ئىككى باسقۇچنى بېسىپ ئۆتكەن. بىرىنچى باسقۇچتا، مەنە ئاساس، تاۋۇش قوشۇمچە قىلىنغان «سۆزلۈك ــ بوغۇملۇق يېزىق» تەرەققىي قىلىپ بوغۇملۇق خاراكتېرىدىكى «ئۈزۈك تاۋۇشلۇق يېزىق»قا تەرەققىي قىلغان؛ ئىككىنچى باسقۇچتا «ئۈزۈك تاۋۇشلۇق يېزىق» «فونېمىلىق يېزىق»قا تەرەققىي قىلغان. بىرىنچى باسقۇچنىڭ تاماملىنىشىغا 2000 يىل، ئىككىنچى باسقۇچنىڭ تاماملىنىشىغا 200 يىل كەتكەن.

تارىخىي تەرەققىيات داۋامىدىكى نۇرغۇن تەبىئىي تەرەققىياتلار تاسادىپىيلىق ئىچىدە مەيدانغا كېلىدۇ. ئوتتۇرا يەر دېڭىزىنىڭ شەرقىي قىرغىقىدا قەدىمدە «سۈرىيە ــ پەلەستىن» دەپ ئاتالغان (ھازىرقى لىۋان ئەتراپلىرى) زېمىندا سودا بىلەن كۆن ئالىدىغان شىماللىق سېمىتلار (Semites) ياشايتتى.

سېمىتلار شەرقىي شىمالدا ئىككى دەريا ۋادىسىدىكى مىخ يېزىق مەدەنىيىتىنىڭ، غەربىي جەنۇبتا مىسىر يېزىقى مەدەنىيىتىنىڭ تەسىرىدە ياشايتتى. بۇ رايونلاردا ھۆكۈمەت يېزىقى ۋە دىپلوماتىيەدە مىخ يېزىق ھۆكۈمران ئىدى. سودىگەرلەر ئۈچۈن خېلى كۆپ ۋاقىت سەرپ قىلىپمۇ بۇ مۇرەككەپ يېزىقنى ئىگىلىۋېلىش تەس ئىدى. ئۇلار پەقەت بۇ يېزىقلاردىكى تاۋۇشلارنى ئىپادىلەيدىغان ئاددىي بەلگىلەرنى قوللىنىپ ياكى بەلگىلەرنى ئاددىيلاشتۇرۇپ ئۆز تىلىنى، تاۋارلىرىنىڭ نامى، سانى ۋە باھاسىنى خاتىرىلەيتتى. شىمالىي سېمىتلارنىڭ تىلىدا سۆز تومۇرى ئۈزۈك تاۋۇشلار ئارقىلىق ئىپادىلىنەتتى، سوزۇق تاۋۇشلار سۆز ياساشتا قوشۇمچە ئورۇندا تۇراتتى. شۇنداقلا ئۈزۈك تاۋۇشلار مۇقىم، سوزۇق تاۋۇشلار

ئۆزگىرىشچان ئىدى. ئۇلاردا سوزۇق، ئۈزۈك تاۋۇشلارنى پەرقلەندۈرگۈدەك تىل بىلىمى يوق ئىدى. ئۇلار بىۋاسىتە سەزگۈسىگە تايىنىپ بوغۇملارنى پەرق قىلالايتتى، يېزىقتا ئەنە شۇ بوغۇملارنىلا خاتىرىلەيتتى. ئۈزۈك تاۋۇشلىرى مۇقىم، سوزۇق تاۋۇشلىرى ئۆزگىرىشچان بولغان بەلگىلەر كېيىنچە كىشىلەر تەرىپىدىن «ئۈزۈك تاۋۇشلۇق يېزىق» دەپ ئاتالدى. بۇ قالتىس ئىجادىيەت ئىدى. ئەمما، ئۇلار سېمىتلارنىڭ ئىنسانىيەت يېزىق تەرەققىياتىغا ئالەمشۇمۇل تۆھپە قوشقانلىقىنى سەزمەيتتى. كىشىلەر ئۇلارنىڭ بۇ ئىجادىيىتىنىڭ مۇھىملىقىنى ۋە قىممىتىنى خېلى ئۇزاق زامانلاردىن كېيىن ھېس قىلدى. شۇنداق قىلىپ، ئېلىپبە ــ ئاددىي، ئەمما ئاجايىپ ئۇلۇغ ئىجادىيەت ھېچكىم دىققەت قىلمىغان بىر ئەھۋالدا مەيدانغا كەلدى. ھەرپ ئىجاد قىلىنىپ 1700 يىللار ئۆتكەندىن كېيىن «ئېلىپبە» دېگەن بۇ ئاتالغۇ تۇنجى قېتىم رىملىقلارنىڭ دىنىي دەستۇرلىرىدا كۆرۈلدى. يەنى مىلادىيە 200 ـ يىللارنىڭ ئالدى ـ كەينىدە ھەرپلەر يىغىندىسىنىڭ نامى لاتىن تىلىدا «alphabetum» دەپ ئاتالدى. بۇ نام گىرېك ئېلىپبەسىدىكى بىرىنچى، ئىككىنچى بەلگە alpha ۋە beta نى بىرلەشتۈرۈش ئاساسىدا مەيدانغا كەلگەن. ئۇيغۇر تىلىدىكى «ئېلىپبە» دېگەن نام بولسا ئەرەب ئېلىپبەسىنىڭ دەسلەپكى ئىككى ھەرپىنى قوشۇپ ئوقۇش ئارقىلىق مەيدانغا كەلگەن. ئەمما، 20 ـ ئەسىردىكى يېڭى مائارىپ ۋە ئۇيغۇر تىلى ھەققىدىكى تەتقىقاتلار مەيدانغا كەلگەنگە قەدەر تىلىمىزدا بۇ ئاتالغۇ ئۇچرىمايدۇ.

يېزىق مېسوپوتامىيە ۋە مىسىردىن ئىبارەت ئىككى قەدىمىي ئەلدە، يەنە كېلىپ ئەڭ دەسلەپ ھەقىقىي مەنىدىكى يېزىقنى ياراتقان ئەلدە مەيدانغا كەلمەي، نېمىشقا سۈرىيە ـ پەلەستىن تەۋەسىدە مەيدانغا كېلىدۇ؟ بۇنىڭ جاۋابى: بىرى، ئىقتىسادىي جۇغراپىيەۋى شارائىت، يەنە بىرى، يېزىقنىڭ تەرەققىيات قانۇنىيىتى سەۋەبىدىن شۇنداق بولغان.

ئوتتۇرا يەر دېڭىزى ئەمەلىيەتتە كەڭ كەتكەن بىر ئېچكى قۇرۇقلۇق — غەربىي ياۋروپا سۇت ئۇيقۇسىنى ئۇخلاۋاتقان چاغدا بۇ يەر مەدەنىيەت دەۋرىگە قەدەم قويغان، سۇ قاتنىشى تەرەققىي قىلىپ سودا جانلانغانىدى. مىلادىيەنىڭ ئالدىدىكى 1000 يىلغا مەنسۇپ بولغان يازما يادىكارلىقلارنىڭ ھەممىسى مۇشۇ رايوندىن تېپىلغان. ئېلىپبەنىڭ مەيدانغا كېلىشى ئوتتۇرا دېڭىزدىكى سودا بىلەن زىچ مۇناسىۋەتلىك. يېزىقنىڭ تەرەققىيات قانۇنىيىتىدىن ئالغاندا، ئۇ مەدەنىيەت تەرەققىياتىنىڭ بىر بۆلىكى سۈپىتىدە مەدەنىيەت بىلەن بىللە تەرەققىي قىلغان.

تەخمىنەن مىلادىيەدىن بۇرۇنقى 1500~1700 - يىللار ئارىلىقىدا ئېلىپبەنىڭ پەيدا بولغانلىقى ئورتاق ئېتىراپ قىلىنىدۇ. مىلادىيەدىن بۇرۇنقى 1700 - يىللارغا تەئەللۇق بولغان يازما يادىكارلىقلار پەلەستىن تەۋەسىدىن تېپىلغان. بۇ يېزىققا «شىماللىق سىمىتلار يېزىقى»، ئادەتتە «سىمىت يېزىقى» دەپ نام بېرىلگەن. ئەڭ دەسلەپ يېشىلگەن سىمىت يادىكارلىقى ئاخىرام (Ahiram) قەبرە تېشى بولۇپ، قەدىمكى فىنكىيەنىڭ بابلۇس (Byblos) دېگەن يېرىدىن (بۈگۈنكى لىۋاننىڭ جۇبايى دېگەن يېرىدىن) تېپىلغان.

ئاخىرام قەبرە تېشى

سىمىت يېزىقىدا 22 ھەرپ بار، ئوڭدىن سولغا يېزىلىدۇ،

ھەرپلەر بوغۇم خاراكتېرلىك ئۇزۇك تاۋۇشلۇق يېزىق بولۇپ، ئۇزۇك تاۋۇشلارغا ۋەكىللىك قىلىدىغان ئېنىق بەلگىلەر بار، ئۆزگىرىشچان سوزۇق تاۋۇشلارمۇ قوشۇمچە قىلىنغان. ئىبرانى ھەرپلىرىنىڭ نامىلىرىدىن سېمىت يېزىقىنىڭ قەدىمكى نامىلىرىنى بىلگىلى بولىدۇ.

مىلادىيەدىن بۇرۇنقى 1000 ـ يىلدا مىسىر، بابىلون، ھىتىت ۋە كرېتلاردىن ئىبارەت تۆت قەدىمىي دۆلەت ئاجىزلاپ كەتتى، ئوتتۇرا شەرق مىس قوراللار دەۋرى بىلەن خوشلاشتى، يېڭى بىر ئېرا باشلاندى. «مۇنبەت ھىلال ئاي» دەپ ئاتالغان مەركىزىي بەلباغ، يەنى سۈرىيە ـ پەلەستىننىدە يېڭىدىن گۈللىنىشكە باشلىغان ئۈچ دۆلەت ئىقتىسادىي ۋە مەدەنىيەت جەھەتتە بارغانسېرى ئۈستۈنلۈككە ئېرىشىشكە باشلىدى. بۇ ئۈچ دۆلەت ئىسرائىلىيە (Israel)، فىنىكىيە (Phoenicia)، ئەرەمەن (Aramaeans)لەر ئىدى. «مۇنبەت ھىلال ئاي»نىڭ جەنۇبىدا جەنۇبلۇق سېمىتلار قۇرغان سابا (Saba) خانلىقى شەرق بىلەن ئوتتۇرا يەر دېڭىزى ئارىسىدىكى سودا قاتنىشىنى مۇستەھكەم ئىگىلەپ بارغانسېرى كۈچەيدى. غەربتە يېزىق ۋە مەدەنىيەتنىڭ ئۇرۇقلىرى يۇناندا بىخ چىقاردى. شۇنداق قىلىپ، ئېلىپبە تۆت ئاساسىي ئېلىپبە سىستېمىسىغا تەرەققىي قىلدى:

1) كانان (Canaanite) ئېلىپبە سىستېمىسى، بۇ يەنە قەدىمكى ئىبرانى ئېلىپبەسى ۋە فىنىك[21] ئېلىپبە سىستېمىسىغا تەرەققىي قىلدى؛

2) ئەرەمەي (Aramaic) ئېلىپبە سىستېمىسى؛

3) جەنۇبلۇق سېمىتلارنىڭ سابا (Saba) ئېلىپبە سىستېمىسى؛

4) گىرېك ئېلىپبە سىستېمىسى. بۇنىڭدىن بۈگۈنكى غەرب دۇنياسىدىكى ئېلىپبەلەر يەنى ئېترۇسكان (Etruscan) ۋە سىلاۋيان ئېلىپبەلىرى شاخلاپ چىقتى.

كانان ئېلىپبە سىستېمىسى ۋە ئەرەمەي ئېلىپبە سىستېمى-

سى شىماللىق سېمىتلار ئېلىپبەسىنىڭ مۇھىم ئىككى تارمىقى ھېسابلىنىدۇ.

فىنىك ئېلىپبەسى يۇنانغا تارقالغاندا، گىرېكلارنىڭ بېشى قاتقان. چۈنكى، گىرېك تىلىدا سوزۇق تاۋۇشلار مول ئىدى، ئۇلارنى ئىپادە قىلىش زۆرۈر ئىدى. شۇنىڭ بىلەن، ئەقىللىق گىرېكلار مىلادىيەدىن بۇرۇنقى 9 ـ ئەسىردە ھەرپلەرنىڭ ئوقۇلۇشىنى ۋە ھەرپ شەكىللىرىنى ئىسلاھ قىلدى، سوزۇق تاۋۇشلارنى تولۇقلىدى. بۇ كىچىككىنە ئۆزگەرتىش ئىنسانىيەت يېزىق تارىخىدا يېڭى بىر سەھىپە ياراتتى. «بوغۇملۇق ـ ئۈزۈك تاۋۇشلۇق يېزىق» ئاخىرى گىرېكلارنىڭ قولىدا ھەقىقىي مەنىدىكى يېزىققا ـ «فونېمىلىق يېزىق»قا ئايلاندى. بۇنىڭ بىلەن، بۇ يېزىقتا ھەرقانداق بىر تىلنى خاتىرىلىگىلى بولىدىغان بولدى. مىلادىيەدىن بۇرۇنقى 8 ـ ئەسىردە گىرېك ئېلىپبەسى ئىتالىيەگە تارقالدى، ئىسلاھ قىلىنغاندىن كېيىن ئېترۇسكان يېزىقى دەپ ئاتالدى. 100 يىلدىن كېيىن بۇ يېزىق رىملىقلارنىڭ قولىدا ئاز ـ تولا ئىسلاھ قىلىنغاندىن كېيىن لاتىن تىلىنى خاتىرىلەشكە ئىشلىتىلدى ۋە لاتىن (رىم) ئېلىپبەسى دېگەن نام بىلەن مەشھۇر بولدى.

لاتىن ئېلىپبەسى رىم ئىمپېرىيەسىنىڭ ۋە خىرىستىيان دىنىنىڭ تەسىرىدە غەربىي ياۋروپا ۋە ئوتتۇرا ياۋروپادىكى ھەرقايسى ئەللەرنىڭ يېزىقىغا ئايلاندى. ئامېرىكا قۇرۇقلۇقى بايقالغان (1492 ـ يىلى)دىن كېيىن دېڭىز يولى ئارقىلىق غەربىي ياۋروپا كۆچمەنلىرى بىللە بىلەن ئامېرىكا قىتئەسى، ئوكيانىيە قىتئەسى ۋە باشقا جايلارغا تارقىلىپ يەر يۈزىنىڭ يېرىمىنى قاپلىدى.

ئۇنىڭدىن باشقا ھىندى (بىراخما) ئېلىپبەسىمۇ يېزىق تارىخىدا ئۆز ئالدىغا بىر سىستېما ھاسىل قىلىدۇ، بۇ ئېلىپبە ھىندىستان چوڭ قۇرۇقلۇقى، جەنۇبىي ئاسىيا، ئوتتۇرا ئاسىيا ۋە شەرقىي جەنۇبىي ئاسىيالارغا زور تەسىر كۆرسەتكەن.

يېزىقشۇناسلارنىڭ قارىشىچە ھىندى ئېلىپبە سىستېمىسى ئەرەمەي ئېلىپبە سىستېمىسىنىڭ ئالاھىدە بىر شېخى ئىكەن.

**ئېلىپبەنىڭ تەرەققىياتى**

| سېمىتچە نامى | سېمىت يېزىقى | ئىبرانى يېزىقى | گرېكچە نامى | گرېك يېزىقى | سلاۋيان يېزىقى | لاتىن يېزىقى |
|---|---|---|---|---|---|---|
| ALEF | 𐤀 | א | ALPHA | Α | А, Я, Ѧ | A |
| BETH | 𐤁 | ב | BETA | Β | В, Б | B |
| GIMEL | 𐤂 | ג | GAMMA | Γ | Г, Г | C, G |
| DALETH | 𐤃 | ד | DELTA | Δ | Д | D |
| HE | 𐤄 | ה | EPSILON | Ε | Є, Е, Э | E |
|  |  |  | DIGAMMA | Ϝ |  | F |
| VAV | 𐤅 | ו | UPSILON | Υ | У, Ѵ | V, U, Y, W |
| ZAYIN | 𐤆 | ז | ZETA | Ζ | З | Z |
| CHETH | 𐤇 | ח | ETA | Η | И, Й | H |
| TETH | 𐤈 | ט | THETA | Θ | Ѳ |  |
| YOD | 𐤉 | י | IOTA | Ι | І, Ј | I, J |
| KAF | 𐤊 | כ | KAPPA | Κ | К | K |
| LAMED | 𐤋 | ל | LAMBDA | Λ | Л, Љ | L |
| MEM | 𐤌 | מ | MU | Μ | М | M |
| NUN | 𐤍 | נ | NU | Ν | Н, Њ | N |
| SAMEKH | 𐤎 | ס | XI | Ξ |  |  |
| AYIN | 𐤏 | ע | OMICRON | Ο | О, Ю | O |
| PE | 𐤐 | פ | PI | Π | П | P |
| TSADE | 𐤑 | צ |  |  | Ч, Ц, Џ |  |
| QUF | 𐤒 | ק | KOPPA | Ϙ |  | Q |
| RESH | 𐤓 | ר | RHO | Ρ | Р | R |
| SHIN | 𐤔 | ש | SIGMA | Σ | С, Ш, Щ | S |
| TAU | 𐤕 | ת | TAU | Τ | Т | T |
|  |  |  | PHI | Φ | Ф |  |
|  |  |  | CHI | Χ | Х | X |
|  |  |  | PSI | Ψ | Ж, Ѫ |  |
|  |  |  | OMEGA | Ω |  |  |

سلاۋيانچە قوشۇلغان ھەرپلەر Ъ, Ь, Ы, Ѣ, Ѫ, Ђ

شەرقىي ئاسىيادا مىلادىيە 9 ـ ئەسىردە ياپونلار كاتاگانا ھەرپلىرىنى ئىجاد قىلدى، 1446 ـ يىلى كورىيە خانگۇل (Hangul) فونېمىلىق يېزىقنى ئېلان قىلدى. ئەمما، كاتاگانا ۋە خانگۇل ئېلىپبەسى باشقا ئەللەرگە تارقىلالمىدى.

## ياپون يېزىقى كاتاگانا ۋە هىراگانا ھەرپلىرى:

Hiragana

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| あ a | い i | う u | え e | お o |
| か ka | き ki | く ku | け ke | こ ko |
| さ sa | し shi | す su | せ se | そ so |
| た ta | ち chi | つ tsu | て te | と to |
| な na | に ni | ぬ nu | ね ne | の no |
| は ha | ひ hi | ふ fu | へ he | ほ ho |
| ま ma | み mi | む mu | め me | も mo |
| や ya | | ゆ yu | | よ yo |
| ら ra | り ri | る ru | れ re | ろ ro |
| わ wa | | | | を wo |
| ん n | | | | |

Katakana

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| ア a | イ i | ウ u | エ e | オ o |
| カ ka | キ ki | ク ku | ケ ke | コ ko |
| サ sa | シ shi | ス su | セ se | ソ so |
| タ ta | チ chi | ツ tsu | テ te | ト to |
| ナ na | ニ ni | ヌ nu | ネ ne | ノ no |
| ハ ha | ヒ hi | フ fu | ヘ he | ホ ho |
| マ ma | ミ mi | ム mu | メ me | モ mo |
| ヤ ya | | ユ yu | | ヨ yo |
| ラ ra | リ ri | ル ru | レ re | ロ ro |
| ワ wa | | | | ヲ wo |
| ン n | | | | |

## كورېيە خانگۇل ئېلىپبەسى:

سوزۇق تاۋۇشلار

| ㅏ | ㅐ | ㅑ | ㅒ | ㅓ | ㅔ | ㅕ | ㅖ | ㅗ | ㅘ | ㅙ |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| a | ae | ya | yae | eo | e | yeo | ye | o | wa | wae |
| a | ae | ya | yae | ŏ | e | yŏ | ye | o | wa | wae |
| [ a ] | [ æ ] | [ ja ] | [ jæ ] | [ ʌ ] | [ e ] | [ jʌ ] | [ je ] | [ o ] | [ wa ] | [ wæ ] |

| ㅚ | ㅛ | ㅜ | ㅝ | ㅞ | ㅟ | ㅠ | ㅡ | ㅢ | ㅣ |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| oe | yo | u | wo | we | wi | yu | eu | ui | i |
| oe | yo | u | wŏ | we | wi | yu | ŭ | ŭi | i |
| [ we ] | [ jo ] | [ u ] | [ wʌ ] | [ we ] | [ wi ] | [ ju ] | [ ɨ ] | [ ɨj ] | [ i ] |

ئۈزۈك تاۋۇشلار

| ㄱ | ㄲ | ㄴ | ㄷ | ㄸ | ㄹ | ㅁ | ㅂ | ㅃ |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 기역 | 쌍 기역 | 니은 | 디귿 | 쌍 디귿 | 리을 | 미음 | 비읍 | 쌍 비읍 |
| giyeok | ssang giyeok | nieun | digeut | ssang digeut | rieul | mieum | bieup | ssang bieup |
| g, k | kk | n | d, t | tt | l | m | b, p | pp |
| k, g | kk | n | t, d | tt | l, r | m | p, b | pp |
| [ k/g ] | [ k* ] | [ n ] | [ t/d ] | [ t* ] | [ l/r ] | [ m ] | [ p/b ] | [ p* ] |

| ㅅ | ㅆ | ㅇ | ㅈ | ㅉ | ㅊ | ㅋ | ㅌ | ㅍ | ㅎ |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 시옷 | 쌍 시옷 | 이응 | 지읒 | 쌍 지읒 | 치읓 | 키읔 | 티읕 | 피읖 | 히읗 |
| shiot | ssang shiot | ieung | jieut | ssang jieut | chieut | kiuek | tieut | pieup | hieut |
| s | ss | ng | j | jj | ch | k | t | p | h |
| s | ss | -ng | ch, j | tch | ch' | k' | t' | p' | h |
| [ s ] | [ s* ] | [ Ø/-ŋ ] | [ ʧ/ʤ ] | [ ʧ* ] | [ ʧʰ ] | [ kʰ ] | [ tʰ ] | [ pʰ ] | [ h ] |



يېزىقنىڭ تارقىلىش ئىسخېمىسى:
مىخ يېزىق (م ب 3500)
سېمىت يېزىقى (م ب 1500-1700)
بابىلوس مەنىلىك يېزىقى (م ب 1500-1800)
مىسىر يېزىقى (م ب 3500-م له 1-ئەسىر)
ئېلام
سۇمېر-ئاككادىيان
ئۇگارىت مىخ يېزىقى (م ب 1400)
كانان ئېلىپبەسى (م ب 1100-1400)
راھىبلار نۇسخىسى
خەلق نۇسخىسى (م ب 5-ئەسىر)
پارس مىخ يېزىقى (م ب 6-ئەسىر)
فىنكىس ئېلىپبەسى (م ب 1000-1100)
كولونىيال فىنكىس
كونا گرېك ئېلىپبەسى
جەنۇبىي ئەرەب يېزىقى (م ب 1300)
كونا ئىبرانى ئېلىپبەسى (م ب 1000-6)
رۇنىك
گرېك ئېلىپبەسى (م ب 9-ئەسىر)
ئەرەمەي (م ب 1000-1100)
ئامخارىك
سابا
ساماريتان
ئېترۇسكان
ئىمپېرىيە ئەرەمەي يېزىقى (م ب 332-600)
ھىندى يېزىقى (م ب 7-ئەسىر)
لاتىن
گوتىك
سلاۋىيان ئېلىپبەسى
رۇنىك
سۈرىيە يېزىقى
ناباتان (م ب 4-ئەسىر)
پالمىران (م ب 50-م له 272)
ئېستىرانگېلو (م له 5-ئەسىر)
ئەرەب ئېلىپبەسى
سوغد ئېلىپبەسى
ھازىرقى ياۋروپا ئېلىپبەلىرى
پارس ئېلىپبەسى
كۇفىك
يەھۇدى ئېلىپبەسى (م ب 4-ئەسىر)
ئەرمەن ۋە گېئورگىيان ئېلىپبەسى
قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى
موڭغۇل يېزىقى
خاقانىيە يېزىقى
ھازىرقى ئەرەب ئېلىپبەسى
ھازىرقى ئىبرانى ئېلىپبەسى
ھازىرقى پارس ئېلىپبەسى
يېقىنقى زامان ئۇيغۇر يېزىقى
ھازىرقى زامان ئۇيغۇر يېزىقى
مانجۇ يېزىقى
شىۋە يېزىقى

**ئىزاھلار:**

1. 周有光．世界文字发展史，上海：上海教育出版社，1997, p.1.

2. http://www.news.xinhuanet.com/world/2010-09/03/c_12513245

3. http://script.sil.ogr

4. 周有光．世界文字发展史，上海：上海教育出版社，1997, p.3.

5. رايونىمىزدا ئالتاي، توقسۇن قاتارلىق ئورۇنلاردىن كۆپلەپ قىيا تاش رەسىملىرى تېپىلدى. بۇ مەزمۇنلار ئۇچۇن قاراڭ: ئابدۇقەييۇم خوجا: «غەربىي يۇرت ۋە قەدىمكى مەدەنىيەت». شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 1995 ـ يىلى.

6. 周有光．世界文字发展史，上海：上海教育出版社，1997, p.30.

7. 周有光．世界文字发展史，上海：上海教育出版社，1997, p.31； Davir Dringer, The Alphabet – A Key to the History of Mankind, Philosophical Library, USA, 1953, p.33.

8. 周有光．世界文字发展史，上海：上海教育出版社，1997, p.30.

9. 周有光．世界文字发展史，上海：上海教育出版社，1997, p.35.

10. 孙宏开．尔苏沙巴图画文字, 民族语文， 1982(6)。

11. 周有光．世界文字发展史，上海：上海教育出版社，1997, p.36.

12. 周有光．世界文字发展史，上海：上海教育出版社，1997, p.36.

13. 周有光．世界文字发展史，上海：上海教育出版社，1997, p.69.

14. 周有光．世界文字发展史，上海：上海教育出版社，1997, p.72.

15. 周有光． 世界文字发展史，上海：上海教育出版社，1997, p.73

16. 周有光．世界文字发展史，上海：上海教育出版社，1997, p.83.

17. 周有光． 人类文字浅说，北京：语文出版社， 2000 ，p.19.

18. Davir Dringer, The Alphabet – A Key to the History of Mankind, Philosophical Library, USA, 1953, p.133.

19. 周有光． 世界文字发展史，上海：上海教育出版社，1997, p.171.

20. 周有光．人类文字浅说，北京：语文出版社， 2000 ，p.27.

21. «فىنىك» دېگەن سۆزنىڭ مەنىسى «سودىگەر» دېگەنلىك بولىدۇ.

# ئىككىنچى باب

# ئۇيغۇر يېزىق تارىخى

## §1. ئومۇمىي بايان

### 1. ئۇيغۇرلاردا يېزىق ئەنئەنىسى

ئۇيغۇرلار ئۆز تارىخىدا بىرمۇنچە يېزىقلارنى قوللانغان. بۇ يېزىقلار ھەر خىل دىنىي ئېتىقاد، ئىجتىمائىي بىرلىك سەۋەبىدىن قوللىنىلغان. يەنى، ھەربىر خىل يېزىقنىڭ كەينىدە ئۆزىگە خاس سىياسىي، ئىقتىسادىي، دىنىي ياكى ئىجتىمائىي ئارقا كۆرۈنۈش بار. ئەجدادلىرىمىز مانا مۇشۇ ھەر خىل يېزىقلار ئارقىلىق ئوخشىمىغان تارىخىي دەۋر ۋە دىنىي مۇھىتتىكى ئەسەرلەرنى، جۈملىدىن ئەدەبىيات، دىن، تارىخ، ئىقتىساد، تېبابەتچىلىك، ئاسترونومىيە، ئىلمىنۇجۇم تىلشۇناسلىق ۋە باشقا ساھەلەردىكى يازما يادىكارلىقلارنى خاتىرىلىگەن.

شىنجاڭ يىپەك يولىنىڭ مۇھىم تۈگۈنىگە جايلاشقانلىقى سەۋەبلىك شىنجاڭدا كۆپ خىل دىن، تىل ۋە يېزىق ئۇچراشقان. ئۇنىڭ ئۈستىگە قەدىمكى دەۋرلەردە شىنجاڭدا بىرمۇنچە مىللەتلەر ئۇيغۇرلار بىلەن بىللە ياشاپ كەلگەن. ئۇلارنىڭ بىر قىسمى گەرچە ئۇيغۇرلارنىڭ ئېتنىك تەركىبىگە قوشۇلۇپ كەتكەن بولسىمۇ، لېكىن بۇ ئۇلارنى ئۇيغۇرلارنىڭ ئەجدادلىرى دەپ ساناشقا ئاساس بولالمايدۇ. بىز ئۇيغۇر يېزىق تارىخىنى بايان قىلغاندا، شىنجاڭدا ياشىغان قەدىمكى مىللەتلەرنىڭ يېزىقلىرىنى ئۇيغۇر يېزىقلىرى قاتارىدا ساناشقا قوشۇلمايمىز. ئالدىنقى ئەسىرنىڭ باشلىرىدا قىزىپ كەتكەن شىنجاڭ ئارخېئولوگىيە تەتقىقاتى گېرمانىيە، رۇسىيە، شۋېتسىيە، ياپونىيە قاتارلىق ئەللەرنى مول ئارخېئولوگىيەلىك ماتېرىياللارغا ئىگە قىلدى. ئەنە شۇ يازما يادىكارلىقلارنىڭ 20 خىل يېزىقتا خاتىرىلەنگەن 22 خىل تىلغا مەنسۇپ ئىكەنلىكى مەلۇم بولدى. بۇ

يادىكارلىقلار قاراخانىيلار دەۋرىدىن بۇرۇنقى زامانلارغا مەنسۇپ. شۇنىڭغا دىققەت قىلىش لازىمكى، رايونىمىزدىن تېپىلغان 20 خىل يېزىقنىڭ ھەممىسى ئۇيغۇر تىلىنى خاتىرىلەشكە ئىشلىتىلمىگەن. بۇ 20 خىل يېزىقتىن ئورخۇن يېزىقى، قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى، براھمى يېزىقى، مانى يېزىقى، سوغد يېزىقى، نېستورىيان يېزىقى، تۇبوت يېزىقى، ئەرەب يېزىقى، پاسبا يېزىقى قاتارلىق توققۇز خىل يېزىق ئۇيغۇر تىلىنى خاتىرىلەشكە ئىشلىتىلگەن. بۇلارنىڭ ئىچىدە ئومۇميۈزلۈك ۋە كەڭ قوللىنىلغانلىرى ئورخۇن يېزىقى، قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى، ئەرەب يېزىقى قاتارلىقلار. ئىسلام دىنىنىڭ ئۇيغۇرلار ئارىسىدا ئومۇملىشىشىغا ئەگىشىپ، ئەرەب يېزىقى بارغانسېرى ھۆكۈمران ئورۇنغا ئۆتتى. قاراخانىيلار دەۋرىدە ئەرەب يېزىقى ھاكىمىيەت يېزىقى سۈپىتىدە ئۇيغۇرلار ئارىسىغا كىردى ۋە ئۇيغۇر تىلىنى خاتىرىلەشكە ئىشلىتىلدى. بۇ دەۋردە ئۇيغۇر تىلىنى خاتىرىلەشكە ئىشلىتىلگەن ئەرەب يېزىقى ئۇيغۇر تىلىغا خاس سۆزلەرنى مەلۇم پىرىنسىپلار ئاساسىدا، ئەرەب، پارس تىلىدىن كىرگەن سۆزلەرنى مەلۇم پىرىنسىپلار ئاساسىدا خاتىرىلەشكە ئىشلىتىلگەن. شۇڭا، بۇ دەۋردە قوللىنىلغان يېزىققا «خاقانىيە يېزىقى» دېگەن نامنى بېرىمىز. بۇ يېزىق چىڭگىز ئىستېلاسىدىن كېيىن ئۇنىڭ ئىككىنچى ئوغلىغا سۇيۇرغال قىلىپ بېرىلگەن زېمىنلاردا ھاكىمىيەت ۋە دىن، سەنئەت يېزىقى سۈپىتىدە قوللىنىلىشقا باشلىدى. بەزىلەر بۇ دەۋر تىلىنى تىل - يېزىق تارىخىمىزدا چاغاتاينىڭ نامى بىلەن «چاغاتاي تىلى» دەپ، شۇنىڭغا مۇناسىپ ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئالاھىدىلىكلىرىگە قىسمەن ماسلاشتۇرۇلغان بۇ يېزىقنى «چاغاتاي يېزىقى» دەپ ئاتىدى. لېكىن، بىز بۇ كىتابىمىزدا بۇ دەۋر تىل - يېزىقنىڭ چاغاتاي نامى بىلەن ئاتىلىشىنى مۇۋاپىق كۆرمەي «يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى»، «يېقىنقى زامان ئۇيغۇر يېزىقى» دېگەن ئاتالغۇلارنى قوللاندۇق. يېقىنقى زامان ئۇيغۇر يېزىقى تا 20 - ئەسىرگىچە ئىسلاھ قىلىنماي بىر خىل ئىملادا قوللىنىلدى. 20 - ئەسىردە ئۇيغۇرلار يېزىق جەھەتتە تولىمۇ مۇقىمسىز بىر جەريانىنى باشتىن كەچۈردى. بۇ مەزگىلدە ئەرەب ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى

ئۇيغۇر يېزىقى ئۇيغۇر تىلىنىڭ فونېتىكىلىق ئالاھىدىلىكلىرىگە خېلىلا ماسلاشتۇرۇلغان ئاساستا ئىسلاھ قىلىندى. يېڭى جۇڭگو قۇرۇلغاندىن كېيىن سىياسىي ئېھتىياجلارغا كۆرە سلاۋىيان ۋە لاتىن ئېلىپبەلىرى ئوتتۇرىغا چىقتى. بولۇپمۇ، خەنزۇ تىلى پىنيىن لايىھەسى ئاساسىدىكى ئۇيغۇر يېڭى يېزىقى 17 يىل قوللىنىلدى. شۇنداق قىلىپ، ئۇيغۇرلار دۇنيادا كۆپ يېزىق ئىشلىتىش جەھەتتە «رېكورت» ياراتقان بىر مىللەتكە ئايلاندى. ئۆز يېزىق تارىخىدا بۇنچە كۆپ يېزىق قوللانغان ۋە شۇ يېزىقلاردا مول يازما يادىكارلىقلارنى قالدۇرغان مىللەتتىن يەنە بىرى يوق ئىدى.

يۇقىرىدا ئېيتىپ ئۆتكىنىمىزدەك ئۇيغۇرلار تۈرلۈك تارىخىي، دىنىي، سىياسىي سەۋەبلەرگە كۆرە تۈرلۈك يېزىقلارنى قوللانغان. شىنجاڭدىن تېپىلغان ھەر خىل تىل - يېزىقلاردىكى يازما يادىكارلىقلارنىڭ تىل تۈرى 22 خىلغا، يېزىق تۈرى 20 خىلغا يېتىدۇ. لېكىن، بۇ يېزىقلارنىڭ ھەممىسى ئۇيغۇر تىلىنى خاتىرىلەش ئۈچۈن قوللىنىلمىغان. بۇ 20 خىل يېزىقنىڭ توققۇز خىلى تارىختا ئۇيغۇر تىلىنى خاتىرىلەشكە ئىشلىتىلگەن.

| تىل / يېزىق | قەدىمكى تۈركچە | خەنزۇچە | سانسكرىتچە | سوغدچە | توختۇرا پارسچە | يېڭى پارسچە | پارفىيەچە | تۈبۈتچە | موڭغۇلچە | پىراكرىتچە | تۇمشۇق سالا تىلى | توخرىچە B | باكترىيەچە | خوتەن ساك تىلى | توخرىچە A | ئىبرانىچە | سۈرىيانچە | ئەرەبچە | تاڭغۇتچە | گرېكچە | قىتانچە | نامەلۇم |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| براھمى | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| مانى | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| سوغد | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| قەدىمكى ئۇيغۇر | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| نستورىيان | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| تۈبۈت | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| ئورخۇن | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| ئەرەب | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| قارۇشتى | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| خەنزۇ | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| پاسپا | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| ئىبرانى | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| پەھلەۋى | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| گرېك | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| ئېپتالىت | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| موڭغۇل | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| باشقا ھىندى | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| تاڭغۇت | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| قىتان | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| نامەلۇم | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | | |

بىز بۇ مەزمۇندا ئۇيغۇر تىلىنى خاتىرىلەشكە ئىشلىتىلگەن بۇ توققۇز خىل يېزىقنى تونۇشتۇرۇپ ئۆتىمىز.①

**2. ئۇيغۇرلارنىڭ يېزىق تارىخى ھەققىدە**

1956 - يىلى موڭغۇلىيە خەلق جۇمھۇرىيىتى پەنلەر ئاكادېمىيەسىنىڭ ئاكادېمىكى ئارخېئولوگ دورجىسۇرېن (Ts. C. Dorzhsuren) 8 - ئەسىرگە مەنسۇپ تۈرك مەڭگۇ تاشلىرى تېپىلغان يەرنىڭ شەرقىي شىمالىغا تەخمىنەن 170 كىلومېتىر كېلىدىغان ئالاخانگاي تەۋەسىدىكى بۇگۇت دېگەن جايدىكى تۈرك قەبرىستانلىقىدىن سوغد يېزىقىدىكى بىر دانە مەڭگۇ تاشنى تاپتى ۋە تېپىلغان جاينىڭ نامى بىلەن بۇ مەڭگۇ تاشنى «بۇگۇت مەڭگۇ تېشى» دەپ ئاتىدى. تاشنىڭ ئېگىزلىكى 1.98 مېتىر، ئۇلى 0.7 مېتىر، قېلىنلىقى 0.2 مېتىر. ھازىر تسېتسېرلېگ (Tsetserleg) مۇزېيىدا ساقلانماقتا. بۇ مەڭگۇ تاشنى 1968 - يىلى موڭغۇلىيەلىك ئاكادېمىك رىنچىن قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدا يېزىلغان دەپ مۆلچەرلەپ ترانسكرىپسىيە قىلغان. شۇ يىلى سابىق سوۋېت ئىتتىپاقى تۈركولوگى س. گ. كىلياشتورنىي (S. G. Klyashtorniy) ۋە سوغد تىل - يېزىقى مۇتەخەسسىسى ۋ. ئا. لىۋسىچ (V. A. Livshits) تاشنىڭ ئالدى يۈزى ۋە ئىككى يان تەرىپىدىكى سوغد يېزىقى، تىلى سوغدچە ئىكەنلىكىنى تونۇتتى. بۇ ئىككى ئالىم ئۆزلىرىنىڭ بۇ ھەقتىكى تەتقىقات نەتىجىلىرىنى ئالدى بىلەن سابىق سوۋېت ئىتتىپاقىدا نەشر قىلدۇردى. كېيىنكى يىلى ۋېنگرىيەدە ئېلان قىلدى. (ماقالىنىڭ رۇسچىسى:

Sogdiyskaya Nadpisi Buguta, in Strany i Narody Vostoka, 10

ماقالىنىڭ ئىنگلىزچىسى:

The Sogdian isncription of Bugut revised, In Acta Orientalia Hungarica, 26, 1972

«بۇگۇت مەڭگۇ تېشى»نىڭ ئۈچ يۈزىگە جەمئىي 29 قۇر سوغدچە خەت ئويۇلغان بولۇپ، تۆتىنچى يۈزىگە براھمى يېزىقى بىلەن 20 قۇرچە سانسكرىتچە سۆز ئويۇلغان. مەزكۇر مەڭگۇ تاشنىڭ ئۈستى قىسمىغا تۈرك خانلىقىدىكى ئاشىنا ئۇرۇقىنىڭ توتېمى بولغان چىشى بۆرىنىڭ سۈرىتى ئويۇلغان بولۇپ، ئاستىنقى قىسمى تاشپاقا شەكلىلىك ئۇلدىن تۈزۈلگەن. مەزكۇر مەڭگۇ تاشنىڭ ئەڭ چوڭ ئەھمىيىتى شۇكى، دەۋر جەھەتتە «تۇنيۇقۇق مەڭگۇ تېشى»، «كۆلتېگىن مەڭگۇ تېشى» ۋە «بىلگە قاغان مەڭگۇ تېشى» قاتارلىقلاردىن 150 يىل بۇرۇندۇر .

بۇگۇت مەڭگۇ تېشى كۆك تۈرك خانلىقىنىڭ بىرىنچى دەۋرىدە، يەنى 581 ـ يىلىدا تىكلەنگەن. ئەمما، ئۇنىڭ تىلى تۈركچە ئەمەس. بۇگۇت مەڭگۇ تېشىنىڭ تۈركچە بولمىغانلىقىدىن قارىغاندا، مىلادى 6 ـ ئەسىردە كۆك تۈرك خەلقى تېخى ئۆزىگە خاس بىر يېزىق قوللانمىغان بولسا كېرەك[2].

1975 ـ يىلى تۇرپان قارغوجىدا ئېلىپ بېرىلغان ئارخېئو-لوگىيەلىك تەكشۈرۈشتە بىر يۈزىگە خەنزۇچە، بىر يۈزىگە نامە-لۇم ئاز سانلىق مىللەت يېزىقى يېزىلغان 18پارچە تارىشا تېپ-پىلغان. بۇ تارىشىلارغا يېزىلغان «نامەلۇم ئاز سانلىق مىللەت يېزىقى[3]» ئەمەلىيەتتە سوغد يېزىقى بولۇپ، بۇ تارىشىلار ئىچىدە بىر تارىشىغا «كىشى» دېگەن خەت يېزىلغان. بۇ قەدىمكى ئۇي-غۇرچە سۆز بولۇپ، مەنىسى «ئادەم»، «چاكار»، «خوتۇن» دېگەنلىك بولىدۇ. بۇ تارىشىلارنىڭ يىل دەۋرى مىلادىيە 422 ـ يىلىغا توغرا كېلىدۇ[4]. بۇ قىممەتلىك مەلۇمات ئۇيغۇرلارنىڭ مىلادىيە 5 ـ ئەسىردە ئۆز تىلىنى خاتىرىلىگەنلىكىنى، يەنى يېزىق ئىش-لەتكەنلىكىنى چۈشەندۈرىدۇ. ئەپسۇسكى، بۇ يېزىقتا خاتىرىلەن-گەن يادىكارلىقلار كۆپ ئەمەس.

خەنزۇچە تارىخىي مەنبەلەردىن «جۇنامە. تۈركلەر

تەزكىرىسى» (周书 . 突厥传)دە «ئۇلارنىڭ يېزىقى غۇزلارنىڭكىگە ئوخشايدۇ[5]» دېگەن مەلۇمات بار. «شىمالىي چى سۇلالىسى تارىخى» (北齐书 . 解律羌举传)دا «دەي ئادىمى ليۇ شىچىڭ ... تۈت خىل چەت تىلنى بىلەتتى، بۇ جەھەتتە زامانىنىڭ ئالدى ئىدى. كېيىن پەرمان بويىچە ‹نىرۋان نومى›نى تۈرك تىلىغا تەرجىمە قىلىپ تۈرك خانىغا ئەۋەتىپ بەردى.» (بۇ ۋەقە مىلادىيە 574 — 576 - يىللىرى يۈز بەرگەن[6]) دەپ يېزىلغان. تۈرك تىلىغا تەرجىمە قىلىنىپ تۈرك خانىغا تەقدىم قىلىنغان بۇ نوم مەلۇم بىر خىل يېزىقتا يېزىلغان. بۇ يېزىق ئورخۇن يېزىقى بولۇشى مۇمكىن ياكى باشقا بىز بىلمىگەن بىر يېزىق بولۇشى مۇمكىن. بۇ ئۇيغۇر يېزىق تارىخىغا ئائىت ئەڭ مۇھىم ئۇچۇرلارنىڭ بىرى.

خەنزۇ يېزىقى ھەرقانداق بىر تۇران تىلىنى خاتىرىلەشكە ئۇيغۇن كەلمەيدۇ. ئۇلارنىڭ ئىشلەتكىنى بەلكىم يېقىن شەرق تەرەپلەردىن كەلگەن فونېمىلىق يېزىق بولۇشى مۇمكىن[7].

رۇسىيەلىك تۈركولوگ كىلياشتورنىي ۋە ئېلىمىزنىڭ بۈيۈك تۈركولوگى گېڭ شىمىن كۆك تۈرك خانلىقىنىڭ بىرىنچى باسقۇچىدا ئورخۇن يېزىقىنىڭ يولغا قويۇلمىغانلىقىنى، ھاكىمىيەت تىلى ۋە يېزىقى سوغد تىلى ۋە سوغد يېزىقى ئىكەنلىكىنى تەكىتلەيدۇ[8].

بۇ ئەھۋاللاردىن قارىغاندا، يايلاق مەدەنىيىتىگە مەنسۇپ بولغان كۆك تۈرك خانلىقى تەۋەسىدە يىپەك يولىنىڭ مۇھىم تۈگۈنى بولغان تۇرپاندا شەھەرلەشكەن ئۇيغۇرلار يېزىق ئىشلەتكەن بولۇشى، ئۇيغۇر يېزىق تارىخى 6 - ئەسىرلەر ئەتراپىدا باشلانغان بولۇشى مۇمكىن.

ئۇيغۇرلارنىڭ ئومۇميۈزلۈك ۋە سىستېمىلىق يېزىق قوللانغان دەۋرى كۆك تۈرك خانلىقىنىڭ ئىككىنچى دەۋرى يەنى، شەرقىي كۆك تۈرك خانلىقى دەۋرىگە (682 — 744) توغرا كېلىدۇ.

بۇلارنىڭ ئىچىدە ئەڭ بالدۇر ئورنىتىلغان مەڭگۈ تاشلاردىن كۈلتېكىن مەڭگۈ تېشى (719 ــ 723 ـ يىللاردا تىكلەنگەن)، تونيۇقۇق مەڭگۈ تېشى (732 ــ 735 ـ يىللىرى تىكلەنگەن) قاتارلىقلار بار.

## §2. ئورخۇن يېزىقى

### 1. ئورخۇن يېزىقىنىڭ بايقىلىشى ۋە ئوقۇلۇشى[9]

ئورخۇن يېزىقىدىكى يادنامىلار ئاساسلىقى ئۇيغۇرلارنىڭ قەدىمكى ماكانلىرىدىن بولغان موڭغۇل ئېگىزلىكى، ئوتتۇرا ئاسىيا، شىنجاڭ، دۇنخۇاڭ ۋە يېنىسەي ۋادىلىرىدىن تېپىلغان، تاشلارغا ئويۇلغان يازمىلار بىلەن قەغەز ۋە تېرىگە يېزىلغان يازمىلارنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ. مەڭگۈ تاشلار شىمالىي كەڭلىك 55 گىرادۇس، شەرقىي ئۇزۇنلۇق 109 گىرادۇس، جەنۇبىي كەڭلىك 42 گىرادۇس، غەربىي ئۇزۇنلۇق 71 گىرادۇس ئارىلىقىغا تارقالغان.

ئورخۇن يېزىقى قەدىمكى تۈركىي تىللىق خەلقلەر ئېلىمىزنىڭ شىمالىدا قۇرغان تۈرك خانلىقى (552 ــ 745) ۋە ئورخۇن ئۇيغۇر خانلىقى (745 ــ 840) دەۋرىدە قوللىنىلغان، تۈركىي تىلدا سۆزلىشىدىغان قەدىمكى خەلقلەر 6 ـ ئەسىردىن 9 ـ ئەسىرگىچە قوللانغان ئېلىپبەلىك يېزىق. بۇ يېزىق تۈركىي قوۋملار تەرىپىدىن ئومۇمىيۈزلۈك قوللىنىلغانلىقى ئۈچۈن «قەدىمكى تۈرك يېزىقى» دېگەن نام بىلەن؛ بۇ يېزىقتا خاتىرىلەنگەن يادىكارلىقلار ــ مەڭگۈ تاشلار موڭغۇلىيەنىڭ ئورخۇن دەرياسى ۋە سىبىرىيەدىكى يېنىسەي (ئىنەساي/ئاناساي) دەرياسى بويلىرىدىن تېپىلغاچقا، «ئورخۇن ـ يېنىسەي يېزىقى» ياكى «سىبىرىيە يېزىقى» دېگەن نام بىلەن؛ كۆك تۈرك خانلىقى ۋە ئورخۇن ئۇيغۇر قاغانلىقى دەۋرىدە قوللىنىلغانلىقى سەۋەبلىك

«كۆك تۈرك يېزىقى» ياكى «ئورخۇن يېزىقى» دېگەن نام بىلەن؛ شەكىل جەھەتتىن گېرمانلارنىڭ ئەجدادلىرى قوللانغان رۇنىك يېزىقىغا ئوخشاپ كەتكەنلىكى ئۈچۈن «تۈرك ـ رۇنىك يېزىقى» دېگەن نام بىلەن؛ ئىسلامىيەتتىن بۇرۇن قوللىنىلغانلىقىغا قاراپ «ئىسلامىيەتتىن ئاۋۋالقى يېزىق» دېگەن نام بىلەن ئاتىلىپ كەلگەن.

13 ـ ئەسىردە «تارىخىي جاھانكۇشاي»نى يازغان مەشھۇر تارىخچى ئالائىددىن مەلىك جۇۋەينى مۇنداق دەيدۇ:

«بىر ئۇيغۇر ئەپسانىسىگە قارىغاندا، ئۇلار سىرتقى دۇنيا يۈزىگە چىققان تۇنجى جاي ئورخۇن دەرياسىنىڭ بويىدۇر. بۇ دەريا قاراقۇرۇم دېيىلىدىغان بىر تاغدىن چىقىدۇ... بۇلاردىن باشقا بىر دەريا بويىدا قەدىمدە ئوردۇبالىق دەپ ئاتالغان بىر شەھەر بار. بۇ شەھەرنىڭ يېنىدىكى قىيالاردا يېزىقلار يېزىلغانىكەن. مەن ئۇلارنى كۆردۈم.»⑩

جۇۋەينى تىلغا ئالغان شەھەر قارابالغاسۇن، ئۇ كۆرگەن يېزىقلار ئېھتىمال قارابالغاسۇن يازمىلىرى بولسا كېرەك.

مەشھۇر تارىخچى ئىبنى ئەرەبشاھمۇ كۆك تۈرك (ئورخۇن) يېزىقلىرىنى تىلغا ئالىدۇ. ئۇ 15 ـ ئەسىرنىڭ دەسلەپكى يېرىمىدا يازغان «Ajaibu'l – Maqdur fi Navaib – i Taymur» ناملىق ئەسىرىدە مۇنداق يازىدۇ:

«چىڭىدا ئۇلارنىڭ (تۈركلەرنىڭ) دۇلبارجىن دېيىلىدىغان يېزىقلىرى بار. مەن كۆردۈم، 41 ھەرپى بار. جىقلىقىنىڭ سەۋەبى شۇ يەردىكى، ئۇلار جاراڭلىق ۋە جاراڭسىز تاۋۇشلارنى ئايرىغان بەلگىلەرنىمۇ ھەرپ سانايدىكەن.»⑪

غەرب دۇنياسىدىن يېنىسەي يېزىقلىرى ھەققىدە دەسلەپ ئۇچۇر بەرگەن كىشى ئىتالىيەلىك سەيياھ ۋە شەرقشۇناس نىكولاي گاۋرىلوۋىچ مىلەسجۇ (Nicolaie Gavrilovich Milesju).

ئۇ 1675 ـ يىلى رۇس ئەلچىسى سۈپىتىدە جۇڭگوغا كېلىشتە يىپەك يولى ئۈستىدىكى تارىخى سانلىق مەلۇماتلارنى توپلىغان ۋە «قىرغىزلار ئۇيغۇرلار» دېگەن بىر ماقالە يازغان.⑫

غەرب دۇنياسىدىن ئىككىنچى بولۇپ يىپەك يولىنىڭ يولىنى ھەققىدە مەلۇمات بەرگەن كىشى گوللاندىيەلىك نىكولاس ۋىدزېن (Nicolas Widzen) دۇر. رۇسىيەدە ئۇزاق ۋاقىت ساياھەت قىلغان ۋە 1687 ـ يىلى رۇسىيە ۋە سىبىرىيە خەرىتىسىنى سىزغان ۋىدزېن ئۆزىنىڭ 1692 ـ يىلى نەشر قىلدۇرغان «شىمالىي ۋە شەرقىي تاتارىستان» (Noord and Ost Tatarye, Amsterdam, 1692) ناملىق ئەسىرىدە تۇنجى قېتىم سىبىرىيەدە تۈرك يېزىقىدىكى مەڭگۈ تاشلار بارلىقىنى تىلغا ئالغان. 1696 — 1697 ـ يىللىرى رۇسىيەلىك سېمېن رېمېزوف (Semen Remezov) ئۆزىنىڭ «سىبىرىيە خەرىتىلىرى» (Chertezhnaya Kniga Sibiri) ناملىق كىتابىدا يەنىسەي ۋادىلىرىدىمۇ بۇ يېزىقتىكى مەڭگۈ تاشلار بارلىقىنى تىلغا ئالغان.

تۈرك مەڭگۈ تاشلىرى ھەققىدىكى ئىلمىي خەۋەرلەر 18 ـ ئەسىرنىڭ كېيىنكى يېرىمىدا ئوتتۇرىغا چىقتى. 18 ـ ئەسىرنىڭ ئالدىنقى 25 يىلىدا يىنسەي مەڭگۈ تاشلىرى ئىلىم دۇنياسىنىڭ دىققىتىنى تارتقان. دانزىگ (Danzig بۈگۈنكى پولشا تەۋەسىدە) لىق مېسسېرشمىت (D.G. Messerschmidt) ئەينى چاغدا تەبىئىي پەنلەر ئاكادېمىيەسىدە ۋە ئېكسپېدىتسىيە ئەترىتىدە چارپادىشاھ پېتېر ئۈچۈن خىزمەت قىلغان (1721 ـ يىلى) ئۇ ھازىر «ئۇيبات III» دەپ نام بېرىلگەن بىر يىنسەي مەڭگۈ تېشىنى تاپقان.

شىۋىتسىيە پادىشاھى كارل XII بىلەن چار پادىشاھ پېتېر ئوتتۇرىسىدا 1709 ـ يىلى پولتاۋادا بولغان ئۇرۇشتا ئەسىرگە چۈشكەن شىۋىتسىيەلىك ئوفىتسېر سترالېنبېرگ

سىبىرىيەگە سۈرگۈن (Philipp Johann von Strahlenberg) قىلىنىدۇ ۋە ئۇ يەرلەردە 13 يىل تۇرۇپ قالىدۇ. ئۇ بىر جۇغراپىيە ئالىمىغا خاس روھ بىلەن سىبىرىيە دالالىرىنى كېزىپ ئۆزىنىڭ ئەسىرىگە ماتېرىيال توپلايدۇ. بۇ جەرياندا ئۇ يېنىسەي مەڭگۈ تاشلىرىنى كۆرىدۇ ۋە رەسىمگە ئالىدۇ. ئۇ 1830 ـ يىلى ستوكھولمدا نەشر قىلدۇرغان «ياۋروپا ۋە ئاسىيانىڭ شىمالى ۋە شەرقى»:
(Das nord ‑undoestlichen Theil von Europa und Asia, Stoockholmm 1730) ناملىق ئەسىرىگە تۇنجى تۈركۈمدىكى يېنىسەي مەڭگۈ تاشلىرىنىڭ رەسىمىنى بېرىدۇ. 1793 ـ يىلى پاللاس (P.S.Pallas) ئۆزىنىڭ «سىبىرىيەدە بايقالغان نامەلۇم بىر مەڭگۈ تاش» (Voneiner in Siberien gefundenen unbekannten Steinschrift) ناملىق ئەسىرىنى ئېلان قىلىدۇ. بۇ ئەسەر ئۇ تۈزگەن «تەبىئىي پەن تا ـ رىخى ۋە ئىقتىسادشۇناسلىق «Naturgeschichte und Oekonomie» ناملىق ئەسەرنىڭ 5 ـ توم، 237 ـ ، 245 ـ بەتلىرىگە كىرگۈزۈلگەن. 1919 ـ يىلى سپاسكىي (G. Spasskiy) «سىبىرىيە خەۋەرلىرى» (Sibirskiy Vestnik) ناملىق ژۇرنالدا «سىبىرىيەنىڭ قەدىمكى يادى ـ كارلىقلىرى توغرىسىدا» (Zapiski o Sibirskikh Drevnostyakh) ناملىق ماقالىسىنى ئېلان قىلدى. بۇ ماقالە ئۇزاق ئۆتمەي لاتىن تىلىغا تەرجىمە قىلىنىپ، رەسىملىرى بىلەن قوشۇپ ئېلان قى ـ لىنغاندىن كېيىن دەرھاللا ياۋروپانىڭ دىققىتىنى تارتتى. 1822 ـ يىلى ئەينى چاغدىكى فىرانسىيەلىك داڭلىق شەرقشۇناس رېمۇسات (A. Remusat) بۇ ھەقتە ئوبزور ئېلان قىلىپ «ئەگەر بۇ تاشلار يېشىپ ئوقۇلسا، مۇشۇ رايونلارنىڭ مۇھىم تارىخىي مەسىلىلى ـ رىنى يورۇتۇشتا زور رول ئوينايدۇ» دەپ كۆرسەتتى.
(Jiurnal des Savants, Octobre, 1822,pp. 595 — 602)

شۇنىڭدىن كېيىن، نۇرغۇن كىشىلەر بۇ تېپىشماقنى ئوخ ـ شايدىغان يېزىقلارنى تەتقىق قىلدى ۋە ئوقۇشقا تىرىشتى. 1884 ـ

يىلى فىنلاندىيەلىك ئالىم ئاسپېلىن (Aspelin) مەڭگۈ تاش يې-زىقىدىكى بارلىق ھەرپ - بەلگىلەرنى سېلىشتۇرۇپ تەتقىق قىلى-غاندىن كېيىن، بۇ يېزىقنىڭ تەخمىنەن 38 — 40 بەلگىدىن تەركىب تاپقانلىقىنى، ھەرپلەرنىڭ ئوڭدىن سولغا يېزىلىدىغانلى-قىنى كۆرسىتىپ بەردى. لېكىن، ئۇ ھەرپلەرنىڭ تاۋۇش قىممى-تىنى كۆرسىتىپ بېرەلمىدى.

شۇنىڭ بىلەن بىر ۋاقىتتا، بۇ مەڭگۈ تاشلارنىڭ مىللەت تە-ۋەلىكى توغرىسىدىمۇ ھۇنلارغا تەئەللۇق، قەدىمكى فىنلاندىيە-لىكلەرگە تەئەللۇق، قەدىمكى تۈركلەرگە تەئەللۇق، قەدىمكى موڭغۇللارغا تەئەللۇق دېگەندەك تۈرلۈك قاراشلار ئوتتۇرىغا قو-يۇلدى.

1889 - يىلى رۇسىيە ئارخېئولوگىيە ئەترىتى سىبىرىيە شۆبىسى تەشكىللىگەن يادرىنتسېۋ (N. M. Yadrintsev) باشچىلىقىدىكى موڭغۇلىيە ئارخېئولوگىيە ئەترىتى ئورخۇن يېزىقىدىكى مەڭگۈ تاشلارنى تەتقىق قىلىش ۋە ئوقۇشقا مۇناسىۋەتلىك قىممەتلىك يېڭى ماتېرىياللارنى ئوتتۇرىغا چىقاردى.

يادرىنتسېۋ باشچىلىقىدىكى ئارخېئولوگىيە ئەترىتى شۇ قېتىم موڭغۇلىيە جۇمھۇرىيىتىنىڭ توخلا دەرياسى، ئورخۇن دەرياسى بويلىرىنى تەكشۈردى. ئۇلار بۇ قېتىم موڭغۇلىيەنىڭ قەدىمىي شەھىرى قاراقۇرۇم (Qara－qorum) ۋە ئۇيغۇر خانلىقىنىڭ پايتەختى ئوردۇبالىق (قارا بالغاسۇن) ئىزلىرىنى يۈزەكىلا تەكشۈردى. شۇنداقتىمۇ، ئۇلار ئورخۇن دەرياسى بويىدىن ۋە خوشۇت سايدام (Koshotsaidam) كۆلى بويىدىن دۇنيانى زىلزىلىگە سالغان «كۆلتېگىن مەڭگۈ تېشى» بىلەن «بىلگە قاغان مەڭگۈ تېشى»نى تاپتى. بۇ قېتىمقى بايقاش ھەققىدە يادرىنتسېۋ

«موڭغۇلىيە ۋە ئورخۇن دەرياسى يۇقىرى ئېقىنىنى ئىلمىي تەكشۈرۈشتىن خۇلاسە» ناملىق ماقالىسىدە مۇنداق يازىدۇ: «ئىنتايىن پۇختا مەرمەر تاشنىڭ شاماللارنىڭ ئۇپرىتىشىغا ئۇچراش ئەھۋالىدىن قارىغاندا، ئۇلار كەم دېگەندىمۇ 1000 يىلدىن يۇقىرى تارىخقا ئىگە. تاش ئۇستىگە سىبىرىيەنىڭ باشقا جايلىرىدىن تېپىلغان، تېپىشماققا ئوخشايدىغان رۇنىك يېزىقى (ئەمەلىيەتتە ئورخۇن يېزىقى) ئويۇلغان. يان ۋە كەينى تەرەپلىرىگە قىتان يېزىقى (ئەمەلىيەتتە خەنزۇ يېزىقى) ئويۇلغان. ئەگەر بۇ خەنزۇ يېزىقى بولىدىغان بولسا، يەنە بىر خىل يېزىقنى ئوقۇشنىڭ ئاچقۇچى تېپىلغان بولاتتى.»

يادرىنتسېفتىن كېيىن، 1890 ـ يىلى فىنلاندىيە ھېيكېل (H. Heikel) باشچىلىقىدىكى ئارخېئولوگىيە ئەترىتىنى موڭغۇلىيەگە ماڭدۇردى. 1891 ـ يىلى رۇسىيە پەنلەر ئاكادېمىيەسى يەنە بىر گۇرۇپپا تەشكىللەپ مەشھۇر تۈركولوگ، ئاكادېمىك رادلوف (W. W. Radloff) باشچىلىقىدىكى ئارخېئولوگىيە ئەترىتىنى موڭغۇلىيەگە ماڭدۇردى. شۇ يىلى يادرىنتسېف موڭغۇلىيەنىڭ ئونگىن دەرياسى بويىدىن «ئونگىن مەڭگۈ تېشى»نى تاپتى.

1892 ـ يىلى فىنلاندىيە، رۇسىيە ئىككى دۆلەت ئارخېئولوگلىرى ئايرىم ـ ئايرىم ھالدا تارتقان مەڭگۈ تاش رەسىملىرى فىنلاندىيەدە نەشر قىلىندى. ئەسەرنىڭ فرانسۇزچە نەشرى «1890 ـ يىلىدىكى فىنلاندىيە ئارخېئولوگىيە ئەترىتى توپلىغان ئورخۇن مەڭگۈ تاشلىرى» (Inscriptions de l'Orkhon recueillies par l'expedition finnoise 1890, et publiees par la Societe Finni－Ougrienne. Helsingfors, 1892.) دېگەن نام بىلەن رۇسىيەدە نەشر قىلىندى، نېمىسچە نەشرى «موڭغۇلىيە قەدىمكى يادىكارلىقلىرى رەسىملىرى»

(Atlas der Alterthuemer der Mongolei, St. Petersburg, 1892) دېگەن نام بىلەن نەشر قىلىندى. بۇلار ھەرقايسى ئەللەردىكى ئالىملارنى تېخىمۇ مۇھىم ۋە قىممەتلىك ماتېرىياللار بىلەن تەمىنلىدى. بۇنىڭ ئىچىدە فىنلاندىيەدە نەشر قىلىنغان كىتابنىڭ ئىلمىي قىممىتى يۇقىرى بولدى.

شۇنىڭدىن كېيىن، يېڭى تېپىلغان ماتېرىياللار ئاساسىدا، رۇسىيەلىك رادلوف پېتىربۇرگدا ۋە دانىيەلىك تىلشۇناس تومسېن (V. Thomsen1842 — 1927) كوپېنھاگېندا بۇ يېزىقلارنى ئوقۇشقا كىرىشىپ كەتتى.

گەرچە ھەر ئىككى تاشتا خەنزۇ يېزىقى بولسىمۇ، بۇ يېزىق ئىپادە قىلغان مەزمۇن بىلەن تۈركچە قىسمىدىكى مەزمۇنلار ئوخشاش ئەمەس ئىكەنلىكى مەلۇم بولدى.

1893 ـ يىلى 12 ـ ئاينىڭ 25 ـ كۈنى تومسېن دانىيە پەنلەر ئاكادېمىيەسى يىللىق يىغىنىدا ئۆزىنىڭ ئورخۇن يېزىقىنى يېشىپ ئوقۇغانلىقىنى دوكلات قىلدى. ئۇنىڭ دوكلاتى «ئورخۇن ۋە يېنىسەي مەڭگۈ تاشلىرىنىڭ يېشىپ ئوقۇلۇشى — دەسلەپكى نەتىجىلەر» (Dechiffrement des inscriptions de l'Orkhon et de l'Ienissei . Notice preliminaire) 1894 ـ يىلى كوپېنھاگېندا نەشر قىلىندى.

«سىر» ئاخىر يېشىلدى، «تېپىشماق»نىڭ جاۋابى چىقتى. ئەسلىدە بۇ تاشلار ھۇنلارغا ياكى قەدىمكى فىنلاندىيەلىكلەرگىمۇ ئەمەس، تۈرك خانلىقىنى قۇرغان قەدىمكى تۈركىي خەلقلەرگە مەنسۇپ ئىكەن، تىلى قەدىمكى تۈركچە ئىكەن. مەزمۇنى بولسا تۈرك قاغانىنىڭ ۋە ئۇنىڭ ئوغۇللىرى، ۋەزىرلىرىنىڭ ھاياتىي پائالىيەتلىرى ۋە تۆھپىلىرى بايان قىلىنغانىكەن.

تومسېننىڭ بۇ تۆھپىسى ئۈچۈن ئوسمانلى سۇلتانلىقى دىپلوماتىيە مىنىستىرلىقى 1915 ـ يىلى 12 ـ ئاينىڭ 8 ـ كۈنى سۇلتان مەھمەد رېشاد، سادرازام مەھمەد سەئىد خەلىم،

دىپلوماتىيە مىنىستىرى خەلىل ئىمزاسىدىكى «مەجىدى نىشانى»نى بەردى.

مەشھۇر رۇس ئالىمى روزېن (V. V. Rozen) تومسېننى «موڭغۇلىستان يېزىقلىرىنىڭ چامپولىئونى» دەپ قۇتلۇقلىغانىدى⑬.

رادلوف 1893 - يىلى 12 - ئاينىڭ 4 - كۈنى تومسېنغا يازغان بىر پارچە خېتىدە ئۈچىنچى تاش («قارا بالغاسۇن مەڭگۇ تېشى»)نىڭ ئالدى يۈزىدىكى يېزىقلارنى توغرا ئوقۇغان ۋە تەرجىمە قىلغانلىقىنى تىلغا ئالغان. بۇ ئۇنىڭ كەم دېگەندىمۇ كۆپ قىسىم ھەرپ - بەلگىلەرنى يېشىپ ئوقۇغانلىقىنى چۈشەندۈرىدۇ. (قاراڭ Bulletin de l'Academie danoisepour 1893, Copenhague, 1894, p. 294, note) رادلوف تومسېننىڭ دوكلاتىدىن خەۋەر تاپقاندىن كېيىن دەرھاللا «كۆلتېگىن مەڭگۇ تېشى»، «بىلگە قاغان مەڭگۇ تېشى»نىڭ تولۇق تېكىستىنىڭ ترانسكرىپسىيە ۋە تەرجىمە خىزمىتىگە كىرىشىپ كەتتى. 1894 - يىلى رادلوف بۇ ئىككى تاشنىڭ لاتىنچە ۋە سىلاۋيانچە ترانسكرىپسىيەسى ۋە نېمىسچە تەرجىمىسىنى ئېلان قىلدى. كىتاب نامى «موڭغۇلىيەدىن تېپىلغان قەدىمكى تۈركچە مەڭگۇ تاشلار» (Die alttuerkischen Inschriften der Mongolei, St-Petersburg) بولدى. رادلوف تۈركولوگىيەدە «رادلوف دەۋرى» دېگەن بىر دەۋرنى ياراتقان بۈيۈك تۈركولوگ. ئۆمرىنىڭ كۆپ قىسمىنى رۇسىيە تۈركلىرى ئارىسىدا ئۆتكۈزگەن بۇ ئالىم تۈركىي تىللارنىڭ لېكسىكىلىق، فونېتىكىلىق ۋە گىراماتىكىلىق قائىدىلىرىگە تولىمۇ پىششىق ئىدى. تىلشۇناسلىق قائىدىلىرىگە پىششىق بولغان تومسېن تۈركچە بىلمەيتتى. يېزىقلارنىڭ تەرجىمىسىدە لۇغەتلەرنىڭ ياردىمىگە تاييناتتى⑭. شۇ سەۋەبتىن ئۇ 1893 - يىلى 12 - ئاينىڭ 29 - كۈنى رادلوفقا يازغان

خېتىدە ئوچۇق كۆڭۈللۈك بىلەن «يېزىقلارنىڭ ئەھۋالى ۋە تەرجىمىسى ھەققىدە قولۇمدىن كېلىشىچە ئىشلىدىم، ئەمما نېمىلا قىلاي، مەن رادلوف ئەمەس ئىدىم.» دەپ يازغان. ئىلىم ئىگىسى بولغان تومسېننىڭ كەمتەرلىك بىلەن ئېيتقان بۇ سۆزلىرىگە نىسبەتەن 100 يىلدىن كېيىنكى بۈگۈنكى كۈندە ئورخۇن مەڭگۈ تاشلىرىنىڭ ئەڭ ساغلام ۋە ئەڭ ئىشەنچلىك تەرجىمىسى يەنىلا تومسېننىڭ قەلىمىگە مەنسۇپ دەپ ئېيتالايمىز⑮. چۈنكى، تومسېن گەرچە تۈركچە بىلمىسىمۇ رادلوفنىڭ مەڭگۈ تاشلارنىڭ ترانسكرىپسىيەلىرى ۋە تەرجىمىلىرى ھەققىدىكى سەۋەنلىكلىرىنى جىق تۈزەتكەنىدى. 1896 ـ يىلى ئۇنىڭ «كۆلتېگىن ۋە بىلگە قاغان مەڭگۈ تاشلىرىنىڭ لاتىنچە ترانسكرىپسىيەسى ۋە فىرانسۇزچە تەرجىمىسىنى، كىتاب ئاخىرىغا گىراماتىكىلىق قوشۇمچىلار ئىندېكسى ۋە پاركېر (E. H. Parker) نىڭ «كۆلتېگىن مەڭگۈ تېشى»نىڭ خەنزۇچە قىسمىنىڭ ئىنگلىزچە تەرجىمىسى قوشۇمچە قىلىنغان «ئورخۇن مەڭگۈ تېشىنىڭ ئوقۇلۇشى»⑯ (inscriptions de l'Orkhon Dechiffrees, Memoires de la Societe finno – Ougrienne, Helsingfors, 1896) ناملىق ئەسىرى نەشر قىلىندى. كىتابتا رادلوفنىڭ قىسمەن خاتالىقلىرى تۈزىتىلگەنىدى.

شۇنىڭدىن كېيىن يەنە بىرمۇنچە مەڭگۈ تاشلار تېپىلدى. 1896 ـــ 1897 ـ يىللىرى كاللائۇر (V. Kallaur) ۋە ھېيكېل بۈگۈنكى قىرغىزىستان جۇمھۇرىيىتىنىڭ تالاس (Talas) دەرياسى بويىدىن غەربىي تۈرك خانلىقىغا تەئەللۇق بولغان «تالاس مەڭگۈ تېشى»نى تاپتى. 1897 ـ يىلى كلېمېنتس (D. A. & E. Klements) ئەر ـ ئايال موڭغۇلىيەدىكى تۇلا (Tula) دەرياسىنىڭ يۇقىرى ئېقىنىنىڭ ئوڭ قىرغىقى بىلەن نالايكا (Nalaikha) ئۆتىڭىنىڭ

ئارىسىدىكى بايىن چوقتۇ (Bain Tskohto)دېگەن يەردىن يەنە بىر مەشھۇر تاش «تونيۇقۇق مەڭگۇ تېشى»نى تاپتى. 1904 — 1908 - يىللاردا ئاتا - بالا ئادرىئانوف (A. A. Adrianov)، 1906 — 1909 - يىللىرى گرانوي (J. G. Granoe) ۋە 1909 - يىلى داڭلىق ئالتايشۇناس رامىستېد (J. Ramstedt)، 1912 - يىلى كوتۋىچ (W. Kotwicz) قاتارلىقلار ئىلگىرى - كېيىن بولۇپ ئوخشاش بولمىغان جايلاردىن قەدىمكى ئورخۇن مەڭگۇ تاشلىرىنى تاپتى. موڭغۇلىيە جۇمھۇرىيىتى ئالىملىرى «چورىن»، «سىرۋېي» مەڭگۇ تاشلىرىنى تاپتى.

بۇلاردىن باشقا يەتتىسۇ ۋادىلىرىدىن ئورخۇن يېزىقىدىكى غەربىي تۈرك خانلىقىغا تەۋە ئون نەچچە تاش تېپىلدى. ئەمما، بۇ تاشلارنىڭ تىلى تېخى بېكىتىلمىدى.

يەنە قازاقىستان، قىرغىزىستان تەۋەلىرىدىن تاش، مىس تاۋاق، مىس ئەينەك قاتارلىقلارغا يېزىلغان، ئويۇلغان ئورخۇن يېزىقلىرى تېپىلغان. ئۇلاردىن باشقا، كاۋكاز، شەرقىي ياۋروپالاردىمۇ ئورخۇن يېزىقىغا ئوخشايدىغان نەرسىلەر بايقالدى، بۇلار تەتقىق قىلىنماقتا.

ئورخۇن يېزىقىدىكى قول يازمىلار ئالدىنقى ئەسىرنىڭ باش-لىرى شىنجاڭ، دۇنخۇاڭ قاتارلىق جايلاردىن تېپىلغان مول يادى-كارلىقلار ئارىسىدىن ئىلگىرى - كېيىن بايقالغان. ئۇنىڭ مۇ-ھىملىرىدىن ستېين (A. Stein) دۇنخۇاڭ مىڭئۆيلىرىدىن تاپقان 106 بەتلىك مۇكەممەل بىر پال كىتابى «ئىرق بىتىگ» ۋە شىن-جاڭنىڭ مىرەن خارابىلىرىدىن تېپىلغان ھەربىي ھۆججەتلەردىن ئىبارەت. ئۇنىڭدىن باشقا تۇرپاندىن يەنە بىر قىسىم قول يازما ۋە ئويما يادىكارلىقلار تېپىلدى. بۇلارنىڭ ئىچىدە تولىمۇ ئەھمىيەت-لىك بىر پارچە قول يازما بار. ئۇ بولسىمۇ تۇرپان تويۇقتىن تې-پىلغان قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى بىلەن ئورخۇن ئېلىپبەسىنىڭ

سىلىشتۇرمىسى.



بۇ سىلىشتۇما بالدۇرراق بايقالغاندا ئىدى، تومسېننىڭ ئەمگىكىگە، ئورخۇن يېزىقلىرىنىڭ سىرلىرىنىڭ بالدۇرراق ئېچىلىشىغا ياردىمى تەگكەن بولاتتى. بۇ ھەقتە تۈركىيەلىك ئالىم ئوسمان فىكرى سىرتقايا مۇنداق يازىدۇ: «ئەگەر ۋىلھېلىم تومسېن 1893 ـ يىلى 12 ـ ئاينىڭ 25 ـ كۈنى ‹ئورخۇن يازمىلىرى› نىڭ ھەرپ سىستېمىسىنى تەييارلىمىغان ۋە 1893 ـ يىلى 1 ـ ئاينىڭ 15 ـ كۈنى دانىيە پادىشاھلىق پەنلەر ئاكادېمىيەسىدىكى دوكلاتىدا بۇ كەشپىياتىنى ئالەمگە تونۇتمىغان بولسىدى، بۇ يېزىقلارنىڭ ھەرپ سىستېمىسى تۇرپاندىن تېپىلغان جۈپ ئېلىپبەلىك يادىكارلىقلار ۋاستىسى بىلەن يېشىلەتتى.»⑰

ئورخۇن يېزىقى تەتقىقاتىدا باشلامچىلاردىن بولغان تومسېن ۋە رادلوفلاردىن باشقا مېلىيۇرانسكىي (P.M.Meliuranskiy)، ۋامبېرى (H.Vambery)، ماركۇئارت (J.Marquart)، رامستېد، كوتۋىچ قاتارلىقلارنى كۆرسىتىش مۇمكىن. ئۇلاردىن باشقا يەنە تۆۋەندىكى ئالىملار ئورخۇن يازمىلىرى تەتقىقاتىدا زور كۈچ

چىقارغان:

تۈركىيەلىك ھۈسىيىن نامىق ئورخۇن (H. N. Orkun) 1936 — 1941 - يىللاردا «قەدىمكى تۈرك يازمىلىرى» (Eski Turk Yazitlari) ناملىق تۆت توملۇق ئەسىرىنى نەشر قىلدۇردى. ياپونىيەلىك ئونوگاۋا خىدېمى (小野川秀美) 1943 - يىلى «تۈرك مەڭگۈ تاشلىرىنىڭ تەرجىمىسى ۋە ئىزاھاتى» ناملىق ئەسىرىنى ئېلان قىلدى. 1941 - يىلى گابائىن خانىم (A. von Gabain) نىڭ مەشھۇر ئەسىرى «قەدىمكى تۈركچىنىڭ گىراماتىكىسى» (Alttuerkische Grammatik) نەشر قىلىندى. 1951 - يىلى سوۋېت ئىتتىپاقى تۈركولوگى مالوفنىڭ (S. E. Malov) نىڭ «قەدىمكى تۈرك يادىكارلىقلىرى» (Pamyatniki drevnetyurkskoy pisminnost)، 1952 - يىلى «تۈرك يېنىسەي يادىكارلىقلىرى» (Yeniseyskaya pisminnost' Tyurkov)، 1959 - يىلى «موڭغۇلىيە ۋە قىرغىزىستاندىكى تۈرك يادىكارلىقلىرى» (Pamyatniki drevnetyurkskoy pis'minnosti Mongolii i Kirgizii) ناملىق ئەسەرلىرى نەشر قىلىندى. 1958 - يىلى فىنلاندىيەلىك پ. ئالتو (P. Aalto) «موڭغۇلىيەدىكى قەدىمكى تۈركچە مەڭگۈ تاشلار ماتېرىياللىرى» (Materialien zu den altturkischen Inschriften der Monglolei) ناملىق ئەسىرىنى ئېلان قىلدى. مەڭگۈ تاشلار تەتقىقاتىدا مول ھوسۇللۇق تەتقىقاتچىنىڭ بىرى تۈركىيەلىك تالات تېكىندۇر. ئۇ تۇنجى قېتىم ئورخۇن تىلىنىڭ گىراماتىكىسىنى ئىشلەپ چىقتى. ئۇ 1968 - يىلى نەشر قىلدۇرغان دوكتورلۇق ئىلمىي ماقالىسى بولغان «ئورخۇن تۈركچىسىنىڭ گىراماتىكىسى» (A Grammar of Orkhon Turkic) ناملىق ئەسىرىگە بەش دانە مۇھىم تاشنىڭ ترانسكرىپسىيەسى ۋە ئىنگلىزچە تەرجىمىسىنى

قوشۇمچە قىلغان. بۇ كىتابنىڭ تۈركچە نەشرى 2000 ـ يىلى ئەنقەرەدە نەشر قىلىنغان. ( Orhon Türkcesi Grammeri ) ، تالات تېكىن يەنە «بىلگە قاغان»، «كۆلتېگىن» ۋە «تونيۇقۇق»تىن ئىبارەت ئۈچ مۇھىم تاشنى ئاساس قىلغان «ئورخۇن يازمىلىرى»
(Talat Tekin, Orhon Yazitlari . Kül Tegin, Bilge Kağan, Tunyukuk, Istanbul, Yildiz, 2003,) ـ 2003 ناملىق كىتابىنى
يىلى نەشر قىلدۇردى⑲. تۈركىيەلىك ئالىملاردىن يەنە ئوسمان فىكـ ـرى سېرتقايا ( Osman Fikri Sertkaya )، ئوسمان نەدىم تونا ( Osman Nedim Tuna )، سېما بارۇتچۇ ( Sema Baturcu Ozonder )، مەھمەت ئۆلمەز ( Mehmet Olmez ) قاتارلىقلارنىڭ ئەمگەكلىرىمۇ ناھايىتى ئەھمىيەتلىك. تۈركىيەلىك لەيلا سۇباشى ( Leyla Subasi )نىڭ «ئورخۇن يازمىلىرىنىڭ تىلشۇناسلىق قۇ ـ رۇلمىسى».
(Orhon Yazitlarinin Metindilbilimsel Yapisi, Ankara:Simurg Yayinlari, 1995 )
ناملىق ئەسىرى تالات تېكىننىڭ ئەسىرىدىن كېيىنكى مۇھىم بىر ئەسەر ھېسابلىنىدۇ. ياپونىيەلىك مورى ياسو (护雅夫) مەڭ ـ گۈ تاشلار تەتقىقاتىغا زور كۈچ چىقارغان يەنە بىر تەتقىقاتچىدۇر. ياپونىيە ـ موڭغۇلىيە ھەمكارلىقىدا ئورخۇن ئۇيغۇر خانلىقىغا ئائىت مەڭگۈ تاشلار ھەققىدە ئېلىپ بېرىلغان تەكشۈرۈشلەرمۇ زور نەتىجىلەرگە ئېرىشتى. ۋېنگىرىيەلىك تۈركولوگ ئارپاد بېر ـ تا ( Arpad Berta ) مەڭگۈ تاشلار ھەققىدىكى ئەڭ يېڭى ۋە بىرقە ـ دەر مۇكەممەل تەتقىقات نەتىجىسىنى 2004 ـ يىلى ۋېنگىرىيە ـ نىڭ سىگىت شەھىرىدە
Szavaimat jol halljatok A turk es ujgur rovasurasos emlekek kritikai kiadasa
دېگەن نامدا نەشر قىلدۇردى. بۇ ئەسەردە كولچۇر، تونيۇقۇق، كۆلتېگىن، بىلگە قاغان، ئونگىن، تېز، تارىيات، شىنە ئۇسۇ ۋە

سۇجى مەڭگۈ تاشلىرى تەتقىق قىلىنغان. بۇ ئەسەرنىڭ بىر ئالا-ھىدىلىكى ھەربىر تاشنىڭ ترانسلىپتراتسىيەسى، ترانسكرىپ-سىيەسى ۋە ۋېنگىرچە تەرجىمىسى بېرىلگەن. تاشلاردىكى ھەربىر سۆز ئۇستىدە ئۆزىدىن بۇرۇنقى بارلىق تەتقىقاتلارغا مۇراجىئەت قىلىنىپ، ئۆز قارىشى ئوتتۇرىغا قويۇلغان.

ئورخۇن - يېنىسەي يازمىلىرى سىبىرىيەدىن تا شەرقىي ياۋروپاغا قەدەر كەڭ تېررىتورىيەدىكى يادىكارلىقلارنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ. 1899 - يىلى رۇس ئالىمى نىكولاي مىخايلوۋىچ يادرىنتسېۋ شىمالىي موڭغۇلىيە، ئورخۇن دەرياسى، خوشۇت سايدام قاتارلىق جايلاردىن بىر تۈركۈم مەڭگۈ تاشلارنى تاپقاندى. شۇنىڭدىن كېيىن فىنلاندىيە، رۇسىيە، موڭغۇلىيە ئالىملىرى موڭغۇلىيە، سىبىرىيە، قىرغىزىستان، قازاقىستان، ئۆزبېكىستان، شىمالىي ياۋروپادىن، ئېلىمىزنىڭ شىنجاڭ، دۇنخۇاڭ قاتارلىق جايلىرىدىن تاشقا ئويۇلغان، قەغەزگە يېزىلغان ئالتۇن، كۇمۇش، مىس قاتارلىق مېتاللاردىن ياسالغان پۇللارغا، قىلىچ، پىچاق، تاۋاق، چىنە، كوپ، تارغاق، بىلەزۈك، كەمەر توقىسى قاتارلىق تۇرمۇش بۇيۇملىرىغا ئويۇلغان نۇرغۇن قەدىمكى تۈرك يادىكارلىقلىرىنى تاپتى. موڭغۇل - سوۋېت ئارخېئولوگىيە ھەيئەتلىرىنىڭ 1969 — 1989 - يىللار ئارىسىدا داۋاملاشقان ئورتاق تەتقىقاتلىرى نەتىجىسىدە سوغدچە ۋە تۈركچە بىرقانچە يازمىلار ئىلىم دۇنياسىغا مەلۇم بولدى⑳.

ياپونىيە مەدەنىيەت مىنىستىرلىقى بىلەن موڭغۇلىيە پەنلەر ئاكادېمىيەسىنىڭ 1994 - يىلىدىكى مەسلىھەتىگە ئاساسەن 1996 — 1998 - يىللاردا تۈرك ۋە موڭغۇل يايلاق مەدەنىيىتىگە ئائىت ئارخېئولوگىيەلىك ئىزلارنى تەكشۈرۈشكە ياپون - موڭغۇل ئورتاق تەتقىقات گۇرۇپپىسى قۇرۇشنى قارار قىلدى. بۇ گۇرۇپپا ئۆز خىزمەتلىرىنى ۋاقتى - قەرەلىدە ئۇنۇملۇك ئاخىرلاشتۇردى ۋە بۇ تەكشۈرۈشلەرنىڭ جەريانىنى ئېلان قىلدى㉑.

تۈركىيەدە ئىستانبۇل ئۇنىۋېرسىتېتى قەدىمكى تۈرك يازمىلىرى ھەققىدە تەكشۈرۈش ۋە تەتقىقات خىزمىتىنى قانات يايدۇردى . ئىلمىي مۇھاكىمە يىغىنلىرىنى ئۇيۇشتۇردى. 1990 ـ يىلى، 2000 ـ يىلى ۋە 2010 ـ يىلى قەدىمكى تۈرك يازمىلىرى ھەققىدە خەلقئارالىق ئىلمىي مۇھاكىمە يىغىنى ئۇيۇشتۇردى. بۇ ئالدىنقى يىغىنىنىڭ ئىلمىي ماقالىلىرى «تۈرك تىللىرى تەتقىقاتى يىللىقى ـ بېللېتېن» نىڭ 1990 ـ، 2000 ـ يىللىق توپلاملىرىدا ئېلان قىلىندى㉒.

ئورخۇن يازمىلىرىنى قوغداش ۋە ئۆتكەن تۈرك مەدەنىيىتىنى ئوتتۇرىغا چىقىرىش مەقسىتىدە تۈرك ئىش بىرلىكى ۋە تەرەققىيات مەھكىمىسى (TIKA)نىڭ تەشكىللىشى بىلەن قۇرۇلغان تۈرك ـ موڭغۇل بىلىم ھەيئىتى 1997 ـ، 1998 ـ، 1999 ـ يىللىرى موڭغۇلىيەدە ئەمەلىي تەكشۈرۈشلەردە بولدى ۋە ئۇنىڭ نەتىجىلىرى سۈپىتىدە ئورخۇن يازمىلىرىنىڭ ئەڭ يېڭى ۋە ئۆلچەملىك فوتو نۇسخىلىرىنى ئۆز ئىچىگە ئالغان تەتقىقات نەتىجىلىرىنى ئوتتۇرىغا چىقاردى. بۇلارنىڭ ئىچىدە «كۆك تۈرك مەڭگۈ تاشلىرى ۋە يازمىلىرى ئالبومى»نىڭ موڭغۇلىيە جىلدى ئوسمان فىكرى سەرتقايا، چىنگىز ئايىلماز ۋە سەرتخوجا ئوغلۇ خارچاۋبەي تەرىپىدىن، قازاقىستان جىلدى چەتىن جۇماگۇلۇف تەرىپىدىن، ئالتاي ۋە يېنىسەي يازمىلىرى جىلدى دىمىترى دىمىترىيېۋىچ ۋاسىلىيېف تەرىپىدىن نەشرگە تەييارلاندى.

مەڭگۇ تاشلارنىڭ رەسىملىك توپلىمىنى ئەڭ دەسلەپ 1892 ـ يىلى فىنلاندىيەلىك خېيكىل نەشر قىلدۇرغانىدى㉓. ئۇنىڭدىن كېيىن 1892 ـ، 1899 ـ يىللىرى رادلوف مەڭگۇ تاشلارنىڭ رەسىملىرىنى ئۆز ئىچىگە ئالغان تەتقىقات نەتىجىسىنى تۆت توم ھالىتىدە نەشر قىلدۇردى. ئۇنىڭدىن كېيىن مەڭگۇ تاشلارنىڭ

ئالبومى تۈركىيە تاشقى ئىشلار مىنىستىرلىقى تەرىپىدىن ئىشلەندى. (قاراڭ: تۈركىيە تاشقى ئىشلار مىنىستىرلىقى: «ئورخۇن - موڭغۇلىيەدىكى تارىخىي خىزمەتلەر ئاتلىسى»)
(TIKA, Orhun_The Ätlas of Historical Works in Mongolia, 1995, Ankara)
«موڭغۇلىيەدىكى تۈرك يادىكارلىقلىرى» .
(TIKA, Album of theTurkish Monuments in Mongulia, 2001).

ئۇنىڭدىن باشقا ئەنگلىيەلىك كلاۋسىۇن (Sir G. Clauson)، رۇسىيەلىك كىزلاسوف (Kizlasov)، شېرباك (A. M. Scherbak)، قازاقىستاندىن ئاماجولوف (A. S. Amanzholov)، ئايداروف (G. Aydarov) قاتارلىق ئالىملار ئورخۇن يازمىلىرى تەتقىقاتىدا زور كۈچ چىقارغان ئالىملار ھېسابلىنىدۇ.

ئېلىمىزدە بۇ ھەقتىكى تەتقىقاتلار ئازادلىقتىن بۇرۇنلا باشلانغان، خەن رۇلىن (韩儒林)، جى شەنلىن (季羡林) قاتارلىق ئالىملار «كۆلتېگىن»، «بىلگە قاغان»، «تونيۇقۇق» مەڭگۈ تاشلىرىنىڭ خەنزۇچە تەرجىمىسىنى تونۇشتۇرغان. مەڭگۈ تاشلار ھەققىدىكى چوڭقۇر، سىستېمىلىق تەتقىقات نەتىجىسى ئېلىمىزنىڭ مەشھۇر تۈركولوگى، خەلقئارا ئالتايشۇناسلىق جەمئىيىتى (PIAC) ئالتۇن مېدالىغا ئېرىشكۈچى گېڭ شىمىن ئەپەندىگە خاس. ئۇ 1979 - يىلى مەركىزىي مىللەتلەر ئىنستىتۇتى ئاز سانلىق مىللەتلەر تىل - ئەدەبىيات فاكۇلتېتى تۈركولوگىيە سىنىپى ئۈچۈن تەييارلىغان «قەدىمكى تۈرك يازما يادىكارلىقلىرىدىن تاللانما» (1 - قىسىم)دا ئالدىنقىلارنىڭ تەتقىقات نەتىجىلىرىدىن ئىجادىي پايدىلىنىپ، ئورخۇن مەڭگۈ تاشلىرىنىڭ مۇھىملىرىنى بىۋاستە قەدىمكى تۈركچىدىن خەنزۇچىغا تەرجىمە قىلدى㉕. ئۇنىڭ ئورخۇن مەڭگۈ تاشلىرىغا بېغىشلانغان مەخسۇس ئەسىرى «قەدىمكى تۈرك يازما يادىكارلىقلىرى تەتقىقاتى» (耿世民: "古代突厥文碑铭研究" 北京: 中央民族大学出版社, 2005年) دېگەن نام بىلەن 2005 - يىلى نەشر قىلىنىدى.

كىتابقا تۇنيۇقۇق، كۆلتېگىن، بىلگە قاغان، كۇلىچۇر، ئونگىن، مويۇنچۇر، تېرخىن، تېز ۋە سۇجى مەڭگۇ تاشلىرى تەتقىق قىلىنغان. بۇ كىتاب ئېلىمىزدىكى مۇشۇ ساھەگە بېغىشلانغان مۇھىم ئەسەرلەرنىڭ بىرى.

1983 ـ يىلى ئۇرۇمچىدە ئۇيغۇر تىلىدا نەشر قىلىنغان «قەدىمكى ئۇيغۇر يازما يادىكارلىقلىرىغا مۇقەددىمە» ناملىق كىتابقا قەدىمكى ئۇيغۇر يازما يادىكارلىقلىرى قاتارىدا كۆلتېگىن، بىلگە قاغان ۋە تۇنيۇقۇق مەڭگۇ تاشلىرىنىڭ ئۇيغۇر كونا يېزىقىدا ئىشلەنگەن ترانسكرىپسىيەسى ۋە ئۇيغۇرچە تەرجىمىسى بېرىلگەن. تالات تېكىن بىلەن مەھمەت ئۆلمەز تۈزگەن «ئورخۇن ئابىدىلىرى» ناملىق كىتاب ئەركىن ئارىز ۋە ئابدۇيەسىر شۇكۇرلەر تەرىپىدىن تەرجىمە قىلىنىپ 2009 ـ يىلى مىللەتلەر نەشرىياتى تەرىپىدىن نەشر قىلىندى. ئەمما، بۇ مەڭگۇ تاشلارنىڭ ھەقىقىي ھەقدارلىرى بولغان ئۇيغۇرلارنىڭ تىل ـ يېزىقىدا ھازىرغا قەدەر مۇكەممەلرەك بىر كىتابنىڭ نەشر قىلىنماسلىقى، مەڭگۇ تاش تەتقىقاتىغا ئائىت ئەسەرلەردىن بىخەۋەر يۇرۇشىمىز تولىمۇ ئەپسۇسلىنارلىقتۇر. بۇ كىتاب مەخسۇس قەدىمكى ئۇيغۇر تىلىغا بېغىشلانغان كىتاب بولمىغانلىقى ئۈچۈن بۇ ھەقتىكى تەتقىقات نەتىجىلىرىنى ئاددىيلا تونۇشتۇرۇپ ئۆتتۇق.

بۇ يەردە شۇنى قوشۇمچە قىلىپ ئۆتەيلىكى، رۇسىيەلىك ستېبلېۋا (Stebleva) «كۆلتېگىن مەڭگۇ تېشى» ۋە «بىلگە قاغان مەڭگۇ تېشى»نىڭ نەزمىي شەكىلدە يېزىلغانلىقىنى ئوتتۇرىغا قويىدى㉖ ۋە بۇ ھەقتىكى مۇنازىرىلەرگە سەۋەب بولدى. تېخى بۇ قاراشلار ئېتىراپ قىلىنغان ياكى ئىنكار قىلىنغان خۇلاسە چىقمىغان بولسىمۇ، نەسرىي ئەسەرلەر تەركىبىدە نەزمىي پارچىلارنىڭ ئارىلىشىپ كېلىدىغانلىقىنى كۆپچىلىك ئېتىراپ قىلىدۇ. ئورخۇن يازمىلىرىنى تۈركىي مىللەتلەرنىڭ تۇنجى تۈركۈمدىكى ئەدەبىي ئەسەرلىرى دېيىشكە بولىدۇ.

ئورخۇن يېزىقىدىكى مەڭگۈ تاشلارنىڭ رايونلار بويىچە تۈرگە ئايرىلىشى:

1) موڭغۇل ئېگىزلىكىدىكىلەر (10 پارچە)؛
2) يېنىسەي ۋادىسىدىكىلەر (60 پارچە)؛
3) موڭغۇلىيەدىكى باشقا يازمىلار (23 پارچە)؛
4) تاغلىق ئالتاي جۇمھۇرىيىتىدىكىلەر (11 پارچە)؛
5) قىرغىزىستاندىكىلەر؛
6) شەرقىي سىبىرىيە رايونىنىڭ لېنا (Lena) دەرياسى ۋە بايقال (Baikal) كۆلى رايونىدىكىلەر؛
7) ئالتاي رايونىدىكىلەر؛
8) شىنجاڭ (تۇرپان، مىرەن) ۋە گەنسۇ دۇنخۇاڭدىكىلەر؛
9) ئوتتۇرا ئاسىيا (يەتتىسۇ ۋادىسى، فەرغانە ۋادىسى)دىكىلەر؛
10) شىمالىي كافكازىيەدىكىلەر (12 پارچە)؛
11) قىرىم، بالقان ۋە ۋېنگىرىيە تەۋەسىدىكىلەر؛

سىياسىي، ئېتنىك تەرەپتىن تۈرگە بۆلۈنۈشى:

1) شەرقىي تۈرك قاغانلىقى (2 ـ تۈرك قاغانلىقى)غا تەۋەلىرى؛
2) خاكاسلار (قەدىمكى قىرغىزلار)غا تەۋەلىرى؛
3) قۇرىقانلارغا تەۋەلىرى؛
4) غەربىي تۈرك قاغانلىقىغا تەۋەلىرى؛
5) ئورخۇن ئۇيغۇر قاغانلىقىغا تەۋەلىرى؛
6) ئىدىقۇت ئۇيغۇر قاغانلىقى ۋە گەنجۇ ئۇيغۇر قاغانلىقىغا تەۋەلىرى؛
7) پەچەنەكلەرگە تەۋەلىرى.

مەزمۇنىغا ئاساسەن تۈرگە ئايرىلىشى:

1) تارىخ، تەزكىرە خاراكتېرىدىكىلىرى؛
2) قەبرە تاشلىرى؛
3) قىيالارغا يېزىلغان يازمىلار؛

4) دىنىي مەزمۇندىكىلىرى؛
5) ھۆكۈمەت خاتىرىلىرى؛
6)كۈندىلىك تۇرمۇش بۇيۇملىرىدىكى يېزىقلار.

**2. ھازىر ساقلىنىۋاتقان مۇھىم ئورخۇن يادىكارلىقلىرى**

1) «چورىن مەڭگۈ تېشى»

1971 ـ يىلى موڭغۇلىيە جۇمھۇرىيىتى پايتەختى ئۇلانباتورنىڭ شەرقىي جەنۇبىغا 180 كىلومېتىر كېلىدىغان چورېن (Choren) ئۆتىڭىگە 15 كىلومېتىر كېلىدىغان جايدىن تېپىلغان. تاشقا پەقەت ئورخۇن يېزىقىدا ئالتە قۇرلا خەت يېزىلغان. بەزىلەر بۇنى ئىككىنچى تۈرك قاغانلىقىنىڭ ۋەزىرى تۇنيۇقۇق (خەنزۇچە ئىسمى 阿史德元珍) ئىشبارا قاغانغا ياردەملىشىپ ئۆتۈكەندە قاغانلىقنى تىكلەپ ئۇزاق ئۆتمەي (686 ـ، 687 ـ يىللاردا) تىكلەنگەن دەپ قارىماقتا. ئەگەر شۇنداق بولسا، بۇ تاش بىز بىلگەن مەڭگۈ تاشلار ئىچىدە ئەڭ قەدىمىيسى بولغان بولىدۇ. 1971 ـ يىلى رۇسىيەلىك كىلياشتورنى بۇ تاشتىكى يازمىنى نەشرگە تەييارلاپ ۋېنگرىيەدە چىقىدىغان «تۈركولوگىيە تەتقىقاتى» (Turcica Studia) ناملىق ماقالىلەر توپلىمىدا ئېلان قىلغان.

2) «تۇنيۇقۇق مەڭگۈ تېشى»

1897 ـ يىلى كلېمېنتس (D. A. & E. Klements) ئەر ـ خوتۇن موڭغۇلىيەدىكى تۇلا (Tula) دەرياسىنىڭ يۇقىرى ئېقىنىنىڭ ئوڭ قىرغىقى بىلەن نالايكا (Nalaikha) ئۆتىڭىنىڭ ئارىسىدىكى بايىن چوقتۇ (Bain Tskohto) دېگەن يەردىن يەنە بىر مەشھۇر تاش «تۇنيۇقۇق مەڭگۈ تېشى»نى تاپتى. تاش ھازىرمۇ شۇ جايدا ساقلانماقتا. مەڭگۈ تاش ئىككى پارچە تاشتىن تەركىب تاپقان. جەمئىي 62 قۇر خەت بار. «تۇنيۇقۇق مەڭگۈ تېشى»نى تۇنيۇقۇق ھايات چېغىدا، بىلگە قاغان تەختكە ئولتۇرغاندىن كېيىنكى 716 ـ يىلى ئەتراپىدا ئۆزى يېزىپ

پۈتكۈزگەن. ئۆلگەندىن كېيىن تىكلەنگەن. مەڭگۈ تاشتا ئاساسەن تۇنيۇقۇقنىڭ ئىش - تۆھپىلىرى خاتىرىلەنگەن. ئۇنى تۇنيۇقۇقنىڭ تەرجىمىھالى دېيىشكىمۇ بولىدۇ. ئۇنىڭدا ئاساسلىقى تۇنيۇقۇقنىڭ ئېلتەرىش قاغانغا، مويۇنچۇر قاغانغا، بىلگە قاغانغا ھەمكارلىشىپ قاغانلىقنى تىكلەش، مۇستەھكەملەش يولىدا كۆرسەتكەن تۆھپىلىرى خاتىرىلەنگەن. ئۇ «كۆلتېگىن مەڭگۈ تېشى» ۋە «بىلگە قاغان مەڭگۈ تېشى» بىلەن بىرلىكتە تۈرك خانلىقىنىڭ تارىخىنى تەتقىق قىلىشتا تېپىلغۇسىز مەلۇماتلار بىلەن تەمىنلەيدۇ[27].

W. Radloff: Atlas der Alterhuemer der Mongolei. Vierte Lieferung, 1888, plates CV–CXVIII;

W. Radloff: Die Alterhuemer der Mongolei. Zweite Folge, 1899;

TIKA, Orhun — The Atlas of Historical Works in Mongolia, 1995, Ankara;

TIKA, Album of theTurkish Monuments in Mongulia, 2001;

V. Thomsen: Die alttuerkischen Inschriften aus der Mongolei, ZDGM, t.78, Leipzig (1924–1925) — The Tonyukuk Snscription, BSOS, London, t.VI, 1930–1932.

— Samlede Afhandlinger, III, Kopenhagen, 1922.

H.N. Orkun: Eski Turk Yazitlari I,

Rybatzki: Die Tonukuk — Inschrift, Szeged: Studia Uralo–Altaica:40, 1997.

M. Springling: Tonyukuk's Epitaph: an old Turkish Masterpiese, AJSLL, LVI, No.1(1939), N,4(1939).

S.Ye.Malov, Pamyatniki drevnetyurkskoy pis'mennosti,

Moskva – Leningrad, 1951, p. 56 – 73;
Talat Tekin, Orhon Yazitlari. Kül Tegin, Bilge Kagan, Tunyukuk, Istanbul, Yildiz, 2003, s. 82 – 96;
—, Tunyukuk Yaziti, Ankara, 1994.
Berta Arpad, Szavaimat jol halljatok... A turk es ujgur rovasurasos emlekek kritikai kiadasa, Szeged, 2004. p. 25 – 88
小野川秀美：突厥碑文译注，满蒙史论丛第四，1943.
耿世民:古代突厥碑铭研究，中央民族大学出版社，2005. pp. 92–114

رەسىملىرى ۋە تەتقىق قىلىنىش ئەھۋالى:
تەتقىق قىلىنىش ئەھۋالى:
تۇرسۇن ئايۇپ: «‹تۇنيۇقۇق مەڭگۇ تېشى›نىڭ تەرجىمىسى ۋە شەرھى»، «شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى ئىلمىي ژۇرنىلى»، 1981 - يىللىق 3 - سان.

3)، 4) «كۆلتېگىن ۋە بىلگە قاغان مەڭگۇ تېشى»

بۇ ئىككى تاش بىر ۋاقىتتا 1899 - يىلى موڭغۇلىيە جۇمھۇرىيىتى ئورخۇن دەريا بويىدىن ۋە خوشۇت سايدام دېگەن يەردىن تېپىلغان. ھازىرمۇ ئۆز ئورنىدا ساقلانماقتا. «كۆلتېگىن مەڭگۇ تېشى» 732 - يىلى، «بىلگە قاغان مەڭگۇ تېشى» 735 - يىلى تىكلەنگەن. «كۆلتېگىن مەڭگۇ تېشى»دا 66 قۇر خەت چوڭ - كىچىك ئىككى تاشقا ئويۇلغان. چوڭ تاشتا 53 قۇر، كىچىك تاشتا 13 قۇر خەت بار. بۇ باشلانما قىسمى بولسا كېرەك. قالغان قىسمىلىرى چوڭ تاشنىڭ ئالدى يۈزىگە ۋە يان يۈزىگە ئويۇلغان. كەينى تەرىپىدە خەنزۇچە خەت بار. «بىلگە قاغان مەڭگۇ تېشى»دا 80 قۇر خەت بار، ئىككى تاشنىڭ كۆپ جايلىرى ئوخشاپ

كېتىدۇ. بۇ ئىككى تاشتا ئىككىنچى تۈرك قاغانلىقىنىڭ قۇرغۇچىسى ئېلتەرىش قاغان، ئۇنىڭ چوڭ ئوغلى بىلگە قاغان ۋە ئىككىنچى ئوغلى كۆلتېگىنلەرنىڭ ھاياتى ۋە تۆھپىلىرى خاتىرىلەنگەن. بۇ ئىككى تاش بىر قەدەر ياخشى ساقلانغان، خەتلىرى كۆپ يادىكارلىق ھېسابلىنىدۇ. بۇ ئىككى تاشنىڭ تارىخىي قىممىتى ناھايىتى يۇقىرى. ئىككى تاشنىڭ تۈركچە قىسمىنى بىلگە قاغاننىڭ جىيەنى يوللۇق تېگىن يازغان. مەلۇم ۋاقىتتىن قەھرىمانلىق ئېپوسلىرىغا ئوخشاپ كېتىدۇ. ھەر ئىككى تاشتا تاڭ شۈەنزوڭ يېزىپ بەرگەن خەنزۇچە قىسمى بار، ئەمما تۈركچە قىسمى بىلەن مەزمۇن جەھەتتە باغلانمايدۇ.

بۇ ئىككى تاشنىڭ رەسىملىرى:

W. Radloff: Atlas der Alterhuemer der Mongolei. Vierte Lieferung, 1888, plates XCVIII–XCIX, CII–CIV.
Inscription de l' Orkhon recueilles par l' expedition finnoise 1890. Helsingfors, 1892, II, Plates 2–12.
V. Thomsen: Die alttuerkischen Inschriften aus der Mongolei, ZDGM, t. 78, Leipzig (1924–1925)

تەتقىق قىلىنىش ئەھۋالى:

W. Radloff: Die Alterhuemer der Mongolei. Zweite Folge, 1899.
V. Thomsen: Inscription der Orkhon Dechffrees, Helsingfors, 1896.
V. Thomsen: Die alttuerkischen Inschriften aus der Mongolei, ZDGM, t. 78, Leipzig (1924–1925)
E. Hovdaugen: The relationship between the two Orkhon inscription, Acta Orientalia XXXVI (1974).

耿世民:«古代突厥文碑铭研究», 北京: 中央民族大学出版社, 2005年, 第115 — 147页;
Orkun, H.N, Eski türk yazitlari I, Istanbul, 1994 s. 22 – 78;
S. Ye. Malov, Pamyatniki drevnetyurkskoy pis'mennosti, Moskva – Leningrad, 1951, p. 19–56;
Talat Tekin, Orhon Yazitlari. K ü l Tegin, Bilge Kağan, Tunyukuk, Istanbul, Yildiz, 2003, s. 34 – 55;
Berta Arpad, Szavaimat jol halljatok... A turk es ujgur rovasurasos emlekek kritikai kiadasa, Szeged, 2004. p. 89 – 206.

5) «ئونگىن مەڭگۈ تېشى»

بۇ تاشنى 1891 - يىلى يادرىنتسېف بوگوندىكى موڭغۇلىيە جۇمھۇرىيىتىنىڭ خوشۇت سايدامىنىڭ جەنۇبىدىن 180 كىلومېتىر كېلىدىغان ئونگىن دەرياسى بويىدىن تاپقان. تاش ئۆز ئورنىدا ساقلانماقتا. خەتلەر بىر تاشنىڭ ئىككى تەرىپىگە ۋە بىر بالىغا ئويۇلغان. 20 قۇر خەت بار. 731 - يىلى ئەتراپىدا تىكلەنگەن㉘. رادلوفنىڭ قارىشىچە بۇ تاش ئىلتەرىش قاغان ۋە ئۇنىڭ خانىشى، بىلگە قاغان ۋە كۆلتېگىنلەرنىڭ ئانىسى — ئىلتەرىش خاتۇنلارنى خاتىرىلەش ئۈچۈن 690 — 693 - يىللار ئارىسىدا تىكلەنگەن. ماركۋارتنىڭ قارىشىچە ئىلتەرىش قاغان ۋە ئىنىسى مويۇنچۇر قاغانغا تەئەللۇق. 1957 - يىلى كلاۋسون بۇ تاشنى يېڭىباشتىن تەتقىق قىلدى ۋە تاشنىڭ ئىگىسى مويۇنچۇر قاغان دېگەن قاراشنى ئوتتۇرىغا قويدى. ياپونىيەلىك شىياۋپى چۈەنشىيۇمبى بۇ تاش ئىلتەرىش قاغان ۋە مويۇنچۇر قاغانلارنىڭ ئىنىسىنىڭ ئوغلى ۋە ئاتىسىنىڭ تۆھپىلىرىنى

خاتىرىلەش ئۈچۈن ئورنىتىلغان دەپ قارىدى.

بۇ ئىككى تاشنىڭ تەتقىق قىلىنىش ئەھۋالى:

W. Radloff: Atlas der Alterhuemer der Mongolei. Vierte Lieferung, 1888, plates XXVI, 1 – 5.

W. Radloff: Die Alterhuemer der Mongolei. Zweite Folge, 1899;

耿世民: «古代突厥文碑铭研究», 北京: 中央民族大学出版社, 2005年, 第185 — 193页;

Orkun, H. N, Eski t ü rk yazitlari I, Istanbul, 1994, s. 128 – 132 III, 216 – 217;

S. Ye. Malov: Pamyatniki drevnetyurkskoy pis'minnosti Mongolii i Kirgizii, Moskva – Leningrad, 1959, p. 7–11.

Berta Arpad, Szavaimat jol halljatok . . . A turk es ujgur rovasurasos emlekek kritikai kiadasa, Szeged, 2004, p. 207 – 226.

G. Clauson: The Ongin Inscription, JRAS, 1957, pp. 177 – 192.

小野川秀美: «翁金碑文译注», «羽田博士颂寿纪念东洋史论丛», pp. 431 — 337.

Talat Tekin, A Grammar of Orkhon Turkic, Bloomington, 1968, pp. 255 – 256, 291 – 292.

T. Osava: Ongi Inscription, Provisional Report of Researches on Historical Sites and Inscriptions in Mongolia From 1996 to 1998, Osaka: 1999, pp. 129–136.

ئابدۇرېشىت ياقۇپ: «ئورخۇن يېزىقىدىكى ‹ئونگىن› مەڭگۈ تېشىنىڭ تەرجىمىسى ۋە ئىزاھى»، «شىنجاڭ تەزكىرىچىلىكى»، 1991 ـ يىللىق 2 ـ سان.

6) «كۆلچۇر مەڭگۈ تېشى»

بۇ تاشنى 1912 - يىلى پولشالىق ئالىم كوتۋىچ (W. Kotwicz) بۈگۈنكى موڭغۇلىيە جۇمھۇرىيىتى ئۇلانباتورنىڭ جەنۇبىغا يىراق بولمىغان جايدىكى ئىخە خوشۇت (Khoshootu - Ikhe) دېگەن يەردىن تاپقان، 29 قۇر خەت بار. خەتلەر مەڭگۈ تاشنىڭ تۆت تەرىپىگە ئويۇلغان، كۆپ قىسىم يەرلىرى بۇزۇلۇپ كەتكەن. مەزمۇنىدىن قارىغاندا، كۆلچۇر ئىككىنچى تۈرك قاغانلىقىنىڭ يۇقىرى دەرىجىلىك ئەمەلدارى، تونيۇقۇق بىلەن زامانداش بىر كىشى. تاش 8 - ئەسىرنىڭ باشلىرى (721 - ؟) تىكلەنگەن[29]. مەزمۇنى كۆلچۇرنىڭ ھاياتى ۋە تۆھپىلىرى خاتىرىلەنگەن. تاشنىڭ ئاخىرىدا كۆلچۇرنىڭ قارلۇقلار بىلەن بولغان جەڭدە ئۆلگەنلىكى تىلغا ئېلىنىدۇ.

W. Kotwicz et A Samoilowich: Le monument turc d'Ikhe – khuchtu en Mongolie centrale, RO, IV, 1928, pp. 60 – 107.

Orkun, H. N, Eski t ü rk yazitlari I, Istanbul, 1994, s. 133 – 151

S. Ye. Malov: Pamyatniki drevnetyurkskoy pis'minnosti Mongolii i Kirgizii, Moskva – Leningrad, 1959, p. 25 – 30.

Talat Tekin, A Grammar of Orkhon Turkic, Bloomington, 1968, pp. 257 – 258, 293 – 295.

Berta Arpad, Szavaimat jol halljatok... A turk es ujgur rovasurasos emlekek kritikai kiadasa, Szeged, 2004, p. 1 – 24.

T. Hayashi/T. Osava: Site of Ikh – Khoshoot and Küli or inscription, Provisional Report of Researches on Historical Sites and Inscriptions in Mongolia From 1996 to 1998, Osaka: 1999, pp. 148 – 157.

تەتقىق قىلىنىش ئەھۋالى:

耿世民:《古代突厥文碑铭研究》, 北京:中央民族大学出版社, 2005年, 第177 — 184页;

تۆۋەندىكىلەرى ئورخۇن ئۇيغۇر خانلىقى دەۋرىگە مەنسۇپ مەڭگۇ تاشلار.

7) «مويۇنچۇر مەڭگۇ تېشى»

بۇ تاشنى فىنلاندىيەلىك بۇيۇك ئالتايشۇناس رامستېد 1900 ـ يىلى موڭغۇلىيە جۇمھۇرىيىتىنىڭ شىمالىدىكى سېلېڭگا دەريا بويىدا، ئارخانگاي ۋە بۇلگان ئايماقلىرى چېگراسىدىكى شىنە ئۇسۇ كۆلى بويىدىن تاپقان. ئەمما، يىتتۇرۇپ قويۇپ، 1909 ـ يىلى ئىككىنچى قېتىم تاپقان. تاش 759 ـ يىلى تەڭرىدە بولمىش ئىل ئىتمىش بىلگە قاغان (مويۇنچۇر)نىڭ نامىغا تىكلەنگەن㉚. تاش ئىككى پارچە بولۇپ كەتكەن. بۇ ئورخۇن ئۇيغۇر خانلىقىغا ئائىت تاشلارنىڭ ئەڭ چوڭى ھېسابلىنىدۇ. تاشتا 50 قۇر خەت بار. مەڭگۇ تاشنىڭ مەزمۇنىدىن قارىغاندا، ئۇنىڭدا ئورخۇن ئۇيغۇر خانلىقىنىڭ ئىككىنچى ئەۋلاد قاغانى مويۇنچۇرنىڭ ھاياتى بايان قىلىنغان.

بۇ تاشتىكى مەزمۇنلارنىڭ خەنزۇچە تەرجىمىسى گېڭ شىمىن ئەپەندى تەرىپىدىن ھازىرلانغان ۋە لىن گەن، گاۋزىخۇلار يازغان «قەدىمكى ئۇيغۇرلار» (ئىچكى موڭغۇل خەلق نەشرىياتى، 1994 ـ يىلى) ناملىق كىتابقا كىرگۈزۈلگەن. كىتابنىڭ ئابلەت نۇردۇن قاتارلىقلار تەرىپىدىن ئىشلەنگەن ئۇيغۇرچە تەرجىمىسى ئىچىدە (641 ـ 647، ـ بەتلەر) بۇ مەڭگۇ تاشقا ئائىت ئۇچۇرلار ۋە ئۇنىڭ ئۇيغۇرچە ترانسكرىپسىيەسى ۋە ئۇيغۇرچە تەرجىمىسى ئورۇن ئالغان.

تەتقىقاتلار:

G. J. Ramsted: Zwei Uigurische Runeninschiriften in der Nord-Mongolei, JSFOum XXX, 3, 1913.;
S. Ye. Malov, Pamyatniki drevnetyurkskoy pis'mennosti, Moskva – Leningrad, 1951, p. 30 – 44;
Orkun, H. N, Eski türk yazitlari I, Istanbul, 1994 s. 164 – 185;
Berta Arpad, Szavaimat jol halljatok… A turk es ujgur rovasurasos emlekek kritikai kiadasa, Szeged, 2004. p. 89 – 190.
T. Moriyaso: Site and inscription of Shine – Usu, Provisional Report of Researches on Historical Sites and Inscriptions in Mongolia From 1996 to 1998, Osaka: 1999, pp. 177 – 195.

耿世民:《古代突厥文碑铭研究》, 北京:中央民族大学出版社, 2005年, pp.115—147.

8) «تارىيات مەڭگۈ تېشى» («تېرخىن مەڭگۈ تېشى» ۋە يا «مويۇنچۇر 2 - تېشى»)

بۇ ئورخۇن ئۇيغۇر خانلىقىغا ئائىت ئىككىنچى مۇھىم تاش. بۇ تاشنى 1957 - يىلى موڭغۇلىيە ئارخېئولوگى دورجىسۇرېن (C. Dorzhsuren) ئارخانخاي ئايمىقى تارىيات تەۋەسىدىكى تېرخىن دەرياسى بويىدىن تاپقان. 1969 - يىلى كلىياشتورنى (S. Klyashtorny) قايتا تەكشۈرگەن ۋە قازغان. تاش تۆت پارچە بولۇپ ئۈچ پارچىسى تېپىلغان، ئەڭ ئۈستۈنكى بىر پارچىسى تېپىلمىغان. ھازىر موڭغۇلىيە پەنلەر ئاكادېمىيەسى تارىخ تەتقىقات ئىنستىتۇتىدا ساقلىنىۋاتىدۇ. مەڭگۈ تاشتا مويۇنچۇر ۋە دادىسى كۆل بىلگە قاغاننىڭ ئۇرۇشلىرى خاتىرىلەنگەن.

بۇ تاشتىكى مەزمۇنلارنىڭ خەنزۇچە تەرجىمىسى گېڭ شىمىن ئەپەندى تەرىپىدىن ھازىرلانغان ۋە لىن گەن، گاۋزىخۇلار يازغان «قەدىمكى ئۇيغۇرلار» (ئىچكى موڭغۇل خەلق نەشرىياتى، 1994 ـ يىلى) ناملىق كىتابقا كىرگۈزۈلگەن. كىتابنىڭ ئابلەت نۇردۇن قاتارلىقلار تەرىپىدىن ئىشلەنگەن ئۇيغۇرچە تەرجىمىسى ئىچىدە (640 ـ، 633 ـ بەتلەر) بۇ مەڭگۈ تاشقا ئائىت ئۇچۇرلار ۋە ئۇنىڭ ئۇيغۇرچە ترانسكرىپسىيەسى ۋە ئۇيغۇرچە تەرجىمىسى ئورۇن ئالغان.

تەتقىقاتلار:

م. شىنىخۇ: «تارىيات مەڭگۈ تېشى ــ يېڭى تېپىلغان ئورخۇن مەڭگۈ تېشى» (موڭغۇلچە)

كىلياشتورنى: «تېرخىن مەڭگۈ تېشى»، «سوۋېت تۈركولوگىيەسى» (رۇسچە)، 1980(2).

تالات تېكىن: «شىمالىي موڭغۇلىيەدىن تېپىلغان ئورخۇن ئۇيغۇر خانلىقىغا ئائىت يېڭى مەڭگۈ تاش»، «تۈرك تارىخ جەمئىيىتى ژۇرنىلى» 1982 ـ يىللىق، 184 ـ سان.

Berta Arpad, Szavaimat jol halljatok . . . A turk es ujgur rovasurasos emlekek kritikai kiadasa, Szeged, 2004 . p . 241 –266 .

耿世民:《古代突厥文碑铭研究》, 北京:中央民族大学出版社, 2005年, pp.206 — 218.

9) «توققۇز ئۇيغۇر قاغان تۆھپە مەڭگۈ تېشى»

بۇ تاشنى رۇسىيە ئارخېئولوگى يادرىنتسېف 1889 ـ يىلى ئۇيغۇر قاغانلىقىنىڭ قەدىمىي شەھىرى قارا بالغاسۇن ئەتراپىدىن تاپقان ۋە «قارا بالغاسۇن مەڭگۈ تېشى» دەپ ئاتىغان. بۇ تاش بايقالغاندا بەك پارچىلىنىپ كەتكەن. تاشنىڭ ئۇلى شىر شەكلىدە، مەڭگۈ تاش شىرنىڭ دۈمبىسىگە تىكلەنگەن. ئەسلىي ئېگىزلىكى

3.38 مېتىر ، كەڭلىكى 1.77، قېلىنلىقى 0.97 مېتىر دەپ مۆلچەرلەنمەكتە. تاشنىڭ تۆت تەرىپى سىلىقلىنىپ، بىر يۈزىگە ئورخۇن يېزىقىدا، بىر يۈزىگە سوغد يېزىقىدا (31 قۇر)، يان تەرىپىگە خەنزۇ يېزىقىدا (19 قۇر) خەت يېزىلغان. تاشنىڭ خەت ئويۇلغان قىسىملىرىدىن خەنزۇ يېزىقىدا يېزىلغان قىسمى ياخشى ساقلانغان، ئاندىن قالسا سوغد يېزىقىدا يېزىلغان قىسمى بىرقەدەر ياخشى ساقلانغان. [تاشتىكى سوغدچە خەتلەرنى رادلوف دەسلەپتە قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدا، قەدىمكى ئۇيغۇر تىلىدا دەپ تونۇغان. كېيىن گېرمانىيەلىك مۇللېر (F. W. K. Mueller) تۈزەتكەن.] ئالىملار بۇ تاشنى ئورخۇن ئۇيغۇر قاغانلىقىنىڭ 8 ـ ئەۋلاد قاغانى ئالپ بىلگە قاغان تەختتە ۋاقتىدا (808 ــ 821) تىكلەنگەن بولۇشى مۇمكىن دەپ قارىماقتا. مەڭگۈ تاشتا ئورخۇن ئۇيغۇر قاغانلىقى قۇرۇلغاندىن تارتىپ تاكى 8 ـ ئەۋلاد قاغان ئالپ بىلگە قاغانغىچە بولغان ئىشلار خاتىرىلەنگەن. بولۇپمۇ، مانى دىنىنىڭ ئۇيغۇرلار ئارىسىغا تارقىلىش ئەھۋالى تەپسىلىي خاتىرىلەنگەن، بۇ جەھەتتىن بۇ تاشنىڭ قىممىتى ناھايىتى زور. بۇ تاش ھەققىدە دەسلەپ رۇسىيەلىك ۋاسىلىيېف (Vasiliev)، گوللاندىيەلىك شلېگېل (Schlegel) ۋە ياپونىيەلىك خانېدا تورو (羽田亨) قاتارلىقلار تەتقىقات ئېلىپ بارغان. كېيىنچە خامىلتون قاتارلىقلار مەڭگۈ تاشنىڭ خەنزۇچە قىسمىنى تەتقىق قىلدى. خانسېن (O. Hansen) قاتارلىقلار مەڭگۈ تاشنىڭ سوغدچە قىسمىنى تەتقىق قىلدى.

خەنزۇچە تەرجىمىسى گېڭ شىمىن ئەپەندى تەرىپىدىن هازىرلانغان ۋە لىن گەن، گاۋ زىخۇلار يازغان «قەدىمكى ئۇيغۇرلار» (ئىچكى موڭغۇل خەلق نەشرىياتى، 1994 ـ يىلى) ناملىق كىتابقا كىرگۈزۈلگەن. كىتابنىڭ ئابلەت نۇردۇن قاتارلىقلار تەرىپىدىن ئىشلىگەن ئۇيغۇرچە تەرجىمىسى ئىچىدە

(650 ـ، 658 ـ بەتلەر) بۇ مەڭگۈ تاشقا ئائىت ئۇچۇرلار ۋە ئۇنىڭ ئۇيغۇرچە ترانسكرىپسىيەسى ۋە ئۇيغۇرچە تەرجىمىسى ئورۇن ئالغان.

ئاساسلىق تەتقىقات نەتىجىلىرى:

W. Radloff: Atlas der Alterhuemer der Mongolei. Vierte Lieferung, 1895.

Orkun, H.N, Eski türk yazitlari I, II, Istanbul, 1994.

T. Moriyasu, A. Ochir, Provisional Report of Researches on Historical Sites and Inscriptions in Mongolia From 1996 to 1998, Osaka: 1999.

10) «سۇجى مەڭگۈ تېشى»

بۇ تاشنى فىنلاندىيەلىك بۈيۈك ئالتايشۇناس رامستېد 1900 ـ يىلى موڭغۇلىيە جۇمھۇرىيىتىنىڭ شىمالىدىكى سۇجى داۋان ئەتراپىدىن تاپقان. ئەمما، يىتتۈرۈپ قويۇپ 1909 ـ يىلى ئىككىنچى قېتىم تاپقان. مۇكەممەل ساقلانغان، 11 قۇر خەتتىن پۈتۈلگەن بۇ تاش بويىلا قۇتلۇق يارغان نامىغا ئورخۇن ئۇيغۇر خانلىقى يىمىرىلىپ ئۇزاق ئۆتمەي تىكلەنگەن. تاشتىكى «قىرغىز ئوغلى مەن» دېگەن بايانىدىن بۇ تاشنىڭ بىر قىرغىز نامىغا تىكلەنگەنلىكى مەلۇم. ئەمما، دەسلەپكى قۇرلاردىكى «uygur yerinta yaglaqar qanta kaltim» (ئۇيغۇر يېرىدىن، ياغلاقار خاندىن كەلدىم) دېگەن جۈملىدىن تاش گەرچە قىرغىز نامىغا تىكلەنگەن بولسىمۇ، ئۇيغۇر خانلىقى زامانىدىن قالغان بىر تاش ئىكەنلىكى مەلۇم. تۈركىيەلىك ئالىم سىرتقايا بۇ تاش ھەققىدە: «ئۇيغۇر ياغلاقار خانلىقىدىن بىر قاغان، بويىلا قۇتلۇق يارغاننى قىرغىزلارغا ئەلچى قىلىپ ئەۋەتكەن. شۇڭا، بۇ مەڭگۈ تاش ئۇيغۇرلارغا مەنسۇپتۇر ۋە 745 ـ، 780 ـ يىللار

ئارىلىقىدا تىكلەنگەن»㉛ دېگەن.

خەنزۇچە تەرجىمىسى گېڭ شىمىن ئەپەندى تەرىپىدىن هازىرلانغان ۋە لىن گەن، گاۋزىخۇلار يازغان «قەدىمكى ئۇيغۇرلار» (ئىچكى موڭغۇل خەلق نەشرىياتى، 1994 ـ يىلى) ناملىق كىتابقا كىرگۈزۈلگەن. كىتابنىڭ ئابلەت نۇردۇن قاتارلىقلار ئىشلىگەن ئۇيغۇرچە تەرجىمىسى ئىچىدە (648 ـ، 649 ـ بەتلەر) بۇ مەڭگۈ تاشقا ئائىت ئۇچۇرلار ۋە ئۇنىڭ ئۇيغۇرچە ترانسكرىپسىيەسى ۋە ئۇيغۇرچە تەرجىمىسى ئورۇن ئالغان.

رەسىملەر ۋە تەتقىقات نەتىجىلىرى:

G . J . Ramsted: Zwei Uigurische Runeninschiriften in der Nord-Mongolei, JSFOum XXX, 3, 1913;
S . Ye . Malov, Pamyatniki drevnetyurkskoy pis′mennosti, Moskva – Leningrad, 1951, pp . 76 – 77;
S . Ye . Malov, Yeniseyskaya pisminnost′ Tyurkov, Moskva – Leningrad, 1952, pp . 84 – 90;
Orkun, H . N, Eski türk yazitlari I, Istanbul, 1994, pp . 153 – 159 .
Louis Bazin: L′ Inscription Kirghize de Suji, Documents de et archives provenant de l′Asie centrale, Kyoto, 1990 .
Berta Arpad, Szavaimat jol halljatok . . . A turk es ujgur rovasurasos emlekek kritikai kiadasa, Szeged, 2004 . p . 315 – 324 .
耿世民:《古代突厥文碑铭研究》, 北京:中央民族大学出版社, 2005年, pp.225 — 228.
李经纬:《突厥如尼文‹苏吉碑›译释》,《新疆师范大学学报》, 1982(2).

11) «سېۋىرىي مەڭگۈ تېشى»

بۇ تاشنى رۇسىيەلىك ئالىم كىلياشتورنى 1969 ـ يىلى موڭغۇلىيە جۇمھۇرىيىتىنىڭ جەنۇبى بىلەن ئىلىمىزنىڭ گەنسۇ ئۆلكىسى چېگراسىغا يېقىن سېرۋېي دېگەن جاينىڭ شەرقىي جەنۇبىغا ئالتە كىلومېتىر كېلىدىغان جايدىن تاپقان. تاشتا 14 قۇر خەت بولۇپ يەتتە قۇرى قەدىمكى تۈركچە، يەتتە قۇرى سوغدچە. بۇ تاش ھازىر موڭغۇلىيە پەنلەر ئاكادېمىيەسى تارىخ تەتقىقات ئىنستىتۇتىدا ساقلىنىۋاتىدۇ. تاش بىر پارچە چاسا مەرمەر تاشنىڭ بىر يۈزىنى سىلىقلاپ ئويۇلغان. باشقا ياقلىرى قوپالراق تۈزلەنگەن. ئېگىزلىكى 80 سانتىمېتىر، سىلىقلانغان يۈزىنىڭ كەڭلىكى 45 (47) سانتىمېتىر، قېلىنلىقى 70 سانتىمېتىر. مەڭگۈ تاش تازا ياخشى ساقلانمىغان، تاش يۈزىدە چوقۇرلار ۋە يېرىقلار كۆپ، خەت بار يەرلەرمۇ بۇزۇلغان. مەزمۇنىدىن قارىغاندا، بۆگۈ قاغاننىڭ 762 ـ يىلى تاڭ سۇلالىسىگە قىلغان سەپىرى بايان قىلىنغان.

بۇ تاش ھەققىدىكى دەسلەپكى تەتقىقات نەتىجىسى كىلياشتورنى ۋە لىشىت (Licshits) ئىككىيلەننىڭ ھەمكارلىقىدا تەييارلىنىپ سوۋېت ئىتتىپاقىدا چىقىدىغان «سوۋېت تۈركولوگىيەسى» (Sovetskaya Tyurkologiya)نىڭ 1971 ـ يىللىق 4 ـ سانىغا ۋە فىرانسىيەدە چىقىدىغان «ئاسىيا ئىلمىي ژۇرنىلى» (Journal Asiatique)نىڭ 259 ـ سانىغا بېسىلغان. خەنزۇچە تەرجىمىسى گېڭ شىمىن ئەپەندى تەرىپىدىن ھازىرلانغان ۋە لىن گەن، گاۋزىخۇلار يازغان «قەدىمكى ئۇيغۇرلار» (ئىچكى موڭغۇل خەلق نەشرىياتى، 1994 ـ يىلى) ناملىق كىتابقا كىرگۈزۈلگەن. كىتابنىڭ ئابلەت نۇردۇن قاتارلىقلار تەرىپىدىن ئىشلەنگەن ئۇيغۇرچە تەرجىمىسى ئىچىدە (659 ـ، 661 ـ بەتلەر) بۇ مەڭگۈ تاشقا ئائىت ئۇچۇرلار ۋە

ئۇنىڭ ئۇيغۇرچە ترانسكرىپسىيەسى ۋە ئۇيغۇرچە تەرجىمىسى ئورۇن ئالغان.

12) «تەس مەڭگۇ تېشى» («بۆگۇ قاغان مەڭگۇ تېشى»)

بۇ تاشنى رۇسىيەلىك ئالىم كىلياشتورنى 1976 ـ يىلى موڭغۇلىيە جۇمھۇرىيىتىنىڭ خۆسگۆل (Hovsgol) ئايمىقىنىڭ ئۆۋۆربۇلاق (Ovorbulag) دېگەن جايىغا يېقىن تەس دەرياسى يۇقىرى ئېقىنىنىڭ سول قىرغىقىدىكى نوگون تولگوي (Tolgoi Nogoon) دېگەن تۆپىلىكتىن تاپقان. («مويۇنچۇر 2 ـ مەڭگۇ تېشى»نىڭ 1 ـ قۇرىدىكى بايانلاردىن قارىغاندا، تەس دەرياسىنىڭ يۇقىرى ئېقىنى ئورخۇن ئۇيغۇر قاغانلىقىنىڭ قاغانلىرى تۇرىدىغان جاي ئىكەن.) تاشنىڭ ئاستىنقى يېرىمىلا ساقلىنىپ قالغان بولۇپ، ئۇ چاسا قىزىل گىرانىت تاش. ئېگىزلىكى 86 سانتىمېتىر، كەڭلىكى 32 سانتىمېتىر، قېلىنلىقى 22 سانتىمېتىر. ھازىر ساقلىنىپ قالغان قىسمى ئەسلىدىكىنىڭ يېرىمىغىمۇ يەتمەيدۇ. خەت نۇسخىسى، تىلى ۋە ئىملاسى مويۇنچۇر بىرىنچى، ئىككىنچى تاشلىرىغا ئوخشايدۇ. ھازىر موڭغۇلىيە پەنلەر ئاكادېمىيەسى تارىخ تەتقىقات ئىنستىتۇتىدا ساقلىنىۋاتىدۇ.

مەڭگۇ تاشتا 22 قۇر خەت بار. 757 ـ يىلى ئەتراپىدا تىكلىگەن. مويۇنچۇر قاغاننىڭ ئوغلى، 759 ـ، 780 ـ يىللاردا تەختتە ئولتۇرغان ئورخۇن ئۇيغۇر قاغانلىقىنىڭ 3 ـ ئەۋلاد قاغانى بۆگۇ قاغاننىڭ تۆھپىلىرى خاتىرىلەنگەن. مەڭگۇ تاشنىڭ باش قىسمى (1 ـ، 6 ـ قۇر) دا مويۇنچۇر قاغاننىڭ ۋاپاتى ۋە بۆگۇ قاغاننىڭ تەختكە چىقىشى تىلغا ئېلىنىدۇ. بۇ دەل تاڭ سۇلالىسىدە «ئۆڭلۇك ـ سۆيگۈن توپىلىڭى» يۈز بېرىپ، ئورخۇن ئۇيغۇر قاغانلىقى تاڭ سۇلالىسىگە ياردەملىشىپ، توپىلاڭنى تىنچىتىپ چاڭئەننى قايتۇرۇۋالغان ۋاقىت ئىدى.

بۇ تاش ھەققىدە ئەڭ دەسلەپتە موڭغۇلىيە ئالىمى خارزاباي (S. Charzaubay) ۋە شىنېخۇ (M. Shinehuu)لار تەتقىقات ئېلىپ بارغان. خارزابايىنىڭ تەتقىقاتى «تەس مەڭگۇ تېشى» دېگەن نامدا 1979 ـ يىلى موڭغۇلىيەدە چىقىدىغان «فىلولوگىيە تەتقىقاتى» ناملىق ژۇرنالنىڭ XIII/5 سانىدا (117 ـ، 124 ـ بەتلەر) ئېلان قىلىنغان. شىنېخۇنىڭ تەتقىقاتى «ئورخۇن رۇنىك يېزىقىدىكى يېڭى تېپىلغان مەڭگۇ تاش» دېگەن نامدا 1980 ـ يىلى «فىلولوگىيە تەتقىقاتى» ناملىق ژۇرنالنىڭ VIII/1 سانىدا (41 ـ، 36 ـ بەتلەر) ئېلان قىلىنغان. كىلياشتورنىنىڭ «قەدىمكى ئۇيغۇرچە بۆگۈ قاغان تەس مەڭگۇ تېشى» ناملىق ماقالىسى ۋېنگرىيەدە چىقىدىغان «شەرقشۇناسلىق ژۇرنىلى» (AOH)نىڭ 1985 ـ يىللىق 31 ـ جىلد، 1 ـ سانىدا ئېلان قىلىندى. خەنزۇچە تەرجىمىسى گېڭ شىمىن ئەپەندى تەرىپىدىن ھازىرلانغان ۋە لىن گەن، گاۋ زىخۇلار يازغان «قەدىمكى ئۇيغۇرلار» (ئىچكى موڭغۇل خەلق نەشرىياتى، 1994 ـ يىلى) ناملىق كىتابقا كىرگۈزۈلگەن. كىتابنىڭ ئابلەت نۇردۇن قاتارلىقلار تەرىپىدىن ئىشلەنگەن ئۇيغۇرچە تەرجىمىسى ئىچىدە (641 ـ، 647 ـ بەتلەر) بۇ مەڭگۇ تاشقا ئائىت ئۇچۇرلار ۋە ئۇنىڭ ئۇيغۇرچە ترانسكرىپسىيەسى ۋە ئۇيغۇرچە تەرجىمىسى ئورۇن ئالغان.


باشقا تەتقىقات نەتىجىلىرى:

Orkun, H.N, Eski türk yazitlari I, Istanbul, 1994, pp.153－159.

T. Osava, Tes Inscription, T. Moriyasu, A. Ochir, Provisional Report of Researches on Historical Sites and Inscriptions in Mongolia From 1996 to 1998, Osaka: 1999, pp.158－167.

Berta Arpad, Szavaimat jol halljatok… A turk es ujgur rovasurasos emlekek kritikai kiadasa, Szeged, 2004, p.227－240.

耿世民:《古代突厥文碑铭研究》, 北京:中央民族大学出版社, 2005年, pp.219 — 224.

13) «مويۇنچۇر مەڭگۈ تېشى»

1909 ـ يىلى فىنلاندىيەلىك ئالتايشۇناس رامستېد موڭغۇلىيەنىڭ شىنە ئۇسۇ (Shine－usu) دېگەن يېرىدىن تاپقان. بۇ تاش خېلىلا بۇزۇلغان بولسىمۇ، ساقلىنىپ قالغان خەتلەر يەنىلا خېلى بار، بۇ تاش ئورخۇن ئۇيغۇر خانلىقىنىڭ تارىخى ۋە شۇ دەۋر تىلىنى تەتقىق قىلىشتا ئەھمىيىتى زور. بۇ تاش ھەققىدىكى تەتقىقاتىنى رامستېد «فىن ـ ئۇگىر ئىلمىي ژۇرنىلى» (Journal de la Spciete Finno－Ougrienne) نىڭ 1913 ـ يىلى 30 ـ ساندا «شىمالىي موڭغۇلىيەدىن تېپىلغان ئىككى پارچە رۇنىك يېزىقىدىكى قەدىمكى ئۇيغۇرچە مەڭگۈ تاش» (Zwei Uuigurische Runeninschrifren in der Mongolei) دېگەن نامدا ئېلان قىلدى.

14) «توققۇز ئۇيغۇر قاغان تۆھپە مەڭگۈ تېشى»

(Toquz Uighur ay－tangtida qut bolmish alp bilga qaghan)

بۇ تاش «قارا بالغاسۇن مەڭگۈ تېشى» دەپمۇ ئاتىلىدۇ. بۇ تاش ئورخۇن ئۇيغۇر خانلىقىنىڭ بۆمى قاغان دەۋرىگە (808 — 821) مەنسۇپ دەپ قارالماقتا. بۇ مەڭگۈ تاشقا ئورخۇن، خەنزۇ ۋە سوغد يېزىقلىرىدا خەت ئويۇلغان. ئۇنىڭ ئورخۇن يېزىقى قىسـ ـمىنى رادلوف تەتقىق قىلىپ «موڭغۇلىيەدىن تېپىلغان قەدىمكى تۈركچە مەڭگۈ تاشلار»نىڭ 3 ـ قىسمىدا (1895 ـ يىلى) ئېلان قىلدى. ئەپسۇسكى، بۇ تاشنىڭ ئورخۇن يېزىقىدىكى قىسمى تو ـ

لىمۇ بۇزۇلۇپ كەتكەن.

15) «سۇجى مەڭگۈ تېشى»

بۇ تاشنى رامستېد 1909 ـ يىلى موڭغۇلىيەنىڭ سۇجى (Suji) دېگەن يېرىدىن تاپقان. بۇ مۇكەممەل ساقلانغان، ئەمما كىچىكرەك بىر مەڭگۈ تاش.

16) «ئىرق بىتىگ»

«ئىرق بىتىگ» ئورخۇن يېزىقىدا قەغەزگە يېزىلغان مۇھىم يادىكارلىقلارنىڭ بىرى. ئۇنى ستېيىن 1907 ـ يىلى دۇنخۇاڭدا قولغا چۈشۈرگەن. ھازىر لوندون بۈيۈك بىرىتانىيە مۇزېيىدا ساقلانماقتا. ئۇ كىچىك بىر كىتابچە بولۇپ، 58 ۋاراق 104 بەت. ئېگىزلىكى 13.6 سانتىمېتىر، كەڭلىكى 8 سانتىمېتىر. كىتاب ئەينى ۋاقىتتا بەك كۆپ تۇتۇلغاچقا قىرغاقلىرى قاتلانغان، يىرتىلغان. ھەربىر بەتكە 8 ـ 9 قۇر، ھەربىر قۇرغا 8 ـ 10 دانە خەت يېزىلغان.



كىتابنىڭ مەزمۇنىدىن قارىغاندا، جەمئىي 65 ئابزاس پال مەزمۇنى بار، ھەربىر ئابزاستا بىر ۋەقەنى بايان قىلىدۇ، ئاندىن «بىلىڭلاركى بۇ ياخشىلىق»، «بىلىڭلاركى بۇ يامانلىق» دېگەندەك ئاياغلاشتۇرۇلىدۇ. 4 ـ، 10 ـ، 13 ـ، 14 ـ، 21 ـ، 43 ـ، 51 ـ ئابزاسلاردا بۇ گەپ يوق.( ھەربىر پالنىڭ ئالدىغا كىچىك چەمبەرلەر سىزىلغان. ئۇنىڭ تىلى قەدىمكى تۈركىي تىللارنىڭ n دىيالېكتىغا تەۋە، 8 ـ، 9 ـ ئەسىرلەردىكى ئورخۇن مەڭگۈ تاشلىرىنىڭ تىلى بىلەن ئاساسەن ئوخشاش.

فوتو نۇسخىسىنى تالات تېكىن نەشر قىلدۇرغان:

V. Thomsen: Dr. Stein's Manuscripts in Turkish "Runic" Script from Miran and Tun–huang, JRAS 1912, pp. 190–214.

Orkun, H. N, Eski türk yazitlari II, Istanbul, 1938, pp. 71–93

S. Ye. Malov, Pamyatniki drevnetyurkskoy pis' mennosti, Moskva– Leningrad, 1951, pp. 80–92.

Talat Tekin: Irk Bitig — The Book of Omens, 1993, Harrassowitz Verlag, Wiesbaden. pp. 1–133.

J. Hamilton: Le colophon de l'Irq Bitig, Turcica VII, 1975, pp. 7–19.

A, Arlotto, Old turkic oracle books, Monumenta Serica XXIX, 1970–71, pp. 685–696.

G. Clauson, Notes on Irk Bitig, UAJb XXXIII, 3–4, 1961, pp. 218 – 225.

M. Erdall, Irk Bitig Uzerine Yeni Notlar, TDAY–Belleten, 1977, pp. 87–119.

耿世民:《古代突厥文碑铭研究》, 北京:中央民族大学出版社, 2005年, pp.285 — 302.

### 3. ئورخۇن يېزىقىنىڭ كېلىپ چىقىشى

ئورخۇن يېزىقىنىڭ كېلىپ چىقىشى ھەققىدە نۇرغۇن ئالىملار ئۆز قاراشلىرىنى ئوتتۇرىغا قويغان، ئۇلارنىڭ قاراشلىرى ھەر خىل. يىغىنچاقلىغاندا 15 خىل قاراش بار㉜:

1) تومسېن ئورخۇن ئېلىپبەسىنى يېشىپ چىقىشتىن بۇرۇن بەزىلەر بۇ ئېلىپبەنىڭ ئاناتولىيە (كىچىك ئاسىيا)دىن بايقالغان، يۇنان مەدەنىيىتىنىڭ تەسىرىدە مەيدانغا كەلگەن لىكىيان (Lycien)، كاريان (Carien) ئېلىپبەلىرىگە ئوخشايدىغانلىقىنى نەزەرگە ئېلىپ، ھىتىت ۋە قەدىمكى ئاناتولىيە ئېلىپبەلىرىدىن كېلىپ چىققان دەپ قارىغان. تىھسېن (Tihsen, 1786)، ئوتتو دۆننېر (Otto Donner)㉝، ئامانجولوف (1976, 1978) قاتارلىقلار بۇ قاراشنى ياقلايدۇ.

2) ئىسكاندىناۋىيەدىكى رۇنىك ئېلىپبەسىدىن كېلىپ چىققان دەپ قاراش. بۇ قاراشنى ھېيكېل (A. Heikel, 1892) ئوتتۇرىغا قويغان.

3) يا پەھلەۋى، سوغد يېزىقلىرىنىڭ ۋاستىسى بىلەن مەيدانغا كەلگەن ۋە يا بىۋاستە ئەرەمەي ئېلىپبەسىدىن كېلىپ چىققان دەپ قاراش. تومسېن (V. Thomsen, 1896)، پېدېرسېن (H. Pedersen,1962)، مېنگېس (Karl Menges,1969)، رونا تاس(A. Rona Tas, 1987) قاتارلىقلار بۇ قاراشنى ياقلايدۇ.

4) ئورخۇن ئېلىپبەسى تۈركىي خەلقلەرنىڭ تامغىلىرىدىن كېلىپ چىققان دەپ قاراش. ئارىستوف (N. N. Aristov, 1896)، ماللىتىسكىي (N. G. Mallitskiy) قاتارلىقلار مۇشۇ قاراشنى قوبۇل كۆرىدۇ.

5) ئورخۇن ئېلىپبەسى ئەرەمەي ئېلىپبەسىدىن كېلىپ چىق-

قان، پەقەت تۈرك تامغىلىرى شەكلىگە كەلتۈرۈلۈپ «مىللىيلاشتۇ - رۇلغان» دەپ قاراش. سوكولوف (N. D. Sokolov, 1904) مۇشۇ قاراشنى ئوتتۇرىغا قويغان.

6) رۇنىك ئېلىپبەسىدىن پايدىلىنىپ، ئەرەمەي ئېلىپبەسىدىن قوبۇل قىلغان دەپ قاراش. رادلوف (W. W. Radloff, 1908) مۇشۇ قاراشنى ئوتتۇرىغا قويغان.

7) تۈركلەرنىڭ دىنىي مۇراسىملىرىغا ئائىت بەلگە ۋە سىمۋوللار ئاساسىدا ئىجاد قىلىنغان دەپ قاراش. ساۋېنكوف (N .D. Savenkov, 1910) مۇشۇ قاراشنى ئوتتۇرىغا قويغان.

8) سوغد يېزىقى ئاساسىدا مەيدانغا كەلگەن دەپ قاراش. گاۋزوت (R. Gauthiot, 1911)، ئالزېم (Fr. Altheim, 1949)، كىلياشتورنى (S. G. Klyashtorniy, 1958)، لىۋسىچ (V. A. Livshich, 1978) قاتارلىقلار بۇ قاراشنى ياقلايدۇ.

9) ھەرپلەر تۈرك تامغىلىرىدىن كېلىپ چىققان، شۇنداقلا ئەرەمەي، سوغد ۋە پەھلەۋى يېزىقلىرىدىن ئۆلگە ئالغان دەپ قاراش. پولىۋانوف مۇشۇ قاراشنى ئوتتۇرىغا قويغان[34].

10) پەھلەۋى يېزىقىدىن كېلىپ چىققان دەپ قاراش. جېنسېن (H. Jensen, 1925) مۇشۇ قاراشنى ئوتتۇرىغا قويغان.

11) پارت ـ پەھلەۋى يېزىقىدىن كېلىپ چىققان دەپ قاراش. فېۋرېر (J. G. Fevrier, 1948) مۇشۇ قاراشنى ئوتتۇرىغا قويغان.

12) سوغد، گىرېك ئېلىپبەسىدىن كېلىپ چىققان دەپ قاراش. كلاۋسون (G. Clauson, 1970)، ۋاسارى (I. Vasary, 1995) قاتارلىقلار مۇشۇ قاراشنى ئوتتۇرىغا قويغان.

13) تۈركىي خەلقلەر ئۆزلىرى ئىجاد قىلغان دەپ قاراش. بۇ قاراش بىر قەدەر كەڭ ئومۇملاشقان قاراش بولۇپ، ھۈسەيىن نامىق ئورخۇن (H. N. Orkun, 1936, 1938)، ئەخمەت جەۋات ئەمرە[35]، ئەخمەت جەفەرئوغلۇ (A. Caferoglu, 1958)، ماخمۇتوف[36]

قاتارلىقلار مۇشۇ قاراشنى ياقلايدۇ.

14) ئورخۇن يېزىقى ئەسلىي ئېلىپبەلىك يېزىق ئەمەس، بوغۇملارغا تايانغان بىر يېزىق. ئۇنداق ئىكەن، ئۇنىڭ ئېلىپبە سىستېمىسى ئەرەمەي ئېلىپبەسىدىن كەلگەن بولمايدۇ دەپ قاراش. پرىستاك (O. Pritsak, 1980)㊲، كىزلاسوف (I. L. Kizlasov, 1994)، گوزەۋ/ كىلياشتورنى㊳ قاتارلىقلار مۇشۇ قاراشنى ياقلايدۇ.

15) تۈركلەر تەقلىد يولى بىلەن ئىجاد قىلغان دەپ قاراش. گوزەۋ/كىلياشتورنى بۇ قاراشنى ئىلگىرى سۈرىدۇ.

يۇقىرىدىكى قاراشلار ئارىسىدا ئەڭ كەڭ تارقالغان قاراش بويىچە ئورخۇن ئېلىپبەسىنى پەھلەۋى، سوغد، پارت قاتارلىق ئىرانچە بىر ئېلىپبە ۋاستىسى بىلەن ئەرەمەي ئېلىپبەسىگە باغلاش ۋە ياكى توغرىدىن ـ توغرا بىر سام ئېلىپبەسىگە باغلاش ۋە ياكى رۇنىك ئېلىپبەسىگە باغلاپ چۈشەندۈرۈشلەرنىڭ قايىل قىلىش كۈچى زور ئەمەس.

ئىككىنچى ئورۇندا تۇرىدىغان قاراش ئورخۇن ئېلىپبەسىنى تۈركىي قوۋملار ئۆزلىرى ئىجاد قىلغان دېگەن قاراش. ئارىستوۋ ۋە ماللىتسكىي تۈرك تامغىلىرىنى، ساۋېنكوف بولسا تۈركلەرنىڭ دىنىي پائالىيەتلىرىدىكى بەلگە، سىمۋوللارنى ئېلىپبەنىڭ يىلتىزى دەپ قارايدۇ. پولىۋانوفمۇ تۈرك تامغىلىرىدىن كەلگەن، ئەمما يات ئېلىپبەلەرنىڭمۇ ئىلھامى بار دېگەن قاراشنى ئىلگىرى سۈرىدۇ. ئىران ۋە ئەرەمەي يېزىقىدىن كەلگەن دېگۈچىلەردىن تومسېن، كلاۋسون، سوكولوف قاتارلىقلارمۇ تۈرك تەسىرىنى پۈتۈنلەي رەت قىلمايدۇ. يات ئېلىپبەلەردىن كىرگەن ھەرپ ـ بەلگىلەرنىڭ تۈركچىلەشتۈرۈلگەنلىكى، ھېچبولمىغاندا 𐰉 ، 𐰆، D، 𐰃، 𐰚 قاتارلىق بىرقانچە ھەرپنىڭ تۈركلەر تەرىپىدىن ئىجاد قىلىنغانلىقىنى قوبۇل كۆرىدۇ.

ئورخۇن ئېلىپبەسىدىكى مەنىلىك ھەرپلەر:




### ئورخۇن يېزىقىنىڭ ئېلىپبەسى ۋە ئىملاسى

ياپونىيە ئالىمى نوبو يامادا (山田信夫) «ئېھتىمال 6 ـ ئەسىردە بۇمىن قاغان تەختتە ۋاقتىدا ئوتتۇرا ئاسىيانى بويسۇندۇرۇش يۈرۈشىدە ئەرەمەي يېزىقى بىلەن ئۇچراشقان بولسا كېرەك» دەپ قارايدۇ. ئەمما، ئىسپات كۆرسەتمەيدۇ.

ئېلىمىز ئالىمى گېڭ شىمىنىڭ قارىشىچە ↓ «ئوق oq»، 𐰋 «ئۆي äb»، D «ئاي ay» قاتارلىق ئۈچ ھەرپ مەنىلىك يېزىق خۇسۇسىيىتىگە ئىگە. يەنە كېلىپ تۈركلەرنىڭ قايسى زامانلاردا، قانداق ئۇسۇلدا ئەرەمەي ھەرپلىرى بىلەن تونۇشقانلىقى ۋە ئۇنى تۈرك يېزىقى قىلىپ ئۆزگەرتكەنلىكى ئېنىق ئەمەس.

ھەرقايسى جايلاردىن (تالاس، يېنىسەي، ئورخۇن ۋادىلىرىدىن) تېپىلغان مەڭگۈ تاش ۋە قىيالاردىكى ھەرپ ـ بەلگىلەرنىڭ سانى ۋە يېزىلىش شەكىللىرىدە ئازدۇر ـ كۆپتۇر پەرق بار.

| تالاس | يېنسەي | ئورخۇن | تاۋۇش قىممىتى |
|---|---|---|---|
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | a, ä, (e) |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | ï, i, (e) |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | o, u |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | ö, ü |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | b |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | b' |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | č, č' |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | d, (ð), (t) |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | d', (ð'), (t') |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | γ |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | g' |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | j |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | j' |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | q |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | q при o, u |
|  | [illegible] | [illegible] | q при ï |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | k' |
|  | [illegible] | [illegible] | k' при ö, ü |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | l |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | l' |

| تاۋۇش قىممىتى | ئورخۇن يېزىقى | يېنسەي يېزىقى | تالاس يېزىقى |
|---|---|---|---|
| m, m' | [illegible] | [illegible] | [illegible] |
| n | [illegible] | [illegible] | [illegible] |
| n' | [illegible] | [illegible] | [illegible] |
| ñ, (nj) | [illegible] | [illegible] ? [illegible] ? | |
| ŋ, ŋ' | [illegible] | [illegible] | [illegible] |
| p, p' | [illegible] | [illegible] | [illegible] |
| r | [illegible] | [illegible] | [illegible] |
| r' | [illegible] | [illegible] | [illegible] |
| s | [illegible] | [illegible] | [illegible] |
| s' | \| | \| | \| |
| š | [illegible] | [illegible] | [illegible] |
| š' | [illegible] | [illegible] | ^ |
| t | [illegible] | [illegible] | [illegible] |
| t' | [illegible] | [illegible] | [illegible] |
| z, z' | [illegible] | [illegible] | [illegible] |
| lt, l't' | M | M | |
| nt, n't' | [illegible] | [illegible] | ⊙ |
| nč, n'č' | [illegible] | [illegible] | [illegible] |
| rt | ⋈ | ⋈ ⋈ | |
| ئايرىش بەلگىسى | : | [illegible] | [illegible] |

| تالاس | يېنسەي | ئورخۇن | تاۋۇش قىممىتى |
|---|---|---|---|
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | m, m' |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | n |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | n' |
|  | [illegible] | [illegible] | ñ, (nj) |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | ŋ, ŋ' |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | p, p' |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | r |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | r' |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | s |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | s' |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | š |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | š' |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | t |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | t' |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | z, z' |
|  | [illegible] | [illegible] | lt, l't' |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | nt, n't' |
| [illegible] | [illegible] | [illegible] | nč, n'č' |
|  | [illegible] | [illegible] | rt |
| [illegible] | [illegible] | : | ئايرىش بەلگىسى |

### 4. ئورخۇن يېزىقىنىڭ ئىملاسى

ئورخۇن يېزىقى بىر خىل فونېمىلىق، بوغۇملۇق ئارىلاش يېزىق. ئۇ ساپ فونېمىلىق ۋە يا ساپ بوغۇملۇق يېزىق ئەمەس. بۇ يېزىقتىكى بەلگىلەر تىك(|)، قىيپاش (/)، يايسىمان (( ) سىزىقچىلارنىڭ ھەر خىل شەكىلدە بىرىكىشىدىن ھاسىل بولغان. ئورخۇن ئېلىپبەسى 38 ـــ 40 بەلگىدىن تەركىپ تاپقان.

ئورخۇن يېزىقى ئادەتتە ئوڭدىن سولغا توغرىسىغا يېزىلىدۇ. سۆزلەر بىر ـ بىرىدىن قوش چېكىت ئارقىلىق ئايرىلىدۇ. بەزىدە سۆز بىرىكمىلىرى (ئاساسەن ئىنىقلانغۇچىلىق سۆز بىرىكمىلىرى) قوشۇپ يېزىلىدۇ. ئايرىم ئەھۋاللاردا 𐰇 مۇ ئايرىش بەلگىسى قىلىپ قوللىنىلىدۇ.

## ئورخۇن يېزىقىنىڭ ئېلىپبەسى

| تەرتىپى | ھەرپلەر | تاۋۇش | تەرتىپى | ھەرپلەر | تاۋۇش |
|---|---|---|---|---|---|
| 1 | 𐰀 | a/ä | 21 | 𐱃 | t[1] |
| 2 | 𐰃 | ï/i | 22 | 𐱅 | t[2] |
| 3 | 𐰆 | o/u | 23 | 𐰖 | y[1] |
| 4 | 𐰇 | ö/ü | 24 | 𐰘 | y[2] |
| 5 | 𐰉 | b[1] | 25 | 𐰸 | oq, uq, qo, qu, q |
| 6 | 𐰋 | b[2] | 26 | 𐰜/𐰝 | ök, ük, kö, kü, k |
| 7 | 𐰑 | d[1] | 27 | 𐰶 | ïq, qï, q |
| 8 | 𐰓 | d[2] | 28 | 𐰱 | ič |
| 9 | 𐰍 | ğ | 29 | 𐰲 | č |
| 10 | 𐰏 | g | 30 | 𐰢 | m |
| 11 | 𐰴 | q | 31 | 𐰪 | ñ/ny |

| 12 | 𐰚 | k | 32 | 𐰭 | ŋ |
|---|---|---|---|---|---|
| 13 | 𐰞 | $l^1$ | 33 | 𐰯 | p |
| 14 | 𐰠 | $l^2$ | 34 | 𐱁 | š |
| 15 | 𐰣 | $n^1$ | 35 | 𐰔 | z |
| 16 | 𐰤 | $n^2$ | 36 | 𐰡 | lt |
| 17 | 𐰺 | $r^1$ | 37 | 𐰨 | nč |
| 18 | 𐰼 | $r^2$ | 38 | 𐰦/𐰧 | nt |
| 19 | 𐰽 | $s^1$ | 39 | 𐰿 | aš |
| 20 | 𐰾 | $s^2$ | 40 | 𐱈 | baš |

ئىملا قائىدىلىرى

1. سوزۇق تاۋۇشلارنىڭ ئىملاسى

1) ئورخۇن ئېلىپبەسىدە سەككىز سوزۇق تاۋۇش تۆت بەلگە ئارقىلىق ئىپادىلىنىدۇ.

| 𐰀 | a/ä |
|---|---|
| 𐰃 | ï/i |
| 𐰆 | o/u |
| 𐰇 | ö/ü |

2) سۆز بېشى ياكى سۆزنىڭ بىرىنچى بوغۇمىدىكى سوزۇق تاۋۇش 𐰀 يېزىلمايدۇ. بۇنىڭ سەۋەبى نۇرغۇن تۈركۈي تاۋۇشلارنىڭ بېشىغا ä/ قوشۇپ تەلەپپۇز قىلىنىدىغانلىقىدىن بولغان بولۇشى

مۇمكىن.مەسىلەن:

| 𐱃 | ($t^1$) | at | ئات |
|---|---|---|---|
| 𐱅 | ($t^2$) | ät | ئەت |
| 𐰞 | ($l^1$) | al | ئال |
| 𐰠 | ($l^2$) | äl | ئەل |

ئەمما سۆزنىڭ باشقا جايلىرىدا كۆرۈلسە، چۈشۈرۈلمەيدۇ. مەسىلەن:

| 𐰴𐰺𐰀 | ($qr^1a$) | qara | قارا |
|---|---|---|---|
| 𐰯𐰀 | (pa) | apa | ئاپا |
| 𐱃𐰢𐰍𐰀 | ($t^1$mğa) | tamğa | تامغا |

3) سوزۇق تاۋۇش 𐰃، 𐰆، 𐰇 لەر ئەگەر سۆز بېشىدا ۋە سۆزنىڭ بىرىنچى بوغۇمىدا كەلسە، چۈشۈرۈلمەيدۇ. سوزۇق تاۋۇش 𐰆، 𐰇 لەر ئۇزۇك تاۋۇش 𐰸، 𐰴 لەرنىڭ ئالدى ـ كەينىدە كەلسە، چۈشۈپ قالىدۇ. مەسىلەن:

| 𐰃𐰑𐰸 | ($Id^1q$) | ïduq | مۇقەددەس |
|---|---|---|---|
| 𐰃𐱃𐰃 | ($It^1I$) | ïttï | ئەۋەتتى |
| 𐰆𐰍𐰞𐰢 | (Oğlm) | oğlum | ئوغلۇم |
| 𐰇𐰲𐰤 | ($Üčn^1$). | üčün | ئۈچۈن |

2. ئۇزۇك تاۋۇشلارنىڭ ئىملاسى

1) ئورخۇن يېزىقىنىڭ ئەڭ زور ئالاھىدىلىكى b، d، l، n، r، s، t، y قاتارلىق سەككىز ئۇزۇك تاۋۇش تىل كەينى ۋە تىل ئالدى سوزۇق تاۋۇشلار بىلەن بىرىكىش ئالاھىدىلىكىگە ئاساسەن ئىككىدىن شەكىلگە ئىگە.

| 𐰉 | $b^1$ | a, ï, o, u تاۋۇشلىرى بىلەن بىرىكىدۇ | 𐰋 | $b^2$ | ä, i, ö, ü. تاۋۇشلىرى بىلەن بىرىكىدۇ |
|---|---|---|---|---|---|
| 𐰑 | $d^1$ | | 𐰓 | $d^2$ | |
| 𐰞 | $l^1$ | | 𐰠 | $l^2$ | |
| 𐰣 | $n^1$ | | 𐰤 | $n^2$ | |
| 𐰺 | $r^1$ | | 𐰼 | $r^2$ | |
| 𐰽 | $s^1$ | | 𐰾 | $s^2$ | |
| 𐱃 | $t^1$ | | 𐱅 | $t^2$ | |
| 𐰖 | $y^1$ | | 𐰘 | $y^2$ | |

2) $y^2$ ۋە $s^2$ دائىم تىل كەينى تاۋۇشلىرى بىلەن بىرىكىپ كېلىدۇ. مەسىلەن:

| 𐰴𐰾𐰲 | ($ačs^2q$) | ačsïq | ئاچ |
|---|---|---|---|
| 𐰞𐰃𐰘 | ($y^2ïl$) | yïl | يىل |
| 𐰼𐰃𐰘 | ($y^2iš$) | yïš | ئورمان |

3) هازىرقى كۆپ قىسىم تۈركىي تىللارغا ئوخشاش، q، ğ تاۋۇشلىرى تىل كەينى سوزۇق تاۋۇشلار بىلەن، k، g تاۋۇشلىرى تىل ئالدى سوزۇق تاۋۇشلار بىلەن بىرىكىپ كېلىدۇ.

ئۇندىن باشقا، 𐰸(q) پەقەت u, o تاۋۇشلىرىنىڭ كەينىدە، 𐰜(k) پەقەت ü ، ö تاۋۇشلىرىنىڭ 𐰶(q) پەقەت ï تاۋۇشىنىڭ كەينىدە، 𐰚([illegible]) پەقەت i تاۋۇشىنىڭ كەينىدە كۆرۈلىدۇ. بەزى ئالىملار بۇ تۆت بەلگىنى بوغۇمنى بىلدۈرىدىغان بەلگە دەپ قارايدۇ ۋە oq/uq ، ok/ük ، ïq ، ki ياكى qo/qu ، kö/kü ، qï ، ki ئارقىلىق ئىپادىلەيدۇ.

4) 𐰪(ñ/ny) پەقەت a ، oنىڭ كەينىدە كۆرۈلىدۇ، مەسىلەن، " qoñ/qony قوي"، " čïğañ/čïğan گاداي"؛ 𐰖(y) ئادەتتە a ، o ، u لارنىڭ ئالدىدا كېلىدۇ، سۆز ئاخىرى بولۇپ كەلگەندە ئايرىم بوغۇم قىلىپ ay ئوقۇلىدۇ، مەسىلەن، "𐰉𐰖 (b¹y¹)" باي"؛ 𐰘 (y²) ئادەتتە سۆز ئاخىرىدا كەلمەيدۇ، كۆپرەك سۆز بېشىدا كۆرۈلىدۇ ۋە كۆپرەك تىل كەينى ï بىلەن بىرىكىپ كېلىدۇ. مەسىلەن، "𐰘𐰃𐱁(yïš) ئورمان"؛ 𐰤(n²)، 𐰾(s²) ئىككى ئۈزۈك تاۋۇشمۇ بەزىدە تىل كەينى تاۋۇشلار بىلەن بىللە كېلىدۇ.

5) m ، ñ(بەزىدە 𐰘𐰤 يېزىلىدۇ)، ŋ ، q ، š ، z قاتارلىق ئۈزۈك تاۋۇشلارنىڭ جۈپتى يوق.

6) قوشما ئۈزۈك تاۋۇشتىن ئۈچى بار 𐰦(nt)، 𐰡(lt)، 𐰨(nč)

7) تەكرار كەلگەن تاۋۇشلاردىن بىرىلا يېزىلىدۇ. مەسىلەن:

| ئەۋەتتى | ïttï | (It¹I) | 𐰃𐱅𐰃 |
|---|---|---|---|

3. قوشۇمچىلارنىڭ ئىملاسى

1) تاق بوغۇملۇق قوشۇمچىلارنىڭ ئىملاسى

ئورخۇن يازمىلىرىدا ھەربىر كېلىش قوشۇمچىسىنىڭ سوزۇق تاۋۇشلىرىنىڭ يېزىلىش ئالاھىدىلىكىدىن خاس ئىملا قائىدىسى بارلىقى مەلۇم. بۇنىڭ سەۋەبى يازمىلاردا پىكىرنى ئۈچۈق ئىپادىلەش بىلەن مۇناسىۋەتلىك. مەسىلەن، ئىگىلىك كېلىش قوشۇمچىلىرى -iŋ ، -ïŋ ، چۈشۈم كېلىش قوشۇمچىلىرى

–in ، –ïn ، ۋاستە كېلىش قوشۇمچىلىرى –in ، ïn – قاتارلىقلار ئارىسىدا يېقىنلىق بولغاچقا، قەدىمكى تۈركلەر بۇ قوشۇمچىلارنى مۇئەييەن ئىملا قائىدىسىدە ئىپادە قىلغان. يەنى:

(1) ئىگىلىك كېلىش قوشۇمچىلىرى –ing ، –ïng تەركىبىدىكى سوزۇق تاۋۇش –i ، ï لارنى ئىپادىلەيدىغان ھەرپنى قوشماي يالغۇز 𐰭 ھەرپى بىلەن يازغان. شۇڭا، ئورخۇن يازمىلىرىدا 𐰭 ھەرپى بىلەن يېزىلغان قوشۇمچىنىڭ ھەر زامان ئىگىلىك كېلىش قوشۇمچىسى ئىكەنلىكى مەلۇم بولىدۇ. مەسىلەن:

| | | |
|---|---|---|
| 𐰉𐰆𐰑𐰣𐰭 | *boduniñ* (KTB. 1) | خەلقنىڭ |
| 𐰠𐰭 | *eliñ* (KTb. 22) | ئېلىنىڭ |
| 𐰴𐰍𐰣𐰭 | *kağanıñ* (ON. Oa., 3) | قاغاننىڭ |
| 𐰋𐰏𐰭 | *bägiñ* (KTb. 33) | بېگنىڭ |
| 𐰋𐰃𐰕𐰭 | *biziñ* (KTb. 39) | بىزنىڭ |

(2) چۈشۈم كېلىش قوشۇمچىلىرى –in ، –ïn لار ئورخۇن يازمىلىرىدا ھەر زامان سوزۇق تاۋۇش ï، i لەرنى ئىپادىلەيدىغان 𐰃 ۋە ر، 𐰤 تاۋۇشلىرى بىلەن تولۇق شەكىلدە يېزىلغان. مەسىلەن:

| | | |
|---|---|---|
| 𐰆𐰍𐰞𐰃𐰤 | *oğlın* (KTb. 7) | ئوغلىنى |
| 𐰃𐰠𐰃𐰤 | *ilin* (KTb. 1) | ئېلىنى |
| 𐰽𐰉𐰃𐰤 | *sabın* (KTb. 9) | سۆزىنى |
| 𐰽𐰉𐰢𐰃𐰤 | *sabımın* (KTk. 2) | سۆزۈمنى |
| 𐰴𐰣𐰃𐰤 | *kanın* (Ton. 2) | قاغاننى |

(3) ۋاستە كېلىش قوشۇمچىلىرى in –، ïn – لار تەركىبىدىكى سوزۇق تاۋۇشلار يېزىقتا ئىپادىلەنمىگەن. مەسىلەن:

| | | |
|---|---|---|
| 𐰠𐰏𐰤 | *eligin* (KTb. 32) | قولى بىلەن |
| 𐰆𐰞 𐰖𐰆𐰞𐰣 | *ol yolın* (Ton. 24) | ئۇ يول بىلەن |
| 𐰖𐰑𐰍𐰣 | *yadağın* (Ton. 25) | ئايىغى بىلەن |

ناھايىتى ئاز سۆزلەردە ئىپادە قىلىنغان. مەسىلەن:

𐰆𐰴𐰣 *okun* (KTb. 33) ئوق بىلەن

(4) ئورخۇن يازمىلىرىدا بەك ئاز قوللىنىلغان چۇشۇم كېلىش قوشۇمچىسى ï–، i –، nï–، ni– قوشۇمچىلىرى ھەر زامان تولۇق شەكىلدە يېزىلغان. مەسىلەن:

| | |
|---|---|
| 𐰾𐰃𐰤𐰃 | *sini* (Ton. 10) سېنى |
| 𐰋𐰃𐰤𐰃 | *bini* (Ton. 10) مېنى |
| 𐰋𐰃𐰔𐰤𐰃 | *bizni* (KTk. 10) بىزنى |
| 𐰉𐰆𐰣𐰃 | *bunı* (KTk. 10) بۇنى |

(5) يۆنىلىش كېلىش قوشۇمچىسى a، ä ئاساسەن چۈشۈرۈلمەي يېزىلىدۇ. بۇ قوشۇمچە كۆپرەك تەۋەلىك قوشۇمچىلىرىدىن كېيىن كۆرۈلىدۇ. مەسىلەن:

| | |
|---|---|
| 𐰴𐰍𐰣𐰢𐰀 | *kağanıma* (Ton. 24) قاغانىمغا |
| 𐰋𐰃𐰔𐰃𐰭𐰀 | *bizingä* (KTb. 40) بىزگە |
| 𐰉𐰽𐰃𐰭𐰀 | *başingä* (KTb. 33) بېشىغا |
| 𐰋𐰃𐰾𐰇𐰚𐰠𐰃𐰭𐰀 | *bisüklingä* (KTb. 6) نەسلىگە |

(6) يۆنىلىش كېلىش قوشۇمچىلىرى qa–، kä–لار تەركىبىدىكى سوزۇق تاۋۇشلار ھەر زامان چۈشۈپ قالمايدۇ. مەسىلەن:

| | |
|---|---|
| 𐰴𐰍𐰣𐰴𐰀 | **kağanka (KTb. 16)** **قاغانغا** |
| 𐱃𐰽𐰴𐰀 | **taşka (KTb. 11)** **تاشقا** |
| 𐰠𐰃𐰢𐰚𐰀 | **elimkä (Barl. 14,1)** **ئېلىمگە** |

(7) چۈشۈم كېلىش قوشۇمچىسى ïğ–، ig–، قوشۇمچىلىرىدىنىڭ تەركىبىدىكى ï –، i– تاۋۇشلىرى كۆپ ھاللاردا چۈشۈپ قالىدۇ. مەسىلەن:

| | |
|---|---|
| 𐰉𐰆𐰑𐰣𐰍 | *bodunığ* (KTb. 16) خەلقنى |
| 𐰾𐰏 𐰚𐰇𐰲𐰏 | *esig-küçig* (ON. Oa, 2) ئىشنى - كۈچىنى |
| 𐰴𐰍𐰣𐰍 | *kağanığ* (KTb. 25) قاغاننى |
| 𐰆𐰞 𐰽𐰉𐰍 | *ol sabığ* (KTk. 7) ئۇ گەپنى |
| 𐰀𐱃𐰍 | *atığ* (KTk. 33) ئېتىنى |

ئۇنگىن، كۆلتېكىن، تۇنيۇقۇق مەڭگۈ تاشلىرىدا بەزى سۆزلەردە -ïğ، -ig قوشۇمچىسى تەركىبىدىكى -ï، -i تاۋۇشلىرى چۈشۈرۈپ قويۇلماي يېزىلغان. بۇ ئىملا قائىدىسىگە ئۇيغۇن كەلمەيدىغان بىر ئەھۋال.

(8) ئورۇن كېلىش قوشۇمچىسى -da، -dä، -ta، -tä لار تەركىبىدىكى a، ä سوزۇق تاۋۇشلىرى ھەر زامان تولۇق يېزىلغان. مەسىلەن:

| | |
|---|---|
| 𐰖𐱁𐰢𐰑𐰀 | yaşımda ( Barl. II, 1) يېشىمدا |
| 𐰾𐰕𐰓𐰀 | sizdä (Uyuk-Tur., 1) سىزدە |
| 𐰉𐰆𐰦𐰀 | bunta (KTb. 20) بۇ يەردە |
| 𐰚𐰇𐰤 : 𐱃𐰆𐰍𐰽𐰶𐰑𐰀 | kün toğsıkda (KTb. 8) كۈن چىقىشتا |

(9) تەۋەلىك ئۈچىنچى شەخس قوشۇمچىسى -ï، -i، -sï، -si دىن باشقا شەخس قوشۇمچىلىرى تەركىبىدىكى سوزۇق تاۋۇشلار چۈشۈپ قالىدۇ. مەسىلەن:

| | |
|---|---|
| 𐰆𐰍𐰞𐰣𐰢 | *oğlanım* (KTk. 1) ئوغلانىم، مۇھاپىزەتچىم |
| 𐰠𐰏𐰭𐰤 | *eligiñgin* (KTb. 22) قولىنى |
| 𐰲𐰇𐰢𐰔 | *eçümiz* (KTb. 19) ئاتىمىز |
| 𐰯𐰀𐰢𐰔 | *apamız* (KTb. 19) تاغىمىز |
| 𐰍𐰃𐰽𐰃 | *ağısı* (KTk. 5) ھەدىيەسى |

(10) ئورخۇن يازمىلىرىدا زامان قوشۇمچىلىرىنىڭ ئىملا قائىدىلىرىمۇ پەرقلىق شەكىلدە كۆرۈلىدۇ:

A. ھازىرقى زامان قوشۇمچىسى -ïr، -ir، -ur، -ür تەركىبىدىكى -ï، -i، -u، ü- سوزۇق تاۋۇشلىرى ھەر زامان ئۆزۈك تاۋۇش -r بىلەن بىللە تولۇق يېزىلغان. مەسىلەن:

𐰇𐰚𐰇𐰞𐰇𐰼 *ükülür* (Ton 32) توپلىنار
𐰚𐰃𐰼𐰇𐰼 *kirür* (ON. Oa, 4) كىرەر
𐰖𐰆𐰺𐰖𐰆𐰺 *yorıyur* (KTb. 12) يۈرەر
𐰉𐰺𐰃𐰺 *barır* (KTb. 10) بارار
𐰋𐰃𐰼𐰇𐰼𐰢𐰤 *birürmän* (KTb. 9) بېرەرمەن
𐰉𐰖𐰆𐰺 *bayur* (Ton 27) باغلار

ئونگىن، كۆلتىگىن، تونيۇقۇق مەڭگۈ تاشلىرىدا هازىرقى زامان قوشۇمچىسى 30 قېتىم قوللىنىلغان. بۇلاردىن پەقەت ئۈچ قېتىملىقىدا هازىرقى زامان قوشۇمچىسى تەركىبىدىكى ï –، i – يېزىلمىغان. بۇنى ئالاھىدە ئەھۋال دەپ قارايمىز. مەسىلەن:

𐰋𐰃𐰠𐰃𐰼 *bilir* (KTb. 50) بىلەر
𐱅𐰼 *tir* (ON. 7) دەر
𐰴𐰉𐰽𐰺 *kabısır* (Ton 12) ئۇرۇشار

B. ئورخۇن يازمىلىرىدا ئۆتكەن زامان قوشۇمچىلىرى dï –، di –، tï –، ti – تەركىبىدىكى سوزۇق تاۋۇشلار ھەر زامان چۈشۈرۈلمەي يېزىلغان. مەسىلەن:

𐰚𐰠𐱅𐰃 *kälti* (Ton. 34) كەلدى
𐰘𐰇𐰏𐰇𐰼𐱅𐰃 *yügürti* (Ton. 52) يۈگۈردى
𐰽𐰨𐰓𐰃 *sançdı* (KTb. 48) سانجىدى
𐰉𐰽𐰓𐰃 *basdı* (KTb. 48) باستى

C. ئۆتكەن زامان قوشۇمچىلىرى mïš –، miš –، mïs –، mis – تەركىبىدىكى i، ï تاۋۇشلىرى كۆپىنچە يېزىلمىغان. مەسىلەن:

𐰇𐱅𐰇𐰤𐰢𐰃𐱁 *ötünmis* (ON. 8) ئۆتۈنمىش
𐰉𐰺𐰢𐱁 *barmıs* (KTb. 16) بارمىش
𐰉𐰔 𐰴𐰞𐰢𐱁 *baz kılmıs* (KTb. 15) باز قىلمىش
𐰾𐰇𐰭𐰽𐰢𐰃𐱁 *sünğüsmis* (KTb. 15) ئۇرۇشمىش
𐰴𐰽𐰢𐱁 *kısmıs* (ON. 1) قىسمىش
𐱅𐰏𐰢𐱁 *tägmis* (Ton. 47) تەگمىش

2) كۆپ بوغۇملۇق قوشۇمچىلارنىڭ ئىملاسى

ئورخۇن يادىكارلىقلىرىدا كۆپ بوغۇملۇق قوشۇمچىلار ئانچە كۆپ ئەمەس. كۆپ بوغۇملۇق قوشۇمچىلار يا كېلىش، يا رەۋىشداش مەنىسىنى بىلدۈرىدىغان قوشۇمچىلاردۇر.

(1) qaru- ، kärü- ، ğaru- ، aru- ، ärü- قوشۇمچىلىرى تەركىبىدىكى سوزۇق تاۋۇشلاردىن بىرىنچى بوغۇمدىكى a، ä- ھەرپلىرى ھەر زامان يېزىلمايدۇ، ئىككىنچى بوغۇمدىكى u، ü - تاۋۇشلىرى ھەر زامان چۈشۈپ قالمايدۇ. مەسىلەن:

kurığaru (KTk. 3) كۈنپېتىش تەرەپكە
tabğaçğaru (Ton. 9) تابغاچ ئېلى تەرەپكە
Oğuzğaru (KTb. 48) ئوغۇز ئېلى تەرەپكە
an͡garu (Ton. 20) ئۇ تەرەپكە

(2) تاق بوغۇملۇق ئايرىم كېلىش قوشۇمچىلىرىدىن tan-، tän- ۋە ئۇنىڭ كۆپ بوغۇملۇق شەكىللىرىدىن dantan-، dänyän-، däntäyän- قاتارلىق ۋارىيانتلىرى تەركىبىدىكى a-، ä- سوزۇق تاۋۇشلىرى ھېچقاچان يېزىقتا ئەكس ئەتكۈزۈلمەيدۇ. مەسىلەن:

kantan (KTb. 23) نەدىن
yırdantayan (Ton. 11) جەنۇپ تەرەپتىن
ön͡gdänyän (Ton. 11) شەرق تەرەپتىن
bäridänyän (Ton. 11) ئوڭ تەرەپتىن، جەنۇپ تەرەپتىن

(3) ئىككى بوغۇملۇق كەلگۈسى زامان قوشۇمچىلىرى tači-، tăči- نىڭ بىرىنچى بوغۇمىدىكى a-، ä- سوزۇق تاۋۇشلىرى ھېچقاچان يېزىقتا ئەكس ئەتكۈزۈلمەيدۇ، ئاخىرقى بوغۇمدىكى i ، ï سوزۇق تاۋۇشلىرى ھەر زامان چۈشۈرۈلمەي يېزىلىدۇ ۋە ئۆتكەن زامان قوشۇمچىسى - di - دىن كېيىن كەلگەن شەخس ۋە باشقا قوشۇمچىلار بىلەن بىللە قوللىنىلغاندا، ئۇنىڭ ئاخىرقى بوغۇمىدىكى سوزۇق تاۋۇش يوقاپ كەتمەيدۇ، ھەر زامان چۈشۈرۈپ

قويۇلمايدۇ. مەسىلەن:

| | | |
|---|---|---|
| 𐰇𐰠𐱅𐰲𐰃 | *öltäçi* (KTb. 50) | ئۆلدىغان |
| 𐰇𐰠𐱅𐰲𐰃 𐰃𐰾𐰤 | *öltäçisän* (KTb. 8) | ئۆلسەن |
| 𐰖𐰭𐰞𐱃𐰲𐰃 𐰽𐰃𐰔 | *yan̄ıltaçısiz* (KTk. 11) | يېڭىلسىز |
| 𐰚𐰠𐱅𐰲𐰃 𐰋𐰃𐰔 | *kältäçibiz* (Ton. 13) | كېلىمىز |

(4) كۆپ بوغۇملۇق رەۋىشداش قوشۇمچىسى سوزۇق تاۋۇش a ، ä ھەرقاچان يېزىقتا ئەكس ئەتكۈزۈلمەيدۇ. ئاخىرقى بوغۇمنىڭ ئاخىرىدىكى سوزۇق تاۋۇش ھامان چۈشۈرۈلمەي يېزىلىدۇ. مەسىلەن:

| | | |
|---|---|---|
| 𐰆𐰞𐰺𐰍𐰞𐰃 | *olurğalı* (Ton. 18) | ئولتۇرغىلى |
| 𐰇𐰠𐰏𐰠𐰃 | *ölgäli* (KTb. 50) | ئۆلگىلى |
| 𐰽𐰣𐰍𐰞𐰃 | *sanağalı* (KTb. 27) | سانىغىلى |

(5) بىر بوغۇملۇق رەۋىشداش قوشۇمچىلىرى ip– ، ïp– تەركىبىدىكى i ، ï سوزۇق تاۋۇشلىرى يېزىقتا ئەكس ئەتكۈزۈلمىگىنىدەك، ئۇنىڭ كۆپ بوغۇملۇق ۋارىيانتى ïpan– ، ipän– قوشۇمچىلىرى تەركىبىدىكى سوزۇق تاۋۇشلارمۇ ھېچقاچان يېزىقتا ئەكس ئەتكۈزۈلمەيدۇ. مەسىلەن:

| | | |
|---|---|---|
| 𐰚𐰠𐰯𐰤 | *kälipän* (KTb. 29) | كېلىپ |
| 𐰆𐰞𐰺𐰯𐰣 | *oluripan* (KTb. 1) | ئولتۇرۇپ |

ئورخۇن يېزىقى ئادەتتە ئوڭدىن سولغا توغرىسىغا يېزىلىدۇ. سۆزلەر بىر – بىرىدىن قوش چېكىت ئارقىلىق ئايرىلىدۇ. بەزىدە سۆز بىرىكمىلىرى (ئاساسەن ئېنىقلانغۇچىلىق سۆز بىرىكمىلىرى) قوشۇپ يېزىلىدۇ. ئايرىم ئەھۋاللاردا √ ھەرپىمۇ ئايرىش بەلگىسى قىلىپ قوللىنىلىدۇ.

ئومۇمەن ئالغاندا تۈركىي قوۋملارغا تەۋە بارلىق قەدىمكى تۈرك يادىكارلىقلىرىدا ئوخشاش ئىملا قائىدىسى قوللىنىلغان. بۇ بىرگە قەدىمكى تۈرك يازما ئەدەبىي تىلىنىڭ ئوخشاش ئىكەنلىكىنى كۆرسىتىدۇ. قەدىمكى تۈرك ئېلىپبەسىنى

قوللانغان تۈركىي قوۋملاردا بۇ ئېلىپبەنى ۋە ئۇنىڭ ئىملا قائىدىلىرىنى ئۆگەتىدىغان مەكتەپلەر بولغان. بۇنداق بولمىغاندا ئىدى، ئايرىم - ئايرىم جايلاردا ياشىغان تۈركىي قوۋملار قالدۇرۇپ قويغان يازما يادىكارلىقلاردا ئەينى سۆزلەر ۋە قوشۇمچىلار ئەينى ئىملا قائىدىسىگە تايانغان هالدا ئەمەس، پەرقلىق ئىملادا يېزىلغان بولاتتى.

قەدىمكى تۈرك يازمىلىرىنىڭ ئىملا قائىدىلىرى بىزگە بۇ يېزىقنىڭ خېلىلا ئىلمىي بىر سىستېمىغا ئىگە بولغانلىقىنى، قەدىمكى تۈرك ئېلىپبەسىنىڭ پىشقان بىر ئېلىپبە ئىكەنلىكىنى كۆرسەتمەكتە.

مەڭگۈ تاشلار:



بىلگە قاغان مەڭگۈتېشى



كۆلتېگىن مەڭگۈتېشى



تونيۇقۇق مەڭگۇ تېشى

بىلگە قاغان مەڭگۇ تېشى



قەغەزگە يېزىلغان ئورخۇن يادىكارلىقلىرىدىن بىر پارچە

ترانسكرىپسىيەسى:

1 . bilgä tonuquq bän özüm tabğač liŋä qilintim . türk bodun tabğačqa körür ärti .

2 . türk bodun qanin bolmayin, tabğačda adrilti . qanlanti . qanin qoduptabğača yana ičikdi. täŋr anča timiš ä rinč: qan bärtim

3 . qaniŋin qodup ičikdiŋ . ičikdük üčün täŋr öl timis ärinč. türk bodun ölti alqinti yoq bolti . türk sir bodun yärintä

4 . bod qalmadi . ida tašda qalmisi qubranip yäti yüz bolti . äki ülügi atligi ärti . bir ülügi yödağ ärti . yäti yüz kišig

5 . uduzugma ulugi sad ärti . yi(g)gil tidi . yigimisi bän ätrim bilgä toguquq . qagan mu qisayin tidim . saqintim: toruq buqali sämiz buqali iraqda

6 . bolsär, sämiz buqa toruq buqa tiyin bilmäz ärmis tiyin anča saqintim . anta käsrä täŋri bilig bärtük üčün özüm ök qagan qildim . bilgä tonuquq: boyla baga tarqan:

7 . birlä eltäris qagan bol(u)yin, bäryä tabgacig, önrö qitanig, yiryä oguzug üküs ök ölürti . bilgäsi cabisi bän ök ärtim . cuguy quzin, qara qumug olurur ärtimiz . . .

ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى تەرجىمىسى:

1. مەن ئۆزۈم بىلىملىك تونيۇقۇق، تابغاچ ئېلىدە ئۆستۈم. (ئۇ چاغدا) تۈرك خەلقى تابغاچقا قارايتتى.

2. تۈرك خەلقىنىڭ خانى يوق ئىدى. تابغاچتىن ئايرىلىپ خان تىكلىدى، خاننى قويۇپ يەنە تابغاچقا بويسۇندى. تەڭرى مۇنداق دېگەن بولۇشى مۇمكىن: خان بەردىم.

3. خانىڭنى قويۇپ (تابغاچقا) بويسۇنغانلىقىڭ ئۈچۈن سېنى تەڭرى ئۆلتۈردى. (شۇنىڭدىن كېيىن) تۈرك خەلقى ئۆلدى، ھالاك بولدى، يوقالدى. تۈرك سىر خەلقى يېرىدە

4. ئادەم قالمىدى، ئورمانلىق ۋە تاغدا قالغانلىرى يىغىلىپ 7 يۈز بولدى. (بۇلارنىڭ) ئىككى ئۈلۈشى ئاتلىق ، بىر ئۈلۈشى پىيادە ئىدى. (بۇ) 7 يۈز كىشىنىڭ

5. باشچىسى، كاتتىسى شاد دېيىلەتتى. شاد كەينىمدىن مېڭىڭلار دېدى، (ئۇنىڭغا) ئەگەشكۈچى مەن بىلىملىك تونيۇقۇق ئىدىم. قاغان تىكلەيلى دېدىم. مۇنداق ئويلىدىم: ئورۇق بۇقا بىلەن سېمىز بۇقا يىراقتا بولسا

6. كىشىلەر قايسىسى سېمىز بۇقا، قايسىسى ئورۇق بۇقا بىلەلمەيدۇ. مەن شۇنداق ئويلىدىم. ئاندىن كېيىن تەڭرى ماڭا بىلىم بەرگەنلىكى ئۈچۈن، مەن ئۇنى قاغان قىلىپ تىكلىدىم. بىلىملىك تونيۇقۇق: بويلا باغا تارقان.

7. بىلەن ئېلتەرىش قاغان بولدى، جەنۇبتا تابغاچلار، شەرقتە قىتانلار، شىمالدا ئوغۇزلارنى كۆپ ئۆلتۈردۇق. (شۇ چاغدا) بىلدىكى، مەن ئېلىمدە ۋەزىر ۋە ئەمەلدار بولدۇم، چوغاي يۈزى ۋە قاراقۇرۇمدا تۇراتتۇق.

«ئىرىق بىتىگ»نىڭ 5 ـ، 6 ـ قۇرلىرى:

ترانسكرىپسىيەسى:

5. b(ä)g (ä)ryuntiŋ (a)ru b(a)rmis. aq bisi qulunlamis. (a)ltun tuyuglug (a)dğ(ï)rl(ï)ğ y(a)rağ(a)y. t(ä)bä sin(ä)rü b(a)rmis. ürüŋ ing(ï)ni botulamis. (a)ltun budl(a)l(ï)ğ buğral(ï)q y(a)rağ(a)y. (ä)bun(ä)rü k(ä)lmis jhn c. ücünc quncuyi uril(a)mis. b(ä)gl(ï)k y(a)rag(a)y tir. m(ä)nilig b(ä)ğ (ä)rm(ï)s. (a)ny(ï)ğ (ä)dgü ol.

6. (a)d(ï)ğlï toŋulzï art üzü soq(u)nmis (ä)rmis. (a)d(ï)ğ(ï)ŋ q(a)rni y(a)r(ï)lmis, tonuzuğ (a)z(ï)ğï sïnmis [tir. (a)nča biliŋ: y(a)bl(a)q ol.]

هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى تەرجىمىسى:

5. بەگ كىشى ئېتى قېشىغا (كۆرگىلى) بېرىپتۇ، (قارىسا) ئاق بايتىلى قۇلۇنلاپتۇ. ئالتۇن تۇياقلىق ئېسىل ئايغىر بولغۇدەك دېگۇدەك. تۆگىسى تەرەپكە (كۆرگىلى) بېرىپتۇ.

(قارىسا) ئاق ھىنگىنى بوتىلاپتۇ. ئالتۇن چۈلۈكلۈك بۇغرا بولغۇدەك دېگۈدەك. ئۆيى تەرەپكە (كۆرگىلى) كەپتۇ. (قارىسا) ئۇچىنچى خوتۇنى يەڭگىپتۇ. بەگ بولغۇدەك دېگۈدەك. ئۇ بەك خوشال بەگ ئىكەن. بىلىڭلاركى، بۇ ياخشىلىق.

6. ئېيىق بىلەن قاۋان داۋان ئۇستىدە ئېلىشىپتۇ. ئېيىقنىڭ قارنى يېرىلىپتۇ. قاۋاننىڭ چىشلىرى سۇنۇپتۇ. بىلىڭلاركى، بۇ يامانلىق.

## §3. قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى

ئىلىم ساھەسىدە «قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى» (回鹘文 Uygur) دېگەن نام بىلەن ئاتىلىپ كېلىۋاتقان بۇ يېزىق 8 ـ ئەسىردىن 15 ـ ئەسىرگىچە ئۇيغۇر ۋە باشقا تۈركىي قوۋملار تەرىپىدىن ئورتاق قوللىنىلغان.

خاراكتېر جەھەتتىن قارىغاندا قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى بىر خىل تاۋۇشلۇق يېزىق. بۇ يېزىق ئۆز دەۋرىگە نىسبەتەن ناھايىتى ئىلغار يېزىق بولۇپ، تەسىرى زور ئىدى. ئالايلى، لياۋ سۇلالىسى (10 ~ 12 ـ ئەسىرلەر) دەۋرىدە قىتانلار قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىغا تەقلىد قىلىپ ئۆز يېزىقىنى شەكىللەندۈرگەن بولسا، يۈەن سۇلالىسى دەۋرىدە ئۇيغۇر ئالىمى تاتا تۇڭانىڭ ئىسلاھ قىلىشى بىلەن موڭغۇل تىلىنى خاتىرىلەشتە قوللىنىلغان. 16 ـ ئەسىرگە كەلگەندە، مانجۇلار موڭغۇللار ئارقىلىق بۇ يېزىقنى قوبۇل قىلغان. ئۇنىڭدىن سەل كېيىنرەك شىبەلەرمۇ بۇ يېزىقنى قوبۇل قىلىپ، ھازىرقى شىبە يېزىقىنى شەكىللەندۈرگەن.

بۇ يېزىق ئۇيغۇر خەلقى تەرىپىدىن 8 ـ ئەسىردىن باشلاپ قوللىنىلىشقا باشلىغان، 9 ـ ئەسىرنىڭ ئوتتۇرىلىرىغا كەلگەندە تۇرپان ئويمانلىقى، جۈملىدىن ئوتتۇرا ئاسىيا رايونىدا كەڭ قوللىنىلدى. 13 ـ ئەسىردىن 15 ـ ئەسىرگىچە ئالتۇن ئوردا

خانلىقى ئۇچۇن خىزمەت قىلدى، گەنسۇ تەۋەسىدىكى يۇغۇرلار رايونىدا 17 ـ ئەسىرنىڭ ئاخىرىغىچە قوللىنىلدى. دېمەك، بۇ يېزىق 1000 يىلدىن كۆپرەك ۋاقىت قوللىنىلغان.

تۆۋەندە بۇ يېزىقنىڭ ۋە بۇ يېزىقتىكى يادىكارلىقلارنىڭ بايقىلىشى، تەتقىق قىلىنىشى، بۇ يېزىقنىڭ تارقىلىشى، ئىملاسى ۋە بۇ يېزىقتا يېزىلغان، هازىرغىچە مەلۇم بولغان (ساقلىنىۋاتقان) ئەسەرلەر هەققىدە توختىلىپ ئۆتىمىز.

**1. قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدىكى يادىكارلىقلارنىڭ بايقىلىشى**

1890 ـ يىلى شىنجاڭنىڭ كۇچا شەهىرىدە ئىككى ئۇيغۇر دېهقان ئۇستىگە خەتلەر يېزىلغان بىر پارچە قەغەزنى بىر جىنايەتچىنى تۇتۇش ئۇچۇن كۇچاغا كەلگەن ئىنگلىز ئوفىتسېرى بوۋېر (Bower)غا ساتىدۇ. بۇ كىچىككىنە قەغەز ئۇستىگە يېزىلغان يېزىقلارنىڭ نېمە يېزىق ئىكەنلىكى، ئۇلار سېتىۋەتكەن بۇ قەغەزنىڭ ياۋروپانى قانداق زىلزىلىگە سېلىپ، ئايىغى ئۈزۈلمەس ئېكسپېدىتسىيە ئەترەتلىرىنىڭ رايونىمىزغا بىر ـ بىرىدىن قىزغىنىشقان هالدا، تەكرار كېلىپ قانچىلىغان بىباها يادىكارلىقلىرىمىزنى ساندۇق ـ ساندۇقلاپ ياۋروپا، رۇسىيە، ياپونىيەلەرگە ئەكېتىشىنى بۇ ئىككى كۇچالىق ئۇيغۇر دېهقان ئەسلا بىلمەيتتى. نادانلىق ئۇستىگە قوشۇلغان موهتاجلىق ئۇلارنى ئەتراپىدا چېچىلىپ ياتقان بۇنداق «ئەسكى ـ تۈسكى»لەرنى ئىككى پۇلغا سېتىپ چاي ـ تۇز خىراجىتىگە ئىشلىتىشكە مەجبۇر قىلغانىدى. بوۋېر قولغا چۈشۈرگەن بۇ قەغەز كالكۇتتاغا ئېلىپ بېرىلغاندىن كېيىن داڭلىق شەرقشۇناس خورنېل (R. Hoernle) بۇ يازمىنى تەتقىق قىلدى. مەلۇم بولدىكى، قەغەز ئۇستىگە يېزىلغان خەتلەر سانسكرىتچە بولۇپ، مىلادىيە 4 ـ ئەسىرگە تەئەللۇق ئىكەن. ئەڭ قەدىمي

سانسكرىتچە يازما يادىكارلىق مىلادىيە 1000 ـ يىللارغا تەئەللۇق دەپ قارىلىۋاتقان بىر چاغدا، بوۋېرنىڭ قولىدىكى قەغەز سانسكرىت يېزىقىنىڭ تارىخىنى بىراقلا 600 يىل ئالدىغا سۈرۈۋەتتى. بۇ ياۋروپانى قاتتىق هاياجانغا سالدى. ئىككى يىلدىن كېيىن فىرانسىيەلىك سەيياھ دۇترېئۇل (Dutreuil de Rhin) خوتەن شەھىرىدە ئۇستىگە خەت يېزىلغان بىر پارچە قېيىن قوۋزىقىنى سېتىۋالىدۇ. 1897 ـ يىلىدىكى پارىژ شەرقشۇناسلىق قۇرۇلتىيىدا فىرانسىيەلىك شەرقشۇناس سېنارت (Senart) بۇ قەغەزدىكى يېزىقلار ھەققىدە دوكلات بېرىدۇ. ئۇنىڭ تەتقىقاتىچە بۇ قەغەزگە يېزىلغان يازمىنىڭ تىلى قەدىمكى ھىندى تىلى (پراكرىت تىلى Prakrit)، يېزىقى بولسا، قارۇشتى يېزىقى، يىل دەۋرى مىلادىيە 2 ـ ئەسىرگە تەئەللۇق ئىكەن㊶. مەزمۇنى بولسا، قەدىمكى بۇددا مەدھىيە شېئىرى، يەنى «دارماپادا» (Dharmapada 法句经) ئىكەن. ئالىملار بۇ يېزىقنىڭ شىمالىي ھىندىستان ۋە ئۇنىڭ ئەتراپىدىكى رايونلاردا ئىشلىتىلگەنلىكىنى بىلەتتى، ئەمما يازما يادىكارلىقلىرىنى كۆرمىگەنىدى. شۇنىڭ بىلەن، ياۋروپا تېخىمۇ زىلزىلىگە كەلدى. شەرقشۇناسلار ۋە ھىندى ـ ياۋروپا تىلىنىڭ يىلتىزىنى ئىزدىگۈچى ياۋروپا ئالىملىرى كۆزلىرىنى شىنجاڭغا تىكتى㊷.

بۇ ھەقتە داڭلىق تۈركولوگ رەشىت رەھمەتى ئارات مۇنداق يازىدۇ:

19 ـ ئەسىرنىڭ ئاخىرلىرىغا كەلگەندە شىنجاڭدا پەۋقۇلئاددە مۇھىم ئەسەرلەر تېپىلدى. مەدەنىي دۆلەتلەر ئوتتۇرىسىدا ئەسەرلەر بويى ۋاستىچىلىك رولىنى ئوينىغان ۋە بۇ دۆلەتلەر ئوتتۇرىسىدىكى مەدەنىيەت مۇناسىۋەتلىرىگە ئۆزىنىڭ ئىجادىي كۈچى بىلەنمۇ ئىشتىراك قىلغان بۇ زېمىندىكى كەڭ كۆلەملىك گۈزەل سەنئەت ئەسەرلىرى بىلەن يازما ئەسەرلەر ئوتتۇرىغا چىقىرىلدى. بۇ ئەسەرلەر ئۈستىدىكى دەسلەپكى تەتقىقاتلار

نەتىجىسىدە بۇ يەردە ئىنسانلار زادى ئۇيلاپ باقمىغان بۈيۈك بىر مەدەنىيەتنىڭ مەۋجۇتلۇقى نامايان بولدى. دۇنيادا بارلىققا كەلگەن ھەرقانداق بىر بايقاش بۇ قەدەر كەڭ ئۈرۈق ئېچىپ باقمىغان، دۇنيانىڭ ھېچقانداق بىر يېرىدە بىر دۆلەتنىڭ تارىخىنى كۆرسىتىپ بېرەلەيدىغان بۇنچىلىك كۆپ ماتېرىيالنىڭ ئوتتۇرىغا چىققانلىقى كۆرۈلگەن ئەمەس. بۇ يەردىن تېپىلغان مەدەنىيەت ئەسەرلىرىنىڭ ئەھمىيىتى يالغۇز شىنجاڭ بىلەنلا چەكلىنىپ قالماي، يەنە پۈتۈن يىراق شەرق تارىخى ئۈچۈنمۇ يېڭى يول ئېچىپ بەردى. شىنجاڭدا تېپىلغان بۇ ئەسەرلەر بۈيۈك بىر مەدەنىيەتنىڭ مەۋجۇتلۇقىغا گۇۋاھلىق بېرىدىغان كىچىك مەشئەللەردۇر. بۇلارنىڭ تۇپراق ئاستىدا يورۇقلۇققا چىقىشىنى كۈتۈپ ياتقان چەكسىز مەدەنىيەت ئەسەرلىرىنىڭ ئازلا بىر قىسمىنى تەشكىل قىلىدىغانلىقىنى خاتىرىدىن چىقىرىپ قويماسلىق كېرەك43.

يۇقىرىقى بوۋېر ۋە دۇترېئۇللارغا ئۇچرىغان ئىككى تاسادىپىيلىق شىنجاڭدا مىڭلارچە سەنئەت ئەسىرىنىڭ، مىڭئۆيلەرنىڭ، يازما ۋە باسما كىتابلارنىڭ تېپىلىشىغا يول ئاچتى. بىر ـ بىرىدىن پەرقلىق 17 خىل تىل ۋە 24 خىل يېزىقتا يېزىلغان 100 مىڭلارچە ياپراق 15 ــ 20 يىللىق قىسقا بىر زاماندا ئىلىم دۇنياسىغا مەلۇم قىلىندى44. بۇلار ئىچىدە قۇملار ئاستىدا 1000 يىللاپ ئۇخلىغان شەھەر خارابىلىرى، تاغلار ئارىسىدا ياسالغان ئىبادەتخانىلار، مىڭئۆيلەر، مەخپىي تاملارنىڭ كەينىدە يوشۇرۇنغان كۈتۈپخانىلار، 1000 يىللاردىن بېرى قول تەگمىگەن قول يازمىلار... بۇلار ئارىسىدا ئۇيغۇرلار قەدىمكى ئۇيغۇر، بىراھمى، مانى، سوغد يېزىقلىرىدا ئۇيغۇر تىلىدا يېزىپ قالدۇرغان مىڭلاپ ۋاراقلار بار ئىدى.

بوۋېر ۋە دۇترېئۇللار كۆچا، خوتەنلەردە قانداق پەيدا بولۇپ قالدى؟

مەلۇمكى 1840 ـ يىلىدىكى ئەپيۇن ئۇرۇشىدىن كېيىن، ئېلىمىز پەيدىنپەي يېرىم مۇستەملىكە، يېرىم فېئوداللىق جەمئىيەتكە يۈزلەندى. جۇڭخۇا مىللەتلىرى ھوقۇقسىز قالدى. 19 ـ ئەسىرنىڭ كېيىنكى يېرىمىدا ئاچ كۆز چار پادىشاھ پۈتكۈل ئوتتۇرا ئاسىيانى قولىغا ئالغاندىن كېيىن، كۆزىنى شىنجاڭغا تىكتى. يەنە بىر تەرەپتىن، ھىندىستان موغۇل ئىمپېرىيەسىگە خاتىمە بەرگەن ئىنگلىزلار ھىندىستاندىكى مەنپەئەتلىرىنى كاپالەتلەندۈرۈش ئۈچۈن چار پادىشاھنىڭ جەنۇبىي شىنجاڭغا كېڭىيىشىنى توسۇشقا تىرىشتى. مۇشۇنداق تارىخىي شارائىتتا چەت ئەللىكلەرنىڭ شىنجاڭدىكى ئاتالمىش «ئېكسپېدىتسىيە»لىرى باشلىنىپ كەتتى. بۇ ئېكسپېدىتسىيەلەرنىڭ ئاۋۋالقى مەقسىتى جاھانگىرلارنىڭ تاجاۋۇزچىلىق قارا نىيىتىگە مۇناسىپ شىنجاڭنىڭ سىياسىي، ئىقتىسادىي، ئىجتىمائىي، ئېتنوگرافىيە جەھەتلەردىكى ئاخباراتلىرىنى توپلاش، جۇغراپىيەلىك ئۆلچەش، سىزىش، تەكشۈرۈش پائالىيەتلىرىنى قانات يايدۇرۇش ئىدى. ئەڭ دەسلەپتە بۇ يەرگە چار پادىشاھنىڭ قازاق ئوفىتسېرى چوقان ۋەلىخانوف (Chokan Valihanov) كەلدى. ئۇ 19 ـ ئەسىرنىڭ 50 ـ يىللىرىنىڭ ئاخىرىدا سودىگەر قىياپىتىدە جەنۇبىي شىنجاڭغا كېلىپ ئاخبارات توپلاشقا كىرىشتى. ئۇنىڭدىن كېيىن چار پادىشاھنىڭ يەنە بىر ئوفىتسېرى پېرژېۋالىسكىي (Przhevalskiy) كەلدى. ئۇنىڭ ۋەزىپىسى شىنجاڭنىڭ جۇغراپىيەلىك ئەھۋالىنى تەكشۈرۈش ئىدى. بۇ چاغدا ئەنگلىيەمۇ جىم ياتمىدى. ئەنگلىيە 19 ـ ئەسىرنىڭ 60 ـ يىللىرى فورسىزنى (Forsyth) چوڭ بىر ئەلچىلەر ئۆمىكى بىلەن قەشقەرگە ئەۋەتتى ۋە ياقۇپبەگ بىلەن سىياسىي جەھەتتە تىل بىرىكتۈردى. ئەلچىلەر ئۆمىكى ئەنگلىيەگە قايتقاندا ئۇلار ئايال پادىشاھقا جەنۇبىي شىنجاڭنىڭ تارىخىي، سىياسىي، ئىقتىسادىي،

ئىجتىمائىي ئەھۋاللىرى ھەققىدە تەپسىلىي مەلۇمات تاپشۇردى.

مانا مۇشۇ سەۋەبلەرگە بوۋىر، دۇترېئۇللار قوزغىغان زىلزىلە قوشۇلۇپ پۈتۈن دۇنيانىڭ كۆزى تېخى ئېچىلمىغان بۇ زور خەزىنىگە تىكىلدى. 19 ـ ئەسىرنىڭ ئاخىرى 20 ـ ئەسىرنىڭ باشلىرىدا ھەرقايسى دۆلەتلەر بەس ـ بەستە «ئېكسپېدىتسىيە ئەترىتى»، «تەكشۈرۈش ئەترىتى» دېگەن نامدا شىنجاڭغا كېلىپ شىنجاڭنىڭ مەدەنىيەت بايلىقلىرىنى ئوچۇق ـ ئاشكارا بۇلاڭ ـ تالاڭ قىلدى. شىنجاڭ ۋە دۇنخۇاڭدىن ساندۇق ـ ساندۇقلاردا ھېسابسىز قول يازمىلار ۋە باشقا قىممەتلىك مەدەنىيەت بۇيۇملىرى موسكۋا، پېتىربۇرگ، بېرلىن، لوندون، توكيو، دېھلى، ستوكھولملارغا توشۇلدى.

قەدىمكى زامانلاردا ئېلىمىز بىلەن غەربنى باغلاپ تۇرىدىغان مۇھىم سودا يولى — يىپەك يولىنىڭ جەنۇبىي ۋە شىمالىي ئىككى يولى شىنجاڭ ئارقىلىق غەربكە تۇتىشاتتى. مىلادىيەدىن بۇرۇنقى خېلى يىراق زامانلاردىلا، ئېلىمىزنىڭ يىپەكلىرى مۇشۇ يولدا شىنجاڭ ئارقىلىق رىم ئىمپېرىيەسىگە يېتىپ باراتتى. تارىختا شەرقنىڭ ۋە غەربنىڭ ھەرقانداق ئادىمى ۋە ھەرقانداق نەرسىسى مانا مۇشۇ يولدىن ئۆتەتتى. شەرقتىن ۋە غەربتىن كەلگەن كىشىلەر سودىسى ئۈچۈن بۇ يەردە بىر مەزگىل تۇرۇپ كېتىپ قالاتتى ياكى شۇ تۇرغىنىچە تۇرۇپمۇ قالاتتى. مىلادىيەنىڭ بىرىنچى مىڭ يىلىنىڭ ئالدىنقى يېرىمى ۋە ئۇنىڭدىن سەل كېيىنكى زامانلاردا بۇ يەردە تۈركىي تىللىق قوۋملاردىن باشقا ئاساسلىق ئىران تىلىدا (قەشقەر ۋە خوتەن تەرەپلەردە)، ھىندى ـ ياۋروپا تىلىدا (توخرى تىلى ـ ئاقسۇ ـ كۇچا ـ قاراشەھەر ـ تۇرپان ئەتراپلىرىدا) ۋە ھىندى تىلىدا (قەدىمكى پىشامشان دۆلىتى — نىيەدىن لوپنۇرغىچە بولغان ئەتراپلاردا) سۆزلىشىدىغان قوۋملارمۇ ياشايتتى. مۇشۇنداق تارىخىي ۋە جۇغراپىيەلىك سەۋەبلەر تۈپەيلى بۇ يەر تۆت چوڭ

مەدەنىيەت (قەدىمكى جۇڭگو مەدەنىيىتى، ھىندى مەدەنىيىتى، يۇنان مەدەنىيىتى ۋە ئىسلام مەدەنىيىتى) ئۇچراشقان بىردىنبىر جايغا ئايلانغان. شۇ سەۋەبتىن بۇ يەردە ھەر خىل دىنلار ۋە يېزىقلارنىڭ ئىزلىرى ساقلانغان.

بۇ يەرگە تۇنجى بولۇپ يېتىپ كەلگەن ئېكسپېدىتسىيە ئەترىتى فىنلاندىيەلىكلەر بىلەن رۇسلار ئىدى. 1898 ـ يىلى بىر ياندىن ئوتتۇ دوننېر (Otto Donner) باشچىلىقىدىكى فىنلاندىيە ئۆمىكى، يەنە بىر ياندىن كلېمېنتىز (Klementz) باشچىلىقىدىكى رۇس ئۆمىكى شىنجاڭغا يېتىپ كەلدى㊺. كلېمېنتىز موڭغۇلىيەدىكى ئورخۇن يادىكارلىقلىرىنى تەكشۈرۈش خىزمىتىدە نام چىقارغاندىن كېيىن شىنجاڭغا ئەۋەتىلگەنىدى. ئۇ تۇرپان ئەتراپلىرىدىكى قەدىمىي ئىزلارنى تەكشۈردى. سەل كېيىنرەك ئەنگلىيەلىك ۋېنگىر قان سىستېمىسىدىن بولغان ئالىم ستېيىن (Aurel Stein) يېتىپ كەلدى. ستېيىن ھىندىستان ھۆكۈمىتىنىڭ ياردىمىدە، 1900 ـ يىلى 5 ـ ئاينىڭ 29 ـ كۈنى خوتەن تەۋەسىدىكى قەدىمىي ئىزلارنى سىستېمىلىق تەكشۈردى. بىر يىلدىن كېيىن ئۇ 12 ساندۇققا لىق قاچىلانغان قىممەتلىك بايلىقنى ئېلىپ قايتتى. بۇ قېتىمقى خىزمىتى ھەققىدە ئۇ «قەدىمكى خوتەن» ناملىق ئەسىرىدە تەپسىلىي مەلۇمات بېرىدۇ. ستېيىن ئۆز مۇۋەپپەقىيەتلىرىنى ھامبۇرگدا ئېچىلغان شەرقشۇناسلىق قۇرۇلتىيىدا كۆز ـ كۆز قىلغاندىن كېيىن گېرمانلارنىڭ ئىچىگە ئوت كەتتى. گېرمانىيەدىن گىرۇنۋېدىل (Albert Gruenwedel) ۋە خۇز (Huth) باشچىلىقىدىكى ئۆمەك 1902 ـ يىلى 12 ـ ئايدىن 1903 ـ يىلى 3 ـ ئايغىچە تۇنجى رەت تۇرپانغا كەلدى. ئۇلار ئۈچ ئاي ئىچىدىلا 46 ساندۇق بايلىق بىلەن قايتتى. ساندۇقلارغا ئاساسەن قول يازمىلار قاچىلانغانىدى. بۇ ساندۇقلار بېرلىنغا يەتكۈزۈلگەندىن كېيىن تىلشۇناسلىق ساھەسىدە زور بايقاشلارغا

سەۋەب بولدى. شىنجاڭ ئارخېئولوگىيەسى خىزمىتى ئۇچۇن پىروفېسسور پىشېل (Pichel) باشچىلىقىدا بىر شەرقشۇناسلىق ھەيئىتى تەشكىل قىلىندى. ھەيئەت پرۇسسىيە ھۆكۈمىتىنىڭ قوللىشىنى قولغا كەلتۈرۈپ، يېتەرلىك خىراجەت بىلەن يېڭى بىر تەكشۈرۈش ئۆمىكى تەشكىل قىلدى. بۇ «2 ـ قېتىملىق گېرمانىيە تەكشۈرۈش ئۆمىكى» («1 ـ قېتىملىقى پرۇسسىيە خانلىق تەكشۈرۈش ئۆمىكى») دەپ ئاتالدى. ئۆمەك مەسئۇلى بېرلىن ئېتنوگرافىيە مۇزېيىنىڭ باشلىقى لېكوك (A. von Le Coq)، تېخنىكا يېتەكچىسى بارتۇس (Bartus) ئىدى. تەكشۈرۈش ئۆمىكى 1904 ـ يىلى كۈزدىن 1907 ـ يىلى 2 ـ ئايغىچە تەكشۈرۈش ئېلىپ باردى. ئارىلىقتا لېكوكنىڭ سالامەتلىكى يار بەرمەي، خىزمىتىنى گرۈنۋېدىلغا ئۆتكۈزۈپ بېرىپ 1906 ـ يىلى گېرمانىيەگە قايتتى. گرۈنۋېدىل 1907 ـ يىلى قايتتى. بۇ قېتىممۇ زور ھەجىمدىكى قول يازمىلار بېرلىنغا يەتكۈزۈلدى. بۇنىڭ ئىچىدە مەشھۇر بۇددا دىرامىسى «مايتىرىسىمىت»مۇ بار ئىدى. 1908 ـ يىلى كوپېنھاگېندا ئېچىلغان شەرقشۇناسلىق ئىلمىي يىغىنىغا قاتناشقان كىشىلەر لېكوكنىڭ شىنجاڭدىكى تەكشۈرۈشلىرىنىڭ زىلزىلىسىنى ئاڭلاشتى. لېكوك تۇرپاندا خېلى ئۇزاق تۇردى. ئۇ ئىدىقۇت قەدىمىي شەھىرىنى ئاساسلىق تەكشۈردى. گرۈنۋېدىل بولسا كۇچا ۋە قاراشەھەرنى تەكشۈرگەنىدى. ئىدىقۇت قەدىمىي شەھىرى ئىتالىيەنىڭ پومپېي شەھىرىگە ئوخشاش قىسمەتكە قالغان شەھەر ئىدى⑯. ئەمما، ئىدىقۇت شەھىرى تەبىئەتنىڭ قولى بىلەن ئەمەس ئىنسانلارنىڭ قولى بىلەن ۋەيران قىلىنغانىدى. چۈنكى، بۇ يەردىن تېپىلغان مەدەنىي يادىكارلىقلارنىڭ كۆپ قىسمىدا قەستەن بۇزۇۋەتكەنلىك ئىزلىرى بار ئىدى. بۇتخانا خارابىسىدىكى بىر ئۆيدە كېيىملىرى قالايمىقان چېچىلغان بىرقانچە سۆڭەكلەر ياتاتتى. ئېھتىمال، بۇ راھىبلار ئۆلتۈرۈلگەندىن كېيىن شۇ يەرگە تاشلىۋېتىلگەن بولسا

كېرەك. يەنە بىر ئۆيدە قان يۇقىنى پەرق ئەتكىلى بولىدىغان كىيىملەر چېچىلىپ ياتاتتى، قارىغاندا بۇ شەھەر بىر قېتىملىق غازات جېڭىدە ۋەيران بولغاندەك قىلاتتى. (ئېھتىمال تۇرپاندا ئىسلام ئېچىلغاندا يۈز بەرگەن بولسا كېرەك.) قېچىشقا ئۈلگۈرمىگەن راھىبلار ۋە پۇقرالار قەتل قىلىنغان ياكى تۇتۇپ كېتىلگەن. شۇنىڭ بىلەن، بۇ شەھەر ئاستا - ئاستا قۇملارنىڭ تېگىدە قېلىپ ۋەيران بولغان. بۇ يەردە ھەربىر تەرىپى 2500 مېتىر، ئېگىزلىكى 25 مېتىر كېلىدىغان شەھەر سېپىللىرىدىن باشقا ھەر خىل ئۇسلۇبتىكى قۇرۇلۇشلار، كۆلىمى زور ئىبادەتخانىلار (راھىب شۈەن زاڭ ھىندىستانغا نوم ئەكەلگىلى ماڭغاندا كۆرگەن ئىبادەتخانىلار شۇ بولسا كېرەك، بۇ ئىبادەتخانىلارنىڭ كۆپى بۇددا ئىبادەتخانىلىرى، يەنە بىر قىسمى مانى، ئاز بىر قىسمى نىستورىيان ئىبادەتخانىلىرى ئىدى) ساقلىنىپ قالغان. ئۇنىڭدىن باشقا، شەھەرنىڭ شىمالىدىكى بېزەكلىك، مۇرتۇق قاتارلىق جايلاردا يەنە نۇرغۇن ئىبادەتخانىلار ساقلىنىپ قالغان. بۇ ئىزلار ۋە ئىبادەتخانىلاردا نەپىس تام رەسىملىرى (بۇددا ۋە مانى دىنى مەزمۇنىدىكى) بار ئىدى، بۇلارنىڭ ئىچىدە بەك چوڭ سىزىلغان بۇرھان رەسىملىرى، ئېسىلزادىلەر ۋە راھىبلارنىڭ رەسىملىرى بار ئىدى. رەسىملەردە مىللىي ۋە يەرلىك ئالاھىدىلىك گەۋدىلىك ئىدى. بارتۇس بۇلارنىڭ ئىچىدىكى ئۆزى ئەڭ مۇھىم دەپ قارىغان، مۇكەممەل ساقلانغان تام رەسىملىرىنى پارچىلاپ كېسىپ، ساندۇقلارغا قاچىلاپ، بېرلىنغا ئاپىرىپ قايتا قۇراشتۇرۇپ، بېرلىن ئېتنوگرافىيە مۇزېيىغا قويدى. بۇ رەسىملەر ئىچىدە دۇنيادا بىردىنبىر ساقلانغان مانى ئۇستازىنىڭ رەسىمى بار ئىدى. بۇلاردىن باشقا ئىبادەتخانىلارنىڭ كۇتۇپخانىلىرىدىن قولغا چۈشۈرگەن زور ھەجىمدىكى يازما يادىكارلىقلارمۇ بار ئىدى. بۇلار 233 ساندۇققا لىق كەلگەنىدى. 1913 - يىلىنىڭ بېشىدا

لېكوك ۋە بارتۇسلار يەنە شىنجاڭغا كەلدى. بۇ قېتىم ئۇلار كۇچا مىڭئۆيلىرى ۋە قەشقەرنى تەكشۈردى. ئۇلار تام رەسىملىرى، ھەيكەللەر، ياغاچ ئويمىلار، پۇللار ۋە ئارخېئولوگىيە قىممىتى بار نەرسىلەردىن باشقا نۇرغۇن قول يازمىلارنى 152 ساندۇققا قاچىلاپ بېرلىنغا ماڭدى. بۇ چاغدا 1 ـ دۇنيا ئۇرۇشى باشلىنىش ئالدىدا تۇراتتى. «ئەگەر لېكوك بىر ھەپتە كېچىككەن بولسىدى، بۇ ساندۇقلار رۇس چېگرالىرىدىن گېرمانىيەگە كېلەلمىگەن بولاتتى»⑰.

1906 ـ، 1907 ـ يىللىرى شىنجاڭدىكى تەكشۈرۈشلەر ئەڭ «قىزىغان»، قەدىمكى ئۇيغۇرچە ئەسەرلەر نۇقتىسىدىنمۇ ئەڭ ئەھمىيەتلىك يىللار بولدى. بۇ يىللاردا شىنجاڭدا ئايرىم ـ ئايرىم ئۈچ دۆلەتتىن كەلگەن ئۈچ ئۆمەك پائالىيەت قىلىۋاتاتتى. لېكوكلاردىن باشقا ئەنگلىيەلىك ستېيىن باشچىلىقىدىكى ئۆمەك ئىككىنچى قېتىملىق شىنجاڭ سەپىرىگە چىققان. پېللىئوت (Paul Pelliot) باشچىلىقىدىكى فىرانسىيە ئۆمىكى بولسا تۇمشۇق خارابىلىرىنى قېزىۋاتاتتى.

ستېيىن بۇ سەپىرىدە ئالدىنقى قېتىمقىغا ئوخشاشلا قەشقەردىن چىقىپ خوتەننىڭ جەنۇبى ئارقىلىق گەنسۇغا بارماقچىدى. ئەمما، ئۇ يەردىن شىمالغا مېڭىپ تەكلىماكان قۇملۇقىغا كىردى. ئۇ خوتەننىڭ شەرقىدىكى كۆپ جايلاردىن (قۇملۇقنىڭ ئىچكىرىسىدىن) ۋە لوپنۇر كۆلىنىڭ شىمالىدىن قۇمغا كۆمۈلگەن شەھەر خارابىلىرىنى تاپتى. خارابىلىكلەردىكى بەزى ئۆيلەرنى قازغاندىن كېيىن، زور ھەجىمدىكى قارۇشتى يېزىقىدىكى ياغاچ پۇتۇكلەرنى تاپتى. بۇ پۇتۇكلەر بۇ يەرلەردە ئەڭ ئاخىرقى ئادەملەر مىلادىيە 3 ـ، 4 ـ ئەسىرلەردە ياشىغانلىقىنى كۆرسىتىپ تۇراتتى. بۇ شەھەرلەر ئېھتىمال قۇمنىڭ ھۇجۇمىدا ۋە ياكى دۈشمەنلەرنىڭ باسمىچىلىقىدا ۋەيران بولغاندى. بۇ ياغاچ پۇتۇكلەر مەزمۇنى ئاددىي، قىسقا ھۆججەتلەر، خەت ـ

چەكلەر قاتارلىقلار بولۇپ، ئەخلەتلەر ئارىسىدا چېچىلىپ ياتاتتى. بەزى يەرلەردىن كۆپ مىقداردا ياغاچ پۈتۈكلەر تېپىلدى. ئېھتىمال، بۇ يەرلەر ھۆكۈمەت تۇرىدىغان ئورۇن بولسا كېرەك. ستېيىن يەنە مىلادىيە 2 ـ، 3 ـ ئەسىرلەرگە تەئەللۇق بۇددا خارابىلىرىنىڭ ئىزلىرىنى تاپتى. مىرەن قورغىنى جەنۇبىي يولنىڭ ئامانلىقىنى قوغدايدىغان مۇھىم قورغان ئىدى. ستېيىن بۇ يەردىن يەنە ئورخۇن يېزىقىدىكى پارچىلارنى تاپتى.

گەنسۇ تەۋەسىدىكى سەددىچىن قورغىنىدىن ستېيىن زور مىقداردىكى ھەربىي مەزمۇندىكى خەنزۇچە ياغاچ پۈتۈكلەرنى تاپتى. بۇلارنىڭ ئەڭ قەدىمىيسى مىلادىيەدىن بۇرۇنقى 98 ـ يىلىغا تەۋە ئىدى.

1879 ـ يىلى كونت سچېنيى (Kont Szechenyi) باشچىلىقىدىكى ۋېنگرىيە گېئولوگىيە ئۆمىكى گەنسۇ تەۋەسىدە خىزمەت قىلغاندا دۇنخۇاڭدىكى مىڭئۆيلەرنى كۆرگەنىدى. ئۆمەكتىكى پىروفېسسور لوزى (Loszy) ستېيىنگە بۇ مىڭئۆيلەر ھەققىدە ھاياجانلىنىپ تۇرۇپ سۆزلەپ بەرگەنىدى. پرېژېۋالىسكىيمۇ بۇ مىڭئۆيلەرنى كۆرگەن ۋە ئۇنى ئىلىم دۇنياسىغا جاكارلىغانىدى. ستېيىن بۇ سەپىرىدە دۇنخۇاڭ مىڭئۆيلىرىنى كۆرۈشنى كۆڭلىگە پۈككەنىدى. ستېيىن 1907 ـ يىلى مارتتا مىڭئۆيگە يېتىپ كېلىدۇ ۋە بىر غارنىڭ ئۆرۈلگەن تېمىنىڭ كەينىدە بىر كۇتۇپخانا بارلىقىدىن خەۋەر تاپىدۇ. (بىرقانچە يىل بۇرۇن تاملار رېمونت قىلىنىۋاتقاندا تام ئۆرۈلۈپ بۇ كۇتۇپخانا مەلۇم بولغانىدى.) ئىبادەتخانىنىڭ مەسئۇلى ۋاڭ فامىلىلىك راھىب ئىدى. ۋاڭ راھىب ستېيىنگە ئاۋۋال بىر پارچە قول يازما بېرىدۇ، ئەمما كۇتۇپخانىنىڭ ئىشىكىنى قوپۇرۇپ، سۇۋاپ تاشلايدۇ. ستېيىن مىڭ يېرىدىن شېرىن ـ شېكەر ۋەدىلەرنى تۆكۈپ ۋاڭ راھىبنى كۇتۇپخانىنى كۆرۈۋېلىشقا قايىل قىلىدۇ. تام ئۆرۈلۈپ ستېيىن كۇتۇپخانىغا

كىرىدۇ. بۇ 1907 ـ يىلى 5 ـ ئاينىڭ ئاخىرقى كۈنلىرى ئىدى. ۋاڭ راھىبنىڭ قولىدىكى قەندەلدە يېنىۋاتقان جىنچىراغنىڭ سۇس يورۇقىدا ستېيىننىڭ كۆزلىرى ھەيرانلىقتا چەكچىيىپ كېتىدۇ. يەردىن تورۇسقىچە تىزىلغان قول يازمىلار ئۆيگە لىق كەلگەنىدى. پۇت قويغۇدەك بوش يەر يوق ئىدى. ستېيىن ئاجايىب بۈيۈك، غايىب بىر خەزىنىگە ئۇچرىغىنىنى ھېس قىلىدۇ. ئەسلىدە بۇ خەزىنە مىلادىيە 1000 ـ يىللاردا دۈشمەننىڭ ھۇجۇمىدىن مۇداپىئە قىلىش مەقسىتىدە ئېتىۋېتىلگەن ۋە شۇنىڭدىن بېرى ھېچكىم ئېچىپ باقمىغانىدى. ئورخۇنچە، قەدىمكى ئۇيغۇرچە، سوغدچە، توخرىچە، تۈبۈتچە مىڭلارچە قول يازما؛ ساپساق، يىرتىلمىغان، پارچىلانمىغان، قاتلانمىغان، پۈكۈلمىگەن قول يازما؛ 1000 يىللار ھېچكىمنىڭ قولى تەگمىگەن قول يازما ستېيىننىڭ كۆز ئالدىدا تۇراتتى. مۇشۇلارنىڭ ھەممىسىنى لوندونغا ئەكېتەلىسەم ـ ھە؟ ئۇ شۇلارنى ئويلايتتى. ۋاڭ راھىب ئۇنىڭغا قوشۇلمايدۇ. ھەتتا بىر كۈنى كۈتۈپخانا ئىشىكىنى كېسەكتە قايتا ئېتىۋېتىپ غايىب بولىدۇ. كېيىن يەنە كېلىدۇ ۋە ستېيىننىڭ دىنىي مەزمۇندا بولمىغان قول يازمىلارنى ئەكېتىشىگە قوشۇلىدۇ. نىھايەت ستېيىن تاللانغان قول يازمىلارنى 24 ساندۇققا قاچىلاپ، ئۇنىڭغا قوشۇپ بەش ساندۇق نەپىس رەسىملەر بىلەن لوندونغا قايتىدۇ. «سەككىز يۈكمەك»، «ئىرق بىتىگ»، «خۇاستۇ ئانىفت» قاتارلىق مۇھىم قەدىمكى ئۇيغۇرچە ئەسەرلەر، «ئانىڭدەك ئورۇنلاردا» قاتارلىق نۇرغۇن قەدىمكى ئۇيغۇرچە شېئىرلار شۇ ساندۇقلار ئىچىدە ئىدى.

بۇ چاغدا تۇرپان ئەتراپلىرىدا تەكشۈرۈشتە بولۇۋاتقان پېللىئوت ستېيىننىڭ «غايىب خەزىنە»گە ئۇچرىغانلىقى ھەققىدىكى خەۋەرلەرنى ئاڭلايدۇ. فىرانسىيە تەكشۈرۈش ئۆمىكىنىڭ باشلىقى بولغان پېللىئوت خەنزۇ ۋە تۈرك

تىللىرىنىڭ ئەڭ بۈيۈك مۇتەخەسسىسى ئىدى. باشقا تەتقىقاتچىلار ئۇزاق مۇددەت تەتقىق قىلىپ ۋە ھەتتا يۇرتلىرىغا قايتىپ مۇناسىۋەتلىك مۇتەخەسسىسلەرگە تەتقىق قىلدۇرغاندىن كېيىن مەزمۇنىنى ئاڭقىرىدىغان ئەسەرلەرگە پېلليئوت بىر قاراپلا ئەسەرنىڭ نېمە ئىكەنلىكىنى بىلەلەيتتى. يازمىلار قايسى تىلدا بولسۇن، قايسى يېزىقتا بولسۇن ۋە قايسى زامانغا تەئەللۇق بولسۇن ھەممە سىرلىرىنى پېلليئوتقا تۆكۈپلا بېرەتتى. بۇ بۈيۈك ئالىم ستېيىندىن كېيىن 1908 ـ يىلى 5 ـ ئاينىڭ 3 ـ كۈنى دۇنخۇاڭغا يېتىپ كېلىدۇ. ۋاڭ راھىب بىلەن ئۇزۇن سۆھبەتلەردىن كېيىن ھېسابسىز قول يازمىلارنى قولغا چۈشۈرىدۇ. «ئىككى تېگىننىڭ ھېكايىسى» ئەنە شۇ قول يازمىلار ئارىسىدا ئىدى. پېلليئوت پارىژغا ئەكەتكەن قول يازمىلارنىڭ سانى 15 مىڭ ئەتراپىدا ئىدى. ئەمما، ئۇنىڭ كەينىدە يەنە زور بىر خەزىنە قالغانىدى. ستېيىن ۋە پېلليئوتلاردىن كېيىن ياپونىيەدىن كونت ئوتانى (橘瑞超) باشچىلىقىدىكى بىر ئۆمەك دۇنخۇاڭغا يېتىپ كېلىدۇ. ئۇلارمۇ بىرمۇنچە قول يازمىلارنى توكيوغا ئەكېتىدۇ. بېيجىڭ ھۆكۈمىتىمۇ بۇنىڭ مۇھىملىقىنى تونۇپ يېتىدۇ ۋە ئېشىپ قالغان بارلىق قول يازمىلارنى بېيجىڭغا يۆتكەشنى قارار قىلىدۇ. ئەمما، خېلى كۆپ بىر تۈركۈم قول يازمىلار يوللاردا قاراقچىلارنىڭ قوللىرىغا چۈشۈپ كېتىدۇ ۋە مەڭگۈلۈك يوقىلىدۇ. بۇلارنىڭ يەنە بىر قىسمىنى ۋاڭ راھىب ئۆزىگە ئايرىۋالىدۇ ۋە ستېيىن ئۈچىنچى قېتىم دۇنخۇاڭغا كەلگەندە ئۇنىڭغا ساتىدۇ⑱. بېيجىڭغا سالامەت يېتىپ بارغان قول يازمىلار ھازىر بېيجىڭ دۆلەت كۇتۇپخانىسىدا ساقلانماقتا.

گېرمانىيە ئۆز ۋاقتىدا تۆت قېتىملىق ئېكسپېدىتسىيەدە قولغا چۈشۈرگەن بىرىنچى قول ماتېرىياللارغا ۋە ئىلىم سۆيەر، ئىجتىھاتلىق، بىلىملىك بىر تۈركۈم ئالىملىرىغا تايىنىپ قەدىمكى ئۇيغۇر تىل ـ يېزىقى تەتقىقاتىدا دۇنيادا ئەڭ ئالدىنقى

ئورۇنى ساقلاپ كەلدى. بۈگۈنكى سىپىرلاشقان دۇنيادا ئۇلار كومپيۇتېر تېخنىكىسىدىن پايدىلىنىپ دۇنيا مىقياسىدا قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدىكى ۋەسىقىلەرنى رەقەملەشتۈرۈش ۋە ئامبار قۇرۇش قاتارلىق خىزمەتلەردە كاتتا نەتىجىلەرنى قولغا كەلتۈردى[49].

1909 ـ، 1911 ـ يىللىرى رۇس تۈركولوگى مالوف (S.E.Malov) جۇڭگوغا يوغۇرلارنىڭ تىلىنى تەكشۈرۈشكە كېلىدۇ. ئۇ گەنسۇدىكى يوغۇرلار ئارىسىدا تىل تەكشۈرۈۋاتقاندا، 1910 ـ يىلى 5 ـ ئاينىڭ 3 ـ كۈنى شاجو (沙州) شەھىرى ئەتراپىدىكى بۇددا غارىدا، بىر بۇتنىڭ ئايىغىدا تەرتىپسىز، چېچىلغان ھالەتتىكى قەغەز پارچىلىرىنى ئۇچرىتىدۇ. بۇ تەرتىپسىز پارچىلار قەدىمكى ئۇيغۇر تىلىغا تەرجىمە قىلىنغان بۇددا نومى «ئالتۇن يارۇق» ئىدى. 397 ۋاراقلىق بۇ نۇسخىنىڭ ئاخىرىغا dai čiŋ Kaŋ −si yigirmi altïnč yil دەپ يېزىلغاندى. بۇ مىلادىيە 1687 ـ يىلى ئىدى[50]. بۇ نۇسخا قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ ئەڭ ئاخىرقى يادىكارلىقى ئىدى. شۇ يىلى ئۇ يەنە «ئالتۇن يارۇق»نىڭ باشقا پارچىلىرىنىمۇ تاپتى ۋە ھەممىسىنى رۇسىيەگە ئەكەتتى. ئەسەرنىڭ باشقا نۇسخىلىرىنىڭ پارچىلىرىنى گېرمانىيە ئەترىتى تۇرپاندىن تاپتى[51].

1913 ـ يىلى 6 ـ ئايدا ئۇچىنچى قېتىم سەپەرگە چىققان ستېيىننىڭ بېشىغا بىرمۇنچە ئىشلار كەلدى. بۇ قېتىم ئۇ تەكلىماكان قۇملۇقىغا ئاۋۋال جەنۇبتىن شەرققە، كېيىن شىمالغا ۋە غەربكە كېزىپ چىقتى. بىر قېتىم ئېتى ئۈركۈپ كېتىپ، ئاتنىڭ ئاستىدا قالدى، ھەپتە يېتىپ تۇرۇپ كەتتى، ئۇنىڭغا ھېچ ئىش بولمىغاندەك يەنە ئىشلىرىنى داۋاملاشتۇردى. 1914 ـ يىلى ئۇ 182 ساندۇق يادىكارلىق بىلەن يۇرتىغا قايتتى. بۇلار ئارىسىدا ۋاڭ راھىب سېتىپ بەرگەن بەش ساندۇقمۇ بار ئىدى[52].

1914 ـ يىلدىن كېيىن شىنجاڭغا كېلىدىغان غەربلىكلەر توختاپ قالدى. 1 ـ دۇنيا ئۇرۇشى غەرب ئالىملىرىنى چۈشەپ

قويغانىدى. جۇڭگودىمۇ چىڭ سۇلالىسى ئاغدۇرۇلۇپ جۇڭخۇا مىنگو قۇرۇلدى. يېڭى ھۆكۈمەت چەت ئەل تەتقىقاتچىلىرىغا ۋە جۇڭگونىڭ مەدەنىيەت يادىكارلىقلىرىنىڭ چەت ئەلگە ئەكېتىلىشىگە چەك قويدى. شۇنداقتىمۇ 1927 ـ، 1929 ـ يىللاردا شۋېتسىيەلىك سۋېن ھېدىن جېنىنى ئالقىنىغا ئېلىپ قويۇپ شىنجاڭغا كەلدى ۋە توپلىغان ئەسەرلىرىنى ستوكھولمغا يەتكۈزدى.

شىنجاڭدىكى قول يازمىلاردىن ياپونلارمۇ نېسىۋىسىز قالمىدى. ئۇلارنىڭ ئۆز دىنىي ئېتىقادىغا مۇناسىۋەتلىك بۇ قەدىمكى قول يازمىلار ئۇلار ئۈچۈن دىنىي ھېسسىيات نۇقتىسىدىنمۇ ناھايىتى مۇھىم ۋە قىممەتلىك ئىدى. ياپونلار 1902 ـ، 1904 ـ يىللاردا كوزۇي ئوتانى (Kozui Otani) باشچىلىقىدا تۇنجى قېتىم شىنجاڭغا كەلدى ۋە تۇرپان، كۇچالارنى تەكشۈردى. ئىككىنچى قېتىم 1908 ـ، 1909 ـ يىللاردا زۇيچو تاچىبانا (Zuicho Tachibana) ۋە ئېيزابۇرو نومۇرا (Eizaburo Nomura) لار شىنجاڭدا تەكشۈرۈشلەردە بولدى ۋە ئاساسلىق تۇرپان بىلەن قاراشەھەرنى تەكشۈردى. ئۈچىنچى قېتىم 1910 ـ يىلىدىن 1914 ـ يىلىغىچە زۇيچو تاچىبانا كەلدى. ئۇ بۇ قېتىم شىنجاڭدىن باشقا يەنە دۇنخۇاڭغىمۇ باردى. ئۇلار توپلىغان ماتېرىياللارنىڭ كۆپ قىسمى كيوتو ئۇنىۋېرسىتېتىدا، ئاز بىر قىسمى توكيو دۆلەت مۇزېيىدا ساقلانماقتا.

شىنجاڭدا ئېلىپ بېرىلغان ئېكسپېدىتسىيەلەر ۋە ساياھەتلەردىن باشقا يوللار بىلەن چەت ئەللەرگە چىقىپ كەتكەن قەدىمكى ئۇيغۇر يازما يادىكارلىقلىرى بار. بىرىنىغا ئوقۇشقا چىققان بىر شىنجاڭلىق ئوقۇغۇچى 1930 ـ يىللارنىڭ بېشىدا يۇرتىدىن كونا بىر قول يازمىنى بېرلىنغا ئېلىپ باردۇ. قول يازمىنى تەتقىق قىلغان رەشىت رەھمەتى ئارات ئەسەرنىڭ «شۆەنزاڭ بىئوگرافىيەسى»گە مۇناسىۋەتلىك ئىكەنلىكىنى

بىلىدۇ ۋە ئەسەرنى سىتتىۋېلىش ھەققىدە تۈركىيە ھۆكۈمىتىگە مۇراجىئەت قىلىدۇ. تۈركىيەدىن جاۋاب چىقمىغاندىن كېيىن بۇ شىنجاڭلىق ئوقۇغۇچى قول يازمىنى پارىژ مىللىي كۇتۇپخانىسىغا ساتىدۇ⑤③.

ئېلىمىزدە خۇاڭ ۋېنبى ئەپەندى (1893 — 1966) شىنجاڭدا ئەڭ ئۇزۇن، ئەڭ ئەتراپلىق ئارخېئولوگىيەلىك تەكشۈرۈش ئېلىپ بارغان ئارخېئولوگ ھېسابلىنىدۇ. ئۇ شىنجاڭدا تۆت قېتىم تەكشۈرۈش ئېلىپ بارغان. ئۇ دەسلەپتە «جۇڭگو - شىۋېتسىيە بىرلەشمە ئېكسپېدىتسىيە ئەترىتى» تەركىبىدە جۇڭگو تەرەپ ۋەكىلى سۈپىتىدە قاتناشقان. ئۇ تۇرپان، قۇمۇل، ئىلى، كۇچا، قاراشەھەر، قەشقەر، مارالۋېشى، خوتەن قاتارلىق جايلاردا ئارخېئولوگىيەلىك تەكشۈرۈشلەردە بولغان.

ئازادلىقتىن كېيىن 1959 - يىلدىن 1975 - يىلغىچە شىنجاڭ مۇزېيى ئىلگىرى - كېيىن بولۇپ تۇرپاندا 13 قېتىم ئارخېئولوگىيەلىك تەكشۈرۈش ئېلىپ باردى. ئۇنىڭدىن باشقا شىنجاڭ مۇزېيى 50 -، 60 - يىللاردا جەنۇبىي شىنجاڭدىكى نىيە، مارالۋېشى قاتارلىق جايلاردىكى قەدىمكى ئىزلارنى تەكشۈردى ۋە زور نەتىجىلەرگە ئېرىشتى. 1959 - يىلى قۇمۇل تاغلىرىدىن بىر پادىچى مەشھۇر بۇددا دىنى يادىكارلىقى «مايترىسىمىت»نى تېپىۋېلىپ شىنجاڭ مۇزېيىغا تاپشۇرۇپ بەردى. بۇ نۇسخا ھازىر دۇنيادا «مايترىسىمىت»نىڭ «قۇمۇل نۇسخىسى» دەپ ئاتالماقتا.

### 2. قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ تەتقىق قىلىنىشى

قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىغا ئائىت ئەڭ دەسلەپكى تەتقىقات رۇسىيە ۋە گېرمانىيەدە باشلانغان. شىنجاڭدا ئېلىپ بېرىلغان تۇنجى ئىلمىي تەكشۈرۈشلەرنىڭ نەتىجىسى سۈپىتىدە پېتېربۇرگ ۋە بېرلىنغا كەلتۈرۈلگەن قول يازمىلار تەتقىق قىلىنىشقا

باشلىدى. كلېمېنتز تۇرپاندىن ئەكەلگەن يازمىلارنى رادلوف 1899 - يىلى نەشر قىلدۇردى. خەنزۇ تىلى ۋە بۇددا مەدەنىيىتىگە پۇختا مۇللېر (F.W.K.Mueller) تۇرپاندىن تېپىلغان قەدىمكى ئۇيغۇرچە يادىكارلىقلارنى «ئۇيغۇرچە» (Uigurica) دېگەن نامدا تەتقىق قىلىشقا باشلىدى ۋە 1908 - يىلدىن 1931 - يىلغىچە تۆت توم ھالەتتە نەشر قىلدۇردى. رادلوف 1909 - يىلى پېتربۇرگدا يېڭى بىر تەتقىقاتنى باشلىدى. 1912 - يىلغىچە داۋام قىلغان بۇ تەتقىقاتنىڭ نەتىجىسى «قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى ھەققىدە تەتقىقاتلار» (Altturkische Studien) دېگەن نامدا ئالتە توم بولۇپ نەشر قىلىندى. لېكوك 1911 - يىلى تۇرپاندىن ئەكەلگەن يازمىلارنى تەتقىق قىلىشقا كىرىشتى. ئۇنىڭ تەتقىقات نەتىجىسى «قوچۇدىن تېپىلغان مانىچە يازمىلار» (Turkische Manichaica aus Chotscho) دېگەن نامدا 1922 - يىلغىچە ئۈچ توم ھالەتتە نەشر قىلىندى. پېللىئوت دۈنخۇاڭدىن قولغا چۈشۈرگەن «ئىككى تېگىننىڭ ھېكايىسى»نى 1914 - يىلى نەشر قىلدۇردى. مالوف يوغۇرلار ئارىسىدىن تاپقان «ئالتۇن يارۇق»نى 1913 -، 1916 - يىللاردا ئۇستازى رادلوف بىلەن بىللە نەشر قىلدۇردى. 1915 - يىلى خانىدا تورو ياپونىيەدە «سەككىز يۈكمەك»نى نەشر قىلدۇردى.

گېرمانىيە تەكشۈرۈش ئەترىتى توپلىغان ماتېرىياللار ھەققىدە ۋىللى باڭ (Willi Bang) ئۆز ئوقۇغۇچىسى — پۈتۈن ئۆمرىنى قەدىمكى ئۇيغۇر تىل - ئەدەبىياتى ۋە مەدەنىيىتىگە بېغىشلىغان ئالىم، مەشھۇر ئۇيغۇرشۇناس گابائىن (von Gabain Annemarie) خانىم بىلەن بىرلىكتە «تۈركچە تۇرپان تېكىستلىرى» (Türkische Turfantexte) دېگەن نامدىكى چاتما تەتقىقاتىنى باشلىدى. بۇ تەتقىقاتلارنىڭ ئەڭ مۇھىم قىسمى بولغان ئالدىنقى بەش تومى 1929 -، 1931 - يىللار ئارىسىدا نەشر قىلدۇردى. 1934 - يىلى بۇ بەش تومنىڭ ئىندېكسى

ئىشلەندى(54). ئۇنىڭدىن كېيىنكى تەتقىقاتلارغا قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى ۋە خاقانىيە تىلىنىڭ ئەڭ كاتتا مۇتەخەسسىسى، قازاندا تۇغۇلغان بۈيۈك ئۇيغۇرشۇناس رەشىت رەھمەتى ئارات قوشۇلدى. «تۈركچە تۇرپان تېكىستلىرى»نىڭ ئالتىنچى تومىنى يۇقىرىقى ئۇچەيلەن بىرلىكتە تاماملىدى ۋە بۇ ئەسەر 1934 ـ يىلى نەشر قىلىندى. ئۇنىڭ 7 ـ تومىنى ئارات يالغۇز تەييارلىدى ۋە 1936 ـ يىلى نەشر قىلدۇردى. 2 ـ دۇنيا ئۇرۇشىدىن كېيىن گاباىن خانىم بۇ تەتقىقاتنى يالغۇز داۋاملاشتۇردى. 1954 ـ يىلى بۇ كىتابنىڭ 8 ـ تومى، 1959 ـ يىلى 10 ـ تومى نەشر قىلىندى. 1958 ـ يىلى نەشر قىلىنغان 9 ـ تومىنى گاباىن خانىم ۋىنتېر (W. Winter) بىلەن بىرلىكتە نەشر قىلدۇردى.

1908 ـ، 1938 ـ يىللار قەدىمكى ئۇيغۇر يازما يادىكارلىقلىرى تەتقىقاتىدىكى ئالتۇن يىللاردۇر. يۇقىرىقى ئەسەرلەردىن باشقا 1934 ـ يىلى ئەخمەت جەفەرئوغلۇ (Ahmet Ceferoglu) «قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى لۇغىتى»نى ئىشلىدى.

2 ـ دۇنيا ئۇرۇشىدىن كېيىن بىر مەزگىل ياۋروپادىكى، بولۇپمۇ گېرمانىيەدىكى تەتقىقاتلار توختاپ قالدى. ئۇرۇش تەتقىقاتلارنى ئۈزۈپ قويدى. شىنجاڭدىكى ئىبادەتخانىلاردا، دۇنخۇاڭدىكى مەخپىي كۆتۈپخانىلاردا مىڭ يىللار مۇھاپىزەت قىلىنغان قەدىمكى ئۇيغۇرچە يادىكارلىقلار ۋە مىڭئۆي تاملىرىدىن كېسىپ، پارچىلاپ بېرلىنغا ئېلىپ بېرىپ قوراشتۇرۇلغان رەسىملەرنىڭ بىر قىسمى ئۇرۇشتا مەڭگۈلۈك ۋەيران بولدى(55). سوۋېت ئارمىيەسى بېرلىنغا كىرىشتىن بۇرۇن گېرمانىيەنىڭ ھەرقايسى جايلىرىدىكى كونا كان قۇدۇقلىرىغا يۆتكەپ كېتىلگەن بىر قىسىم قول يازمىلار ئۇرۇش ۋەيرانچىلىقىدىن ئامان قالغاندى.

ياۋروپادا تەتقىقاتلار بىر ئىزدا توختاپ قالغان چاغدا، قەدىمكى ئۇيغۇرچە يازمىلار ھەققىدىكى تەتقىقاتلار تۈركىيەدە جانلىنىپ

كەتتى. ۋىللى باڭ ۋە رەھمەتى ئارات بىللە نەشرگە تەييارلىغان «ئوغۇز قاغان داستانى» 1936 ـ يىلى تۈركچە نەشر قىلىندى. فۇئات كۆسەرئايىفنىڭ «تۈركچە مانى قول يازمىلىرى» ناملىق ئەسىرى 1936 ـ يىلى نەشر قىلىندى. ھۈسەيىن نامىق ئورخۇن 1939 ـ يىلى «ئىككى تېگىننىڭ ھېكايىسى»نىڭ پىيللىئوت نەشرى ھەققىدىكى قاراشلىرىنى قوشۇپ يېڭىدىن نەشرگە تەييارلىغان نۇسخىسى نەشر قىلىندى. 1945 ـ يىلى سائادەت چاغاتاي «‹ئالتۇن يارۇق›تىن ئىككى پارچە»نى نەشر قىلدۇردى. 1941 ـ يىلى گابائىن خانىمنىڭ ئورخۇن ۋە قەدىمكى ئۇيغۇر يازمىلىرىنىڭ تىلى ھەققىدىكى تۇنجى گىراماتىكا ئەسىرى گېرمانىيەدە نەشر قىلىندى⑯.

1950 — 1970 ـ يىللاردا قەدىمكى ئۇيغۇرچە قول يازمىلار ھەققىدىكى تەتقىقاتلار گەرچە بەك جانلىنىپ كەتمىگەن بولسىمۇ، ئەمما يەنىلا بىرمۇنچە مۇھىم ئەسەرلەر يورۇقلۇققا چىقتى. 1957 ـ يىلى «مايتىرىسىمىت»نىڭ فوتو نۇسخىسى گابائىن ۋە شېل (H. Scheel) تەرىپىدىن نەشر قىلىندى. 1965 ـ يىلى رەشىد رەھمەتى ئارات ئۇزاق يىللار ئىشلىگەن تەتقىقاتىنىڭ نەتىجىسى بولغان «قەدىمكى تۈرك شېئىرلىرى»نى نەشر قىلدۇردى. ئەخمەت جەفەر ئوغلۇنىڭ تېخىمۇ تولۇقلانغان، كېڭەيتىلگەن «قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى لۇغىتى» 1968 ـ يىلى تەكرار نەشر قىلىندى.

1970 ـ يىلى قەدىمكى ئۇيغۇرچە قول يازمىلار تەتقىقاتىدا يېڭى بىر جانلىنىش بولدى. ئامېرىكىدا شىناسى تېكىننىڭ «ئابىدارما قوشاۋاردى شاستىر» (Abidarma Košavardi šastr) ئاتلىق ئەمگىكى نەشر قىلىندى. ئارقىدىنلا گېئورگ خازاي (Georg Hazai) ۋە پېتىر زىمى (Petir Zieme) تەرىپىدىن قەدىمكى ئۇيغۇر يازما يادىكارلىقلىرى تەتقىقاتىدىكى يېڭى تەتقىقات تېمىسى «بېرلىندىكى تۇرپان تېكىستلىرى» (Berliner Turfantexte) قولغا ئېلىندى. ئۇنىڭ 1 ـ تومى

گېئورگ خازاي ۋە پېتىر زىمى تەرىپىدىن 1971 ـ يىلى، 2 ـ تومى كلائۇس رۆھبۆرن تەرىپىدىن 1971 ـ يىلى، 3 ـ تومى سېمىھ تېزجان (Semih Tezcan) تەرىپىدىن 1974 ـ يىلى، 5 ـ تومى پېتىر زىمى تەرىپىدىن 1975 ـ يىلى، 7 ـ، 8 ـ توملىرى گېئورگ كارا (Georg Kara) ۋە پېتىر زىمى تەرىپىدىن 1976 ـ، 1977 ـ يىللىرى، 9 ـ تومى شىناسى تېكىن تەرىپىدىن 1980 ـ يىلى، 13 ـ، 20 ـ، 23 ـ توملىرى پېتىر زىمى تەرىپىدىن 1985 ـ، 2000 ـ، 2005 ـ يىللىرى، 21 ـ، 25 ـ توملىرى جېنس ۋىلكېنس (Jens Wilkens) تەرىپىدىن 2001 ـ، 2007 ـ يىللىرى، 26 ـ تومى يۇكىيو كاساي (YukiyoKasai) تەرىپىدىن 2008 ـ يىلى نەشر قىلىندى. ئىزچىل داۋاملاشتۇرۇلۇۋاتقان «بېرلىندىكى تۇرپان تېكىستلىرى» ناملىق زور ھەجىملىك بۇ ئەمگەك قەدىمكى ئۇيغۇر تىل ـ يېزىقىدىكى ئەسەرلەردىن باشقا تۇرپاندىن تېپىلغان ھەر خىل تىل ـ يېزىقتىكى قول يازمىلار تەتقىقاتىنىمۇ ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ. بۇ يەردە پەقەت قەدىمكى ئۇيغۇر تىل ـ يېزىقىغا ئائىت تەتقىقات نەتىجىلىرىنى كۆرسىتىپ ئۆتتۇق. نۆۋەتتە يەنە گېرمانىيەدە «بېرلىندىكى تۇرپان تېكىستلىرىنى رەقەملەشتۇرۇش» Digitalisierung der Berliner Turfantexte ‹DFG – Projekt›) تەتقىقاتى ئىشلەنمەكتە ۋە تۇرپاندىن تېپىلغان ھەر خىل تىل ۋە يېزىق تۈرىدىكى قول يازمىلارنىڭ سۈپەتلىك فوتو نۇسخىسى ئىنتېرنېتتا كەڭ جامائەتچىلىككە ئېچىۋېتىلدى(58).

1971 ـ يىلى جامېس خامىلتون (James Russel Hamilton) «ئىككى تېگىننىڭ ھېكايىسى»نىڭ ترانسلىتېراتسىيە، ترانسكرىپسىيە، فىرانسۇزچە تەرجىمە، ئىزاھ، سۆزلۈك ۋە فوتو نۇسخىسىنى ئۆز ئىچىگە ئالغان مۇكەممەل ئىلمىي نەشرىنى مەيدانغا كەلتۈردى (بۇ نۇسخىنىڭ تۈركچە تەرجىمىسى ئەنقەرەدە 1998 ـ يىلى بېسىلدى.)

گېئورگى خازاي 1972 ـ يىلى باڭ، گابائىن، لېكوك، مۇللېر، رەشىت رەھمەتى ئارات قاتارلىقلارنىڭ 1908 ـــ 1938 ـ يىللاردا نەشر قىلىنغان ئەسەرلىرىنى بىر يەرگە توپلاپ ئۈچ توم ھالەتتە قايتا نەشىر قىلدۇردى. سەمەد تېزجان 1975 ـ يىلى «شۆەنزاڭ بىئوگرافىيەسى»نىڭ 10 ـ بۆلۈمىنى نەشر قىلدۇردى. شىناسى تېكىن «مايترىسىمىت» ھەققىدىكى تەتقىقاتىنى داۋاملاشتۇردى.

قەدىمكى ئۇيغۇر تىلىغا ئائىت لۇغەتلەر ھەققىدە يېڭى نەتىجىلەر مەيدانغا كەلدى. ئەخمەت جەفەر ئوغلۇنىڭ لۇغىتىدىن كېيىن 1969 ـ يىلى لېنىنگرادتا نادېلياييۋ باشچىلىقىدىكى بىر ھەيئەت تەرىپىدىن «قەدىمكى تۈرك تىلىنىڭ لۇغىتى»
(Nadelyayev et . al . Drevniy Tyurkiskiy Slovar, Leningrad, 1969)
نەشر قىلىندى. ئارقىدىنلا 1972 ـ يىلى ئەنگلىيەلىك كلاۋسون تەييارلىغان «13 ـ ئەسىردىن ئىلگىرىكى تۈرك تىلىنىڭ ئېتىمولوگىيەلىك لۇغىتى»
(Clauson, Sir G ., An Etymological Dictionary of Pre – thirteenth –Century Turkish, Oxford 1972 .)
نەشر قىلىندى. بۇ ئىككى لۇغەت ئورخۇن ئۇيغۇر تىلىنىڭ، قەدىمكى ئۇيغۇر تىلىنىڭ ۋە خاقانىيە تۈركچىلىرىنىڭ يازما يادىكارلىقلىرىنى تەپسىلىي تەتقىق قىلىش ئاساسىدا ئىشلەنگەن قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتىدىكى ئەڭ مۇھىم ئىككى قورال كىتاب ھېسابلىنىدۇ. ئىرانشۇناس دۆرفېر (Gerhard Doerfer) 1963 ـ يىلدىن 1975 ـ يىلغىچە ئىشلىگەن «يېڭى پارس تىلىدىكى تۈركچە، موڭغۇلچە ئېلېمېنتلار»
(Doerfer, G ., Türkische und Mongolische Elemente im Neupersischen, 4c ., Wiesbaden 1963 – 75 .)
ناملىق تۆت توملۇق يىرىك ئەسىرىنىڭ 2 ـ، 3 ـ، 4 ـ توملىـ

رىدا يېڭى پارس تىلىدىكى تۈركچە تەركىبلەرنى شەرھلىگەن. ئەمەلىيەتتە بۇ لۇغەت قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتى ئۈچۈنمۇ ئىنتايىن مۇھىم قورال كىتاب ھېسابلىنىدۇ. گېرمانىيەلىك تۈركولوگ رۆھبۆرن 1977 ـ يىلىدىن تارتىپ ئۇيغۇر تىلىنىڭ ھەممە دەۋرلىرىگە ئائىت ھەر خىل يېزىقتىكى يازما يادىكارلىقلارنى سىستېمىلىق، تەپسىلىي تەكشۈرۈش ئاساسىدا «ئۇيغۇر سۆزلۈكى» (Uigurisches Wörterbuch) نى ئىشلەشكە باشلىدى. لۇغەتتە ھەربىر سۆزنىڭ ھەر خىل يېزىقتا يېزىلغان قول يازمىلاردىكى ترانسلېتراتسىيەسى، ترانسكرىپسىيەسى بېرىلگەن، ھەربىر سۆزنىڭ ئېتىمولوگىيەسى تەپسىلىي شەرھلەنگەن، ھەربىر سۆزنىڭ خىلمۇخىل مەنىلىرى ئايرىم ـ ئايرىم كۆرسىتىلگەن. بۇ لۇغەتنىڭ ärnäk كەلىمىسى بىلەن ئاخىرلاشقان 6 ـ تومى 1998 ـ يىلى نەشردىن چىقتى. ئەگەر بۇ لۇغەت تاماملانسا، ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئەڭ بۈيۈك، ئەڭ مۇكەممەل لۇغىتى بولۇپ قالغۇسى.

1970 ـ يىللاردا باشلانغان جانلىنىش 80 ـ يىللاردىمۇ داۋاملاشتى. شىناسى تېكىن 1980 ـ يىلى ئۇيغۇرلار ئۆزى يازغان بۇددا نومى «كۆڭۈل تۆزىن ئوقىتداچى نوم» (HSIN Tözin Oqidtaçi Nom) ئاتلىق ئابىدارمانى نەشر قىلدۇردى. «ئابىدارما قوشاۋارتى شاستىر» (Abidarim Koşavarti Şastir) نىڭ بىر بۆلۈمى ماساخىرو شوگايتو تەرىپىدىن 1988 ـ يىلى نەشر قىلىندى. يەنە بىر تەرەپتىن «شۈەنزاڭ بىئوگرافىيەسى» تەتقىقاتى داۋاملاشتى. كوگى كۇدارا (Kogi Kudara) ۋە پېتىر زىمى 1984 ـ يىلى ئەسەرنىڭ 5 ـ بۆلۈمىنى، مەخمەت ئۆلمەز 1991 ـ يىلى 6 ـ بۆلۈمىنى، كلائۇس رۆھبۆرن 1991 ـ يىلى 7 ـ بۆلۈمىنى، 1996 ـ يىلى 8 ـ بۆلۈمىنى نەشر قىلدۇردى. توگۇشىۋا (L. Yu. Tugusheva) ئەسەرنىڭ پېتىربۇرگدا ساقلىنىۋاتقان

پۇتۇن پارچىلىرىنى 1991 ـ يىلى موسكۋادا نەشر قىلدۇردى. قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدىكى يەنە بىر چوڭ ھەجىملىك ئەسەر «ئالتۇن يارۇق» ھەققىدىكى تەتقىقاتلارمۇ بىرلىكتە ئىشلەندى. شىناسى تېكىن، رۆھبۆرن ۋە شۇلتز (P. Schultz)لار بىرلىكتە 1971 ـ يىلى ئەسەرنىڭ 9 ـ، 10 ـ بۆلۈملىرىنى نەشرگە تەييارلىغاندى. شىناسى تېكىن 1987 ـ يىلى ئەسەرنىڭ 2 ـ بۆلۈمىنى نەشر قىلدۇردى. روگېر فىنك (Roger Finch) 1993 ـ يىلى ئەسەرنىڭ 16 ـ، 17 ـ بۆلۈملىرىنى نەشر قىلدۇردى. جەۋەل قايا ئەسەرنىڭ پۈتۈن تېكىستىنىڭ ترانسكرىپسىيەسى ۋە ئىندېكسىنى ئۆز ئىچىگە ئالغان نۇسخىسىنى 1994 ـ يىلى نەشر قىلدۇردى. قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدىكى «مايتىرى سىمىت»نىڭ تۇرپان سىڭگىم ۋە مۇرتۇقلاردىن تېپىلغان نۇسخىلىرى ئاساسىدا شىناسى تېكىن 1980 ـ يىلى «بېرلىندىكى تۇرپان تېكىستلىرى»نىڭ 9ـ تومى سۈپىتىدە نەشر قىلدۇرغاندى. 1959 ـ يىلى قومۇل تاغلىرىدىن تېپىلغان «مايترى سىمىت»نىڭ يېڭى بىر نۇسخىسى 1980 ـ يىلى گېڭ شىمىن تەرىپىدىن تونۇتۇلدى ۋە گېڭ شىمىن كلىمكېيت (H. J. Klimkeit) بىلەن بىرلىكتە بۇ ئەسەرنى 1988 ـ يىلى نەشر قىلدۇردى(59). قەدىمكى ئۇيغۇرچە ئىجتىمائىي، ئىقتىسادىي ۋەسىقىلەر ھەققىدە ئەڭ دەسلەپ رادلوفنىڭ دوكتورلۇق ماقالىسى سۈپىتىدىكى «قەدىمكى ئۇيغۇرچە يازمىلار» (Uigurische Sprachdenkmaeler) دېگەن كاتتا ئەسىرى 1928 ـ يىلى نەشر قىلىنغاندى. رەشىت رەھمەتى ئارات 1964 ـ يىلى «قەدىمكى تۈرك ھوقۇق ۋەسىقىلىرى» (Eski Turk Hokuk Vesikalari, JSFO, 65,1) دېگەن نامدا نەشر قىلدۇردى. ئامېرىكىلىق لارى كلارك (Larry Clark)نىڭ «13 ـ، 14 ـ ئەسىرلەردىكى شىنجاڭدىن تېپىلغان ئۇيغۇرچە ئىجتىمائىي، ئىقتىسادىي ۋەسىقىلەرگە مۇقەددىمە»

(Introduction to the Uighur Civil Documents of East Turkistan _ 13th – 14th cc., Blomington)
ناملىق دوكتورلۇق ماقالىسى بۇ ھەقتىكى يەنە بىر تەتقىقات نەتىـ
جىسى ھېسابلىنىدۇ (بۇ ئەسەر تېخى نەشر قىلىنمىدى)⑥⓪.
1993 ـ يىلى ئوساكادا نوبو يامادا باشچىلىقىدا تاماملانغان «قە ـ
دىمكى ئۇيغۇرچە ئىجتىمائىي، ئىقتىسادىي ۋەسىقىلەر توپلىمى»
(Sammlung uigurischer Kontrakte) ناملىق ئۈچ توملۇق ئە ـ
سەر نەشر قىلىندى. بۇ ئۈچ تومدا 121 ھۆججەتنىڭ ئەسلىي
نۇسخىسى، ترانسكرىپسىيەلىرى، ياپونچە، نېمىسچە تەرجىمىـ
لىرى، تېكىستلەردە كۆرۈلگەن سۆزلەرنىڭ تىزىمى، ھەر خىل
ئىندېكسلەر (يەر ناملىرى، كىشى ئىسىملىرى...) ئورۇن ئالغان.
يۇقىرىدا نەشر قىلىنغان تەتقىقاتلار بىلەن بىر قاتاردا جانلىق
تەنقىدلەرمۇ ئوتتۇرىغا قويۇلۇپ، قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى
تەتقىقاتىنىڭ ساغلام راۋاجلىنىشى ئۈچۈن ھەسسە قوشۇلدى.
شىناسى تېكىن، سەمىھ تېزجان، ئوسمان فىكرى سېرتقايا،
دۆرفېر قاتارلىقلار بۇ تەنقىدىي تەتقىقاتلارنىڭ ۋەكىللىرىدۇر.
ئېلىمىزدە قەدىمكى ئۇيغۇرچە يازما يادىكارلىقلار تەتقىقاتى⑥①
جەھەتتىكى تۇنجى ئەۋلاد تەتقىقاتچى فېڭ جياشېڭ (冯家升)
ئەپەندىدۇر. ئۇنىڭ مۇھىم تەتقىقات نەتىجىلىرى 1950 ـ
يىللاردىن كېيىن يورۇقلۇققا چىقتى. ئۇ 1953 ـ يىلى «قەدىمكى
ئۇيغۇر يېزىقىدىكى ‹بۈيۈك تاڭ دەۋرىدىكى بۇدساتۋا سامستسو
ئاچارى› ھەققىدە تەتقىقات دوكلاتى» ناملىق ماقالىسىنى ئېلان
قىلغان
(《回鹘文写本‹菩萨大唐三藏法师传›研究报告》,《考古学专刊》丙种第1号, 1953年6月, 第1 _ 35页)
رۆھبۆرن قاتارلىق ئالىملار ئۆزلىرىنىڭ بۇ ھەقتىكى تەتقىقاتلىـ
رىدا بۇ ماقالىدىن مەنپەئەتلەنگەن. فېڭ جياشېڭ ئەپەندى ئۇنىڭـ
دىن باشقا «مايترى سىمىت» ۋە ئىجتىمائىي، ئىقتىسادىي ۋەسىـ

قىلەر ھەققىدىمۇ تەتقىقاتلار ئېلىپ بارغان. فېڭ جياشېڭ ئەپەن-دىدىن كېيىنكى قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى، ئورخۇن يېزىقى ھەق-قىدىكى تۆھپىسى ئەڭ زور، خەلقئاراغا داڭلىق ئالىم گېڭ شى-مىن (耿世民) ئەپەندىدۇر. ئۇ ئېلىمىزدىكى «مەدەنىيەت ئىنقىلا-بى»دىن ئىبارەت ئاپەتلىك يىللاردا باش چۆكۈرۈپ تەتقىقات بىلەن شۇغۇللانغان㉒. ئۇ «شۈەنزاڭ بىيوگرافىيەسى»دىن ئالدىنقى تۆت ۋاراق (سەككىز بەت)نى نەشرگە تەييارلىغان، يۇقىرىدا تىلغا ئالغى-نىمىزدەك «مايترى سىمىت»نىڭ قومۇل نۇسخىسىنى گېڭ شىمىن ئەپەندى تونۇتتى ۋە ئىزچىل تەتقىق قىلىپ كەلدى. 2008 - يىلى «مايترى سىمىت»نىڭ قومۇل نۇسخىسىنىڭ تولۇق ترانسكرىپسى-يەسى ۋە خەنزۇچە تەرجىمىسىنى ئۆز ئىچىگە ئالغان چوڭ ھەجىملىك ئەسەر «مايترى سىمىتنىڭ ‹قومۇل نۇسخىسى› ھەققىدە تەتقىقات» ناملىق ئەسىرى نەشر قىلىندى㉓.

(耿世民:《弥勒会见记哈密本研究》,中央民族大学出版社,2008)

ئۇ يەنە ياشىنىپ قالغىنىغا قارىماي ئىجتىھات بىلەن ئىش-لەپ، 2006 - يىلى «قەدىمكى ئۇيغۇرچە ئىجتىمائىي، ئىقتىسا-دىي ۋەسىقىلەر تەتقىقاتى»

(《耿世民:《回鹘文社会经济文书研究》,中央民族大学出版社,2006》)

ناملىق كىتابىنى نەشر قىلدۇردى. ئۇ ئېلىمىزنىڭ تۈركولوگىيە ئىلمىنى بەرپا قىلغۇچى ۋە تەرەققىي قىلدۇرغۇچى بۈيۈك ئالىم-دۇر. 1977 - يىلى گېڭ شىمىن ئەپەندىنىڭ بىۋاسىتە رىياسەت-چىلىكىدە مەركىزىي مىللەتلەر ئىنستىتۇتىدا «قەدىمكى تۈرك تىلى» سىنىپى ئېچىلغان. ئۇ بۇ سىنىپ ئۈچۈن سىستېمىلىق بىر يۈرۈش دەرسلىكلەرنى ئىشلەپ (بۇ بىر يۈرۈش كىتاب سەك-كىز قىسىمدىن تۈزۈلگەن بولۇپ «ئورخۇن يادىكارلىقلىرىدىن تاللانما» بىر قىسىم، «قەدىمكى ئۇيغۇر يازما يادىكارلىقلىرىدىن تاللانما» ئىككى قىسىم، «خاقانىيە يادىكارلىقلىرى» ئۈچ قىسىم،

«قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى گىراماتىكىسى» بىر قىسىم، «قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى لۇغىتى» بىر قىسىم) ئۆزى دەرس ئۆتتى. بۇ سىنىپ ئوقۇش پۈتكۈزۈش بىلەن بىر تۈركۈم مۇنەۋۋەر تۈركولوگىيە خادىملىرى يېتىشتۈرۈلدى. مەترىھىم سايىت، ئىسرايىل يۈسۈپ، ياسىن ھوشۇر، دىلدار مەمتىمىن قاتارلىقلار ئەنە شۇ سىنىپتا ئوقۇغانلار ئىدى. ئۇ كېيىن يەنە دوكتور يېتەكچىسى بولۇپ ئابدۇرېشىت ياقۇپتەك كاتتا تۈركولوگلارنى يېتىشتۈردى. ئۇ تۈركولوگىيەگە قوشقان تۆھپىسى بىلەن 1992 - يىلى «خەلقئارا ئالتايشۇناسلىق جەمئىيىتى» تەرىپىدىن ئالتۇن مېدال بىلەن مۇكاپاتلاندى⑥④. بۇ مۇناسىۋەت بىلەن بۈيۈك تۈركولوگ گابائىن خانىم ئالىمنى تونۇشتۇرۇپ ماقالە يازدى.

لى جىڭۋېي قەدىمكى ئۇيغۇر يازما يادىكارلىقلىرى تەتقىقاتىدىكى يەنە بىر مۇھىم شەخس. ئۇ كۆپرەك زېھنىنى قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدىكى ئىجتىمائىي، ئىقتىسادىي ھۆججەتلەر تەتقىقاتىغا قاراتتى. ئۇنىڭ نۇرغۇن سۈپەتلىك ئىلمىي ماقالىلىرىدىن باشقا، «قەدىمكى ئۇيغۇر ئىجتىمائىي، ئىقتىسادىي ۋەسىقىلىرى تەتقىقاتى» (李经纬:《回鹘文社会经济文书研究》,新疆大学出版社, 1996.) قاتارلىق بىرمۇنچە كىتابلىرى بار. ئۇ يەنە «مايترى سىمىت» ۋە مانى يېزىقىدىكى يادىكارلىقلار ھەققىدىمۇ تەتقىقات ئېلىپ بارغان.

«بىزنىڭ تارىخىي يېزىقلىرىمىز» (شىنجاڭ ياشلار - ئۆسمۈرلەر نەشرىياتى، 1986 - يىلى) ناملىق كىتابتا ئۇيغۇر يېزىق تارىخىغا ئائىت مۇھىم بىرقانچە دەلىللىك ماقالىلەر ئېلان قىلىنغان. ئۇنىڭ ئىچىدە «تۇرپاندىن تېپىلغان مىلادىيە 5 - ئەسىردىكى ئۇيغۇر يېزىقى» ناملىق ماقالىدە تۇرپاندىن تېپىلغان سوغد يېزىقىدا ئۇيغۇر تىلىدا خەت يېزىلغان ياغاچ تارىشىلار ھەققىدە مەلۇمات بېرىدۇ.

ئىسرايىل يۈسۈپ، ئابدۇقەييۇم خوجا بىرلىكتە تەييارلىغان

«قەدىمكى ئۇيغۇر يازما يادىكارلىقلىرىدىن نەمۇنىلەر» (شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 1983 ـ يىلى) ناملىق كىتاب ئۇيغۇر تىلىدا قەدىمكى يادىكارلىقلىرىمىز ھەققىدە تەپسىلىي ئۆرنەكلىك مەلۇمات بەرگەن قىممەتلىك كىتاب ھېسابلىنىدۇ. ئۇنىڭدىن باشقا، ئۇچەيلەن بىرلىكتە «مايترى سىمىت» (قۇمۇل نۇسخىسى)نىڭ يۇكۇنچ بۆلۇم ۋە 1 ـ، 4 ـ بۆلۇملىرىنىڭ ترانسكرىپسىيە ۋە ئۇيغۇرچە، خەنزۇچە تەرجىمىلىرىنى ئۆز ئىچىگە ئالغان كاتتا ئەسەرنى نەشر قىلدۇردى. (شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 1984 ـ يىلى) ئىسرايىل يۇسۇپ يەنە پىروفېسسور مەترېھىم سايىت بىلەن بىرلىكتە «قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدىكى ۋەسىقىلەر»، (شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 2000 ـ يىلى) ناملىق كىتابنى نەشر قىلدۇردى. بۇ كىتابقا تۇرپاندىن تېپىلغان قوچۇ دەۋرىدىكى قەدىمكى ئۇيغۇرچە ئىجتىمائىي، ئىقتىسادىي ھۆججەتلەر كىرگۈزۈلگەن. جاڭ تېشەن، ياڭ فۇشۆ، نيۇ رۇجى، دىلدار مۇھەممەتئىمىن، تۇرسۇن ئايۇپ قاتارلىق ئېلىمىز ئالىملىرى قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدىكى ئەسەرلەرنى نەشرگە تەييارلاش جەھەتتە كاتتا تۆھپىلەرنى قوشقان.

قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى بىر ئەسىردىن بېرى تەتقىق قىلىنىپ كەلدى. بۇنىڭ نەتىجىسىدە ئۇيغۇرلارنى ئۆز ئىچىگە ئالغان قەدىمكى تۈركىي قوۋملارنىڭ ھەر خىل دىنىي، ئەدەبىي، مەدەنىي مىراسلىرى ۋە نەپىس سەنئەت مىراسلىرى يورۇقلۇققا چىقتى. بۇ ئەسەرلەرنىڭ تەتقىق قىلىنىشى يالغۇز ئۇيغۇر تىلى، يېزىقى، ئەدەبىياتى، تارىخى ۋە باشقا تەرەپلىرىنى يورۇتۇش ئۇچۇنلا ئەمەس، بەلكى بارلىق تۈركىي قوۋملارنىڭ تىلى، تارىخى، مەدەنىيىتىنى، شۇنداقلا ئەتراپىكى قوشنا ئەللەرنىڭ مەدەنىيىتىنى ۋە تارىخىنى تەتقىق قىلىش ئۇچۇنمۇ قىممەتلىكتۇر. رەشىت رەھمەتى ئارات قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدىكى ۋەسىقىلەر ھەققىدە ھازىرغا قەدەر ئېلىپ بېرىلغان تەتقىقاتلارغا باھا بېرىپ

مۇنداق يازىدۇ:

شىنجاڭدىن تېپىلغان ۋە قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى دەۋرىگە ئائىت بولغان ئەسەرلەر كەڭ ئۇيغۇر ئەدەبىياتىنىڭ پەقەت كىچىككىنە بىر قىسمىنى تەشكىل قىلىدۇ. چۈنكى، دۇنيا ئۇرۇشىغا قەدەر ئېلىپ بېرىلغان تەكشۈرۈشلەر ناھايىتى ئەھمىيەتلىك بولسىمۇ، بۇ زېمىنىنىڭ باشتىن ئۆتكۈزگەن بارلىق دەۋرلىرى ۋە بۇ دەۋرلەرنىڭ پۈتكۈل سەھنىپىلىرىنى ئۆز ئىچىگە ئالغۇدەك دەرىجىدە ئەمەس ئىدى. بۈگۈنگە قەدەر قولغا كەلتۈرۈلگەن نەتىجىلەر، بۇ ساھەدە تېخى ئېلىپ بېرىلىدىغان ۋە ئېلىپ بېرىلىشى زۆرۈر بولغان تەتقىقاتلار ھەققىدە ياخشى بىر پىكىر بەردى. بۈگۈن بىرمۇنچە مۇھىم مەسىلىلەرنىڭ يورۇتۇلۇشى كەلگۈسىدە بۇ يولدا قىلىدىغان ئىشلىرىمىزغا باغلىق بولماقتا. شۇنىڭ ئۈچۈن، بىزنىڭ بۇ يەردە ئۇيغۇر دەۋرىنىڭ ئەدەبىيات تەرەققىياتى ھەققىدە سۆزلەيدىغانلىرىمىز بۇ ئەدەبىياتنىڭ تامامىنى ئۆز ئىچىگە ئېلىشتىن يىراق بولۇپ، مەۋجۇت ماتېرىياللارمۇ پەقەت نەشر قىلىنغان بىر قىسىم ئەسەرلەر بىلەنلا چەكلىنىدۇ.

1. قولىمىزدىكى ئۇيغۇرچە ھۆججەتلەرنىڭ كۆپ قىسمى دىنىي ئەسەرلەردۇر. چۈنكى، بۇ ئەسەرلەر بۇددا ياكى باشقا دىنلارغا ئائىت ئىبادەتخانىلاردىن تېپىلغان. ئۇيغۇر شەھەرلىرىنىڭ دۇنياۋى مەسىلىلەر بىلەنمۇ مەشغۇل بولىدىغان ئورگانلىرىنىڭ بارلىقى ئېنىق. خارابىلەردە پىلانلىق تۈردىكى تەكشۈرۈش داۋاملاشتۇرۇلسا، بۇنىڭمۇ ئوتتۇرىغا چىقىشى شۈبھىسىزدۇر. دىنىي ھۆججەتلەر ئىچىدە، بولۇپمۇ بۇلارنىڭ كۆپىنچىسىنى تەشكىل قىلغان بۇددا دىنىغا ئائىت ئەسەرلەر ئارىسىدا ئەڭ ئىپتىدائىي دىنىي چۈشەنچىلەردىن تارتىپ ئەڭ يۇكسەك پەلسەپىۋى تەھلىللەرگە قەدەر تۈرلۈك ئەسەرلەر مەۋجۇت. ئۇ دەۋرلەردە ئىلىمنىڭ بىرمۇنچە تارماقلىرىنىڭ دىن

چەمبىرىكى ئىچىدە تەتقىق قىلىنغانلىقىنى كۆز ئالدىمىزغا كەلتۈرىدىغان بولساق، بۇ ئەسەرلەردىن چىقىرىلىدىغان نەتىجىلىرىمىزنىڭ مول ۋە كەڭلىكىنى چۈشىنىپ يەتكىلى بولىدۇ. «ئالتۇن يارۇق» ۋە «مايترى سىمىت» قاتارلىق بۈيۈك ئەسەرلەر ئىچىدە بىزنىڭ تەسەۋۋۇرىمىزدىنمۇ كۆپرەك دىنىي ۋە پەلسەپىۋى ئاتالغۇلار بار. بۇ خىل ئەسەرلەر تۈركىي تىلىغا خاس ياكى قوشنا مىللەتلەرنىڭ تىلىدىن تەرجىمە قىلىنغان. لېكىن، تۈركىي تىلى بۇلارنىڭ ھەممىسىدە ئۆزىنىڭ مەۋجۇتلۇقىنى ۋە خۇسۇسىيەتلىرىنى قوغدىغان. ئەڭ قىيىن بولغان ھىندىچە ۋە خەنزۇچە دىنىي ئاتالغۇلارمۇ ئۇيغۇرچىغا تەرجىمە قىلىنغان.

2. تېپىلغان ھۆججەتلەر ئارىسىدا ئەدەبىي ئەسەرلەر ئانچە ـ مۇنچە ئۇچرايدۇ. مەۋجۇت ئەدەبىي پارچىلارنىڭمۇ كۆپچىلىكى دىنىي مەزمۇننى ئەكس ئەتكۈزىدۇ. لېكىن، گۈزەل تۈركىي شېئىرىيەت سەنئىتىنى كۆرسىتىپ بېرىدىغان پارچىلارمۇ يوق ئەمەس. كېيىنكى يىللاردا بۇ دەۋردىن قالغان تۈركچە نەزملەرنى ئۆز ئىچىگە ئالغان مەجمۇئەلەرمۇ تېپىلدى. بۇلاردىن 2000 مىسراغا يېقىن بىر قىسمى «قەدىمكى تۈرك شېئىرى» دېگەن نام بىلەن تۈرك تارىخ جەمئىيىتى تەرىپىدىن نەشر قىلىندى. بۈگۈن ئۇيغۇرچە ھۆججەتلەر ساقلىنىۋاتقان كۇتۇپخانا ۋە مۇزېيلارنىڭ ژۇرناللىرىدا ئۇيغۇر ئەدەبىياتىنىڭ بۇ قىسمىغا مەنسۇپ ماتېرىياللارنىڭ بارلىقى شۇبھىسىزدۇر. ئۇيغۇرچە ئەسەرلەر پىلانلىق ھالدا تەتقىق قىلىنىپ نەشر قىلىنمىغانلىقى ئۈچۈن، بۇلارغا تېخىچە نۆۋەت كەلمىدى دەيمىز.

3. قوشنىلىرىنىڭ تەسىرى بىلەن بولسىمۇ ئۇيغۇرلاردا تىبابەتچىلىك خېلىلا تەرەققىي قىلغانىدى. دەۋرلەرنىڭ تەجرىبىسى ئارقىلىق ئېنىقلانغان دورا تەركىبلىرىدىكى خام ماتېرىياللار شىنجاڭدا ئۆسىدىغان ۋە ئۇيغۇرچە ئىسىم بىلەن

ئاتىلىدىغان ئۆسۈملۈكلەر ئىدى. بۇ خۇسۇستا بىز پېكىر بىلدۈرۈشكە يارىغۇدەك ھۆججەتلەرنىڭ بىر قىسمى نەشر قىلىنىدى.

4. ئۇيغۇرلار ئاسترونومىيە ئىلمىدىنمۇ خەۋەرسىز ئەمەس ئىدى. قولىمىزدىكى ھۆججەتلەردىن يۇلتۇزلارنىڭ ھەرىكىتىنىڭ ئېنىقلانغانلىقى مەلۇم بولماقتا. سەييارىلەرنىڭ ھەرىكىتىنى ئېنىقلىغان بىر ئۇيغۇرچە ھۆججەت بېرلىن رەسەتخانىسى تەرىپىدىن تەتقىق قىلىنغان ۋە ئۇنىڭدىكى مەلۇماتنىڭ توغرا ئىكەنلىكى ئىسپاتلانغان. ئەپسۇس، قولىمىزدىكى ۋەسىقىلەر بۇ خۇسۇستا كۆپرەك مەلۇمات بەرگۇدەك ئەھۋالدا ئەمەس. بۇ خىل پارچىلارغا ئاساسلىنىپ ئۇيغۇرلاردا رەسەتخانىغا ئوخشايدىغان بىر ئورگاننىڭ بولغان ياكى بولمىغانلىقى ھەققىدە بىر نەرسە دېيەلمەيمىز. بۇ خۇسۇستا كەسكىن بىر ھۆكۈم چىقىرىش ئۇچۇن كەلگۈسىدىكى تەتقىقاتلارنى كۈتۈش لازىم.

5. ئۇيغۇر كالېندارچىلىقى مەسىلىسىمۇ تېخىچە ھەل بولمىغان، ئەمما ناھايىتى مۇھىم بولغان مەسىلىلەرنىڭ بىرىدۇر. ئەڭ مۇھىمى شىنجاڭ كېيىنكى دەۋرلەردە قوشنىلىرىنىڭ تەسىرى ئاستىدا قالدى. شۇنىڭ ئۇچۇن، ھۆكۈمەت تەشكىلاتى بىلەن ئالاقىدار بولغان كالېندار مەسىلىسىدىمۇ ئۇلارنىڭ تەسىرىگە ئۇچرىغان بولۇشى ئېھتىمالغا يېقىن. لېكىن، بۇ قوشنا مىللەتلەر بىلەن بولغان مۇناسىۋەتنى تەتقىق قىلىدىغان ئىلىم سىستېمىلىرى ئۇيغۇر كالېندارچىلىقىنىڭ بىۋاسىتە ھالدا ھىندىلار، تىبەتلەر ياكى خەنزۇلاردىن كەلمىگەنلىكىنى بايان قىلماقتا. تېخىمۇ قەدىمكى دەۋرلەردىن قالغان ۋەسىقىلەر قولىمىزغا چۈشمىگۈچە، بىز بۇ خۇسۇستا كېسىپ بىر نەرسە دېيەلمەيمىز. لېكىن، بۈگۈنگە قەدەر تۈركىي مىللەتلەرنىڭ بۇ ساھەدىكى ئۆزىگە خاس ئۇسۇللىرىنى باشقىلاردىن ئۆگەنگەنلىكىنى كۆرسىتىپ بېرىدىغان ھەرقانداق

بىر ۋەسىقە ھېچكىمنىڭ قولىغا چۈشكىنى يوق.

6. ئاسترولوگىيە (پالچىلىق) ئەڭ قەدىمكى دەۋرلەردىن بېرى ھەربىر مىللەت مەشغۇل بولۇپ كەلگەن بىر ساھە بولغانلىقى ئۈچۈن، ئۇيغۇرلاردىمۇ بۇ خىل ۋەسىقىلەرنى ئۇچرىتىمىز. ئۇيغۇرلار بۇ ساھەدە خېلىلا كۆپ چىقىرىپ بىرمۇنچە ئەسەرلەرنى ياراتقان. بولۇپمۇ پالنامە شىنجاڭدىكى تۇرلۇك يېزىقلاردا يېزىلغان ھۆججەتلەرنىڭ ھەممىسىدە مەۋجۇت.

7. ئۇيغۇرلاردا ئىجتىمائىي ھاياتنىڭ قانداق شەكىلدە داۋاملاشقانلىقى ھەققىدە تېخىچىلا ئېنىق بىر پىكىرگە ئېرىشەلمىدۇق. لېكىن، قولىمىزدىكى سودا ۋە مۇئامىلە ھۆججەتلىرىنىڭ يېقىندىن تەتقىق قىلىنىشى بىلەن، بۇ ساھەنىڭمۇ ئايدىڭلاشتۇرۇلىدىغانلىقى شۈبھىسىزدۇر. بۇلارنىڭ تەتقىق قىلىنىشى يالغۇز ئۇيغۇرلارنىڭ ئىجتىمائىي تۇرمۇش شەكلىنى ئېنىقلاش ئۈچۈنلا ئەمەس، بەلكى يەنە ئۇنىڭدىن بۇرۇنقى ۋە ئۇنىڭدىن كېيىنكى دەۋرلەر ھەققىدىمۇ بىر چۈشەنچىگە ئېرىشىشىمىزگە پايدىلىقتۇر.

8. تارىخ ۋە ساياھەتكە ئائىت ئەسەرلەرگە تېخى ئېرىشەلمىدۇق. ئۇيغۇرچە ئەسەرلەر تېپىلغان مەھەللىلەر ئاساسەن دىنىي مەزھەپلەرگە ئائىت بولغانلىقتىن، ئاشۇ دەۋرنىڭ تارىخىي ئەھمىيەتكە ئىگە بولغان ئەسەرلىرىمۇ مۇشۇ دىنلارغا ئالاقىدار قول يازمىلاردىن ئىبارەت. بۇ يەردە ئالاھىدە تىلغا ئېلىشقا ئەرزىيدىغان بىر ئەسەر بار. ئۇ بولسىمۇ جۇڭگودىن ھىندىستانغا ساياھەتكە بارغان ۋە بۇ دەۋرنىڭ ناھايىتى مۇھىم بىر شاھىتى بولغان خەنزۇ سەيياھى شۈەنزاڭنىڭ خەنزۇچە يېزىلغان بىر ساياھەتنامىسى. بۇ ساياھەتنامىنى شۇ ۋاقىتلاردا ئۇيغۇرلار ئۆز تىلىغا تەرجىمە قىلغان. بۇنىڭدىن سەكسەن يىل ئىلگىرى (1930 ـ يىلى) بۇ ئەسەرنىڭ يەنە بىر قىسمى

شىنجاڭدىن تېپىلغان. پارىژ مىللىي كۇتۇپخانىسى تەرىپىدىن سېتىۋېلىنغان بۇ ئەسەرنىڭ يەنە بىر قىسمى بۇگۇن بېيجىڭ كۇتۇپخانىسىدا ساقلانماقتا. كەمتۇك بولغىنىغا قارىماي، ئەھمىيىتى زور بولغان بۇ ئەسەرنىڭ ئۇيغۇرچە تەرجىمىسى ئەسلىگە نىسبەتەن تېخىمۇ ئېنىقتۇر. خەنزۇ يېزىقى يات مىللەتلەرنىڭ سۆزلىرىنى يېزىشقا ماس كەلمىگەنلىكتىن شۇەنزاڭنىڭ ساياھەتنامىسىدىكى قەبىلە، مەملىكەت ۋە شەھەرناملىرىنىڭ بىر قىسمى بۇگۇنگە قەدەر ئېنىقلانمىدى. بۇ ئەسەرنىڭ ئۇيغۇرچە تەرجىمىسى ئارقىلىق بۇ كەمچىلىكلەر بىر ئاز بولسىمۇ تولدۇرۇلدۇ㊿.

يەنە بىر تەرەپتىن قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدىكى ۋەسىقىلەرنىڭ تەتقىق قىلىنىشىدا قىسمەن مەسىلىلەرمۇ ساقلاندى. بۇ مەسىلىلەر ھەققىدە رەشىت رەھمەتى ئارات مۇنداق دەيدۇ:

ئۇيغۇر تىلى تۇرك تىلىنىڭ تەرەققىياتىدىكى بىر بۇرۇلۇش نۇقتىسى ھېسابلىنىدۇ. چۇنكى، ئۇيغۇر تىلى، يەنى ئۇيغۇر دەۋرىگە ئائىت تۇركچە چۇۋاش ۋە ياقۇت لەھجىلىرىدىن باشقا، بۇگۇنكى بارلىق تۇرك شىۋىلىرى ئۇچۇن بىر ئانا تىل ماھىيىتىدە ئىدى. بۇگۇنكى شىۋىلەر تۇرك تىلىنىڭ تەرەققىيات قانۇنىيىتى جەھەتتىن ئۇيغۇر تىلىدىن ئايرىلىپ چىققان. بۇگۇن ئايرىم - ئايرىم شىۋىلەرنىڭ خۇسۇسىيەتلىرىدەك كۆرۈنىدىغان تەرەپلەر ئۇيغۇر دەۋرىدە بىر تىل ئىچىدە ۋە شۇ تىلنىڭ تولۇق ھوقۇقلۇق ئېلېمېنتلىرى ھالىتىدە مەۋجۇت ئىدى. بۇگۇنكى شىۋىلەر ئىچىدە ئۇيغۇرچە ئىزاھلىنىشنى قوبۇل قىلىشقا بولمايدىغاندەك كۆرۈنىدىغان بەزى تەرەپلەرگىمۇ دۇچ كېلىمىز. بىز بۇنى ئۇيغۇر تىلىغا خاس شىۋە پەرقلىرى ئارقىلىق شەرھلەيمىز. بۇنى ئېنىقلاش ئۇيغۇر تىلىنىڭ تۇرك تىلىنىڭ تەرەققىيات تارىخى، بۇ تەرەققىياتنىڭ يولى ۋە قانۇنىيىتىنى

بېكىتىشتە نەقەدەر مۇھىم ئورۇن ئىگىلىگەنلىكىنى كۆرسىتىپ بېرىشكە يېتەرلىكتۇر⑯.

### 3. قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ كېلىپ چىقىشى

قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ كېلىپ چىقىشى ھەققىدە ئىككى خىل قاراش بار: بىرى، سۈرىيە يېزىقىدىن كەلگەن دەپ قاراش، يەنە بىرى، توغرىدىن - توغرا سوغد ئېلىپبەسىدىن كەلگەن دەپ قاراش.

بىرىنچى خىل پىكىرنى 1907 - يىلى لاۋفېر (Laufer) ئوتتۇرىغا قويغان. كېيىنچە كلاپروز (Klaproth)، رېمۇسات (A. Remusat) قاتارلىقلار بۇ پىكىرنى قۇۋۋەتلىگەن. ئۇلارنىڭ پاكىتى 7 - ئەسىردە ئۇيغۇرلارنىڭ نېستورىيان مىسسىيونېرلىرىدىن نېستورىيان دىنىنى قوبۇل قىلغانلىقلىرى ئىدى. بۇ سەۋەبتىن لاۋفېر قاتارلىقلار ئۇيغۇرلار سۈرىيە يېزىقى بىلەن تونۇشقان ۋە ئۇنى ئىسلاھ قىلىپ قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىنى مەيدانغا كەلتۈرگەن دەپ قارىغان. بۇ پىكىرلەر تاكى مۇللېر قەدىمكى ئۇيغۇر ھەرپلىرىنىڭ سوغد ئېلىپبەسى ئاساسىدا مەيدانغا كەلتۈرۈلگەنلىكىنى ئوتتۇرىغا قويغۇچە كىشىلەر قوبۇل قىلىپ كۆنگەن بىر قاراش بولغانىدى. مۇللېر كەسكىن قىلىپ قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ سوغد ئېلىپبەسىدىن ئىسلاھ قىلىنغان بىر ھالەتتە ئىجاد قىلىنغانلىقىنى ئىسپاتلىغان. سوغد تىل - يېزىق مۇتەخەسسىسى گاۋزوت (Gauthiot) قەدىمكى ئۇيغۇر ۋە سوغد ھەرپلىرىنى سېلىشتۇرۇپ بىر - بىرىگە بەك ئوخشايدىغانلىقىنى ۋە پەرقلەرنىڭمۇ بارلىقىنى ئوتتۇرىغا قويىدۇ⑰. گېباڭ شىمىن ئەپەندى سوغد يېزىقى بىلەن قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ پەرقىنى تۆۋەندىكىدەك تۆت تۈرگە يىغىنچاقلاپ تونۇشتۇرىدۇ⑱:

1) سوغد ئېلىپبەسىدىكى تۆت مەنىلىك بەلگىنى (daleth،

ئىشلەتكەن؛ (koph ، ain ، teth

2) r تاۋۇشىنى ئىپادىلەيدىغان بەلگىگە بىر ئىلمەك قوشۇپ l تاۋۇشىنى ئىپادە قىلغان؛

3) aleph(a) ، waw(o,u) لارنى ئىپادىلەيدىغان بەلگىلەرنىڭ كەينىگە (yod(y نى قوشۇپ سوزۇق تاۋۇش i/ï نى ئىپادە قىلغان؛

4) n+g ئارقىلىق ŋ تاۋۇشىنى، ğ تاۋۇشىنى ئىپادىلەيدىغان بەلگىنىڭ سول تەرىپىگە ئىككى چېكىت قويۇپ q تاۋۇشىنى ئىپادە قىلغان.

ئەخمەت جەفەرئوغلۇ قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ مەنبەسى ھەققىدىكى پىكىرلەرنى تونۇشتۇرۇپ ئۆتكەندىن كېيىن ناھايىتى مۇھىم بىر پاكىتنى قوشۇمچە قىلىدۇ. ئۇ مۇنداق يازىدۇ:

«قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ كېلىپ چىقىشى ھەققىدىكى ئاساسىي پىكىرلەر قېشىدا ناھايىتى مۇھىم بىر نۇقتا ئۈستىدە پىكىر قىلماق لازىمدۇر. بۇ بولسا، سوغد يېزىقىدا l تاۋۇشىنى ئىپادە قىلىدىغان بىر ئىشارەت يوق ۋە چەت تىللاردىكى بۇ تاۋۇش بىلەن كەلگەن سۆزلەر سوغد يېزىقىدا ھامان r تاۋۇشىنى ئىپادە قىلىدىغان بىر بەلگە بىلەن يېزىلىدۇ. تىلىمىزدا l تاۋۇشى بار، بۇنىڭ ئۈچۈن سوغدچىدا بولمىغان بۇ تاۋۇشنى ئىپادە قىلىش ئۈچۈن بىر بەلگە ئىجاد قىلىش زۆرۈرىيىتى تۇغۇلدى. ئۇيغۇرلار سوغدلاردىن l تاۋۇشىنى ئىپادە قىلىدىغان r بەلگىسىنىڭ ئوڭ تەرىپىگە ئۈستىگە قارىغان بىر سىزىقنى قوشۇپ، بۇ مەسىلىنى ئاسانلا ھەل قىلغان. ئەگەر ئۇيغۇرلار قەدىمكى ئۇيغۇر ئېلىپبەسىنى سورىيانلاردىن ئالغان بولسىدى، ئۇلارنىڭ ئېلىپبەسىدە بولغان l ھەرپىنى شۇ بويىچە ئالغان، يېڭى ھەرپنى ئىجاد قىلىش ئۈچۈن جاپا چەكمىگەن بولاتتى»⑲.

بۇ پاكىتلار بىزگە قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ سوغد ئېلىپبەسى ئاساسىدا ئىجاد قىلىنغانلىقىنى چۈشەندۈرىدۇ. دېمىسىمۇ، ئۇيغۇرلار قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىنى ۋە ھەتتا ئورخۇن

يېزىقنى قوللىنىشتىن بۇرۇن سوغد ئېلىپبەسى بىلەن ئۇيغۇر تىلىنى خاتىرىلىگەن. قۇربان ۋەلى ئوتتۇرىغا قويغان تۇرپاندىن تېپىلغان 5 ـ ئەسىرگە تەۋە ياغاچ تارىشىلارغا سوغد يېزىقى بىلەن ئۇيغۇرچە سۆزلەر خاتىرىلەنگەن. گېڭ شىمىن ئەپەندىمۇ «بۇگۇت مەڭگۇ تېشى»نى تەتقىق قىلىپ «ئۇيغۇرلار 6 ـ ئەسىرنىڭ ئاخىرى سوغد تىل ـ يېزىقنى دۆلەت تىلى ۋە يېزىقى قىلىپ قوللانغان⑳» دېگەن پىكىرنى ئوتتۇرىغا قويىدۇ.

4 . قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ تارقىلىشى

ئىسلام دىنىنىڭ ئۇيغۇرلار ئارىسىغا تارقىلىشى بىلەن قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى دىنىي ئۆچمەنلىكنىڭ نىشانى سۈپىتىدە ئاۋۋال قەشقەرنى مەركەز قىلغان قاراخانىيلار زېمىنىدا، كېيىنچە ھەممە ئۇيغۇر يۇرتلىرىدا ئاستا ـ ئاستا تارىخ سەھنىسىدىن چۈشتى. موڭغۇللارنىڭ باسمىچىلىقى ۋە ئۇنىڭغا قوشۇلۇپ موڭغۇللارنىڭ ئۇيغۇر ئېلىپبەسىنى قوبۇل قىلىپ ھاكىمىيەت يېزىقى سۈپىتىدە قوللىنىشى قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىغا يېڭى جان ئاتا قىلدى. بۇ يېزىق موڭغۇللار تەرىپىدىن قوبۇل قىلىنىپ بەك ئۇزاق بىر زامان ئىشلىتىلدى. بۇنىڭ ھىمايىسىدە قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى ئوسمانلى سارىيىغا⑪، ھەتتا ئۇكرائىنا، لىتۋا قاتارلىق دۆلەتلەرگە يېيىلدى⑫.

قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ 18 ـ ئەسىرگە قەدەر ياشىغانلىقى ھەققىدە پارس مۇھەررىرى مەھمەت كافۇر خان 1721 ـ يىلى يازغان ئەسىرىدە مۇنداق يازغان:

«ئوغۇزخان زامانىدىكى ئۇيغۇر يېزىقى شۇنداق بىر دەرىجىگە بارغانىدىكى، ھالا بۇگۈنكى كۈندىمۇ ئوتتۇرا ئاسىيادا ئەينى يېزىق قوللىنىلماقتا»⑬.

بۇ پىكىرلەرنىڭ توغرىلىقى ھەققىدە، 17 ـ ئەسىردە ھەتتا 18 ـ ئەسىرنىڭ باشلىرىدا قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ داۋاملىق

ئىشلىتىلىۋاتقانلىقى ھەققىدە رادلوف ۋە مالوفلار مەلۇمات كۆرسىتىدۇ⑭.

قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ ئوتتۇرا ئاسىيا ۋە ئالتۇن ئوردا خانلىقىدا كەڭ قوللىنىلغانلىقى ھەممىگە ئايان بىر ئەھۋال. ھازىر ئاۋستىرىيەنىڭ ۋېنا كۇتۇپخانىسىدا ئىككى پارچە قەدىمكى ئۇيغۇرچە يادىكارلىق ساقلىنىۋاتقان بولۇپ، ئۇنىڭ بىرى ئالتۇن ئوردا خانلىقى⑮ نىڭ خانى تۆمۈر قۇتلۇق خاننىڭ 1398 ـ يىلى ئېلان قىلغان پەرمانى، يەنە بىرى 11 ـ ئەسىردە يېزىلغان «قۇتادغۇبىلىك». كېيىنكىسى 1439 ـ يىلى تۆمۈرىيلەر دۆلىتىگە تەۋە ھىرات (بۈگۈنكى ئافغانىستاننىڭ غەربىي شىمالى تەرىپىدە)تا كۆچۈرۈلگەن، ھازىر «ۋېينا نۇسخىسى» دەپ ئاتىلىۋاتقان نۇسخا. بۇ ئىككى پارچە قىممەتلىك قول يازمىنى 19 ـ ئەسىرنىڭ باشلىرىدا ئاۋستىرىيەلىك دىپلومات خامېر پىرۇگستال (J. Hammer – Prugstall) تۈركىيەنىڭ كونستانتىنپول (ھازىرقى ئىستانبۇل) دىن ئېلىپ كەتكەن. تۆمۈرىيلەر دۆلىتىدە ئىسلام دىنى ھۆكۈمران ئورۇندا ئىدى، ئوردىدا ئەرەب ئېلىپبەسى ۋە پارس شېئىرلىرى مودا بولۇۋاتقانىدى. مۇشۇنداق بىر تارىخىي شارائىتتا قانداق بولۇپ قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى بۇنچە كەڭ قوللىنىلدى؟ بۇ بايا ئېيتقىنىمىزدەك، 13 ـ ئەسىردە موڭغۇللارنىڭ ئۇيغۇر يېزىقىنى قوبۇل قىلغانلىقى بىلەن مۇناسىۋەتلىك.

موڭغۇل دۆلىتى قۇرۇلغان دەسلەپكى چاغلاردا موڭغۇللار قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىنى قوللانغان. «يۈەن سۇلالىسى تارىخى، تاتا تۇڭا تەزكىرىسى» دە مۇنداق يېزىلغان:

«تاتا تۇڭا، ئۇيغۇر، ئەقىللىق، ئۆز دۆلىتىنىڭ يېزىقىغا پۇختا... چىڭگىزخان ئۇنىڭغا (موڭغۇل) باللىرىغا ئۇيغۇرچە خەت ئۆگىتىشكە پەرمان قىلغان. دۆلەت تىلىنى (موڭغۇل تىلىنى) يازدۇرغان»⑯.

دېمەك، قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى موڭغۇللارنىڭ دۆلەت يېزىقى سۈپىتىدە قوللىنىلغانىدى. ھۆكۈمەت پەرمانلىرى ۋە ھۆججەتلىرى مۇشۇ يېزىقتا يېزىلاتتى. ھازىر قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدا يېزىلغان 1381 ـ يىلىغا تەۋە «توقتامىش خان يارلىقى»دىن باشقا، دۆلەت قۇرۇلغان دەسلەپكى 150 يىل ئىچىدىكى ئەسلىي ھۆججەتلەر بايقالمىدى. ئەمما بۇ دەۋرگە ئائىت ئىشلار ھەققىدە رۇس، لاتىن ۋە رىم يېزىقىدىكى ماتېرىياللار بىزگە ئۇچۇر بېرىدۇ. ئۇلاردا يېزىلىشىچە، ئالتۇن ئوردا خانلىقىدا قوللىنىلغىنى قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى ۋە قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى. ئۇنىڭدىن باشقا ئالتۇن ئوردا خانلىقىنىڭ خانى بەردىبەك خان 1354 ـ يىلى رۇس ئېپىسكوپى ئالېكسېي (Aleksey)غا چۈشۈرگەن يارلىقىدا يىل نامى ئۇچۇن ئىشلەتكەن eita godu دېگەن سۆزنىڭ بىرىنچى سۆزىنى كىشىلەر ئۇزاققىچە يېشەلمىگەنىدى. (ئىككىنچى سۆز رۇس تىلىدا «يىل» دېگەنلىك.) تەتقىقاتچىلارنىڭ تەھلىللىرىدىن مەلۇم بولىدىكى، بۇ سۆز قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدا يىل نامىنى بىلدۈرىدىغان ئون ئىككى ھايۋاننىڭ بىرى «yont» (ئات) سۆزىنىڭ بۇزۇپ تەلەپپۇز قىلىنىشىدىن (رۇس يېزىقىنىڭ قول يازما نۇسخىسىدا н ۋە и ھەرپلىرىنىڭ شەكلى ئاسان ئارىلىشىپ كېتىدۇ) كېلىپ چىققانىكەن. بۇ يەردە دىققەت قىلىشقا تېگىشلىك بىر مەسىلە شۇكى، بۇ يەردە موڭغۇل تىلىدىكى «morin» (ئات) سۆزى ئىشلىتىلمەي، ئۇيغۇرچە yont سۆزى ئىشلىتىلگەن. بۇ مەسىلىلەر شۇنى چۈشەندۈرىدۇكى، ئالتۇن ئوردا خانلىقىدا مەخسۇس ئۇيغۇرچە ھۆججەتلەرنى يازىدىغان كىشىلەر بولغان، بۇلار «bitigči/ bitkiči/ baxši» دەپ ئاتالغان. بۇلارنىڭ كۆپ قىسمى تۇرپانلىق ئۇيغۇرلار ئىدى[78].

مەلۇمكى، تۆمۈرىيلەر دەۋرىدە قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى يەنە بىر قېتىملىق گۈللىنىشنى باشتىن كەچۈردى. تۆمۈر گەرچە دۆلەتنىڭ ھەقىقىي ھۆكۈمرانى بولسىمۇ، ئەمما ئۇ

چىنگىزخانىنىڭ بىۋاسىتە ئەۋلادى ئەمەس ئىدى. ئۇ باشتىن ـ ئاخىر ئۆزىنى «خان» دەپ ئاتاشقا جۈرئەت قىلالمىغانىدى. دۆلەت ئىچىدە ئىسلام دىنى ھۆكۈمران ئورۇندا تۇرسىمۇ، ئۇ يەنىلا چىنگىز ياساقلىرى (قائىدە ـ تۈزۈملەر)نى قوللىناتتى. بۇ ئەھۋال ھۆكۈمەت تىل ـ يېزىقىدا ئۆز ئىپادىسىنى تاپقان. ئوردىدا ئىككى يۈرۈش كاتىبات باشقارمىسى بولۇپ، بىرى پارس يېزىقىدا، يەنە بىرى موڭغۇل ـ ئۇيغۇر يېزىقىدا يارلىق يازاتتى. 15 ـ ئەسىردە قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى ئالتۇن ئوردا تەۋەسىدە قوللىنىلىشتىن توختاپ قېلىشقا ئاز قالغان يىللاردا، ئوتتۇرا ئاسىيادا تۆمۈر خانلىقى تەۋەسىدە يەنە بىر قېتىملىق گۈللىنىشنى باشتىن كەچۈرۈۋاتاتتى.

ئالتۇن ئوردا خانلىقىدا ھۆكۈمەت ھۆججەتلىرىدە قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى قوللىنىلسىمۇ، ئەدەبىياتتا قۇتب⑲، سەيفى سارايى⑳ قاتارلىقلار ئەسەرلىرىنى ئەرەب يېزىقىدا يازدى؛ ئەمما ئوتتۇرا ئاسىيادا تۆمۈرىيلەر سۇلالىسىدە ھۆكۈمەت ھۆججەتلىرىلا ئەمەس، ئەدەبىي ئەسەرلەرمۇ، ھەتتا ساپ ئىسلام مەزمۇنىدىكى «سىراجۇلقۇلۇب» (Siraj al – qulub «قەلب چىرىغى» 1432 ـ يىلى، ئاپتورى مەنسۇر باخشى)، «مىراجنامە» (Mi'rajname «ئەرشكە چىقىش خاتىرىسى» 1436 ـ يىلى، ئاپتورى مەلىك باخشى)، «بەختىيارنامە» (Bahtiyarnama 1435 ـ يىلى، ئاپتورى مەنسۇر باخشى) قاتارلىق ئەسەرلەرمۇ قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدا يېزىلغانىدى. ئۇنىڭدىن باشقا، ئەرەب يېزىقىدا يېزىلغان بەزى ئەسەرلەر قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدا قايتا كۆچۈرۈلگەن، مەسىلەن، خارەزمى يازغان «مۇھەببەتنامە» (ئەسلى ئەسەر 1353 ـ يىلى يېزىلغان، ھازىر ساقلىنىۋاتقان قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدىكى نۇسخىسى 1432 ـ يىلى كۆچۈرۈلگەن)، 1069 ـ، 1070 ـ يىللىرى قەشقەردە يېزىلغان

«قۇتادغۇبىلىك»نىڭ ھازىر بىز «ۋېينا نۇسخىسى» دەپ ئاتاۋاتقان نۇسخىسى 1439 ـ يىلى قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدا كۆچۈرۈلگەن. ئۇنىڭدىن باشقا، «ئەتەبەتۇل ھەقايىق»، «تەزكىرەتۇل ئەۋلىيا» قاتارلىق ئەسەرلەر، لۇتفى، جەۋھەرى، قەمبەرئوغلۇ قاتارلىقلارنىڭ شېئىرلىرىمۇ قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدا كۆچۈرۈلگەن.

ھازىر ئاۋستىرىيەنىڭ پايتەختى ۋېينادا ساقلىنىۋاتقان «قۇتادغۇبىلىك» بىلەن «تۆمۈر قۇتلۇق يارلىقى» ئىستانبۇلدىن ئېلىپ كېتىلگەن دېيىلىدۇ، ئۇنداقتا، بۇ يازما يادىكارلىقلار قانداق قىلىپ ئوسمانلى سۇلتانلىقىنىڭ پايتەختىگە بېرىپ قالدى؟

«قۇتادغۇبىلىگ»نىڭ ئىنتولىغا يېزىلغان قۇرلار بىزگە ئۇچۇر بېرىدۇ: «ھىجرىيە 879 ـ يىلى يىلان يىلى (1474/75)، بۇ كىتابنى فەنارى ئوغلى قازى ئەلىنىڭ تەكلىپى بىلەن توقاد دېگەن يەردىن (ھازىر ئىراندا) كونستانتىنپولدىكى ئابدۇرازاق باخشى ھەزرەتلىرىگە ئەكەلدىم.» كونستانتىنپولدا «باخشى» نېمە ئىش قىلىدۇ؟ بىز بۇ يەردە ئوسمانلى سۇلتانى فاتىخ مەھمەت II ئاق قويۇنلۇق دۆلىتىنىڭ پادشاھى ئۇزۇن ھەسەننى مەغلۇپ قىلغاندىن كېيىن 1473 ـ يىلى تارقاتقان قەدىمكى ئۇيغۇرچە، ئەرەبچە يارلىقنى ئەسكە ئالغىنىمىزدا مەسىلە روشەنلىشىدۇ. دېمەك، 15 ـ ئەسىردە قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى ۋە قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى يىراق ئاناتولىيە زېمىنلىرىدىمۇ ناتونۇش ئەمەس ئىدى. بۇ چاغدا ئۇيغۇر تىلى يەنىلا خەلقئارالىق تىل ئورنىدا ئىدى⑧①. قەدىمكى ئۇيغۇر تىل ـ يېزىقىغا پىششىق ئابدۇرازاق باخشى ئوسمانلى سۇلتانلىقى ئوردىسىدا پۈتۈكچىلىك قىلاتتى. ئۇ مىسىڭ چاقىرىلىق يىراقلىقتىن داڭقىنى ئاڭلىغان «قۇتادغۇبىلىك»نى باشقىلارغا ھاۋالە قىلىپ ئەكەلدۈرگەن. يۇقىرىقى بايانلار بىزگە قەدىمكى ئۇيغۇر تىل ـ يېزىقىنىڭ 15 ـ

ئەسىردىن ئىلگىرى بېيجىڭغا يېقىن جۈيوڭگۈەن (居庸关)دىن كونستانتىنپولغىچە، ئەخمەت جەفەرئوغلۇنىڭ سۆزى بىلەن ئالغاندا «ياپون دېڭىزىدىن ئاق دېڭىزغىچە» كەڭ بىر تېررىتورىيەدە قوللىنىلغانلىقىنى بىلەلەيمىز.

خاراكتېر جەھەتتىن قارىغاندا، قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى بىر خىل تاۋۇشلۇق يېزىق بولغاچقا بۇ يېزىق ئۆز دەۋرىگە نىسبەتەن ناھايىتى ئىلغار يېزىق سۈپىتىدە تەسىرى زور ئىدى. ئالايلى، لياۋ سۇلالىسى (12 ~ 10 ـ ئەسىرلەر) دەۋرىدە قىتانلار قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىغا تەقلىد قىلىپ، ئۆز يېزىقىنى شەكىللەندۈرگەن بولسا، يۈەن سۇلالىسى دەۋرىدە ئۇيغۇر ئالىمى تاتا تۇڭانىڭ ئىسلاھ قىلىشى بىلەن موڭغۇل تىلىنى خاتىرىلەشتە قوللىنىلغان. قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى موڭغۇللار ئارقىلىق مانجۇلارغا تارقالدى. 1599 ـ يىلى چىڭ تەيزۇ نۇرخاچ ئېردەنى ۋە گاگاي ئىككىيلەنگە پەرمان قىلىپ، موڭغۇل يېزىقى ئاساسىدا يېزىق ئىجاد قىلىشنى بۇيرۇدى. مانجۇ يېزىقى ئاساسىدا 1632 ـ يىلى شىبەلەر شىبە يېزىقىنى ئىجاد قىلدى.

دېمەك، قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى مەيلى يېيىلىش دائىرىسى جەھەتتىن بولسۇن، مەيلى باشقا مىللەتلەرگە تەسىرى جەھەتتىن بولسۇن، پۈتكۈل ئۇيغۇر يېزىق تارىخىدا ئالاھىدە بىر ئورۇننى تۇتىدۇ.

### 5. قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدىكى مۇھىم ئەسەرلەر

قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدا يېزىلغان ئەسەرلەرنىڭ ئاساسىي قىسمىنى دىنىي مەزمۇندىكى (بۇددا دىنى، مانى دىنى، نىستورىيان دىنىغا مۇناسىۋەتلىك) ئەسەرلەر تەشكىل قىلىدۇ. ئۇنىڭدىن باشقا يەنە ئەدەبىي ئەسەرلەر، تېبابەتچىلىككە، ئاسترونومىيەگە، تارىخقا ئائىت ئەسەرلەر بار. ئۇنىڭدىن باشقا يەنە ئىجتىمائىي،

ئىقتىسادىي ۋەسىقىلەر بار.

1. دىنىي مەزمۇندىكى ئەسەرلەر

1) بۇددا دىنى مەزمۇنىدىكى ئەسەرلەر.

(1) سۇدۇر: قەدىمكى ئۇيغۇر تىلىدا «نوم»، «نوم سۇدۇر»، «نوم بىتىگ» ۋە «سۇدۇر» قاتارلىق ناملار بىلەن ئاتالغان بۇ قىسىم يازمىلار بۇددا دىنىنىڭ مۇقەددەس كىتابى مەنىسىدە چۈشىنىلسە بولىدۇ. بۇنىڭدا بۇددانىڭ ۋەز - نەسىھەتلىرى بىر يەرگە توپلانغان بولىدۇ. كۆپىنچە سۇدۇرلار ۋەز - نەسىھەتلەر بىلەن باشلىنىدۇ، ئاندىن بىرەر مۇرىت سوئال قويىدۇ، بۇددا شۇ سوئالغا مۇۋاپىق جاۋابنى بېرىدۇ. بەزىدە ھېكايىلەر ئارقىلىق، بەزىدە نەزەرىيەۋى مەزمۇنلار ئارقىلىق جاۋاب بېرىلىدۇ، بەزىدە بۇددالارنىڭ ھاياتىغا مۇناسىۋەتلىك بىرەر ھېكايە ئارقىلىق جاۋاب بېرىلىدۇ. ئاندىن مۇرىتلار ئۆزئارا مۇنازىرە قىلىشىدۇ. بىر - بىرىگە قايىل بولۇشمىسا، يەنە بۇددادىن سوئال سورايدۇ. شۇنداق قىلىپ، ۋەز - نەسىھەتلەر داۋام قىلىدۇ.

قەدىمكى ئۇيغۇر تىلىغا تەرجىمە قىلىنغان سۇدۇرلارنىڭ ئىچىدە ھەجمى ئەڭ چوڭى «ئالتۇن يارۇق»تۇر. ئۇنىڭدىن باشقا «سەككىز يۈكمەك»، «قۇئانشى ئىم پۇسار»، «كىشانتى قىلغۇلۇق نوم بىتىگ» قاتارلىقلار بار.

(2) ۋىنايا: راھىبلارنىڭ ۋە رەھبەرلىرىنىڭ ھاياتى، كۈندىلىك تۇرمۇشىنى تەرتىپكە سالىدىغان قائىدىلەرنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ. ۋىنايالارنىڭ سانى كۆپ ئەمەس، «كارماۋاجانا» ئاتلىق بىر ۋىنايا ئىبادەتخانىنىڭ قىياپىتىنى باشقۇرۇشقا ئائىت قوللانمىدۇر.

(3) چاتىك: سۇدۇرلار ئىچىدىن جاي ئالغان ۋە ئۇيغۇرلار «چاتىك» دەپ ئاتىغان «jakata» تۈرىدىكى يازمىلارنى كۆرسىتىدۇ. بۇلار تىل ۋە ئەدەبىيات نۇقتىسىدىن مۇھىم ئورۇن

تۇتىدىغان پارچىلاردۇر. بەزى پارچىلارنىڭ ھەجمى خېلى چوڭ بولۇپ، ئايرىم كىتاب قىلىنغان. مەسىلەن، «مايترى سىمىت»، «ئىككى تېگىننىڭ ھېكايىسى»، «شاھزادە بىلەن ئاچ يولۋاس ھېكايىسى»، «چاشتانى ئىلىك بەگ» قاتارلىقلار مۇشۇ تۈرگە كىرىدۇ.

(4) ئابىدارما: ئابىدارمىلار بۇددا ئىدىيەسىنى مېتافىزىكا ئۇسۇلىدا شەرھلەيدىغان ئەسەرلەردۇر. «قۇرۇلمىسى مۇرەككەپ، مەزمۇنى چوڭقۇر، جۈملىلىرى ئېغىر بولۇشتەك ئالاھىدىلىكلەرگە ئىگە ئابىدارمىلارنىڭ ئۇيغۇر تىلىغا تەرجىمە قىلىنىشى ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئىلىم ۋە پەلسەپە تىلى سۈپىتىدە قوللىنىلغانلىقىنى، تىلىنىڭ ئىقتىدارى ۋە بايلىقىنى نامايان قىلماقتا»⑧. Abidarim kunlig košavarti Šastir ناملىق ئابىدارما خەنزۇ تىلىدىن تەرجىمە قىلىنغان چوڭ ھەجىملىك ئەسەردۇر.

(5) ئۇنىڭدىن باشقا jataka ۋە awadana ھەققىدىكى ھېكايىلەر بار. بۇلاردىن مۇھىملىرى تۆۋەندىكىچە:

(1)《金光明经最胜王经》altun öŋlük yaruq yalt ïraqliq qopta kötürülmiš nom iligi atliq nom bitig

(2)《玄奘传》(《菩萨大唐三藏法师传》) bodisataw taito samtso ačariniŋ yoriqin uqitmaq atliq tsi in čüin tigmä k(a) ǧi nom bitig

(3)《俱舍论安慧实义疏》abidarim košavardišastr

(4)《妙法莲花经》quan - ši - im pusar

(5)《八阳神咒经》säkiz yükmäk

(6)《华严经》linxua čäčäk üzäki itigi yaratiqi atliq sudur nom bitig

(7)《阿弥陀经》amitaba - sutur

(8)《胜军王文经》āryarājavavādaka－sutra

(9)《弥勒会见记》maitrisimit

(10)《佛顶尊胜陀罗尼经》alqu ayiq yawiz yollariq artuqraq uz aritdaci … ušniaa, vičai atliq darni

(11)《大云清雨经》māhamegha– sutra

(12)《大方便佛报恩经》mahopāya utligin yanturmiš sutur

(13)《慈悲道场忏法》kšanti qilguluq nom

(14)《金刚经》kimoqi, vajiracchetikä–sutra

(15)《十方平安经》tišastwustik

(16)《七星经》yitikän sudur

(17)《无量寿经》amitāyus－sutra

(18)《圣一切如来顶髻中出白华盖佛母余无敌总持》alqu ancolayu kälmislirniŋ usnirlaqsanlarintin ünmiš atliq kötrilmiš sitatapadra adi utsuqmaqsiz darni

(19)《般若波罗密多经》prajnāaparamitā

(20)《十业佛譬喻鬘经》dasakrma budaawatanamal(a) nom bitig

(21)《方广大庄严经》lalitaristara－sutra;

(22)《瑜伽师地经》yogārāryabhūmisastra

(23)《阿含经》āgamas

(24)《龙树劝王诗》nagarjuna iligig otlägmä taqsut

2) ئىسلام مەزمۇنىدىكى ئەسەرلەر[83].

(1) «گۇلىستان تەرجىمىسى» (ئاپتورى سەيفى سەرايى، 1397 ~ 1398 ـ يىللىرى يېزىلغان).

(2) «سىراجۇلقۇلۇب» (ئاپتورى مەنسۇر باخشى، 1431 ـ يىلى يېزىلغان).

(3) «راھەتۇل قۇلۇب» (ئاپتورى مەنسۇر باخشى، 1431 ـ

يىلى يېزىلغان).

(4) «مەسئەلە كىتابى» (ئاپتورى مەنسۇر باخشى، 1431 ـ يىلى يېزىلغان).

(5) «بەختىيارنامە» (ئاپتورى مەنسۇر باخشى، 1434 ـ يىلى يېزىلغان).

(6) «تەزكىرەتۇل ئەۋلىيا» (ئاپتورى مالىك باخشى، 1436 ـ يىلى كۆچۈرۈلگەن).

(7) «مىراجنامە» (ئاپتورى مالىك باخشى، 1439 ـ يىلى كۆچۈرۈلگەن).

(8) «قۇتادغۇبىلىك» (ئاپتورى يۈسۈپ خاس ھاجىپ، ۋېنا نۇسخىسى، 1439 ـ يىلى كۆچۈرۈلگەن).

(9) «ئەتەبەتۇل ھەقايىق» (ئاپتورى ئەخمەت يۈكنەكى، 1444 ـ يىلى زاينۇل ئابىدىن كۆچۈرۈلگەن).

3) مانى دىنى مەزمۇنىدىكى ئەسەرلەر.

(1)《二宗经》iki yïltïz nom

(2)《摩尼教徒忏悔录》huastwanift

(3) «مەدھىيە شېئىرلىرى» قاتارلىقلار.

4) نىستورىيان دىنى مەزمۇنىدىكى ئەسەرلەر.

(1)《福音书》evang älium

(2) «سېنت گېئورگىنىڭ ئۆلۈمى».

2. مەڭگۈتاش ۋە يادنامىلار:

«ئۇلانخۇم مەڭگۈتېشى»، «ئىدىقۇت تۇتۇم سالى ئىبادەتخانىسى يادنامىسى»، «ئىدىقۇت قوچۇ قاغانلىرىنىڭ تۆھپە مەڭگۈتېشى»، «جيۇچۇەن ۋېنشۇ ئىبادەتخانىسى يادنامىسى»، «جۇيۇڭگۇەن ئابىدىسى» قاتارلىقلار.

3. لۇغەتلەر:

كۇسەنچە ـ ئۇيغۇرچە، سانسكرىتچە ـ ئۇيغۇرچە سېلىشتۇرما لۇغەتلەر ۋە «ئىدىقۇت مەھكىمىسى سۆزلۈكى» قاتارلىقلار.

4. كالېندارچىلىققا، ئاسترونومىيەگە ئائىت ئەسەرلەر.

5. تېبابەتچىلىككە ئائىت ئەسەرلەر:

«سىددىخارتا» قاتارلىقلار.

6. ئىجتىمائىي، ئىقتىسادىي ۋەسىقىلەر:

هازىر ھەرقايسى دۆلەتلەردە قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدىكى 200 پارچىدىن ئارتۇق ۋەسىقە ساقلانماقتا.

### 6. قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ ئېلىپبەسى ۋە ئىملاسى

قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدا 22 ھەرپ بار، بۇنىڭدىن بەش ھەرپ سەككىز سوزۇق تاۋۇشقا، ئۈچ ھەرپ ئىككىدىن ئالتە تاۋۇشقا، قالغان 14 ھەرپىنىڭ ھەربىرى بىردىن 14 تاۋۇشقا ۋەكىللىك قىلىدۇ. ž z لاردىن باشقا ھەرپلەرنىڭ باش، ئوتتۇرا، ئاياغ شەكلى بار. قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى ئەرەمەي يېزىقىنىڭ ئەنئەنىسى بويىچە ئوڭدىن سولغا يېزىلاتتى، كېيىنچە ئۈستىدىن ئاستىغا تىك يېزىلىدىغان بولغان. ئادەتتە بىر چېكىت (.) ياكى ئىككى چېكىت (:) نى تىنىش بەلگىسى ئورنىدا ئىشلەتكەن. تۆت چېكىت (::) ئارقىلىق ئابزاسلارنى ئايرىغان.

قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ نوم نۇسخا، تۈز نۇسخا، ئىرماش نۇسخا ۋە باشما نۇسخىدىن ئىبارەت تۆت خىل نۇسخىسى بار.

مەھمۇد كاشغەرىي «دىۋانۇ لۇغەتىت تۈرك» ناملىق ئەسىرىدە قەدىمكى ئۇيغۇر ھەرپلىرىنى تىلغا ئالغان. تۆۋەندىكىسى ئەسلىي قول يازمىنىڭ قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدىكى 18 ھەرپىنى تىلغا ئالغان بېتى:

التي ضربوها على مدارج الحكمة في الكربة والنعمة حتى بلغ القابل
الناقل وأوصل الناقل الحامل فجمعت فيه الأشياء المذكورة واللغات
المشهورة فبلغ الكتاب في الجودة نهايتها وتدرك في اللطافة غايتها
والله أسأل التوفيق فيما نويت وقلبي عليه طويت ولا حول ولا
قوة إلا بالله العلي العظيم وهو حسبنا ونعم الوكيل

## القول في الحروف التي بنيت عليها اللغات

الحروف التي تدور عليها ألسنة الترك بأجمعها هي ثمانية عشر حرفا
أصلية تركب منها كتابة التركية لجمعها هذه المقولة اخوك
لفّ سجّ نرق بذر شنيا فتكتب مقطعاتها على هذه الصور

ـمـ ـحـ ـهـ ـسـ ـمـ ـد ـيـ ـا ـكـ
ا ف خ و ز ق ى ك ذ
ـد ـسـ ـو ـع ـو ـيـ ـبـ ـع
م ن س ب ج ر ش ت ل

ونظير هذه الحروف في العربية اب ت ث وسبعة أحرف
أخر فرعية لا ذكر لها في الخط واللغات لا تنفك عنها وهي الباء
الصلبة والجيم العربية وهي غريبة في هذه اللغة والزاي
المتولدة بين مخرجي الزاي والشين والفاء العربية والعين المعجمة

والكاف المتولدة بين مخرجي القاف والكاف وكاف الغنة المتولدة
بين الغين والقاف والنون والقاف فهذا هو الحرف أصعب
للنطق لغير الترك ويكتب هذه الأحرف الفرعية على صيغة الحروف
الأصلية لكنها تنقط فيعرف بها ولا توجد في لغات الترك بأسرها
الثاء وكذلك من حروف الإطباق الطاء والظاء والصاد والضاد
وكذلك من حروف الحلق الحاء والهاء والعين فقد قيل لليوم
الآن صيم اللغة أو [illegible] بالكاف لغة فيجاو ويقال للبرد
لغة [illegible] يكيك ويقال للرماد وهذا أيضا ليس بصحيح
وما عدا هذا الهاء قد تدخل للوقف كما يقال في دعاء البازي تاه
تاه وفي دعاء الفلو [illegible] فأما أن يكون كلاما مهواه فلا
وقد توجد الهاء في كلام خفر لأنه من نتيجة الهند وفي كلام تجاك
كذلك لأنه ليس بتركي فإذا احتيج إلى كتبه الثاء تكتب على صورة
الدال التركية وتنقط عليها وكذلك الضاد تكتب كالذال وتنقط
والصاد تكتب كالسين وتنقط فأما الحاء والعين والهاء تكتب
على صورة الهاء المعجمة وتعلم عليها بعلامة لأن هذه الحروف
مختصة بالعربية فإذا اكتسب على هجاء الترك تشتبه هذه الحروف
في القالب ويفرق بينهما بنقط أو بعلامة فجموع الحروف تكتب

قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ ئېلىپبەسى:

| | باش | ئوتتۇرا | ئاياغ | | باش | ئوتتۇرا | ئاياغ |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| e/i | | | | k/g | | | |
| a/ä | | | | d | | | |
| w/v | | | | m | | | |
| ğ | | | | n | | | |
| o/u | | | | b/p | | | |
| ö/ü | | | | č | | | |
| z | | | | r | | | |
| ž | | | | s | | | |
| x | | | | š | | | |
| q | | | | t | | | |
| y/i | | | | l | | | |

گەرچە قەدىمكى ئۇيغۇرچە يازما يادىكارلىقلاردا ھەرقايسىسىنىڭ ئۆزىگە خاس ئالاھىدىلىكى بولسىمۇ، لېكىن بەزى قائىدىلەر ئومۇمەن كۆپ قىسىم يادىكارلىقلارغا ئورتاق. بۇ ئورتاقلىقلارنى بىر خىل ئىملا قائىدىسى قاتارىدا تونۇشقا بولىدۇ:

1) سوزۇق تاۋۇشلار بويىچە:

(1) قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدىكى سوزۇق تاۋۇشلار چۇشۇرۇل-مەي يېزىلىدۇ. مەسىلەن[84]:

| | | |
|---|---|---|
| [illegible] | asidip | ئاڭلاپ |
| [illegible] | qatig | قاتتىق |
| [illegible] | otrü | ئاندىن |
| [illegible] | ol | ئۇ |

(2) z ( [illegible] ) ھەرپىدىن كېيىن كەلگەن سوزۇق تاۋۇشلار ئۇلانماي ئايرىم يېزىلىدۇ. مەسىلەن:

| | | |
|---|---|---|
| [illegible] | kozinta | كۆزىدە |
| [illegible] | at′ozin | تېنىنى |
| [illegible] | sozlap | سۆزلەپ |
| [illegible] | üza | ئۈستىدە |

(3) سۆز ئوتتۇرىسىدىكى o، u، ö، ü لەر بەزىدە پەرقلەندۈرۈلمەيدۇ. ئەمما، بەزىدە ö، üلەر پەرقلىق يېزىلىدۇ. مەسىلەن:

| | | |
|---|---|---|
| [illegible] | küŋül | كۆڭۈل |
| [illegible] | turup | تۇرۇپ |
| [illegible] | ödün | ۋاقىت |

2) ئۇزۇك تاۋۇشلار بويىچە:

(1) [illegible] ھەرپى سۆز بېشىدا b، سۆز ئاخىرىدا p ئوقۇلىدۇ. مەسىلەن:

| | | |
|---|---|---|
| [illegible] | bäliŋläp | چۆچۈپ |
| [illegible] | bir | بىر |
| [illegible] | aqip | ئېقىپ |

(2) [illegible] كۆپىنچە d تاۋۇشىغا ۋەكىللىك قىلىدۇ.

| | | |
|---|---|---|
| [illegible] | ardamlik | ئەخلاقلىق |
| [illegible] | odün | ۋاقىت |

ئەمما، ئۆتكەن زامان قوشۇمچىسى تەركىبىدە ۋە باشقا بەزى ئەھۋاللاردا t ئوقۇلىدۇ. مەسىلەن:

| | | |
|---|---|---|
| [illegible] | kalti | كەلدى |
| [illegible] | asitip | ئاڭلاپ |

(3) سۆز بىلەن سۆز ئايرىپ يېزىلىدۇ. مەسىلەن:

| | | |
|---|---|---|
| [illegible] | bu savig | بۇ سۆزنى |
| [illegible] | bu na sav | بۇ نېمە سۆز |

(4) بىر قىسىم سۆز تۈرلىگۈچى قوشۇمچىلار ۋە بىر قىسىم ئۇلانمىلار سۆزدىن ئايرىپ يېزىلىدۇ. مەسىلەن:

| | | |
|---|---|---|
| [illegible] | baliqta | شەھەردە |
| [illegible] | bagka | بەگكە |

(5) بەزى يادىكارلىقلاردا جۈملە ئاخىرىغا : قويۇلغان. مەسىلەن:

| | | |
|---|---|---|
| [illegible] | yaviz turur balgüsi | بەلگىسى يامان تۇرىدۇ |
| [illegible] | inca tip tidi | مۇنداق دېدى |

**7. قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدىن نەمۇنە**

قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ ھەر خىل شەكىللىرىدىن بىرقانچە پارچە كۆرۈپ باقايلى:

1) قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدىكى «ئالتۇن يارۇق»نىڭ 621(17) — 622(13) بەتلىرى[85]:

ترانسكرىپسىيەسى:

621(17) yoğurqandï. ol ödün ol xatun-

(18) nuŋ bir tapïğčï qïzï taštïn turur

(19) ärkän, qayčä yolčï kiši-tin

(20) tiginig tiläp taqï bulmaz ärmiš tip

(21) sav äšitti. nä munï äšitü birlä ök

(22) ürkip bäliŋläp, ötrü orduqa kirip.

(23) xatunqa ïnča tip ötünti: xatun

622 (1) uqa y(a)rlïqadï mu ärki? Taštïn

(2) bir andağ sav turur: tiginig tiläp,

(3) taqï bulmaz tip. bu nä sav ärki tip

(4) tidi. ol ödün xatun bu savïğ äšitip,

(5) uluğ busušta qadğuta turup,

(6) ačïğï kälip közintä tolu yašï birlä tärkin

(7) ilig bägkä barïp: ay uluğ ilig

(8) bäg! m(ä)n mundağ sav äšittim, bu

(9) nä sav ol? azu bizi-iŋ ämraq ögü-

(10) kümüz aŋ kičigi maxasatv-ïğ ïčğïnmïš

(11) ärgäymu biz tip tidi. bu sav ilig bäg

(12) äšitip, ürkä bäliŋläyü. ačïğï üzä

(13) tïqïlïp , ağïlayu ïnča tip sözlädi:

ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى تەرجىمىسى:

(621) ئەنسىرىدى. بۇ چاغدا بۇ خانىشنىڭ بىر دېدەك قىزى سىرتتا تۇرغانىكەن، (ئۇ قىز) كوچىدىن ئۆتۈپ كېتىۋاتقان كىشىلەرنىڭ: «تېگىننى تېخىچە ئىزدەپ تاپالماپتۇ» دېگىنىنى ئاڭلاپتۇ. دېدەك قىز بۇ سۆزلەرنى ئاڭلاپ، قورقۇپ، ھودۇقۇپ،

ئوردىغا كىرىپ خانىشقا: «خېنىم، (622) ئۇقتىلىمىكىن، سىرتتا مۇنداق بىر سۆزنى ئاڭلىدىم، تېگىننى تېخىچە ئىزدەپ تاپالماپتۇ. بۇ قانداق گەپتۇ؟» دەپتۇ. خانىش بۇ سۆزنى ئاڭلاپ قاتتىق غەم ـ ئەندىشىگە چۆكۈپ، ئىچى ئاچچىق بولۇپ، كۆزىگە لىق ياش ئالغان هالدا دەرهال ئىلىك بەگنىڭ قېشىغا بېرىپ: «ئەي ئۇلۇغ ئىلىك بەگ، مەن مۇنداق بىر گەپ ئاڭلىدىم. بۇ نېمە گەپ؟ ... ياكى بىز ئۆزىمىزنىڭ ئەڭ ئامراق بالىمىز كەنجى تېگىن ماخاساتۋىدىن ئايرىلىپ قالدۇقمۇ نېمە؟» دېدى. بۇ سۆزنى ئىلىك بەگ ئاڭلاپ ناهايىتى چۆچۈپ ـ قورقۇپ، كۆڭلى بۇزۇلۇپ پاراكەندە بولۇپ، يىغلاپ تۇرۇپ مۇنداق دەپ سۆزلىدى:

2) قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدىكى «ئوغۇزنامە»دىن بىر پارچە( 1 ـــ 18 ـ قۇرلار)⑧⑥:



ترانسكرىپسىيەسى:

(1) bolsunğïl däp dädilär, anuŋ aŋağusu

(2) ušbu turur: taqï mundan soŋ sävinč

(3) taptïlar, känä künlärdän bir kün ay qağan-

(4) nuŋ közü yarïp bodadï. ärkäk oğul tuğurdi.

(5) ošul oğulnuŋ öŋlügi čïrağï kök

(6) ärdi. ağïzï ataš qïzïl ärdi. közläri al, sačlarï, qašlarï

(7) qara ärdilär ärdi. yaqšï näpsikilärdän

(8) körüglügräk ärdi. ošul oğul ana-

(9) sïnïŋ kögüzündän oğuznï ičip mundane

(10) artïqraq ïčmädi. yig ät, aš, sürmä

(11) tilädi. tili kälä bašladï. qïrïq kündün soŋ

(12) bädüklädi. yürüdi. oynadï. adağï ud adağï däg, bälläri

(13) böri bälläri däg, yağrï kiš yağridäg, kögüzü

(14) aduğ kögüzü däg ärdi, bädäninüŋ, qamağï

(15) tüg tülüklüg ärdi. yïlqïlar kütäyü

(16) turur ärdi. arlarğa minä turur ärdi. Kik

(17) av avlayu turur ärdi; känlärdän soŋ, käčälärdän

(18) soŋ y(i)git boldi. Bu

هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى تەرجىمىسى:

(3) شۇنداق بولسۇن دېيىشتى، ئۇنىڭ تۇرقى

(4) مۇنداق: (قىئاتنىڭ رەسمى سىزىلغان.) شۇنىڭدىن كېيىن خۇشاللىق

(5) تاپتى. كۈنلەردىن بىر كۈن ئاي قاغان -

(6) نىڭ كۆزى يورۇپ بوشاندى. بىر ئوغۇل تۇغدى.

(7) بۇ ئوغۇلنىڭ ئۆڭ - چىرايى كۆك،

(8) ئاغزى چوغدەك قىزىل، كۆزلىرى هال، چاچلىرى،

(9) قاشلىرى قارا ئىدى. پەرىلەردىنمۇ
(10) چىرايلىقراق ئىدى. بۇ ئوغۇل ئانى ـ
(11) سىنىڭ كۆكسىدىن ئوغۇز سۈتىنى ئىمىپلا، ئۇنىڭدىن
(12) ئارتۇق سۈت ئەممىدى. خام گۆش، ئاش ـ تاماق ۋە
شاراب
(13) تەلەپ قىلدى. تىلى چىقىشقا باشلىدى. قىرىق كۈندىن
كېيىن
(14) چوڭ بولدى، ماڭدى، ئوينىدى. (ئۇنىڭ) ئايىغى ئۆكۈز
ئايىغىدەك، بېلى
(15) بۆرىنىڭ بېلىدەك، يەلكىسى بۇلغۇن يەلكىسىدەك، كۆكسى
(16) بولسا ئېيىقنىڭ كۆكسىدەك ئىدى. بەدىنىنىڭ ھەممە
يېرى
(17) تۈكلۈك ئىدى. (ئۇ) يىلقىلارنى باقاتتى، ئاتلارغا
مىنەتتى، ئوۋ
(18) ئوۋلايتتى. كۈنلەر ئۆتۈپ، تۈنلەر
(19) ئۆتۈپ ئۇ يىگىت بولدى. بۇ

قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدىكى ھۆججەتتىن بىر پارچە[87]:



10. VII. (T.M. 68 [168/19])

ترانسكرىپسىيەسى:

(1) ud yïl čaqsapat ay iki oḍuz-qa
(2) buyan tämür ilči-niŋ nikü-
(3) läriŋä kesig aš-qa bir-äv bir
(4) sïğ ät biš tämbin bor-ni turpan
(5) sanïn-qa tuḍup taqïš-qay-a
(6) birsün.

ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى تەرجىمىسى:

(1) كالا يىلى، ئون ئىككىنچى ئاينىڭ يىگىرمە ئىككىسىدە
(2) بۇيان تەمۇر ئەلچىنىڭ ئادەملىرىگە
(3) تاماق ئۇچۇن بىرىلىدىغان بىر
(4) سىغ گۆش، بەش تەمبىن شارابنى، تۇرپان
(5) ھېسابىغا يېزىپ، تاقىش قايا
(6) بەرسۇن.

## §4. سوغد يېزىقى

سوغد (Sogdian) لارنىڭ تىلى ئوتتۇرا قەدىمكى ئىران تىللىنىڭ شەرقىي دىيالېكتىغا كىرىدۇ. سوغدلار دەسلەپتە ئوتتۇرا ئاسىيادىكى سەمەرقەنت ۋە بۇخارا ئەتراپلىرىدا ئولتۇراقلاشقان. سوغدلار سودىغا ماھىرلىقى بىلەن داڭ چىقارغان، ئۇلارنىڭ كارۋانلىرى ھىندىستان، قۇرىغار ۋە موڭغۇل ئېگىزلىكلىرىدە ئەركىن يۈرەتتى. سوغدلار ئۇيغۇرلارنىڭ مەدەنىيىتىگە ناھايىتى چوڭقۇر تەسىر كۆرسەتكەن.

سوغد ئېلىپبەسى رايون خاراكتېرلىك ئەرەمەي يېزىقىدىن

تەرەققىي قىلىپ كەلگەن. كېيىنچە ئېسترانگېلو ھەرپلىرىنىڭ تەسىرىگە ئۇچرىغان. ئۇ سام ھەرپلىرىگە ئوخشاش پۈتۈنلەي ئۈزۈك تاۋۇشلۇق يېزىق ئىدى. ئادەتتە سوزۇق تاۋۇشلار يېزىقتا ئىپادە قىلىنمايتتى. بۇ ئېلىپبە 22 ھەرپتىن تەركىب تاپقان. ئۇ ئەرەمەي ھەرپلىرىگە يېقىن بىر شەكىلدە تەرتىپكە تۇرغۇزۇلغان.

ئىسكەندەر زۇلقەرنەيىننىڭ ئىستىلاسىدىن كېيىن غەربىي ئىران ۋىلايەتلىرىدىن ئايرىلىپ قالغان شەرقىي ئىران ھىندى مەدەنىيىتى بىلەن بىللە كەلگەن بۇددىزمنىڭ تەسىرىگە ئۇچرىغانىدى. مىلادىيەدىن بۇرۇنقى 2 ـ ئەسىردىن كېيىن بۈگۈنكى ئوتتۇرا ئاسىيا تا ئەرەب ئىستىلاسىغا قەدەر ساك، توخار، ھۇن، تۈبۈت، تۈرك، قىرغىز ۋە موڭغۇل قاتارلىق نۇرغۇن قوۋملار بىللە ياشىغان بىر زېمىن ئىدى[88]. مانا مۇشۇ دەۋردە سوغد يېزىقى مەيدانغا كەلگەن[89]. ئۇيغۇرلار (ياكى قەدىمكى تۈركلەر)دا يېزىق شارائىتى پىشىپ يېتىلمىگەن ئەھۋالدا سوغد ھەرپلىرى ئارقىلىق ئۆز تىلىنى خاتىرىلىگەنلىكىگە ئائىت ئۇچۇرلار بار. بىز يۇقىرىدا تىلغا ئالغان تۇرپاندىن تېپىلغان «كىشى» خەتلىك ياغاچ تارىشىلار، دەي ئادىمى لىيۇ شىچىڭنىڭ تۈركلەرگە نوم تەرجىمە قىلىپ بېرىشى، «بوغۇت مەڭگۈتېشى» قاتارلىق بىر قاتار ئۇچۇرلار بىزگە قەدىمكى تۈركىي قوۋملارنىڭ ئۆزلىرىنىڭ يېزىق ھاياتىنى سوغد يېزىقلىرى بىلەن باشلىغانلىقىنى چۈشەندۈرمەكتە. ئۇلاردىن باشقا مىلادىيە 8 ـ ئەسىرگە تەئەللۇق بولغان تۈركەش پۇللىرىنىڭ يۈزىگە چۈشۈرۈلگەن يېزىقمۇ سوغد يېزىقى بولغان. مۇللېر ۋە بېرنىشتاملار بۇ خەتلەرنى turgas qakan baj baka دېگەن شەكىلدە خاتا ئوقۇغان[90]. كېيىن رادلوفمۇ türgäš xağan bir käši دېگەن

شەكىلدە خاتا ئوقۇغان⑨①. ياپونىيەلىك خانىدا تورومۇ رادلوفنىڭ خاتالىقىنى تەكرارلىغان⑨②. ئەنگلىيەلىك ئالىم كلاۋسون بۇنى «ئۇلۇغ تۈرگەش قاغانىنىڭ پۈلى» دەپ تەرجىمە قىلغان⑨③. نىيۇ رۇجىننىڭ پىكرىچە بۇنى türgis qa ğ an bäš b(a)q(ï)r دەپ ترانسكرىپسىيە قىلىش ۋە «تۈرگەش قاغانىنىڭ بەش پۈلى» دەپ تەرجىمە قىلىش لازىمكەن⑨④.

ئۇنىڭدىن باشقا، قارا بالاساغۇندىن تېپىلغان «توققۇز ئۇيغۇر قاغان مەڭگۈتېشى»غا سوغدچە، تۈركچە ۋە خەنزۇچە ئۈچ خىل يېزىقتا خەت ئويۇلغان. بۇنىڭ ئىچىدە سوغد يېزىقى بارلىقىنى مۈللېر ئوتتۇرىغا قويغان⑨⑤.

دۇنخۇاڭدىن تېپىلغان كۆپ قىسىم سوغد يېزىقىدىكى ۋەسىقىلەردە گەرچە يېزىق سوغد يېزىقىنىڭ ئالاھىدىلىكىنى ساقلاپ قالغان بولسىمۇ، بۇ ۋەسىقىلەرنىڭ تىلىدا زور مىقداردا قەدىمكى ئۇيغۇرچە تەركىبلەر بار ئىدى⑨⑥.

تېخىمۇ مۇھىم بىر ئەمەلىيەت شۇكى، قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى دېگەن نام بىلەن مەشھۇر بولغان ۋە ئۇيغۇر قاتارلىق تۈركىي قوۋملارنىڭ مىڭ يىللىق ھاياتىغا شاھىت بولغان يېزىقمۇ سوغد يېزىقى ئاساسىدا مەيدانغا كەلتۈرۈلگەن. مۈللېر قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى بىلەن سوغد يېزىقىنىڭ بىر نەرسە ئىكەنلىكىنى ئوتتۇرىغا قويغان⑨⑦. فون لېكوكنىڭ تەتقىقاتىچە سوغد ھەرپلىرى ئۇيغۇرلار ئارىسىغا تارقالغاندىن كېيىن «ئۇيغۇر يېزىقى» دېگەن نامنى ئالغان. فون لېكوك سوغد ئېلىپبەسىنىڭ ئۇيغۇرلار ئارىسىغا دەسلەپ تارقالغان شەكلى بىلەن كېيىن ئۆزلەشتۈرۈلگەن شەكلىنى سېلىشتۇرۇپ بىر جەدۋەل ئىشلىگەن.

ئۇيغۇرلار قوللانغان دەسلەپكى سوغد ئېلىپبەسى[98]:

| | تاۋۇشلار | سۆزنىڭ بېشىدا | سۆزنىڭ ئوتتۇرىسىدا | سۆزنىڭ ئاخىرىدا |
|---|---|---|---|---|
| 1 | a ä | | | |
| | i ı | | | |
| | o ö u ü | | | |
| 2 | ğ q x | | | |
| 3 | k g | | | |
| 4 | y i ı | | | |
| 5 | r | | | |
| 6 | l | | | |
| 7 | t | | | |
| 8 | d | | | |
| 9 | č | | | |
| 10 | s | | | |
| 11 | š | | | |
| 12 | z j | | | |
| 13 | n | | | |
| 14 | b p | | | |
| 15 | v | | | |
| 16 | w | | | |
| 17 | m | | | |
| 18 | ? | | | |

ئۇيغۇرلار قوللانغان كېيىنكى سوغد ئېلىپبەسى[99]:

| | تاۋۇشلار | سۆزنىڭ | | |
|---|---|---|---|---|
| | | بېشىدا | ئوتتۇرىسىدا | ئاخىرىدا |
| 1 | a ä | | | |
| | ı i | | | |
| | o ö u ü | | | |
| 2 | ğ q x | | | |
| 3 | k g | | | |
| 4 | y ı i | | | |
| 5 | r | | | |
| 6 | l | | | |
| 7 | t | | | |
| 8 | d | | | |
| 9 | č | | | |
| 10 | s | | | |
| 11 | š | | | |
| 12 | z j | | | |
| 13 | n | | | |
| 14 | b p | | | |
| 15 | v | | | |
| 16 | m | | | |

ئۇيغۇرلار بىلەن سوغدلارنىڭ ئارىسىدا سودا ۋە مەدەنىيەت ئالماشتۇرۇش جەريانىدا سوغدلاردىن مانى دىنىنى قوبۇل قىلغان ئالاھىدە بىر دىنىي مۇناسىۋەت بار ئىدى. ئەخمەت جەفەر ئوغلۇ ئۇيغۇرلارنىڭ سوغد ئېلىپبەسىنى قوللىنىشىدا دىندىن باشقا سودا تىجارەت مۇناسىۋەتلىرىنىڭ ئاساسىي سەۋەب ئىكەنلىكىنى تەكىتلەيدۇ⑩. دېمىسمۇ، سوغدلار جۇڭگوغا بارىدىغان يىپەك يولى بويلىرىدا بىرمۇنچە سوغد كەنتلىرى قۇرۇلغان⑩. بۇ كەنتلەرنىڭ ياردىمىدە تارىم ۋادىسىدىن ئىچكىرى ئۆلكىلەرگىچە بولغان كەڭ بىر ساھەدە سوغد ھەرپلىرى ھاياتىي كۈچكە ئىگە بولغان. شۇ سەۋەبلەردىن سوغد يېزىقى موڭغۇل ئېگىزلىكىدىكى مەڭگۈتاشلاردىمۇ ئۆز ئىزىنى قالدۇرغان. بىر زامانلار بۇ تىل ئوتتۇرا ئاسىيانىڭ خەلقئارا تىلى بولۇپ خىزمەت قىلغان⑩. راھىب شۇەنزاڭ سوغدلار قۇرغان سودا شەھەرلىرىنىڭ چۇ دەرياسى بويلىرىغا قەدەر سوزۇلغانلىقىنى كۆرگەن⑩. ئورخۇن مەڭگۈتاشلىرىدا سوغداق (soğdaq) نامىنىڭ تىلغا ئېلىنىشى بۇلارنىڭ ئۇ دەۋرلەردىكى تۈركلەرنىڭ ھاياتىدا خېلى مۇھىم رول ئوينىغانلىقىنى كۆرسىتىدۇ.

تۆۋەندە گابائىن خانىمنىڭ «قەدىمكى تۈرك تىلىنىڭ گىرامماتىكىسى» ناملىق كىتابىغا كىرگۈزۈلگەن سوغد يېزىقىدا يېزىلغان تۈركچە ۋەسىقە پارچىسىنى كۆرۈپ باقايلى⑩:




## §5. مانى يېزىقى

مانى يېزىقى مانى دىنىنىڭ يېزىقى سۈپىتىدە ئۇيغۇرلارغا تارقالغان. مانى دىنى پارس شاھزادىسى مانى مىلادىيە 3 ـ ئەسىردە ئىجاد قىلغان بىر دىن. بۇ دىنىنىڭ مەركىزىي ئىدىيەسى «ئىككى مەنبە، ئۈچ دەۋر» تەلىماتىدۇر. «ئىككى مەنبە» دۇنيادىكى بارلىق ئىشلار قاراڭغۇلۇق ۋە يورۇقلۇقتىن ئىبارەت ئىككى مەنبەدىن كېلىدۇ دەپ قاراش، «ئۈچ دەۋر» بولسا باشلانغۇچ دەۋر، ئوتتۇرا دەۋر ۋە ئاخىرقى دەۋردىن ئىبارەت ئۈچ دەۋرنى كۆرسىتىدۇ.

20 ـ ئەسىرنىڭ بېشىدا فون لېكوك تۇرپاندىن زور

مىقداردىكى مانى دىنىغا ئائىت يادىكارلىقلارنىڭ پارچىلىرىنى تاپقان. ئۇلارنىڭ سانى نەچچە مىڭ پارچىغا يېتىدۇ. ئۇ يەنە بىر يەر ئاستى مانى دىنى كۇتۇپخانىسىنى تاپقان. ئەمما، كىتابلار سۇدا ۋەيران بولۇپ كەتكەنىكەن. دۇنخۇاڭدىكى موگاۋ غارىدىن جۇڭگو، چەت ئەل ئالىملىرى ئۈچ پارچە خەنزۇچە مانى يادىكارلىقىنى تاپقان. بۇلارنى تەتقىق قىلىش ئارقىلىق ئالىملار مانى دىنى جۇڭگوغىمۇ تارقالغان دەپ قاراشتى. ئەنئەنىۋى قاراشتا مانى دىنى تاڭ سۇلالىسى ۋۇ زېتيەن يىللىرى (694 ـ يىلى)دىن كېيىن جۇڭگوغا تارقالغان دەپ قارىلىپ كەلگەن. مانى دىنى ئىجاد قىلىنغان 3 ـ ئەسىردىن 8 ـ ئەسىرگىچە بولغان نەچچە يۈز يىلدا قۇرىغار بىلەن ئىچكىرى ئۆلكىلەرنىڭ ئالاقىسى قويۇق بولغان، سودىگەرلەر، راھىبلار، ئەلچىلەر ئۈزۈلمەي كېلىپ ـ كېتىپ تۇرغان. نۇرغۇن قۇرىغارلىق ئوتتۇرا تۈزلەڭلىككە كېلىپ ئولتۇراقلاشقان. شۇنىڭدىن قارىغاندا، مانى دىنى خېلى بۇرۇنلا ئوتتۇرا تۈزلەڭلىككە تارقالغان بولۇشى مۇمكىن. ئورخۇن ئۇيغۇر خانلىقى تاڭ سۇلالىسىگە ياردەملىشىپ «ئەنلۇك ـ سۈيگۈن توپىلىڭى»نى تىنچىتىپ بەرگەندىن كېيىن تۆت نەپەر مانى راھىبىنى ئۇيغۇرلارغا دىن تارقىتىشقا بىللە ئېلىپ كەتكەن. شۇ يىلى بۆگۈ قاغان مانى دىنىنى قوبۇل قىلغان ۋە مانى دىنىنى دۆلەت دىنى قىلىپ بېكىتكەن.

مانى دىنىنىڭ رەسمىي يېزىقى مانى يېزىقى ئىدى. ئۇ ئىران تىللىرىنى خاتىرىلەشكە ئۇيغۇن كېلەتتى. ئۇنىڭ شەكلى چىرايلىق، كۆركەم. ئۇ يېزىق ئەرەمەي يېزىقىنىڭ ئوخشىمىغان تارىخىي تەرەققىياتى داۋامىدا سۇرىيە يېزىقىنىڭ ئېستىرانگېلو نۇسخىسىدىن تەرەققىي قىلىپ كەلگەن، 28 ھەرپتىن تۈزۈلگەن. مىلادىيە 3 ـ ئەسىردە ئەسلىدە مانى بۇ يېزىقنى ئىران تىلىغا ماسلاشتۇرغان بولسا كېرەك. مانى يېزىقى دەسلەپتە بىر بەلگە كۆپ فونېمىغا ۋەكىللىك قىلىدىغان ئالاھىدىلىككە ئىگە ئىدى.

كېيىن كىچىك چەمبەرلەر ئارقىلىق بۇ ئىشنى ئازايتقان. بۇ يېزىقنىڭ قۇرۇلمىسى ئاددىي، ئوقۇشقا، يېزىشقا ئەپلىك. ئەڭ چوڭ ئالاھىدىلىكى خەتلەر تەكشى، كۆركەم ئىدى. مانى يېزىقى ئوڭدىن ـ سولغا تۈز يېزىلىدۇ.

مانى يېزىقىنىڭ ئېلىپبەسى(105):

| | |
|---|---|
| a | l |
| b | δ |
| p | δδ |
| g | m |
| γ | n |
| d | s |
| h | • |
| v | p |
| v̈ | f |
| z | č |
| ž | |
| h | čy |
| t | čn |
| y | k |
| k | q |
| x | r |
| | š |
| q | t |

تۆۋەندە بېرلىگىنى فون لېكوك «قوچۇدىن تېپىلغان تۈركچە مانى دىنى يادىكارلىقلىرى» (1 ـ توم)دىكى بىر ۋەسىقىنىڭ بىر بېتى(106).

ترانسكرىپسىيەسى:

1) uduntïï birök basïn yoqaru
2) kötürüp körtii supurğan
3) ičrä yatuqïn qoyïn-ta
4) ölüg yatur irinŋ qan
5) tökülür tüzä yïdïyot k(a)ntü
6) özin körtii qop qanqa
7) bulğanmïs arïğsïz-kä
8) ürgänmisin körüp ötrü-ü
9) b(ä)liŋlädii anïğ qorqutï-h

10) uluğ ünün m(a)ŋradïï t(ä)rkin
11) tuotonta tasïqïp täzdii
12) näčä yügürür ärtii ol
13) minča arïğ ton kädmisin
14) antaq t(ä)rkin buturlayu
15) üzä bïča yïrtïp tasğaru
16) kämistii ïnčaq yügürtii
17) bardïï .. bir tusbasïŋa
18) tägdii .. ötrü özin ol
19) tursbasïŋa k(ä)misti-h
20) yuntïï arïtïntïï ol …

هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى تەرجىمىسى:

ئويغاندى. بېشىنى كۆتۈردى، قەبرە ئىچىگە كىردى، جەسەتنى ئەدەپ بىلەن ئۆزىنىڭ قۇچىقىغا ئالدى، يىرىڭلار ئېقىپ چىقتى، سېسىق ئەتراپىنى بىر ئالدى. ئۇ ئۆزىنىڭ تامامەن قان ئىچىدە ياتقىنىنى كۆردى، ئۇ ئۆزىنىڭ پاسكىنىچىلىق ئىچىدە تۇرغىنىنى كۆرۈپ قورقتى، قاتتىق قورقۇنچ باستى. (شۇڭا،) ئۇ قاتتىق ئاۋازدا ۋارقىراپ، تېزلىكتە پاسكىنا كىيىملىرىنى سېلىۋېتىپ كەتتى. يۈگۈردى، قۇستى، ئۇ ناپاك كىيىمنى ئىككىنچى كىيمىدى. تېزلىكتە يىرتىپ، كېسىپ، پارچىلاپ تاشلىۋەتتى. شۇنداق قىلىپ، يىراققا قېچىپ كەتتى. ئۇ بىر كۆل بويىغا كەلدى، ئاندىن سەكرىدى، بۇ كۆلدە ناپاك تېنىنى تازىلىدى.

## §6. بىراخما يېزىقى

بىراخما يېزىقى مىلادىيەدىن بۇرۇنقى 6 ـ ئەسىردە ھىندىستاندا مەيدانغا كەلگەن. ئۇ سىمىت يېزىقىدىن كېلىپ

چىققان بولۇپ، ئەرەمەي يېزىقىنىڭ بىر شېخى ھېسابلىنىدۇ. بىراخما يېزىقى دەسلەپتە ئەرەمەي يېزىقىغا ئوخشاش ئوڭدىن سولغا يېزىلاتتى، كېيىنچە سولدىن ئوڭغا يېزىلىدىغان بولغان. «بىراخما يېزىقى» دېگەن بۇ نام مىلادىيەدىن كېيىنكى 3 ـ، 4 ـ ئەسىرلەردە پەيدا بولغان. ئارىدىن مىڭ يىلغا يېقىن ۋاقىت ئۆتۈپ كەتكەچكە، كىشىلەر بۇ يېزىقنىڭ كېلىپ چىقىشىنى ئاللىقاچان ئۇنتۇپ كەتكەن ۋە بۇ يېزىقنى ئۆزلىرىگە ھەممىگە قادىر «بىراخما تەڭرى» ياساپ بەرگەنلىكىگە ئىشىنىپ قالغان ھەمدە ئۆز تەڭرىسىنىڭ نامى بىلەن «بىراخما يېزىقى» دەپ ئاتىغان.

بىراخما يېزىقى ئىشلىتىلگەن ئورۇن ۋە ۋاقىتنىڭ ئوخشىماسلىقىغا قاراپ، خىلمۇخىل نۇسخىلار شەكىللەنگەن. گۇپتا پادىشاھلىقى دەۋرىدە (مىلادىيە 4 ـ، 5 ـ ئەسىرلەر) ھىندى مەدەنىيىتى راسا گۈللەنگەن دەۋردە، مەڭگۈتاش يېزىقلىرىدىن بىر خىل يېڭى گۇپتا نۇسخىسى پەيدا بولغان. كېيىن ھىندى يېزىقىنىڭ گۇپتا نۇسخىسىنىڭ غەربىي شىمال نۇسخىسى قۇرىغارغا تارقالغاندا يەنە ئىككى خىل نۇسخىسى شەكىللەنگەن:

بىرىنچىسى، قۇرىغار گۇپتا قىيپاش نۇسخىسى. ھازىر «كۇسەن ـ كىنگىت يېزىقى» دەپ ئاتىلىدىغان نۇسخا. بۇ يېزىقنى مىلادىيە 3 ـ ئەسىردىن 9 ـ ئەسىرگىچە شىنجاڭ رايونىدا ياشىغان ھىندى ـ ياۋروپا تىل سىستېمىسىدىكى قوۋملار ئىشلەتكەن. 19 ـ ئەسىرنىڭ ئاخىرى بۇ يېزىقتىكى يادىكارلىقلار شىنجاڭنىڭ كۇچا، قاراشەھەرلىكلەر ۋە تۇرپان تەۋەلىرىدىن تېپىلدى. ئۇيغۇرلار ئورخۇن خانلىقى يىمىرىلگەندىن كېيىن قۇرىغارغا كەلگەندە قاراشەھەرلىكلەر، كۇسەنلىكلەردىن بۇ يېزىقنى قوبۇل

قىلىغان ۋە ئۇنىڭغا بەزى يېڭى بەلگىلەرنى قوشقان. بۇ قۇرۇلمىسى مۇرەككەپ بوغۇملۇق بىر خىل يېزىق ئىدى. ھەربىر بەلگە بىر سوزۇق تاۋۇشقا ياكى سوزۇق تاۋۇش a نى ئۆز ئىچىگە ئالغان ئۈزۈك تاۋۇشقا ۋەكىللىك قىلاتتى. ئەگەر بۇ ئۈزۈك تاۋۇش a تاۋۇشى بىلەن ئەمەس، باشقا سوزۇق تاۋۇشلار بىلەن بىللە كەلسە، a تاۋۇشىنى ئۆز ئىچىگە ئالغان شەكلىنىڭ مەلۇم بىر يېرىگە ئوخشىمىغان بىر قىسىم بەلگىلەرنى قويۇش ئارقىلىق ئىپادىلەيتتى. بۇ يېزىقتا يېزىلغان قەدىمكى ئۇيغۇرچە ۋەسىقىلەرنىڭ كۆپ قىسمى بۇددا مەزمۇنىدىكى ۋە بۇددا دىنى بىلەن مۇناسىۋەتلىك ئىككى تىللىق سۆزلۈكلەر (مەسىلەن، كىنگىتچە ـ كۇسەنچە ـ ئۇيغۇرچە ياكى سانسكرىتچە ـ ئۇيغۇرچە)، تېبابەتچىلىككە، كالېندارچىلىققا ئائىت پارچىلاردىن ئىبارەت. كۇسەن ـ كىنگىت يېزىقى ئىلگىرى «توخار يېزىقى» دەپ ئاتىلاتتى.

ئىككىنچىسى، قۇرىغار گۆپتا ئىرماش نۇسخىسى، يەنى «ئۇدۇن (ياكى ئۇدۇن ـ ساك) يېزىقى». بۇ يېزىقتا يېزىلغان يادىكارلىقلار كۆپرەك شىنجاڭنىڭ خوتەن، مارالبېشى، تۇمشۇق، مۇرتۇق ۋە گەنسۇدىكى دۇنخۇاڭ قاتارلىق جايلاردىن تېپىلغان. تۇمشۇقتىن تېپىلغانلىرى ئاساسىي سالماقنى ئىگىلەيدۇ. قەدىمكى ئۇدۇن تىلى ھىندى ياۋروپا تىل سىستېمىسىنىڭ ئەڭ شەرقتىكى ئىران تىل تارمىقىغا تەۋە ئىدى. بۇ يېزىقتا يېزىلغان ئەڭ قەدىمكى يادىكارلىقلار مىلادىيە 2 ـ ئەسىرگە تەۋە، پىششىق يېتىلگەن ۋاقتى مىلادىيە 6 ـ، 7 ـ ئەسىرلەرگە توغرا كېلىدۇ. لېكىن، تېپىلغان يادىكارلىقلار ئاساسەن 7 ـ، 10 ـ ئەسىرلەرگە تەئەللۇق. بىراخما يېزىقىنىڭ بۇ نۇسخىسىدا قانداق ئۇيغۇرچە

يادىكارلىقلارنىڭ بارلىقى نامەلۇم.

بىراخما يېزىقى ئۇيغۇرلار قوللانغاندا ئۇيغۇر تىلىنىڭ سوزۇق تاۋۇش سىستېمىسىنى بىرقەدەر تولۇق ئىپادىلەپ بەرگەن، ئۇزۇك تاۋۇشلار نۇقتىسىدىن تېخىمۇ مۇكەممەل بولغان. ئالتە، يەتتە دانە مەخسۇس بەلگىلەر ياسالغان. بۇلار ئارقىلىق ئادەتتە بىراخما يېزىقىدا ئىپادىلەش قولايسىز بولغان بەزى تاۋۇشلارنى ئىپادىلىگەن⑩⑦.

بىراخما يېزىقىدىكى تۇركچە ۋەسىقىلەرنى ئاساسلىقى گېرمانىيە ئېكسپېدىتسىيە ئەترىتى شىنجاڭدىن قولغا چۈشۈرگەن. ھازىر گېرمانىيەنىڭ مايىنز قاتارلىق شەھەرلىرىدە ساقلانماقتا. بۇ ۋەسىقىلەر ھەققىدە مۈللېر، گابائىن، كلاۋسون، مايئۇ، رۆھبۆرن، لارس جوھانسون، پېتىر زىمى، لۇئىس بازېن قاتارلىقلار تەتقىقات ئېلىپ بارغان.

مايئۇ تۇركچە، قەدىمكى ئۇيغۇرچە بىراخما يادىكارلىقلىرىنى مۇنداق تۆت تۈرگە بۆلىدۇ:

1) سانسكرىتچە - قەدىمكى ئۇيغۇرچە قوش تىللىق ۋەسىقىلەر(57 پارچە)؛

2) قەدىمكى ئۇيغۇرچە بىراخما يېزىقىدىكى ۋەسىقىلەر (14 پارچە)؛

3) بىراخما يېزىقىدا ئىزاھات يېزىلغان تۇركچە ۋەسىقىلەر (7 پارچە)؛

4) بىراخمىچە سۆزلەر ئارىلاشقان تۇركچە ۋەسىقىلەر (1 پارچە).

كۆسەن كىنگىت يېزىقى ئېلىپبەسى⑩⑧:

# كۆسەن-كىنگىت يېزىقى ئېلىپبەسى

## سوزۇق تاۋۇشلار

| : | ā | [ā] | i | ī | u | ū | o |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| e | ai | o | au | | | | |

## ئۈزۈك تاۋۇشلار

| | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| k | [ka] | (kha | ga | gha) | ṅa | |
| c | (cha | ja | jha) | ña | | |
| (ṭ | ṭha | ḍa | ḍha | ṇa) | | |
| ta | [ta] | (tha | da | dha) | na | [na] |
| pa | [pa] | (pha | ba | bha) | ma | [ma] |
| ya | ra | [ra] | la | [la] | (va) | [wa] |
| śa | [śa] | ṣa | [ṣa] | sa | [sa] | |
| ha | | | | | | |
| [ksa | ksa] | | | | | |

كۇسەن كىنگىت يېزىقىدىكى قەدىمكى ئۇيغۇرچە ۋەسىقىدىن نەمۇنە(109):

## §7. نىستورىيان يېزىقى

نىستورىيان يېزىقى (سۇرىيە يېزىقى دەپمۇ ئاتىلىدۇ) شىنجاڭ ۋە ئوتتۇرا تۇزلەڭلىككە نىستورىيان دىنى بىلەن بىللە تارقالغان. نىستورىيان دىنى بولسا خىرىستىيان دىنىنىڭ تاڭ دەۋرىدە جۇڭگوغا تارقالغان نىستورىيان مەزھىپىنى كۆرسىتىدۇ. بۇ دىن مىلادىيە 5 ـ ئەسىردە كونستانتىنوپول ئېپىسكوپى نىستورىيانىنىڭ تەلىماتىدىن كەلگەن. ئاساسىي تەشەببۇسى ئەيسا پەيغەمبەرنىڭ ئىلاھلىقى بىلەن ئادەمىيلىكىنى ئايرىۋېتىش، ئەيسانىڭ ئانىسى بۈۋى مەريەمنى ئىلاھ ئورنىدا كۆرۈشكە قارشى تۇرۇش. بۇ تەلىماتنىڭ تەشەببۇسچىلىرى مىلادىيە 431 ـ يىلى دىنىي يىغىندا چېركىدىن ئاشقان تەلىماتلارنى ئوتتۇرىغا

قويغانلىقى ئۈچۈن شەرققە قوغلانغان. ئۇلار يىپەك يولىنى بويلاپ ئوتتۇرا ئوزلەڭلىككە كەلگەن، ئۇلار نېستورىيان يېزىقىنىمۇ بىللە ئەكەلگەن ۋە دەسلەپتە شىنجاڭ تەۋەسىگە ئەكەلگەن. نېستورىيان يېزىقى ئەرەبىي يېزىقىدىن تەرەققىي قىلىپ كەلگەن. سۈرىيەدە بۇ يېزىق 4 ـ، 6 ـ ئەسىرلەردە كەڭ قوللىنىلغان، 7 ـ ئەسىردىن كېيىن ئەرەبلەرنىڭ چەكلىشى بىلەن زاۋاللىققا يۈز تۇتقان. ئەمما، جۇڭگونىڭ غەربىي شىمالىدا تاڭ دەۋرىدىن يۈەن دەۋرىگىچە بۇ يېزىق يەنىلا بازار تاپقان. ھازىر شىئەن شەھىرىدە مىلادىيە 781 ـ يىلى ئورنىتىلغان نېستورىيانچە، خەنزۇچە ئىككى خىل يېزىقتا يېزىلغان ئابىدە ساقلانماقتا. دۇنخۇاڭ ۋە شىنجاڭدىن «ئىنجىل»نىڭ قەدىمكى ئۇيغۇرچە تەرجىمىسىنىڭ پارچىلىرى تېپىلدى. ئوتتۇرا ئاسىيادىكى يەتتەسۇ ۋادىسى، قەشقەر، ئالمىلىق قەدىمكى شەھىرى (ھازىرقى قورغاس ناھىيەسى تەۋەسىدە) قاتارلىق جايلاردىن نېستورىيان يېزىقىدىكى 13 پارچە تاش ئابىدە تېپىلدى. تۇرپاندىن 10 ـ ئەسىرگە تەۋە نېستورىيان ۋە سوغد يېزىقلىرىدا يېزىلغان نېستورىيان دىنى ئەسەرلىرىنىڭ پارچىلىرى تېپىلدى. ئۇنىڭدىن باشقا ئىدىقۇت قەدىمىي شەھىرىدىن خىرىستوسنىڭ پاسخا بايرىمىدىن ئاۋۋالقى يەكشەنبە كۈنى ئېرۇسالىمغا كىرىش مۇراسىمى تەسۋىرلەنگەن تام رەسىملىرى ۋە ئەينى ۋاقىتتا قەدىمكى ئۇيغۇر تىلىغا تەرجىمە قىلىنغان نېستورىيان دىنى مەزمۇنىدىكى «سىنت گېئورگىنىڭ ئۆلۈمى»، «ئىزوپ مەسەللىرىنىڭ ئۇيغۇرچە تەرجىمىسى» قاتارلىقلار تېپىلدى. جۇڭگو ۋە چەت ئەل ئالىملىرىنىڭ تەتقىقاتىغا قارىغاندا، ئۇيغۇرلار سۇڭ سۇلالىسىنىڭ ئاخىرلىرى، يۈەن سۇلالىسىنىڭ باشلىرىدا نېستورىيان دىنىغا چوقۇنغان. نېستورىيان يېزىقىدا 22 ھەرپ بار، خەت شەكلى مانى يېزىقىغا ئوخشاپ كېتىدۇ.

سۈرىيە يېزىقىنىڭ ئېلىپبەسى⑪⓪:

| تاۋۇشلار | سۇرىيە يېزىقى | | |
|---|---|---|---|
| | گوسپېل نۇسخىسى | ياكوپ نۇسخىسى | نىستورىيان نۇسخىسى |
| . | | | |
| b | | | |
| g | | | |
| d | | | |
| h | | | |
| w | | | |
| z | | | |
| x | | | |
| ṭ | | | |
| ḍ | | | |
| k | | | |
| l | | | |
| m | | | |
| n | | | |
| s | | | |
| ʿ | | | |
| p.f | | | |
| ṣ | | | |
| q | | | |
| r | | | |
| š | | | |
| t | | | |

گېرمانىيە ئېكسپېدىتسىيە ئەترىتى 3 ـ قېتىم شىنجاڭغا كەلگەندە تۇرپاندىن نىستورىيان يېزىقىدىكى بىرقانچە تۈركچە ۋەسىقىنى تاپقان. ئوتتۇرا ئاسىيا ۋە يەتتەسۇ ۋادىسىدىن نىستورىيان يېزىقىدىكى نىستورىيان مۇرىتلىرىنىڭ قەبرە تاشلىرىدىن 600دىن ئارتۇقى تېپىلدى. بۇلارنىڭ كۆپ قىسمىنى چۋولسون نەشر قىلدۇردى⑪. بۇلارنىڭ خېلى كۆپ قىسمى تۈرك

تىلىدا يېزىلغان، ۋاقتى 13 ~ 14 ـ ئەسىرلەرگە توغرا كېلىدۇ. تۆۋەندە بېرىلگىنى شۇنداق قەبرە تاشلىرىدىن بىرى، يىل دەۋرى 1312 ـ يىلى.

نېستورىيان يېزىقىدىكى يادىكارلىقتىن نەمۇنە⑪②:



ترانسكرىپسىيەسى:

1) Alksandros
2) han sakïš miŋ
3) altï yüz
4) ygirmi üč ärdi
5) türkčä yil
6) sašqan ärdi
7) bu q(a)br(a)
8) mäŋgütaš-tay qobuzčï
9) –nïŋ turu yat
10) Bolsun

هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى تەرجىمىسى:
1) ئالېكساندروس
2) خاننىڭ (يىلى ھېسابىدا) سەككىز مىڭ
3) ئالتە يۈز
4) يىگىرمە ئۈچ ئىدى. (مىلادىيە 1312 ـ يىلى)
5) تۈركچە يىل
6) چاشقان ئىدى.
7) بۇ قەبرە
8) قوبۇزچى مەڭگۈتاش تاي
9) نىڭدۇر. خاتىرە
10)بولسۇن.

## §8. تۈبۈت يېزىقى

تۈبۈت يېزىقى زاڭزۇلارنىڭ قەدىمكى يېزىقى. مىلادىيە 7 ـ ئەسىرنىڭ ئوتتۇرىلىرى تۈبۈتلەرنىڭ 33 ـ پادىشاھى سۈڭزەن گەنبۇ (? — 649) ۋەزىرى دۈنمى ساڭبۇزانى ھىندىستانغا سانسكرىت تىل ـ يېزىقىنى ۋە بۇددا نوملىرىنى ئۆگىنىپ كېلىشكە ئەۋەتكەن. ئۇ جەنۇبقا بېرىپ ھەر خىل يېزىقلارغا پۇختا بىراخما ئۇستازلىرىدىن كۆپ خىل يېزىق ۋە فونولوگىيە بىلىملىرىنى ئۆگەنگەن. ئۆگىنىشنى تۈگىتىپ قايتىپ كەلگەندىن كېيىن خان يارلىقى بويىچە سانسكرىت يېزىقى ئاساسىدا تۈبۈت يېزىقىنى ئىجاد قىلغان.

ۋېنگرىيەلىك تۈركولوگ رونا تاسنىڭ تونۇشتۇرۇشىچە، گېرمانىيەنىڭ ماينىز شەھىرىدە تۆۋەندىكى نومۇرلاردا تۈبۈت يېزىقىدىكى تۈركچە ۋەسىقىلەر ساقلانماقتا ئىكەن:

1. Mainz 127, T II, Y. 35
2. Mainz 194a, 194b, Tu. 109
3. Mainz 196, Tu. 113
4. Mainz 329, Tu. 110

5. Mainz 619, T II, Y. 59. Tu. 117?
6. Mainz 637
7. Mainz 712

دېمەك، ھازىر ساقلىنىپ قالغان تۇبۇت يېزىقىدىكى قەدىمكى ئۇيغۇرچە ۋەسىقىلەر كۆپ ئەمەس. تۇبۇت يېزىقىدىكى قەدىمكى ئۇيغۇرچە ۋەسىقىلەر ئاساسلىقى تۆۋەندىكىلەر:

1.《八阳神咒经》 säkiz yükmäk sūtra ;

2. namakara's دەپ باشلىنىدىغان بۇدداغا دۇئا قىلىدىغان ھەر خىل ۋەسىقىلەر.

3. خاس ئىسىملار كاتالوگىنىڭ پارچىلىرى، بىر قىسمى تۈركچە، بىر قىسمى تۇبۇتچە.

4. ئازساندىكى بۇددا ۋەسىقىلىرى.

ئۇيغۇرلارنىڭ تۇبۇت يېزىقىنى ئىشلىتىشى تاڭ سۇلالىسىنىڭ ئاخىرى، بەش دەۋر ئارىلىقىدىكى زامانلارغا توغرا كېلىدۇ. ئۇيغۇرلارنىڭ تۇبۇت يېزىقىنى ئىشلىتىشىنى مۇتەخەسسىسلەر ئۇيغۇرلار ۋە تۇبۇتلەر ئارىسىدىكى ھەربىي توقۇنۇشلار، سىياسىي، ئىقتىسادىي مۇناسىۋەتلەر كەلتۈرۈپ چىقارغان، تۇبۇت مەدەنىيىتىنىڭ تەسىرىگە ئۇچرىغانلىقى سەۋەبىدىن ياكى ئۇيغۇرلار تۇبۇتلەرنى چۈشىنىپ بېقىش مەقسىتىدە بۇ يېزىقنى ئىشلەتكەن بولسا كېرەك، دەپ ھېسابلايدۇ⑬.

تۇبۇت يېزىقىنىڭ ئېلىپبەسى:

| | | | |
|---|---|---|---|
| ཀ ka [kā] | ཁ kha [kʰā] | ག ga [gà/kʰà] | ང nga [ŋà] |
| ཅ ca [tɕā] | ཆ cha [tɕʰā] | ཇ ja [dʑà/tɕʰà] | ཉ nya [ɲà] |
| ཏ ta [tā] | ཐ tha [tʰā] | ད da [dà/tʰà] | ན na [nà] |
| པ pa [pā] | ཕ pha [pʰā] | བ ba [bà/pʰà] | མ ma [mà] |
| ཙ tsa [tsā] | ཚ tsha [tsʰā] | ཛ dza [dzà/tsʰà] | ཝ wa [wà] |
| ཞ zha [ʑà/ɕà] | ཟ za [zà/sà] | འ 'a [ʔà] | ཡ ya [jà] |
| ར ra [rà] | ལ la [là] | ཤ sha [ɕā] | ས sa [sā] |
| ཧ ha [hā] | ཨ a [ʔā] | | |

تۇبۇت يېزىقىدا يېزىلغان قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدىكى ۋەسىقىدىن نەمۇنە: بۇ ۋەسىقە دۇنخۇاڭدىن تېپىلغان، 10 ـ ئەسىرلەرگە توغرا كېلىدۇ. هازىر پارىژ دۆلەتلىك كۇتۇپخانىسىدا ساقلانماقتا. پېللىئوت 1921 ـ يىلى ئۇنى «تۇبۇت يېزىقىدىكى قەدىمكى ئۇيغۇرچە بۇددا تەلىماتىدىن سوئال ـ جاۋابلار» دېگەن ماۋزۇدا «ئاسىيا ژۇرنىلى»دا ئېلان قىلغان. كېيىن ياپونىيە ئالىمى تاكائو موريياسۇ (森安孝夫) 1985 ـ يىلى قايتا تەتقىق قىلغان. 1984 ـ يىلى ماۋئې ۋە رۆهبۆرنلەر ۋەسىقىنىڭ لاتىنچە ترانسكرىپسىيەسى ۋە نېمىسچە تەرجىمىسىنى ئېلان قىلدى. بۇ ۋەسىقە جەمئىي 44 قۇر. تۆۋەندە بۇ ۋەسىقىنىڭ ئالدىنقى تۆت قۇرنىڭ ترانسكرىپسىيەسىنى كۆرۈپ ئۆتەيلى:



1 ــ 4 ـ قۇرنىڭ ترانسكرىپسىيەسى:

1) namo būd/ namo si'drim/ namo siŋ/ namo yug kun nur
bis pur kān lar k(o)d t(i)ŋa/ ne mo yu(ä kun nur biz)
2) lōm kod tiŋa// na mo yug kun nur bis"a reg goub rag"
ar hrin lar kodti ŋa/ bo sziŋ sar "i cin'da/ dyor do(g mag)
3) bēs yol ta/ ga mag dyin lāg "oglan ne/ "u kus dur lyug" am'
ngag "am ŋan nur lār/ ga' yol dyor ma(ä dyeb)
4) de sar/ "eŋ yyil ki yu mur hā ha dog mag/"i ki ti khri
shi da dog mag/ "yus cun" yol ta zhi da dog mag /dyor tun chu...

## §9. پاسبا يېزىقى

تارىختا موڭغۇللارنىڭ ئۇيغۇرلاردىن يېزىق ئۆگەنگەنلىكىنى ۋە ئۇيغۇر يېزىقى ئاساسىدا ئۆز يېزىقلىرىنى بارلىققا كەلتۈرگەنلىكىنى يۇقىرىدا سۆزلەپ ئۆتتۇق. بۇ تارىخنى پاكىتنى كۆپچىلىك بىلىدۇ. ئەمما، ئۇيغۇرلارمۇ موڭغۇللاردىن يېزىق ئۆگەنگەنلىكى ۋە بۇ يېزىق بىلەن ئۇيغۇر تىلىنى خاتىرىلىگەنلىكىنى كۆپ ئادەم بىلمەيدۇ. ئۇيغۇرلار موڭغۇللاردىن ئۆگەنگەن بۇ يېزىقنىڭ نامى «پاسبا يېزىقى» ئىدى.

پاسبا يېزىقى قۇبلاي خاننىڭ يارلىقى بىلەن (Phags-pa Lama «ھۆرمەتلىك لاما») تۇبۇت يېزىقى ئاساسىدا «ھەرقانداق تىلنى خاتىرىلەشكە بولىدىغان» بىر يېزىق سۈپىتىدە مەيدانغا كەلتۈرگەن يېزىق. قوبلاي خان «تاۋۇشلارنى ئۆلچەملىك ئىپادە قىلالمايدىغان قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى ئاساسىدىكى موڭغۇل يېزىقى»نىڭ ئورنىغا بۇ يېزىقنى دەسسەتمەكچى ۋە بۇ يېزىق ياۋرو ـ ئاسىيا قۇرۇقلۇقىغا يېيىلغان پۈتۈن موڭغۇل ئىمپېرىيەسى زېمىنىدا ئورتاق يېزىق قىلىپ قوللانماقچى بولغان. شۇنىڭ بىلەن قۇبلاي 1269 ـ يىلى يارلىق چۈشۈرۈپ، بۇ يېزىقنى «دۆلەت يېزىقى» دەپ ئېلان قىلغان. ئەمما، بۇ يېزىق پەقەت يۈەن سۇلالىسى زېمىنىدىلا قوللىنىلغان، بولۇپمۇ خەنزۇ

يېزىقنى ترانسكرىپسىيە قىلىشتا كۆپرەك قوللىنىلغان.

بۇ يېزىق دەسلەپتە «يېڭى موڭغۇل يېزىقى» دەپ ئاتالغان، كېيىنچە «موڭغۇل يېزىقى» دەپ ئاتالغان. هازىر «پاسبا يېزىقى»(八思八文)، ياكى «چاسا يېزىق» دەپ ئاتىلىدۇ. بۇ يېزىق ئاساسلىقى تۇبۇت ئېلىپبەسى ئاساسىدا قىسمەن سانسكرىت هەرپلىرىنى ۋە بىرقانچە يېڭى هەرپلەرنى قوشۇپ ئىجاد قىلىنغان. يېزىقى ئاساسەن چاسا شەكىلدە يېزىلىدۇ، 41 هەرپتىن تەركىب تاپقان. كېيىن بەزى بەلگىلەر قوشۇلۇپ 57 هەرپكە بارغان. پاسبا يېزىقى فونېمىلىق يېزىق ئىدى.

مىڭ سۇلالىسى قۇرۇلغاندىن كېيىن بۇ يېزىق ئاستا - ئاستا ئىشلىتىلىشتىن قالغان. بۇ يېزىقنى ئىشلەتكۈچىلەرمۇ يۈەن سۇلالىسى سىرتىدىكى موڭغۇللار ئىزچىل قوللىنىپ كەلگەن قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى ئاساسىدىكى موڭغۇل يېزىقىغا كۆچۈپ كەتكەن. شۇنىڭ بىلەن بۇ يېزىقنىڭ ئۆمرى ئاخىرلاشقان.

يۈەن سۇلالىسىنىڭ ئاخىرى، مىڭ سۇلالىسىنىڭ باشلىرىدا ياشىغان تاۋ زوڭيى (陶宗儀) «خەت - چەكلەر توپلىمى» («Shūshǐ Huìyào 書史會要») دېگەن ئەسىرىدە پاسبا يېزىقىدىكى هەرپ - بەلگىلەر ئارقىلىق قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدىكى هەرپلەرنىڭ تەلەپپۇزىنى تەسۋىرلىگەن[114].

داڭلىق ئالتايشۇناس پوپپې (N. Poppe) نىڭ تەتقىقاتىغا قارىغاندا، بۈگۈنگە ئۇلاشقان پاسپا يېزىقىدىكى ۋەسىقىلەر موڭغۇل تىلىدىكى ۋەسىقىلەردىن باشقا، خەنزۇ، تۇبۇت، سانسكرىت ۋە تۈرك تىللىرىدىكى ۋەسىقىلەرنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ.

پاسپا يېزىقىدىكى ئۇيغۇرچە ۋەسىقىلەر كۆپرەك تۇرپاندىن قېزىۋېلىنغان. بۇلار ئاساسەن ئىككى تۈرگە بۆلۈنىدۇ: بىرى تامغىلار، يەنە بىرى يازما ۋەسىقىلەر.

فىنلاندىيەلىك مانىنېرھىم (كېيىن فىنلاندىيەگە زۇڭتۇڭ بولغان) تۇرپاندا تەكشۈرۈش ئېلىپ بارغاندا پاسپا يېزىقىدىكى قەدىمكى ئۇيغۇرچە ۋەسىقىلەرنىڭ پارچىلىرىنى تاپقان. بۇ ھەقتە ئەڭ دەسلەپ رامستېد مەلۇمات بەرگەن⑪⑥. ئۇيغۇر ئەمەلدارلارنىڭ ھۆججەتلەرگە باسقان تامغىلىرىدىكى پاسپا يېزىقىدا يېزىلغان خەتلەرنى 1974 ـ يىلىغا كەلگەندە گېرمانىيەلىك پېتىر زىمې ئوقۇدى⑪⑦. ياپونىيەلىك ئالىم ماتسۇي (松井太) چاغاتاي خانلىقى دەۋرىدىكى 15 پارچە قەدىمكى ئۇيغۇرچە ھۆكۈمەت ھۆججىتىگە (كۆپىنچىسى 14 ـ ئەسىرگە تەۋە) بېسىلغان تامغىلار ھەققىدىكى تەتقىقاتىنى ئېلان قىلدى. بۇلار جەمئىي ئالتە دانە تامغا بولۇپ، «قۇتلۇق» ئاتلىق بىر ئۇيغۇر ئەمەلدارغا مەنسۇپ ئىكەن⑪⑧.



بېرلىندا ساقلىنىۋاتقان موڭغۇل يېزىقىدىكى يادىكارلىقلار ئارىسىدا ئىككى پارچە قەدىمكى ئۇيغۇر تىلىدىكى ۋەسىقە بار. پېتىر زىمې بۇ ئىككى پارچە ھۆججەتنى تەتقىق قىلغاندىن كېيىن بۇنىڭ پاسبا يېزىقىدا يېزىلغان قەدىمكى ئۇيغۇرچە ھۆججەت ئىكەنلىكىنى دەلىللەپ چىققان(119).



1



2

1 ـ ۋەسىقە ئىككى پارچە ھۆججەت بولۇپ، قول يازمىنىڭ پوچېركىسىدىن قارىغاندا، بىر كىشىنىڭ قولىدىن چىققاندەك تۇرىدۇ، ئەمما مەزمۇنى باغلاشمايدۇ(120).

ترانسكرىپسىيەسى ۋە ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى تەرجىمىسى :

ئۈستى تەرەپ:

1) [ ma] ŋa dip d [ ] — 1) ماڭا دەپ...

2) [ ] jan dal lar [ ] — 2) جاندارلار ...

3) [ m] iš bol [ ] sar [ ] — 3) مىش بولسا ...

4) [ ] iki din [ ] em — 4) ئىككى دىن ... ئەم ....

5) [ ] sa si ka [ ] — 5) سا سىكا..

ئاستى تەرەپ:

1) نەگى...... 1) [ ] ŋegi [ ]

2) ئىدى ..... 2) [ ] är [di]

3) ق ئەم .... 3) [ ] q äm

4) ئەل ..... 4) [ ] il

2 ـ ۋەسىقىنىڭ ترانسكرىپسىيەسى ۋە هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى تەرجىمىسى:

1) يېڭىغا ماڭا شاۋىنا..... 1) [ya] ŋi – qa ma ŋa sāvina

2) بولۇر يېشىغا ... 2) [ ] bolur yasïŋa tub [ ]

3) ڭا چە خۇ ... 3) [ ] ŋa ča hu [ ]

4) ئون يەتتە 4) [ ] i hon yidi [ ]

## §10. خاقانىيە يېزىقى

10 ـ ئەسىرنىڭ ئاخىرلىرى قاراخانىيلار خانلىقى دەۋرىدە ئىسلام دىنى قەشقەرنى مەركەز قىلغان هالدا خوتەن، كۇچا تەرەپلەرگە تارقالدى ۋە ئۇزاق بىر مەزگىل داۋاملاشقان بۇددا دىنىنىڭ ئورنىنى ئالدى. دىنىي ئېتىقادنىڭ ئۆزگىرىشى سەۋەبلىك ئۇيغۇرلار بۇددا دىنى بىلەن مۇناسىۋەتلىك ھەممە مەدەنىيەتتىن، جۈملىدىن قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدىن ۋاز كەچتى. ئەمما، تۇرپان، قۇمۇل تەۋەسىدە تاكى 16 ـ ئەسىرگىچە بۇددا دىنى ۋە قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى ھۆكۈمران ئورۇندا تۇرۇپ كەلدى.

11 ـ ئەسىردە مەيدانغا كەلگەن بۈيۈك ئەسەرلەر «تۈركىي تىللار دىۋانى»، «قۇتادغۇبىلىك»، «ئەتەبەتۇل ـ ھەقايىق»، «قۇرئان»نىڭ تەرجىمىسى قاتارلىقلاردا قوللىنىلغان تىل

«خاقانىيە تىلى» دېگەن نام بىلەن ئاتالغان. شۇڭا، مۇشۇ ئەسەرلەردە قوللىنىلغان يېزىقمۇ خاقانىيە يېزىقى دېگەن نام بىلەن ئاتىلىدۇ.

ئۇيغۇرلار ئىسلام دىنىغا يېڭىدىن كىرگەن چاغلاردا ئەرەب يېزىقى بىلەن قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىنى تەڭ ئىشلەتكەن دېگەن قاراشلار بار. ئەمما، ئەرەب يېزىقى بارا ـ بارا ئومۇملىشىپ، دىنىي ۋە ئىجتىمائىي نۇقتىدىن قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىنى سىقىپ چىقارغان.

ئەمما، شۇ نەرسە ئېنىقكى، ئۇيغۇرلار كېيىنكى ئىسلام ھاياتىدا ئەرەبلەرگىلا ئەمەس، ئۇزاق يىللىق قوشنىدارچىلىق ۋە مەدەنىي مۇناسىۋەتتە بولغان ئىرانىيلارغا جىقراق تايانغان. پارسلار ئۇيغۇرلاردىن بۇرۇنراق ئىسلام دىنىنى قوبۇل قىلغان ۋە ئۇنى تارقاتقان. ئەسلىدىنلا مەدەنىيەتلىك ئىران خەلقى ئەرەب ئېلىپبەسىنى قوبۇل قىلغاندىن كېيىن ئۆز تىلىنىڭ فونېتىكىلىق ئالاھىدىلىكلىرىگە ماسلاشتۇرۇپ ئەرەب ئېلىپبەسىدە بولمىغان «پ، چ، ژ، گ» ھەرپلىرىنى ئەرەب ھەرپلىرى ئاساسىدا ياراتتى(121).

سۇلتان سۇتۇق بۇغراخان ئىسلام دىنىنى قوبۇل قىلغاندىن كېيىن ئىسلام دىنىنىڭ ئۇيغۇرلار ئارىسىدا كەڭ ئومۇملىشىشى ۋە يىلتىز تارتىشىغا ئەگىشىپ دىن تىلى ئەرەب تىلى بولسىمۇ، مەدەنىيەت تىلى پارس تىلى بولغانىدى. شۇ سەۋەبتىن پارسلارنىڭ ئۆز تىلىنىڭ فونېتىكىلىق ئالاھىدىلىكلىرىگە ئۇيغۇنلاشتۇرۇپ تەييارلىغان ئەرەب ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى ئېلىپبەسىنى ئۇيغۇرلار قوبۇل قىلغان. ئەمما، ئۇيغۇرلار ئىسلام دىنىغا كىرگەن دەسلەپكى چاغلاردا ئەرەب ئېلىپبەسىنى ئەينەن ئىشلەتكەن («پ» ئورنىغا «ب»نى، «گ» ئورنىغا «ك»نى، «چ» ئورنىغا «ج»نى قوللانغان). ئەمما، بىز «تۈركىي تىللار دىۋانى» ۋە

«قۇتادغۇبىلىك»لەرنى كۆزەتكىنىمىزدە ئۇيغۇرلار بۇ ئېلىپبەنى شۇ پېتىلا قوللانمىغانلىقىنى، ئۇنى ئۇيغۇر تىلىنىڭ فونېتىكىسىغا ماسلاشتۇرۇپ ئاز - تولا ئىسلاھ قىلغانلىقىنى كۆرىمىز.

«تۈركىي تىللار دىۋانى»دىكى تۈركىي سۆزلەر، جۈملىلەر ۋە شېئىر - قوشاقلارنى مۇشۇ يېزىقتا ئىپادىلىگەندە مەھمۇد كاشغەرىي ئۆزىگە خاس يول تۇتقان. بۇنى تۆۋەندىكى بىرقانچە تەرەپتىن چۈشەندۈرۈش مۇمكىن:

1. «تۈركىي تىللار دىۋانى»دا پەقەت 23 ھەرپنى ئىشلەتكەن. بۇلار:

ا، ب، پ، ت، ج، خ، د، ذ، ر، ز، غ، ف، ق، ۋ، ك ، ل ، م، و، ھ، ى، ژ، س، ش.

2. «ۋ، ژ، پ» تاۋۇشلىرى ئۈچۈن ھەرپ قوشۇلغان.

3. «ه» (/h/) ھەرپىنىڭ يالغۇز شەكلى ئىشلىتىلمىگەن، پەقەت باش شەكلى «ھ» قوبۇل قىلىنغان.

4. ث ح، ذ، ط، ظ، ص، ض، ع قاتارلىق ھەرپلەر ئۇيغۇرچە سۆزلەرنى ئىپادىلەشتە ئىشلىتىلمىگەن.

5. «نك» ئارقىلىق تىل تۈۋى، جاراڭلىق، دىماق تاۋۇشى ŋ تاۋۇشىنى ئىپادىلىگەن.

6. قوشۇمچە بەلگىلەردىن ـَ (فەتھە)، ـِ (كەسرە)، ـُ (پەش)، ـْ (ساكىن)، ـّ (تەشدىد) قاتارلىق بەلگىلەر ئىشلىتىلگەن، (قوش فەتھە)، (قوش پەش)لەر ئىشلىتىلمىگەن. ـَ (فەتھە) a، ä تاۋۇشلىرىغا، ـِ (كەسرە) i، ï تاۋۇشلىرىغا، ـُ (پەش) o، ö، u، ü تاۋۇشلىرىغا ۋەكىللىك قىلغان؛ ـْ (ساكىن) شۇ تاۋۇشنىڭ بوغۇم ئاخىرى ئىكەنلىكىنى، ئۇنىڭ كەينىدە تاۋۇش يوقلۇقىنى، ـّ (تەشدىد) شۇ تاۋۇشنىڭ تەكرارلىنىدىغانلىقىنى بىلدۈرگەن[122].

7. «ا»دىن بىرنى ئارتۇق يېزىش ئارقىلىق ئۇزۇن سوزۇق تاۋۇشلارنى ياكى ئالاھىدە تاۋۇشلارنى ئىپادىلىگەن. مەسىلەن:

| يېزىلىشى | ئوقۇلۇشى | مەنىسى |
|---|---|---|
| ااتْ | aat | ئات |
| اوتْ | oot | ئوت |
| اينْ | in | ئىن |
| ايشْ | äš | ھەمراھ، دوست |
| اوچْ | uuč | ئۈچ |

8. سوزۇق تاۋۇشلارنى ئىپادىلەيدىغان «ا، و، ى»لەر بىلەن قوشۇمچە بەلگىلەر (فەتھە)، (كەسرە)، (پەش)نىڭ ئىشلىتىلىشىدە ئېنىق چەك ـ چېگرا يوق.

«ئەتەبەتۇل ـ ھەقايىق»نىڭ ئىستانبۇل نۇسخىسى (C نۇسخا، بۇ نۇسخا تەخمىنەن 15 ـ ئەسىرنىڭ ئوتتۇرىلىرى كۆچۈرۈلگەن دەپ قارىلىدۇ⑫③) دا «پ، چ، گ، ژ» ھەرپلىرى خېلى كۆپ ئۇچرايدۇ. ئەمما، قوللىنىلىش ئالاھىدىلىكىدىن قارىغاندا بەك ئومۇمىيۈزلۈك ئەمەسلىكى كۆزگە تاشلىنىدۇ. ئۇنىڭدىن باشقا «تۈركىي تىللار دىۋانى»دا «ڭ» ئۇچۇن «نک» قوللىنىلغان بولسا، «ئەتەبەتۇل ـ ھەقايىق»تا «ڭ» قوللىنىلغان.

دېمەك، بۇ يېزىق ئۇيغۇرلار تەرىپىدىن قوللىنىلىشقا باشلىغاندىلا، ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئالاھىدىلىكىگە ئۇيغۇنلاشتۇرۇش يولىدا تىرىشچانلىقلار كۆرسىتىلگەن ۋە پەيدىنپەي ئىسلاھ قىلىنىپ ئۇيغۇر تىلىنىڭ فونېتىكىلىق ئالاھىدىلىكىگە ماسلاشتۇرۇلغان. شۇڭا، بۇ يېزىقنى «خاقانىيە يېزىقى» دەپ ئاتاش مۇۋاپىق دەپ قارايمىز.

بۇ يېزىق ئەرەب، پارس يېزىقلىرىغا ئوخشاش ئوڭدىن سولغا يېزىلىدۇ.

بۇ يېزىق 10 ـ ئەسىردىن 14 ـ ئەسىرگىچە قەشقەرنى

مەركەز قىلغان كەڭ قاراخانىيلار تېررىتورىيەسىدە قوللىنىلغان.

ئەرەب ئېلىپبەسى:

| IPA | لاتىن | نامى | ئاخىر | ئوتتۇرا | باش | يالغۇز | IPA | لاتىن | نامى | ئاخىر | ئوتتۇرا | باش | يالغۇز |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| [ṭ] | ṭ | ṭā' | طاء | ـط | ـطـ | طـ | ط | [ʔ] | '(a) | 'alif | ألف | ـا | — | — | ا |
| [ẓ] | ẓ | ẓā' | ظاء | ـظ | ـظـ | ظـ | ظ | [b] | b | bā' | باء | ـب | ـبـ | بـ | ب |
| [ʕ] | ' | 'ayn | عين | ـع | ـعـ | عـ | ع | [t] | t | tā' | تاء | ـت | ـتـ | تـ | ت |
| [ʁ] | ġ | ġayn | غين | ـغ | ـغـ | غـ | غ | [θ] | ṯ | ṯā' | ثاء | ـث | ـثـ | ثـ | ث |
| [f] | f | fā' | فاء | ـف | ـفـ | فـ | ف | [dʒ] | ğ | ğīm | جيم | ـج | ـجـ | جـ | ج |
| [q] | q | qāf | قاف | ـق | ـقـ | قـ | ق | [ħ] | ḥ | ḥā' | حاء | ـح | ـحـ | حـ | ح |
| [k] | k | kāf | كاف | ـك | ـكـ | كـ | ك | [χ] | ḫ | ḫā' | خاء | ـخ | ـخـ | خـ | خ |
| [l] | l | lām | لام | ـل | ـلـ | لـ | ل | [d] | d | dāl | دال | ـد | — | — | د |
| [m] | m | mīm | ميم | ـم | ـمـ | مـ | م | [ð] | ḏ | ḏāl | ذال | ـذ | — | — | ذ |
| [n] | n | nūn | نون | ـن | ـنـ | نـ | ن | [r] | r | rā' | راء | ـر | — | — | ر |
| [h] | h | hā' | هاء | ـه | ـهـ | هـ | ه | [z] | z | zāy | زاي | ـز | — | — | ز |
| [w] | w | wāw | واو | ـو | — | — | و | [s] | s | sīn | سين | ـس | ـسـ | سـ | س |
| [j] | y | yā' | ياء | ـي | ـيـ | يـ | ي | [ʃ] | š | šīn | شين | ـش | ـشـ | شـ | ش |
| | | hamza | همزة | ء | — | — | — | [ṣ] | ṣ | ṣād | صاد | ـص | ـصـ | صـ | ص |
| | | | | | | | | [ḍ] | ḍ | ḍād | ضاد | ـض | ـضـ | ضـ | ض |

ئەرەب ئېلىپبەسىدە بولمىغان، پارس تىلىنىڭ ئالاھىدىلىكىگە ئاساسەن ئىجاد قىلىنغان ۋە ئۇيغۇرلار قوبۇل قىلغان تۆت ھەرپ:

| IPA/TPA | ھەرپلەر | ئوقۇلۇشى |
|---|---|---|
| [p]/p | پ | پې |
| [tʃ]/č | چ | چې |
| [ʒ]/ž | ژ | جې |
| [g]/g | گ | گاف |

بۇ يېزىقتا يېزىلىپ زامانىمىزغا يېتىپ كەلگەن مۇھىم يادىكارلىقلار «تۈركىي تىللار دىۋانى»، «قۇتادغۇ بىلىك» (قاھىرە ۋە نەمەنگەن نۇسخىلىرى)، «ئەتەبەتۇل ـ ھەقايىق» (بىر نۇسخىسى خاقانىيە يېزىقىدا، يەنە بىر نۇسخىسى قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدا ۋە يەنە بىر نۇسخىسى خاقانىيە يېزىقى بىلەن قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدا پاراللېل قىلىپ كۆچۈرۈلگەن)، «قۇرئان»نىڭ تەرجىمىلىرى ۋە تەفسىرلىرى بار.

بۇ يېزىقتا مەيدانغا كەلگەن يادىكارلىقلاردىن ئەڭ مۇھىمى مەھمۇد كاشغەرىي تۈزگەن «تۈركىي تىللار دىۋانى»نى كۆرسىتىش مۇمكىن. بۇ لۇغەت ئەينى زاماندىكى ئەرەبلەرنىڭ تۈركىي تىلنى ئۆگىنىش ئېھتىياجى ئۈچۈن تۈزۈلگەن⑫④. بۇ لۇغەتنى شاملىق كاتىپ ئەبىلفەتھى كۆچۈرگەن ۋە زامانىمىزغا يېتىپ كەلگەن يېگانە نۇسخىسى تۈركىيەدە دۇنياغا مەلۇم بولغان. ئەسەرنىڭ بۇ يېگانە نۇسخىسىنى سېتىۋالغان ئەلى ئەمىر ئەپەندى لۇغەتنىڭ تەھرىرلىك ئىشىنى كىلىسلى رىفات بېلگەگە ھاۋالە قىلغان. ھازىر ئىلىم دۇنياسىدا «كىلىسلى نەشرى» ياكى «ئەرەبچە مەتىن» دەپ تەرىپلىنىۋاتقان ۋە تەرجىمىدە ئاساسلىنىۋاتقان نۇسخا دەل كىلىسلى رىفات بېلگە 1917 ~ 1919 ـ يىللىرى رەتلەپ بەت نومۇر قويۇپ چىققان نۇسخىدۇر. مۇشۇ مەتىن ئاساسىدا بروكېلمان (C. Brockelmann) «مەھمۇد كاشغەرىي ‹تۈركىي تىللار دىۋانى›دىكى قەدىمكى تۈركچە سۆزلەر» ناملىق لۇغەتنى تۈزۈپ چىققان⑫⑤. 1939 ~ 1943 ـ يىللىرى بەسىم ئاتالاي (Besim Atalay) ئەسەرنىڭ تۈركچە تەرجىمىسىنى، فاكسىمىلىنى ۋە ئىندېكسىنى ئىشلىگەن⑫⑥. بۇ نۇسخا «ئاتالاي نەشرى» دېگەن نام بىلەن مەشھۇر بولدى. ھازىر «تۈركىي تىللار دىۋانى»نىڭ فاكسىمىلىنىڭ سكانېر نۇسخىسى ۋە تۈركچە ئىندېكسىنىڭ pdf نۇسخىسى ۋە ئۇيغۇرچە، تۈركچە، ئىنگلىزچە، خەنزۇچە تۆت تىللىق ئېلېكترونلۇق نۇسخىسى بارلىققا كەلدى. ھازىرغىچە بۇ لۇغەتنىڭ ئۆزبېكچە⑫⑦، ئىنگلىزچە⑫⑧، ئۇيغۇرچە⑫⑨،

قازاقچە⑬⓪، خەنزۇچە⑬①، ئەزەربەيجانچە، رۇسچە، فىرانسۇزچە، ياپونچە، ماجارچە تەرجىمىلىرى ئېلان قىلىندى.

«تۈركىي تىللار دىۋانى»نىڭ ئەسلىي قول يازمىسىدىن بىر بەت (ئاستىغا سىزىلغان سۆزلەر ئۇيغۇرچە):

مۇشۇ بەتتىكى قەدىمكى ئۇيغۇرچە قوشاق:

قَارْ بُوزْ قمغ ارُشدى · تغلار سُوِى اقشدى · كُكشِين بُلت اُرشدى · قَيغُق بلپ اكرشور

ترانسكرىپسىيەسى:

qar buz qamuğ ärüşḍi, taşlar suvï akïşdi. kökšin bulït ö rüšdi, qayğuq bolup ägrišür.

هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى تەرجىمىسى:

قار ۋە مۇزلارنىڭ ھەممىسى ئېرىدى، تاغ سۇلىرى ئاقتى؛ كۆكۈچ بۇلۇتلار ھاۋاغا ئۆرلەپ چىقتى، ئۇلار ھاۋاغا ئۆرلەپ چىقتى، ئۇلار خۇددى قېيىقلار سۇدا ئۈزگەندەك ئاسماندا ئۈزمەكتە (مەھمۇد كاشغەرىي: «تۈركىي تىللار دىۋانى»، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 1980 ـ يىلى نەشرى، 1 ـ توم، 250 ـ بەت).

قاراخانىيلار دەۋرىنىڭ يەنە بىر مۇھىم يادىكارلىقى يۈسۈپ خاس هاجىپنىڭ «قۇتادغۇبىلىك» داستانىدۇر. هازىر داستاننىڭ ۋېيىن نۇسخىسى⑬②، نەمەنگەن (فەرغانە) نۇسخىسى⑬③ ۋە قاهىرە نۇسخىسى⑬④ بار. نەمەنگەن نۇسخىسىنىڭ 195 بېيىتىنى ئەڭ دەسلەپ گېرمانىيەلىك ۋامبېرى (H. Wambery) ئېلان قىلغان⑬⑤. كېيىن بۇ نۇسخىنى ۋە قاهىرە نۇسخىسىنى رادلوف (W.W.Radloff) تەتقىق قىلغان⑬⑥. تۈركىيەلىك مەشھۇر ئالىم ئارات (R.R.Arat) ئۈچ نۇسخىنى تەپسىلىي سېلىشتۇرۇش ئاساسىدا تىكلىگەن مەتىن هازىرغىچە ئىلىم ساهەسىدە تەتقىقات ۋە تەرجىمىلەردە ئاساس قىلىنماقتا⑬⑦. هازىرغىچە «قۇتادغۇبىلىك»نىڭ تۈركچە، رۇسچە⑬⑧، ئىنگلىزچە⑬⑨، ئۇيغۇرچە⑭⓪، قازاقچە⑭①، ئەزەربەيجانچە⑭②، قىرغىزچە⑭③، ئۆزبېكچە⑭④، خەنزۇچە⑭⑤ تەرجىمىلىرى نەشر قىلىندى. ئارات «قۇتادغۇبىلىك»نىڭ مەتىن ۋە تۈركچە تەرجىمىلىرىنى ئىشلەش بىلەن بىللە ئىندېكسىنىمۇ ئىشلىگەن⑭⑥.

«قۇتادغۇبىلىك»تىن بىر بەت (63 ـ، 68 ـ بېيىتلار):

توغاردين اسا كلدي اودلكدون يلي
اژون اتكوكا اچتي اشتماق يولي

يغز يير يپاد تولدي كافور كتيب
بزانماك تلادي دنيا كوركين اتيب

اپريجك تتيغ سورزدي يازقي اسين
يردين يازينا قوردي دولت باسين

يشيق يندي بولغاي بنا اورنيغا
باليق قودرو قيندين قوزي بورنيغا

قوروميش يغاچلار توناندي تشيلا
بزاندي بوتاغ ساريغ كوك قزيل

بغير برشل تودو تووزكا يادي
خطايي اد تيتي بديني طفغاج اديز

يزي تاغ قيرا اوبري تونشاندي بدب
اتندي وبلي قاتشي كوكقال كريب

تومان توچاكلار يزيلدي كولا
ييار تولدي كافور اژون بهلنلا

صبا يلي قوبتي تونغل سندين
اژون يتجا بوتو واليا بوردكين

ترانسكرىپسىيەسى:

63. tuğardïn äsä kälsä öŋdün yäli,
    ajun ätgükä ačtï uštmaq yolï
64. yağïz yär yïpar yoldï kāfūr kätip,
    bäzänmäk tilär dunya körkin ätip.
65. irinčig qïšïğ sürdi yazqï äsin,
    yaruq yaz yana qurdï dävlät yašïn.
66. yašïq yandï bolğay yana ornïŋa
    balïq quḍruqïndïn qozï burnïŋa.
67. qurïmïš yïğačlar tonandï yašïl,
    bäzändi yipün al sarïğ kök qïzïl.
68. yağïz yär yašïl torqu yüzkä badï,
    xitay arqïšï yaḍtï tavğač äḍi.

ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى تەرجىمىسى:

63. ئېسىپ كەلدى شەرقتىن باھارنىڭ يېلى،
    بېزەشكە جاھان ئاچتى جەننەت يولى.
64. قوڭۇر يەر ئىپار تولدى ، كافۇر كېتىپ،
    بېزەنمەك تىلەر دۇنيا كۆركەم ئېتىپ.
65. جاپا قىشنى قوغلاپ يازغى ئېسىن،
    پارلاق ياز يەنە قۇردى دەۋلەت ياسىن.
66. قۇياش ياندى بولغاي يەنە ئورنىغا،
    بېلىق قۇيرۇقىدىن قوزى بۇرنىغا.
67. قۇرۇغان ياغاچلار كىيىندى يېشىل،
    بېزەندى يىپۈن، ھال، سېرىق، كۆك، قىزىل.

خاقانىيە تىلىغا ئائىت يەنە بىر يادىكارلىق ئەھمەد يۈكنەكىنىڭ «ئەتەبەتۇل ـ ھەقايىق» ناملىق داستانىدۇر[147]. داستانىنىڭ تۈركچە[148]، ئۇيغۇرچە[149]، قازاقچە[150]، ئۆزبېكچە[151] تەرجىمە نۇسخىلىرى مەيدانغا كەلدى.

«ئەتەبەتۇل ـ ھەقايىق» (توپقاپى نۇسخىسى C نۇسخا)دىن بىر بەت (303 ـ، 312 ـ بېيىتلار):

بو بایلیق چیغایلیق ایدی قسمتی

حریصلیق تك ایركا قوروغ زحمت اول

قال النبی علیه السلام الحریص محروم

حریص تویماز آجون نتكینی تیریب

حریصلیق قاریماس ایدیسی قاریب

حریصلیقنی قودور حریص ار قاچان

اولوب یتسا توپراق ایچینكه کیریب

حریص تیریب آرماز اوسانماز بولور

حریصلیق ایکی نینك ایمین کیم بیلور

خبر بار بیریلسا اگر آدمی

ایکی پول دینارنی اول اون پول قیلور

ترانسكرىپسىيەسى:

303 bu baylïq čïğaylïq iḍi qịsmäti,
304 ḥarịṣlïq täk ärkä quruğ zaḥmat ol.
(qalē n-näbịyyu ʿạlayhị ʾs-salamu – äl-ḥarịṣu maḥrumun)
305 ḥaris toymaz ajun näŋini tirip,
306 ḥarịṣlïq qarïmas iḍisi qarïp.
307 ḥarịṣlïqnï qoḍur ḥarịṣ är qačan,
308 ölüp yatsa topraq ičiŋä kirip.
309 ḥarịṣ tirip armaz usanmaz bolur,
310 ḥarịṣlïq iäiniŋ ämin kim bilür.
311 ḫabär bar birilsä ägär adämi,
312 iki pul dinarni ol on pul qïlur.

هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى تەرجىمىسى:
303 بايلىق ۋە گادايلىق ئاللانىڭ قىسمىتىدۇر،
304 ئاچ كۆزلۈك ئادەم ئۈچۈن پەقەتلا بىر قۇرۇق زەخمەتتۇر.
305 ئاچ كۆز دۇنيا بايلىقىنى يىغىپ تويمايدۇ،
306 ئىگىسى قېرىيدۇ، (لېكىن) ئاچ كۆزلۈك قېرىمايدۇ.
307 ئاچ كۆز ئاچ كۆزلۈكنى قاچان قويىدۇ؟
308 ئۆلۈپ تۇپراق ئىچىگە كىرگەندىلا قويىدۇ.
309 ئاچ كۆز (مۈلۈك) توپلاشتا ھېرىش ۋە زېرىكىشنى
بىلمەيدۇ،
310 ئاچ كۆزلۈك كېسەلىنىڭ داۋاسىنى كىم بىلىدۇ؟
311 شۇنداق بىر گەپ بار: بىركىمگە ئىككى چاڭگال دىنار
بېرىلسە،
312 ئۇ ئۈچ چاڭگال تەلەپ قىلىدۇ.

خاقانىيە تىلىغا ئائىت يەنە «قۇرئان»نىڭ تەرجىمىلىرى، تەفسىرلىرىمۇ خاقانىيە تىلى يادىكارلىقلىرىنىڭ مۇھىم بىر قىسمى ھېسابلىنىدۇ. «قۇرئان»نىڭ دەسلەپكى تۈركچە تەرجىمىلىرى قاراخانىيلار دەۋرىگە مەنسۇپ. بۇ «قۇرئان»نىڭ تەرجىمىلىرى قۇر ئاستى تەرجىمىلەر بولۇپ، بۇنداق تەرجىمىلەردىن ھازىرغا قەدەر تۆت نۇسخىسى مەلۇمدۇر.

1) ئىستانبۇلدا تۈرك ئىسلام ئەسەرلىرى مۇزېيىدا بايقالغان نۇسخا. بۇ نۇسخىنىڭ تەرجىمانىنىڭ ئىسمى ۋە تەرجىمە تارىخى ئېنىق ئەمەس. بۇ يازمىنىڭ ئالدىنقى يېرىمىنى تۈركىيەلىك ئابدۇللا كۆك تەتقىق قىلغان(152).

2) مانچېستېر جون رىلاند نۇسخىسى. ئەنگلىيەدە بايقالغان بۇ نۇسخىنىڭ سۆزلۈكىنى يانۇس ئېكمان (Janus Eckmann) «ئوتتۇرا ئەسىر قۇرئان تەرجىمىسىنىڭ سۆزلۈكى» دېگەن نامدا نەشر قىلدۇرغان(153). بۇ ئەسەرنى 2006 ـ يىلى ئايسۇ ئاتا تولۇق

تىرانسكرىپسىيەسى، ئىزاھاتى ۋە ئىندېكسلىرىنى ئۆز ئىچىگە ئالغان ئىلمىي نەشرىنى ئېلان قىلدى⑭.

3) ئۆزبېكىستان پەنلەر ئاكادېمىيەسى نۇسخىسى. بۇ تولۇقسىز بىر نۇسخا، بۇ نۇسخا ھەققىدە سېمېنوف (Semenov . A.A) تەتقىقات ئېلىپ بارغان⑮.

4) مەنداش تەفسىر. رۇسىيە سانكت پېتىربۇرگدىكى ئاسىيا خەلقلىرى ئىنستىتۇتىدا ساقلىنىۋاتقان بۇ نۇسخىنىڭ سۆزلۈكىنى بوروفكوف (A.K.Borovkov) «12 ـ، 13 ـ ئەسىر ئوتتۇرا ئاسىيا تەفسىرىنىڭ سۆزلۈكى» دېگەن نامدا نەشر قىلدۇرغان⑯ ۋە بۇ ئەسەر تۈركىيەدە خەلىل ئىبراھىم ئۇستا (Halil Ibraghim Usta) ۋە ئەبۇلفەز ئامانئوغلۇ (Ebülfez Amanoğlu) تەرىپىدىن تۈركچە تۈزىتىلگەن نۇسخىسى نەشر قىلىنغان⑰.

## §11. يېقىنقى زامان ئۇيغۇر يېزىقى

يېقىنقى زامان ئۇيغۇر يېزىقى يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنى خاتىرىلەش ئۈچۈن قوللىنىلغان، خاقانىيە يېزىقىنىڭ داۋامى ۋە راۋاجى بولغان يېزىقنى كۆرسىتىدۇ. يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ تەرەققىيات باسقۇچىغا ئۇيغۇن ھالدا بۇ يېزىق 14 ـ ئەسىردىن 20 ـ ئەسىرنىڭ باشلىرىغىچە ئەجدادلىرىمىز ياراتقان مول يازما مىراسلىرىمىزنى خاتىرىلەشتە قوللىنىلغان.

بۇ يېزىقنىڭ ئاساسى ئەرەب ـ پارس ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى خاقانىيە يېزىقى بولۇپ، قوللىنىلىش ئالاھىدىلىكى خاقانىيە يېزىقىغا ئاساسەن ئوخشاپ كېتىدۇ. بۇ يېزىق قوللىنىلغان ۋاقتى بىرقەدەر ئۇزۇن (تەخمىنەن 600 يىل)، دائىرىسى كەڭ، بولۇپمۇ بۇ يېزىقتا مەيدانغا كەلگەن زور ھەجىمدىكى كاتتا، نادىر يادىكارلىقلار بىلەن ئۇيغۇر مەدەنىيەت تارىخىدا ناھايىتى مۇھىم ئورۇن تۇتىدۇ.

يىقىنقى زامان ئۇيغۇر يېزىقىدا ئەرەب ـ پارسچە سۆز ـ ئىبارىلەر ئەرەب، پارس تىلىدىكى ئىملا بويىچە يېزىلغان.
يىقىنقى زامان ئۇيغۇر يېزىقى شىنجاڭ ۋە ئوتتۇرا ئاسىيا تەۋەسىدە، يەنى شەرقتە قۇمۇلدىن غەربتە ئامۇ دەرياسىغىچە ھەتتا مىسىردا قۇرۇلغان مەملۇكلەر سۇلتانلىقىغىچە، شىمالدا قورغاستىن جەنۇبتا ھىندىستاننىڭ پايتەختى دېھلىنىڭ شىمالىغىچە بولغان كەڭ تېررىتورىيەدە قوللىنىلغان ھاكىمىيەت يېزىقى ئىدى.
بۇ يېزىقتا پۈتۈلگەن يادىكارلىقلارنىڭ مۇھىملىرى تۆۋەندىكىچە:
يىقىنقى زامان ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ ئەڭ دەسلەپكى يادىكارلىق-لىرى خارەزمدە مەيدانغا كەلگەن ئەسەرلەردۇر. بۇ دەۋرگە ئائىت ئەڭ دەسلەپكى مۇھىم بىر يادىكارلىق — رابغۇزىنىڭ «قىسسە-سۇل ئەنبىيا» ناملىق ئەسىرىدۇر. ئەسەر 1309 ~ 1310 ـ يىل-لىرىدا يېزىلغان. «قىسسەسۇل ئەنبىيا»نىڭ ناھايىتى كۆپ نۇس-خىلىرى ھەرقايسى ئەل كۇتۇپخانىلىرى ۋە مۇزېيلىرىدا ساقلان-ماقتا. بۇلارنى رابغۇزى دەۋرىنىڭ تىلىنى ئەكس ئەتكۈزىدىغان ياكى شۇنىڭغا يېقىن كېلىدىغان قەدىمىي نۇسخىلار ۋە 17 ـ، 20 ـ ئەسىرلەردە كۆچۈرۈلگەن چاغاتاي نۇسخىلىرى دەپ ئىككى تۈرگە بۆلۈش مۇمكىن⑱. ئەسەرنى نەشرگە تەييارلىغان ۋە تەتقىق قىل-غانلاردىن ئىلمىنىسكىي (Ilminisky)⑲، شەمسىددىن ھۈسەيىن (Şamsüddin Hüseyin)⑳، گرىيۆنبېخ (K. Grönbech)㉑، مې-لىرونانسكىي (P. Melioranskij)㉒، مالوف (S. E. Malov)㉓، ياكوب شىنكېۋىچ (Jakob Schinkewitsch)㉔، ئايسۇ ئاتا (Aysu Ata)㉕، ئىسمەت جەمىلئوغلۇ (Ismet Cemiloglu)㉖، نەجمىتتىن ھاجىئەمىنئوغلۇ (N. Hacieminoglu)㉗، مەترېھىم سايىت㉘ قاتارلىقلارنى ھۆرمەت بىلەن تىلغا ئېلىشقا بولىدۇ.
بۇلارنىڭ ئىچىدە تۈركىيەلىك ئايسۇ ئاتانىڭ ئەمگىكى ئەڭ تو-

لۇق. بۇ ئەسەر «قىسسەسۇل ئەنبىيا»نىڭ ئەڭ تولۇق ۋە ئەڭ ياخشى نۇسخىسى دەپ قارالغان. Londra نۇسخىسى[169] ئاساسىدا ئىشلەنگەن ئىككى توملۇق بۇ ئەسەرنىڭ 2 - تومى ئىندېكس ئۈچۈن ئايرىلغان. 820 بەتلىك ئىندېكستە سۆزلۈك ۋە خاس ئى-سىملار تۈرك ئېلىپبە تەرتىپىدە تىزىلغان ۋە تۈركچە تەرجىمە-لىرى بېرىلگەن. ئەسەرنىڭ 14 - ئەسىردە كۆچۈرۈلگەن بۇرسا نۇسخىسىنى ئىسمەت جەمىلئوغلۇ نەشر قىلدۇرغان[170].

بۇ دەۋرگە ئائىت يەنە بىر مۇھىم يادىكارلىق دىنىي دىداكتىكا ئەسەر «نەھجۇل فەرادىس» («جەننەتلەرنىڭ ئۇچۇق يولى») تۇر. ئاپتورى مەھمۇد بىن ئەلى. ئەسەرنىڭ يېزىلغان ۋاقتى ھەققىدە 1358 - يىلى يېزىلغان[171]، 1357 ~ 1358 - يىلى يېزىلغان[172] دېگەندەك قاراشلار بار. 1360 - يىلى تاماملانغان[173]. ئەسەرنىڭ Yenicami نۇسخىسى[174]، Marjani نۇسخىسى، Yalta نۇسخىسى[176]، پارىژ نۇسخىسى[177]، قازان نۇسخىسى[178]، لېنىنگراد نۇسخىسى[179] قاتارلىق نۇسخىلىرى بار. بۇ ئەسەرنىڭ Yenicami نۇسخىسى داڭلىق يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى مۇتەخەسسىسى يانوس ئېكمان تەرىپىدىن نەشرگە تەييارلانغان ۋە تۈركىيە تۈرك تىلى جەمئىيىتى تەرىپىدىن نەشر قىلىنغان. ئەسەرنىڭ سۆزلۈك ئىندېكسىنى ئايسۇ ئاتا ئىشلىگەن[180]. ئەسەر ھەققىدە ئەھمەت ۋەلىدى توغان (Togan Ahmet Zeki Velidi)[181]، Yakup Kemal[182]، Kivamettin[183] قاتارلىقلار تەتقىقاتلار ئېلىپ بارغان.

بۇ دەۋر يادىكارلىقلىرىدىن يەنە قۇتب يازغان «خىسراۋ ۋە شېرىن»[184]، مۇھەممەد خارەزمى يازغان «مۇھەببەتنامە» (1353)[185]، ئاپتورى نامەلۇم «مىراجنامە»[186] قاتارلىق ئەسەرلەر بار. بۇ دەۋرگە ئائىت يەنە بىر ئەسەر خارەزمدە يېزىلغان شەيخ شېرىف ئاتلىق كىشىنىڭ «مۇئىنۇل مۇرىد» (1313) ناملىق ئەسىرى[187] بولۇپ بۇ ئەسەرنىڭ ئىلمىي نەشرى تېخى نەشر قىلىنمىغان. بۇ

ھەقتە پەقەت ئەھمەت زەكى ۋەلىدى توغان⑱، ئەخمەت جەفارئوغلۇ (A.Ceferoğlu)⑱، رەجەپ توپارلى (Toparli Recep)⑲، ئايسۇ ئاتا⑲ قىسقىچە مەلۇمات بەرگەن.

يەنە بۇ دەۋرگە مەنسۇپ بولغان ئالتۇن ئوردا ۋە مەملۇكلەر سۇلتانلىقى دەۋرىدە مەيدانغا كەلگەن ئەسەرلەردىن يەنە يارلىق ۋە بىتىكلەر بار. بۇلار قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدا ۋە ئەرەب يېزىقىدا يېزىلغاندۇر. ۋاقتى 1428 ~ 1523 - يىللار ئارىسىدا. ئالتۇن ئوردا، قىرىم، قازان ساھەسىگە ئائىت يارلىق ۋە بىتىكلەر ئۇستىدە ئىلىپ بېرىلغان ئەڭ كاتتا نەتىجە ئەنقەرە ئۇنىۋېرسىتېتىنىڭ پروفېسسورى، تۈرك تىلى جەمئىيىتىنىڭ مۇئاۋىن رەئىسى دوكتور مەلەك ئۆزيەتگىنگە مەنسۇپتۇر⑲.

يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئاساسچىلىرىدىن بىرى بولغان سەككاكى⑲نىڭ ھاياتى ھەققىدە 14 - ئەسىرنىڭ ئىككىنچى يېرىمىدا تۇغۇلۇپ 15 - ئەسىرنىڭ ئالدىنقى يېرىمىدا ۋاپات بولغان⑲، 14 - ئەسىرنىڭ ئاخىرقى چارىكىدە تۇغۇلغان⑲، 14 - ئەسىرنىڭ كېيىنكى يېرىمى 15 - ئەسىرنىڭ ئالدىنقى يېرىمىدا ياشىغان⑲، 14 - ئەسىرنىڭ 4 - چارىكىدە تۇغۇلۇپ 1467 ~ 1469 - يىللاردىن بىرنەچچە يىل بۇرۇن ئالەمدىن ئۆتكەن⑲ دېگەندەك قاراشلار بار. سەككاكى ئەسەرلىرىنىڭ ھازىر لوندرا نۇسخىسى⑲، تاشكەنت نۇسخىسى⑲ دىن ئىبارەت ئىككى خىل نۇسخىسى بار. مەۋلانە سەككاكىنىڭ دىۋانىنىڭ تولۇق نۇسخىسى تۈركىيەدە نەشر قىلىنغان⑳.

ئەبەيدۇللا لۇتفىمۇ بۇ دەۋرنىڭ بۈيۈك ئەللامىلىرىنىڭ بىرى. ئۇنىڭ «دىۋان»، «گۈل ۋە بۇلبۇل» (1411)⑳، «مەشھۇنۇل ھەقايىق» (ھەقىقەتلەر شەجەرىسى)⑳، «زەفەرنامە» قاتارلىق ئەسەرلىرى ۋە پارچە شېئىرلىرى بار. لۇتفىنىڭ ھاياتى ھەققىدە ھىجرىيە ھېسابىدا 99 يىل (مىلادىيە ھېسابىدا 96 يىل) ئۆمۈر كۆرگەنلىكى ھەققىدە ئىختىلاپ يوق. ۋاپاتى ھەققىدە

1492 ـ يىلى 6 ـ ئاينىڭ 14 ـ كۈنى ۋاپات بولغان(203)، 1462 ~ 1463 ـ يىللىرى ۋاپات بولغان(204)، 15 ـ ئەسىرنىڭ ئىككىنچى يېرىمىنىڭ باشلىرىدا ۋاپات بولغان(205)، 1464 ~ 1465 ـ يىللىرى ۋاپات بولغان(206) دېگەندەك قاراشلار بار.

لۇتفى دىۋانىنىڭ 20 خىل نۇسخىسى بار. گۈنەي قاراياغاچ پارىژ نۇسخىسى ئاساسىدا لوندرا، گوتھا، ئىستانبۇل، تېھران ۋە بۇرسا نۇسخىلىرىدىن پايدىلىنىپ ئەسەرنىڭ تولۇق مەتىنىنى تۈرغۈزغان ۋە 1997 ـ يىلى ئەسەرنىڭ ئىلمىي نەشرىنى نەشر قىلدۇرغان(207).

بۇ دەۋردىكى يەنە بىر شائىر 15 ـ ئەسىرنىڭ باشلىرىدا تۇغۇلۇپ شۇ ئەسىرنىڭ ئاخىرىدا ۋاپات بولغان، 90 نەچچە ياش ئۆمۈر كۆرگەن گادايىدۇر. شائىرنىڭ پارىژ دۆلەتلىك كۇتۇپخانىسىدا ساقلىنىۋاتقان يېگانە دىۋانىنى يانۇس ئېكمان نەشر قىلدۇرغان ۋە ئەسەرنىڭ سۆزلۈكىنى ئىشلىگەن(208).

بۇ دەۋرنىڭ يەنە بىر شائىرى ئاتايىدۇر(209). ئاتايىنىڭ غەزەللىرى 1927 ـ يىلى رۇس تۈركولوگى سامايلوۋىچ تەرىپىدىن نەشر قىلىنغان ۋە كامال ئارسلان تەرىپىدىن تۈركچىگە تەرجىمە قىلىنغان.

بۇلاردىن باشقا 15 ـ ئەسىرنىڭ ئاۋۋالقى يېرىمىدا لۇتفىدىن كېيىن ياشىغان، لۇتفىدىن كېيىنكى ئەڭ شۆھرەتلىك شائىر ھەيدەر خارەزمى(211)، 1433 ـ يىلى ھىراتتا ۋاپات بولغان يۇسۇپ ئەمىرى(212)، ئىمپېراتور تۆمۈرنىڭ نەۋرىسى سەئىد ئەخمەد مىرزا(213)، 14 ـ ئەسىرنىڭ ئىككىنچى يېرىمى ۋە 15 ـ ئەسىرنىڭ ئاۋۋالقى يېرىمىدا ياشىغان شائىر ئەخمەدى(214)، ھىراتلىق تۈرك ئەمىرى، شائىر يەقىنى(215) قاتارلىقلارنىڭ ئەسەرلىرى بار.

ئەلىشىر نەۋايى يېقىنقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىياتىنىڭلا ئەمەس، پۈتكۈل تۈركىي مىللەتلەر ئەدەبىياتىنىڭ ئەڭ بۈيۈك شائىرلىرىدىن بىرى(216) بولغان ئەڭ ئۇلۇغ، شۆھرەتلىك

شائىردۇر. 1441 ـ يىلى 2 ـ ئاينىڭ 9 ـ كۈنى ھىراتتا تۇغۇلغان، 1501 ـ يىلى 1 ـ ئاينىڭ 3 ـ كۈنى ھىراتتا ۋاپات بولغان. نەۋايىنىڭ ھاياتى ۋە ئەسەرلىرى ھەققىدە مەملىكەت ئىچى ـ سىرتىدا مول نەتىجىلەر قولغا كەلتۈرۈلگەن. نەۋايى ئۆمرىدە 29 پارچە ئەسەر يازغان (بۇنىڭ بىرى «دىۋانى فانى» نامىدا پارس تىلىدا يېزىلغان دىۋاندۇر). ئۆزبېكىستاندا «مۇكەممەل ئەسەرلەر توپلىمى» نامىدا 1987 ـ يىلىدىن 2000 ـ يىلىغىچە 16 توم بولۇپ نەشر قىلىنغان. تۈركىيەدە 10 ئەسىرى نەشر قىلىنغان(217). تۈركىيەدە نەۋايى ھەققىدىكى ئەڭ مۇھىم تەتقىقات نەتىجىسى Agah Sirri Levend نىڭ تۆت توملۇق «ئەلىشىر نەۋايى» ناملىق ئەسىرىدۇر(218). شىنجاڭدىمۇ نەۋايى ئەسەرلىرىدىن «خەمسە»(219)، «مۇھاكىمەتۇل لۇغەتەيىن»(220)، لىسانۇتتەير»، «مەجالىسۇن نەفائىس»(221)، مەھبۇبۇل قۇلۇب»(222)، «خەزائىنۇل مەئانى» (پارچىلار)(223)، «ئەلىشىر نەۋايى ئەسەرلىرى»(224) قاتارلىق ئەسەرلىرى نەشر قىلىنغان.

بۇ دەۋرنىڭ يەنە بىر كاتتا شائىرى، ھۈسەيىن بايقارانىڭ ئۆلۈمى بىلەن تەڭ تۆمۈرىيلەر سۇلالىسىنى ئاغدۇرۇپ شايبانىيلار سۇلالىسىنى قۇرغان شايبانىيلار سۇلالىسىنىڭ تۇنجى ھۆكۈمدارى شايبانىخاندۇر. ئۇ 1451 ـ يىلى تۇغۇلغان، 1510 ـ يىلى شاھ ئىسمائىل بىلەن بولغان ئۇرۇشتا ۋاپات بولغان. ئۇ ئۈچ ئەسەر يازغان بولۇپ، دىۋانى ئەڭ مۇھىم ئورۇندا تۇرىدۇ(225). ئەسەرنىڭ ئىلمىي نەشرىنى تۈركىيەلىك Yakup Karasoy ئىشلىگەن(226).

بۇ دەۋرنىڭ يەنە بىر كاتتا شائىرى تۆمۈرىيلەر سۇلالىسىدىن ئۆمەر شەيخ مىرزىنىڭ ئوغلى، بۈگۈنكى ئافغانىستان، پاكىستان ۋە ھىندىستاندا 1858 ـ يىلىغا قەدەر ھۆكۈم سۈرگەن بابۇر خانلىقىنىڭ قۇرغۇچىسى غازى مۇھەممەت بابۇردۇر. بابۇر شاھ ئىمپېرىيەنىڭ قۇرغۇچىسى سۈپىتى بىلەن بىر كاتتا ھۆكۈمران

بولۇپلا قالماي، يەنە شائىر، تارىخ ۋە تەزكىرە يازغۇچى، ئەدەبىيات نەزەرىيەچىسى، مېمار ۋە بوتانىك ئىدى[227]. ئۇنىڭ ئەڭ مەشھۇر ئەسىرى «بابۇرنامە»نىڭ رۇسچە[228]، فىرانسۇزچە[229]، ئىنگلىزچە[230]، تۈركچە[231]، ئۇيغۇرچە[232] ۋە خەنزۇچە[233] نەشرلىرى ئېلان قىلىنغان. ئەمما، ئەسەرنىڭ سۆزلۈكى ئىشلەنمىگەن. «بابۇر دىۋانى» بابۇرنىڭ يەنە بىر مۇھىم ئەسىرى بولۇپ، ئۇنىڭ كۆپلىگەن نۇسخىلىرى بولغان. ئۇنىڭ ئىلمىي نەشرى تۈركىيەلىك Bilal Yücel تەرىپىدىن ئىشلەنگەن[234].

بۇ دەۋرنىڭ يەنە بىر مۇھىم كىشىسى مىرزا مۇھەممەد ھەيدەر كۆرەگاندۇر. ئۇ 1500 ـ يىلى تۇغۇلۇپ 1551 ـ يىلى ۋاپات بولغان[235]. ئۇنىڭ «تارىخى رەشىدى»[236]، «جاھاننامە» (1528~1533، توغرىسى «جەھاننامە»)[237] قاتارلىق ئىككى ئەسىرى بار. ئۇنىڭ «جاھاننامە» ناملىق داستانى قەشقەردە تېپىلىپ ئابدۇشۈكۈر تۇردى ئەپەندى تەرىپىدىن نەشرگە تەييارلانغان[238].

يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ كېيىنكى باسقۇچىدا يېقىنقى زامان ئۇيغۇر يېزىقى يەنە ناۋايى ئەنئەنىلىرىگە ۋارىسلىق قىلغان ھالدا ئىزچىل قوللىنىلدى. دەۋرگە مەنسۇپ بولغان يەكەن خانلىقى دەۋرىدە ياشاپ ئىجادىيەت بىلەن شۇغۇللانغان شائىر، ئەدىب ۋە تارىخچىلاردىن يەنە گۇمنام (ھىرقىتى) (17 ـ ئەسىرنىڭ ئوتتۇرىلىرى قەشقەردە ياشاپ ئۆتكەن)[239]، سالاھى (17 ~ 18 ـ ئەسىرلەردە قەشقەردە ياشىغان)[240]، زەلىلى (1676 ~ 1755)[241]، ئەرشى (1685 ~ 1756)[242]، خاراباتى (1638 ~ 1730) ۋە يا (1660 ~ 1750)[243]، فۇتوھى (1714 ~ 1755 \ 1756)[244]، نەۋبەتى (1691 ~ 1760)[245]، مەھزۇن خوتەنى (18 ـ ئەسىرنىڭ ئالدىنقى يېرىمىدا تۇغۇلۇپ، كېيىنكى يېرىمىدا ۋاپات بولغان)[246]، قىسۇرى (1717 ~ 1827)[247]، موللا مۇھەممەت تۆمۈر (17 ~ 18 ـ ئەسىر)[248]، شاھ ھىجران (18 ـ ئەسىردە ياشىغان)[249]، ئابدۇللاخان مەخدۇم (18 ـ ئەسىردە ياشىغان)[250]،

مۇھەممەت سىدىق رەشىدى (1710 ~ ؟)[251]، مەجلىسى (18 ـ ئەسىر)[252]، يۇسۇپ خوتەنى (17 ـ ئەسىرنىڭ ئاخىرى، 18 ـ ئەسىرنىڭ باشلىرى)[253]، زوھۇرى (19 ـ ئەسىر)[254]، ئىبراھىم مەشھۇرى (18 ـ ئەسىر)[255]، مۇھەممەت سادىق كاشغەرىي (1725 \ 1726 ~ 1850)[256]، قەلەندەر (1747 ~ ؟)[257]، موللا نىياز خوتەنى (18 ـ ئەسىر)[258]، خىسلەت (18 ـ ئەسىرنىڭ ئاخىرى، 19 ـ ئەسىرنىڭ باشلىرى)[259]، مۆجىزى (19 ـ ئەسىر)[260]، ئابدۇرېھىم نىزارى (1776 ~ 1850)[261]، نورۇز ئاخۇن زىيائى (19 ـ ئەسىر)[262]، تۇردى غېرىبى (1802 \ 1803 ~ 1861 \ 1862)[263]، موللا شاكىر (1805 ~ 1870)[264]، ئىمىر ھۈسەيىن سەبۇرى (19 ـ ئەسىر)[265]، موللا نىياز ئاشىقى (19 ـ ئەسىر)[266]، مولا رەھىم (19 ـ ئەسىر)[267]، موللا قۇربان (19 ـ ئەسىر)[268]، ئاشۇر ئاخۇن غەرىبى (19 ـ ئەسىر)[269]، موللا بىلال (1825 ~ 1902)[270]، سىيىت مۇھەممەت (1822 ~ 1890)[271]، ناقىس (1840 ~ 1920)[272]، سايرامى (1836 ~ 1917)، ئابدۇللا پوسكامى (1876 ~ ؟)[274]، تەجەللى (1856 ~ 1925)[275] قاتارلىقلار مۇشۇ يېزىقتا ئۆز ئىجادىيەتلىرىنى قالدۇرغان.

بۇ ئۇزاق تارىخىي دەۋردە يۇقىرىقىدەك كاتتا ئەسەرلەردىن باشقا يەنە ئۆز دەۋرى ئۈچۈن تولىمۇ مۇھىم، بىز ئۈچۈن ئاجايىپ قىممەتلىك بولغان بىرمۇنچە لۇغەتلەر تۈزۈلگەن. بۇ لۇغەتلەرمۇ بىز دەۋاتقان مۇشۇ يېقىنقى زامان ئۇيغۇر يېزىقىدا يېزىلغان.

بىز بۇ يەردە يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى دەۋرىدە دۆلىتىمىز ئىچى ـ سىرتىدا تۈزۈلگەن يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلىغا ئائىت لۇغەتلەر، بۇ لۇغەتلەرنىڭ ئالاھىدىلىكى، ھەر خىل نەشرلىرى ۋە بۇ ھەقتىكى تەتقىقاتلار قاتارلىق كۆپ تەرەپلىمە مەلۇماتلارنى ئوتتۇرىغا قويىمىز.

1. «مۇقەددىمەتۇل ـ ئەدەب» (Mukaddimetü'l-Edeb)

«مۇقەددىمەتۇل ـ ئەدەب» (ئەدەبىيات ئۆگىنىشكە مۇقەددىمە)

خارەزىملىك ماخمۇت بىن ئۆمەر زامەخشەرى تەرىپىدىن (1128 ~ 1144 ـ يىللار ئارىلىقىدا يېزىلىپ خارەزىمشاھ ئاتسىزغا تەقدىم قىلىنغان ئەرەبچە ئۆگىنىش ئېھتىياجىدىكىلەر ئۈچۈن تۈزۈلگەن كىتاب. ئاپتور زەمەخشەرى 1075 ـ يىلى تۇغۇلۇپ، 1144 ـ يىلى ۋاپات بولغان خارەزىملىك ئالىم. ئۇ مىيىپ (بالا چېغىدا بىر ۋەقەدە بىر پۇتى تىزىدىن كېسىۋېتىلگەن) بولۇشىغا قارىماي دادىسىنىڭ يېتەكلىشى بىلەن خارەزىم ۋە مەككىلەردە ئوقۇپ ناھايىتى كاتتا ئالىم بولۇپ يېتىشكەن. ئۇ ئۆز دەۋرىنىڭ تىل ۋە دىن جەھەتتە ئەڭ كاتتا تىلشۇناس ۋە دىنشۇناس بولۇپ تونۇلغان. ئۇنىڭ 14 پارچە ئەسەر يازغانلىقى مەلۇم، ئەمما زامانىمىزغا پەقەت «مۇقەددىمەتۇل ـ ئەدەب» يېتىپ كەلگەن.

«مۇقەددىمەتۇل ـ ئەدەب» بايا ئېيتقىنىمىزدەك ئەرەبچە ئۆگىنىش ئېھتىياجىدىكىلەر ئۈچۈن تۈزۈلگەن، ئەرەبچە سۆزلەر ۋە قىسقا جۈملىلەردىن تەركىب تاپقان ئەمەلىي بىر لۇغەت. ئۇ بەش بۆلۈمدىن تەركىب تاپقان.

1) ئىسىملار (تېمىلار بويىچە تىزىلغان ۋە كۆپلۈك شەكلى كۆرسىتىلگەن).

2) پېئىللار (ئەرەبچە پېئىل قېلىپلىرى بولغان بابلار بويىچە بېرىلگەن).

3) ھەرپلەر (ئىسىم ۋە پېئىل سىرتىدا قالغان بارلىق سۆز تۈركۈملىرى بېرىلگەن).

4) ئىسىملارنىڭ تۈرلىنىشى.

5) پېئىللارنىڭ تۈرلىنىشى.

بۇ بۆلۈملەر ئىچىدە ئەڭ كەڭ سەھىپىنى (ئەسەرنىڭ تۆتتىن ئۈچىنى) ئىگىلىگەن بۆلۈم پېئىللاردۇر. قالغان تۆتتىن بىرىنى ئىسىم بۆلۈمى ئىگىلىگەن. 3 ـ، 4 ـ، 5 ـ بۆلۈملەر بولسا بىرقانچە بەتتىن ئىبارەت.

ئەسەرنىڭ زەمەخشەرى قولىدىن چىققان نۇسخىسى

تىپىلمىغان. كۆچۈرۈلگەن نۇسخىلىرى بەك كۆپ بولۇپ، بۇنىڭ ئىچىدە تۈركچە، پارسچە، موڭغۇلچە، ئوسمانلىچە قاتارلىق تىللاردىكى نۇسخىلىرى بار. ھازىر مەۋجۇت نۇسخىلارنىڭ ئىچىدىكى يوزغات نۇسخىسى (1257 ـ يىلى كۆچۈرۈلگەن) ۋە بېرلىن نۇسخىسى (1282 ـ يىلى كۆچۈرۈلگەن) خارەزىم دەۋرىدە كۆچۈرۈلگەن تۈركچە ۋە پارسچە ئەڭ كونا نۇسخىلىرىدۇر(276). بۇ نۇسخىلار 19 خىل بولۇپ، خارەزىم، ساراي ۋە مىسىرلاردا كۆچۈرۈلگەن. تۈركىيە، ئۆزبېكىستان، فىرانسىيە، ئەنگلىيە، گېرمانىيە قاتارلىق ئەللەردە ساقلانماقتا.

ئەسەر ھەققىدە تەتقىقات ئېلىپ بارغان ياكى ئەسەرنى نەشر قىلدۇرغان ئالىملار خېلى بار. بۇلاردىن مۇھىملىرىدىن ۋېرزىس-تېيىن (Werzstein)(277)، ئەخمەت ئەپەندى (Ahmed Efendi)(278)، بارتولد (Bartold)(279)، ن. پوپپې (Poppe)(280)، ئەھمەت زەكى ۋە-لىدى توغان (Togan)(281)، مۇھەممەت كازىم ئىمام (Kazim Imam Muhemmed)(282)، بېنزىڭ (Benzing)(283) قاتارلىقلارنى تىلغا ئې-لىش مۇمكىن.

بۇلاردىن ۋېرزىستېيىن يەتتە خىل نۇسخا ئۈستىدە سېلىشتۇرما تەتقىقات ئېلىپ بېرىپ، ئەرەبچە مەتىن ۋە پارسچە تەرجىمىلىرىنى بىر توم (288 بەت)، ئەرەبچە سۆزلەرنىڭ ئىندېكسى، لاتىنچە تەرجىمىلىرىنى بىر توم (269 بەت) قىلىپ ئىككى توم ھالىتىدە نەشر قىلدۇرغان. ئەمما، تۈركچە سۆزلەرگە ئورۇن بەرمىگەن. ئەخمەت ئەپەندىنىڭ ئىككى توملۇق بۇ ئەسىرىنىڭ بىرىنچى تومى ئىككى قىسىمغا ئايرىلىپ دەسلەپكى قىسىمغا قائىدىلەر (304 بەت)، كېيىنكى قىسىمغا «مۇقەددىمەتۇل ـ ئەدەب»تىكى ئىسىملار (205 بەت) بېرىلگەن. ئىككىنچى تومىغا پېئىللار بېرىلگەن. ھەر ئىككى تومدا ئەرەبچە مەتىن ۋە ئوسمانلىچە تەرجىمىسى بېرىلگەن. بارتولدنىڭ ئەسىرى بولسا رۇسىيە پەنلەر ئاكادېمىيەسىگە تەقدىم قىلىنغان

نۇسخىسىنى تونۇشتۇرۇش بولدى. ئەسەرنىڭ تۈركچە قىسمى ئۇلا كەمتۈك. پوپپىنىڭ ئەسىرىدە 1926 ـ يىلى بۇخارادا ئۆزبېك ئالىمى فىترەت تەرىپىدىن بايقالغان پارسچە، تۈركىيەچە ۋە موڭغۇلچە تەرجىمىسى بولغان نۇسخىدىكى موڭغۇلچە سۆزلەر ھەققىدە توختالغان. ئەھمەت زەكى ۋەلىدى توغان 1951 ـ يىلى «مۇقەددىمەتۇل ـ ئەدەب»نىڭ فاكسىمىلىنى (532 بەت) ئېلان قىلغان. 1965 ـ يىلى «مۇقەددىمەتۇل ـ ئەدەب»نىڭ خارەزىم تۈركچىسى بىلەن يېزىلغان نۇسخىسىنىڭ ئەڭ قەدىمىي نۇسخىلاردىن ئىكەنلىكىنى تونۇتىدۇ. مۇھەممەت كازىم ئىمام نەشرگە تەييارلىغان نۇسخىدا تۈركچە تەرجىمىلىرىگە ھېچ ئورۇن بەرمىگەن، ئۇچ توملۇق بۇ ئەسىرىدە ئىران دۆلەت كۇتۇپخانىسىدىكى يەتتە خىل قول يازما نۇسخىسى ئاساسىدا ئەرەبچە مەتىن ۋە پارسچە تەرجىمىلىرىنى بېرىدۇ. بىنىزىڭ بولسا ئەھمەت زەكى ۋەلىدى توغان ئەپەندىنىڭ 1951 ـ يىلىدىكى فاكسىملى ئاساسىدا خارەزىم تىل ماتېرىياللىرىنىڭ ئەرەبچە، پارسچە، لاتىنچە ۋە نېمىسچە سېلىشتۇرمىلىرى بىلەن مۇكەممەل بىر نۇسخىنى ئوتتۇرىغا چىقارغان.

ئەسەرنىڭ ئەڭ مۇكەممەل ئىلمىي نەشرىنى نۇرى يۈجە (Nuri Yüce) تەييارلىغان(284). نۇرى يۈجە بۇ ئەسىرىنى ئىراننىڭ شۇشتەر ناھىيەسىدىكى بىر شەخسىي كۇتۇپخانىدا بايقالغان نۇسخىسى ئاساسىدا تەييارلىغان. ئەسىرىنىڭ «كىرىش» قىسمىدا خارەزىمنىڭ ئىسلامىيەتتىن بۇرۇنقى ئەھۋالى، ئىسلاملىشىشى، تۈركلىشىشى ھەققىدە قىسقىچە مەلۇمات بەرگەندىن كېيىن «مۇقەددىمەتۇل ـ ئەدەب»نىڭ ئاپتورى زەمەخشەرىنىڭ ھاياتى، ئەسەرلىرى، «مۇقەددىمەتۇل ئەدەب»نىڭ نۇسخىلىرى، بۇ ھەقتىكى تەتقىقاتلار ھەققىدە مول مەلۇماتلارنى بەرگەن. «تىل خۇسۇسىيەتلىرى» قىسمىدا ئىملا، تاۋۇش، مورفولوگىيە ئالاھىدىلىكلىرى، سۆز خەزىنىسى قاتارلىقلار ھەققىدە پىكىر

يۈرگۈزگەن. ئەسەرنىڭ «مەتىن» قىسمىدا «مۇقەددىمەتۇل ـ ئەدەب»نىڭ يېقىنقى زامان ئۇيغۇرچە قىسمىنىڭ تولۇق مەتىنىنى بەرگەن. «ئىندېكس» قىسمىدا مەتىندە كۆرۈلگەن سۆزلەرنىڭ ئىندېكسىنى بەرگەن. ئاخىرىدا پايدىلانغان ماتېرىياللار، قىسقارتىلمىلار، ياردەمچى ئىشارەتلەر قاتارلىق مەزمۇنلارنى بەرگەن. نۇرى يۇجە نەشرگە تەييارلىغان ئەسىرىدە 3506 سۆز بار. بۇ سۆزلەرنىڭ 2908ى تۈركچە، 450ى ئەرەبچە، 133ى پارسچە سۆز يىلتىزىدىن ياسالغان سۆزلەر بولغان. دېمەك، «مۇقەددىمەتۇل ـ ئەدەب» 7500 دىن ئارتۇق سۆزلەرنى ئۆز ئىچىگە ئالغان «تۈركىي تىللار دىۋانى»دىن كېيىن مەيدانغا كەلگەن تۈرك تىلىنىڭ ئەڭ باي، ئەڭ مۇھىم سۆز خەزىنىسى ھېسابلىنىدۇ.

2. «ئىبنى مۇھەننا لۇغىتى» (Ibni Muhanna Lugati)

«ئىبنى مۇھەننا لۇغىتى» ئىبنى مۇھەننا تەرىپىدىن 13 ـ ئەسىرنىڭ ئاخىرلىرى ۋە 14 ـ ئەسىرنىڭ باشلىرىدا يېزىلغان ئەرەبچە ـ تۈركچە ـ موڭغۇلچە لۇغەتتۇر. ئابدۇقادىر ئىنان ئەسەرنى ئەزەربەيجان ياكى ئىراقتا يېزىلغان بولۇشى مۇمكىن دەيدۇ. ئەمما، جەفەرئوغلۇ (A.Ceferoğlu) لۇغەتتە موڭغۇلچە بۆلۈم بولغانلىقىغا قارىغاندا ئىلخانلار ساھەسىدە يېزىلغان بولۇشى ئېھتىمالغا تېخىمۇ يېقىن دېگەن پىكىرنى ئىلگىرى سۈرىدۇ⑳⑤. ئەسەرنىڭ ھازىر ئالتە خىل قول يازمىسى بار. بۇلاردىن ياۋروپا كۇتۇپخانىلىرىدا ساقلىنىۋاتقان بەش نۇسخا ئاساسىدا 1900 ـ يىلى مېلورانسكىي (P.M.Melioranskiy) بۇ ئەسەرنىڭ تۇنجى نەشرىنى ئىلان قىلغان ۋە ئەسەرنىڭ تۈركچە قىسمىنىڭ ئەزەربەيجان تىلى ئىكەنلىكىنى ئوتتۇرىغا قويغان. ياۋروپا نۇسخىلىرىدا ئەسەرنىڭ نامى مەلۇم بولمىغانلىقى ئۈچۈن مېلورانسكىي بۇ ئەسەرنى «تۈرك تىلى ھەققىدە بىر ئەرەب فىلولوگ»⑳⑥ دېگەن نامدا نەشر قىلدۇرغان. تەخمىنەن 20

يىللاردىن كېيىن ئىستانبۇلدا كىلىسلى رىفات (Kilisli Rifat) ئەسەرنىڭ يېڭى بىر نۇسخىسىنى تاپقان ۋە 1923 ـ يىلى نەشر قىلدۇرغان㉘⑦. ئۇ تاپقان نۇسخىدا ئەسەرنىڭ ئاپتورى ئىبنى مۇھەننا دەپ كۆرسىتىلگەن. شۇنىڭ بىلەن كىلىسلى رىفاتنىڭ نەشرىدىن كېيىن بۇ لۇغەت «ئىبنى مۇھەننا لۇغىتى» دېگەن نام بىلەن ئاتالغان. كىلىسلى رىفات ئۆزىنىڭ نەشرىنىڭ ئالاھىدىلىكلىرىنى مۇنداق بايان قىلغان:

1) بىزنىڭ نۇسخىمىزدا سۆزلەر تەخمىنەن 10 پىرسەنت كۆپ.

2) بىزنىڭ نۇسخىمىزدا ھەرىكەت ۋە ھەرپ ئىشارەتلىرى بار. (مېلورانىسكىي نەشرىدە يوق)

3) بىزنىڭ نۇسخىمىزدا ئاپتورنىڭ ئىسمى جامالىدىن ئىبنى مۇھەننا دەپ كۆرسىتىلگەن. (مېلورانىسكىي نەشرىدە يوق)

4) بىزدە كىتابنىڭ ئىسمى «ھىلىيەتۇل ئىنسان ۋە ھەلبەتۇل لىسان» دەپ يېزىلغان. (مېلورانىسكىي نەشرىدە پەقەت «تەرجىمان» دەپلا يېزىلغان.)

1934 ـ يىلى بۇ ئەسەر ئابدۇللا باتتال قايتا نەشر قىلدۇرغان㉘⑧. ئابدۇللا باتتال ئۆز ئەسىرىنىڭ كىرىش قىسمىدا ئەسەرنى نەشرگە تەييارلاشنىڭ سەۋەبلىرى ئۈستىدە مېلورانىسكىي نەشرى مەيدانغا كەلگەندە «تۈركىي تىللار دىۋانى»، «ئەتەبەتۇل ـ ھەقايىق» قاتارلىق ئەسەرلەر تېخى بايقالمىغان ۋە نەشر قىلىنمىغان بولغاچقا سۆزلەرنى ئىزاھلاش قاتارلىق جەھەتلەردە خاتالىقلارنىڭ يۈز بەرگەنلىكىنى، سۆزلەرنىڭ پەقەت رۇسچە تەرجىمىلىرىلا بېرىلگەنلىكى، كىلىسلى رىفات بايقىغان يېڭى نۇسخا تېخىمۇ قەدىمىي تولۇق قول يازما ئىكەنلىكى قاتارلىق سەۋەبلەرنى يازىدۇ ۋە ئاخىرىدا ئۆز نەشرىنىڭ ئالاھىدىلىكلىرى ئۈستىدە مۇنداق يازىدۇ:

1) لازىم تېپىلغاندا شۇ سۆزنىڭ تۈركچە كىلاسسىك

ئەسەرلەردىكى ۋە يېقىنقى زامانلاردا ئوتتۇرا ئاسىيادا يېزىلغان بەزى لۇغەتلەر ئەدەبىيات كىتابلىرىدىكى ئورنى ۋە تەڭداش سېلىشتۇرمىلىرى بېرىلدى.

2) كىلىسلى رىفات (Kilisli Rifat)نىڭ خاتالىرى تۈزىتىلدى.

3) مېلورانسكىي نەشرىدىكى بىزنىڭ نۇسخىمىز بىلەن پەرقلىق بولغان سۆزلەر كۆرسىتىلدى ۋە بەزى سۆزلەر مېلورانسكىي ياردىمى بىلەن تۈزىتىلدى. مېلورانسكىي نەشرىدە يوق سۆزلەر «ML (يوق)» دەپ ئىزاھلاندى.

4) كىتابتا تۈرك تىلىنىڭ گىراماتىكا قائىدىلىرى ۋە خۇسۇسىيەتلىرىنى چۈشەندۈرىدىغان مىسال ۋە ئۆرنەك ئۈچۈن كەلتۈرۈلگەن سۆزلەر بىزنىڭ لۇغىتىمىزدە ئېلىنىدى.

5) بىر سۆز ئەينى بىر بەتتە تەكرار كۆرۈلگەن بولسا، بۇ لۇغەتكە بىرلا قېتىم ئېلىنىدى.

6) پېئىللار كىتابتا مەيلى قانداق شەكىلدە كەلسۇن، بىزنىڭ لۇغىتىمىزدە ئىسمداش شەكلىدە ئېلىنىدى.

7) بىر سۆزنىڭ مەھمۇد كاشغەرىينىڭ «تۈركىي تىللار دىۋانى» دا كۆرۈلگەن ھەممە يەرلىرى كۆرسىتىلمىدى، پەقەت قۇر بېشىدىكى ئورنى كۆرسىتىلدى.

8) بۈگۈنكى تۈرك تىلىدا قوللىنىلمايدىغان سۆزلەرنىڭ غەربىي تۈرك تىلىدا قايسى زاماندا ئۇنتۇلغانلىقىنى ئېنىق كۆرسىتىش ئۈچۈن ئورخۇن ئابىدىلىرىدىن تارتىپ «لەھجەئى ئوسمانى» غا قەدەر كۆپلىگەن ئەسەرلەردىكى ئورنى كۆرسىتىلدى.

9) بۈگۈنگە قەدەر قوللىنىلىپ كېلىۋاتقان سۆزلەر ئۈچۈن مەنبە كۆرسىتىلمىدى.

شۇنداق قىلىپ، «ئىبنى مۇھەننا لۇغىتى» نىڭ ئابدۇللا باتتال نەشرىدە تەخمىنەن 2200 گە يېقىن سۆزنى ئۆز ئىچىگە ئالغان.

بۇ يەردە كىلىسلى رىفات تاپقان 6 ـ نۇسخا ھەققىدە داڭلىق

تۈركولوگ مالوف ئوتتۇرىغا قويغان بەزى مۇھىم پىكىرلەرنى ئوتتۇرىغا قويىمىز.

كىلىسلى رىفات نەشرى ئېلان قىلىنىپ بىرنەچچە يىلدىن كېيىن مالوف «ئىبنى مۇھەننا لۇغىتى»نىڭ ئىستانبۇل نەشرى ھەققىدە: «پىروفېسسور مېلورانسكىينىڭ ئۆزىگە مەلۇم بولغان بەش نۇسخىسى ئاساسىدا لۇغەتتە قوللىنىلغان تۈرك تىلىنىڭ ئەزەربەيجان تىلى ئىكەنلىكى ھەققىدىكى پىكىرلىرى قانچىلىك توغرا بولسا، مەن ئىبنى مۇھەننانىڭ ئەسىرىنىڭ بۇ 6 ـ نۇسخىسىدا كۆزگە تاشلىنىپ تۇرغان تۈركىي تىلنىڭ قەشقەر ئۇيغۇر تىلى ئىكەنلىكىنى ئوتتۇرىغا قويسام خاتالاشمايمەن. ئەسەر نۇرغۇن قېتىم كۆچۈرۈلگەن ۋە ھەربىر كاتىپ ئۆزى چۈشەنمىگەن سۆزلەر ئورنىغا ئوقۇرمەنلەرگە تېخىمۇ يېقىن ۋە چۈشىنىشلىك بولغان يېڭى سۆزلەرنى قويغان. بۇ خۇسۇستا باشقا غەربىي ياۋروپا نۇسخىلىرىغا نىسبەتەن ئىستانبۇل نۇسخىسى ئەسلىي نۇسخىغا تېخىمۇ يېقىن ئىكەنلىكىنى پەرەز قىلىش مۇمكىن. ھازىرچە ئارىدا باشقا بىر ھالقا بايقالمىغانىكەن، ئىبنى مۇھەننا بىر پاسىل ھېسابلىنىپ مەھمۇد كاشغەرىينىڭ ئەگەشكۈچىسى ۋە شاگىرتى سانىلىدۇ»[289] دەپ يازغان. دېمەك، مەھمۇد كاشغەرىيدىن باشلانغان لۇغەتچىلىك ئەنئەنىسى تۈركىي خەلقلەر ئارىسىدا ئۇلگە بولۇپ داۋاملاشقان.

3. «ئابۇشقا» (Abušqa)[290]

يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى لۇغەتلىرىنىڭ ئەڭ قەدىمىيسى، نەۋايى ۋاپاتىدىن كېيىنلا (ئەڭ قەدىمىي نۇسخىسى 1560 ـ يىلى[291]) تۈزۈلگەن ئاپتورى نامەلۇم، تۈركىيچە ـ ئوسمانلىچە لۇغەت «ئابۇشقا»دۇر. لۇغەت بوگۇنكى ئاناتولىيە تەۋەسىدە يېزىلغان. لۇغەتنىڭ كۆپ نۇسخىسى دەۋرىمىزگە يېتىپ كەلگەن. لۇغەتكە 2000 غا يېقىن سۆز كىرگۈزۈلگەن. سۆزلەر ئەرەب ئېلىپبە

تەرتىپىدە بېرىلگەن. لۇغەتتە سۆزلەرنىڭ يەككە مەنىلىرى ئىزاھلانغاندىن كېيىن قايسى ئەسەردە كۆرۈلگەنلىكى كۆرسىتىلگەن ۋە شۇ سۆز بار بېيىت مىسال قىلىنغان. لۇغەتنى تۇنجى قېتىم ئارمىن ۋامبېرى ۋېنگىرچە نەشر قىلدۇرغان[292]. ئەسەردە 22 بەتلىك بىر كىرىش سۆز بېرىلگەن، بۇ بۆلۈمدە لۇغەتتىكى سۆزلۈكلەرنى تونۇشتۇرغان. لۇغەت تېكىستى سۆزلۈكلەر ئەرەب ئېلىپبەسىدە بېرىلىپ يېنىدا لاتىنچە ترانسكرىپسىيەسى ۋە ماجارچە تەرجىمىسى بېرىلگەن. ئۇنىڭدىن كېيىن ۋېلىيامىنوف زېرنوف (V. V. VeliaminofZernof) تەرىپىدىن «ئابۇشقا»نىڭ فىرانسۇزچە تەرجىمىسى نەشر قىلىنغان[293]. ئەسەرنىڭ 27 بەتلىك كىرىش سۆزىدە لۇغەتنىڭ نۇسخىلىرى ۋە ۋامبېرى نەشر قىلدۇرغان ۋېنگىرچە تەرجىمىسى ھەققىدە مەلۇماتلار بېرىلگەن. لۇغەتنىڭ ئاساسەن ئەلىشىر نەۋايى ئەسەرلىرىگە تايىنىپ ئىشلەنگەنلىكىنى ئەسكەرتكەچ نەۋايى ئەسەرلىرى ھەققىدە مەلۇماتلار بەرگەن. داڭلىق ئەرەبشۇناس، تۈركولوگ بەسىم ئاتالاي «ئابۇشقا»نىڭ تۈركچە تەرجىمىسىنى ئىشلىگەن[294]. بۇ لۇغەت بەسىم ئاتالاينىڭ ۋاپاتىدىن كېيىن نەشر قىلىنغان. بەسىم ئاتالاي لۇغەتنى يەنىلا ئەرەب ئېلىپبەسى تەرتىپىدە تىزغان ۋە ئاخىرىغا لاتىن ئېلىپبەسى بىلەن ئاچقۇچ بەرگەن. ئاپتور بۇ ئەسىرىنى تۈركىيە كۇتۇپخانىلىرىدىكى «ئابۇشقا»نىڭ بارلىق قول يازمىلىرىنى كۆرۈپ، بىر - بىرىگە سېلىشتۇرۇش ئاساسىدا ئىككى يىلدا پۈتكۈزگەن.

4. «بەدائىيۇل لۇغەت» (Badaiu'l – luğet)

بۇ تۈركىيچە - پارسچە لۇغەتتۇر. لۇغەت ھۈسەيىن بايقارا سەلتەنىتى زامانىدا (1438 ~ 1506) يېزىلغان. بۇ لۇغەت ئەلىشىر نەۋايىنىڭ شېئىرلىرىنى چۈشەنمەك ئۈچۈن تۈزۈلگەن. لۇغەتنى شائىر تالى ئىمانى تۈزگەن. لۇغەتنىڭ 1705 - يىلى

كۆچۈرۈلگەن يېگانە نۇسخىسى پېتىربۇرگ كۇتۇپخانىسىدا ساقلانماقتا. لۇغەت مىڭدىن ئوشۇق سۆزنى ئۆز ئىچىگە ئالغان. لۇغەتتە نەۋايى، لۇتفى ۋە مىر ھەيدەر شېئىرلىرىدىن ئۆرنەكلەر بېرىلگەن. لۇغەتكە كىرگۈزۈلگەن سۆزلەرنىڭ سوزۇق تاۋۇشلىرى بېزىلمىغان، ئەمما، ھەربىر سۆزنىڭ ئوقۇلۇشىغا دائىر ئوچۇق مەلۇماتلار بېرىلگەن. سۆزلەر ئىسىمداش شەكلىدە ئېلىنغان ۋە ئەرەب ئېلىپبە تەرتىپىدە بېرىلگەن. لۇغەتنى بوروفكوف نەشر قىلدۇرغان⑲. بوروفكوف ئەسەرنىڭ كىرىش قىسمىدا لۇغەت ۋە لۇغەت ئاپتورى ھەققىدە كەڭ مەلۇمات بەرگەن، ئاندىن لۇغەتنى «ئابۇشقا» ۋە «سەنگلاھ»لار بىلەن سېلىشتۇرغان. سۆزلەملەرنى ئەسلىگە ئۇيغۇن ھالدا ئەرەب ئېلىپبەسى تەرتىپىدە بەرگەن. سۆزلەرنىڭ يېنىدا لاتىنچە ترانسكرىپسىيەسىنى ۋە تەرجىمىسىنى ۋە قايسى مەتىندىن ئېلىنغانلىقىنى، ئاندىن بۇ سۆزنىڭ باشقا لۇغەتلەردە («ئابۇشقا»، «لۇغەتى چاغاتاي ۋە تۇركىي ئوسمانى»، «شەرق تۇركچىسى لۇغىتى»㉖، فاتھ ئەلى (Fath Ali) لۇغىتى، بۇداگوف (Budagov) لۇغىتى㉗، رادلوف لۇغىتى㉘ قاتارلىق ئالتە خىل لۇغەتتە كۆرۈلگەن ئورنى ۋە پەرقلىق مەنىلىرىنى بەرگەن. ئاخىرىغا سانكت پېتىربۇرگ كۇتۇپخانىسىدا ساقلىنىۋاتقان قول يازما نۇسخىسىنىڭ فاكسىمىلىنى بەرگەن.

5. «فەيزۇللاخان لۇغىتى»

17 ـ ئەسىرنىڭ باشلىرىدا ھىندىستان بابۇر سۇلتانلىقىدا 1658 ~ 1707 ـ يىللىرى فەيزۇللاخان تەرىپىدىن تۈزۈلگەن. ئەسەرگە «لۇغەتى تۇركىي» دەپ نام بېرىلگەن بولسىمۇ، كېيىنچە «رىسالەئى فەيزۇللاخان» دېگەن نام بىلەن تونۇلغان. 1825 ـ يىلى ئابدۇرېھىم مۇنشى دېگەن كىشى تەرىپىدىن كالكۇتتادا نەشر قىلىنغان. ئەمما، خاتالىرى بەك تولا بولغان㉙. لۇغەت ئۈچ قىسمىدىن تۈزۈلگەن. مورفولوگىيەگە ئائىت كىرىش قىسمىدىن باشقا بىرىنچى قىسمىدا ئېلىپبە تەرتىپى بىلەن پېئىللار،

ئىككىنچى قىسىمدا ئىسىملار، ئۈچىنچى قىسىمدا گۇرۇپپا ھالىتىدە سانلار، ھايۋانلار، مەدەنلەر، تۈرك قەبىلە نامىلىرى، ھەربىي ئاتالغۇلار بېرىلگەن.

6. «كىتابى زەبان تۈركىي»

بۇ لۇغەتمۇ فەيزۇللاخاننىڭ زامانداشلىرىدىن ھىندى ئالىمى مۇھەممەت ياقۇپ چىنگى تەرىپىدىن 1658 ~ 1707 - يىللىرى تۈزۈلگەن. 14 قىسىمغا ئايرىلغان ھەم گىراماتىكا، ھەم سۆزلۈكنى ئۆز ئىچىگە ئالغان لۇغەتتۇر. ئەخمەت جەفەرئوغلۇ (A. Ceferoğlu) لۇغەتنىڭ يېگانە نۇسخىسى بىرىتانىيە مۇزېيىدا ساقلانماقتا دەپ مەلۇمات بەرگەن[300]. ئەمما، زۇھال كارگى ئۆلمەز (Zuhal Kargi ölmez) لۇغەتنىڭ نامىنىڭ «كەلۇرنامە (Kelür - name)» ئىكەنلىكىنى، ئەسەرنىڭ لوندرا ۋە تاشكەنتتە ئىككى قول يازمىسى بارلىقىنى تىلغا ئالغان[301]. زۇھال كارگى ئۆلمەزنىڭ شۇ ماقالىسىدە يەنە ياقۇپ چىنگىنىڭ «كەلۇرنامە» ناملىق لۇغىتى 1982 - يىلى تاشكەنتتە نەشر قىلىنغانلىقى تىلغا ئېلىنغان[302].

7. «سەنگلاھ» (Senglah)

بۇ مىرزا مۇھەممەد مەھدى خان تەرىپىدىن 1758 ~ 1760 - يىللىرى تاماملانغان تۈركىيچە - پارسچە لۇغەتتۇر. مىرزا مەھدىخاننىڭ كىرىش قىسىمىدا بەرگەن مەلۇماتىغا قارىغاندا، ياشلىقىدا ئەلىشىر نەۋائىي ئەسەرلىرى ھەققىدە كۆپ مۇشەققەتلەر چېكىپ تۈزۈلگەن لۇغەت بولغاچقا، «سەنگلاھ»، يەنى «تاشلىق» دەپ نام بەرگەنىكەن. مىرزا مەھدىخان فەراغى، تاھىر ھەرەۋى، ناسىر ئەلى، مىرزا ئابدۇلجېلىل، تالى ئىمانى قاتارلىق كىشىلەر تۈزگەن چاغاتايچە لۇغەتلەرنى كۆرگەنلىكىنى تىلغا ئالغان. بۇ بىرگە نەۋايى دەۋرىدىن تارتىپ تېخى بىرگە يېتىپ كېلەلمىگەن بىرمۇنچە لۇغەتلەر ھەققىدە ناھايىتى مۇھىم ئۇچۇر ھېسابلىنىدۇ.

بۇ لۇغەتنىڭ ھازىر ئالتە قول يازما نۇسخىسى مەلۇم. ئۇنىڭ تۆتى لوندوندا، بىرى پارىژدا، بىرى تېھراندا ساقلانماقتا. لۇغەتكە 6000 دىن ئارتۇق سۆز كىرگۈزۈلگەن. لۇغەتنىڭ باش قىسمىنى تەشكىل قىلغان «مەبانىئۇل لۇغەت» «Mebaniülü' luğet» قىسمى دېنىسون روس (Denison Ross) تەرىپىدىن 1910 ـ يىلى كالكۇتتادا نەشر قىلىنغان(303). بۇ بۆلۈم 1942 ~ 1947 ـ يىللىرى يانۇس ئېكمان تەرىپىدىن بۇداپېشتتا نەشر قىلىنغان (304). بەسىم ئاتالاي 1950 ـ يىلى «مەبائىنۇل لۇغەت»نىڭ سۇلايمانىيە نۇسخىسىنىڭ فاكسىمىلىنى نەشر قىلدۇرغان(305). گىراماتىكا قىسمىنى 1959 ـ يىلى كارل مېنگىس (Menges Karl) نەشر قىلدۇرغان(306). لۇغەتنىڭ تولۇق نۇسخىسىنى كلاۋسون نەشر قىلدۇرغان(307).

لۇغەت ئۈچ بۆلۈمدىن تەركىب تاپقان. بىرىنچى بۆلۈمى «مەبائىنۇل لۇغەت» نامىدىكى قىسقىچە يېقىنقى زامان ئۇيغۇرچە گىراماتىكىلىق بىلىملەردۇر. ئىككىنچى بۆلۈمى سۆزلۈكتۇر. ئۈچىنچى بۆلۈمى نەۋايىنىڭ ئەسەرلىرىدە ئۇچرايدىغان ئەرەبچە ۋە پارسچە سۆزلەرنىڭ ئىزاھلىرىدۇر.

8. «خۇلاسائى ئابباسى» (Hulasa' i ـ Abbasi)

19 ـ ئەسىرنىڭ دەسلەپكى يېرىمىدا مىرزا مەھدى خاننىڭ تەسىرىدە مەخمەت ھويى(308) تەرىپىدىن ئىران شاھى فەتھالى قاچارنىڭ ئوغلى ئابباس مىرزىغا ئاتاپ يېزىلغان. ئەسەردە ئاپتورغا ئائىت ھېچ مەلۇمات يوق.

9. «ئەل تامغايى ناسىرى» (El ـ Tamga ـ yi Nasiri)

شەيخ مۇھەممەت سالىھ 1849 ~ 1896 ـ يىللىرى «سەنگلاھ»تىن ئۆرنەك ئېلىپ تۈزۈپ چىققان پارسچە ـ تۈركچە لۇغەت.

10. «فەتھ ئەلى قاچار لۇغىتى» (Fethali Kačar Lugati)

فەتھ ئەلى قاچار قەزۋىنى تەرىپىدىن 1862 ـ يىلى تۈزۈلگەن

پارسچە ـ تۈركىيچە لۇغەت بولۇپ، ئىران ساھەسىدە تۈزۈلگەن تۈركىيچە لۇغەتلەرنىڭ ئەڭ بۈيۈكى. ئاپتورنىڭ مەلۇماتىغا قارىغاندا، ئۇ بۇ لۇغەتنى ئۆز بىلىمىنى ئاشۇرۇش ۋە شاھىنىڭ ئارزۇسىنى قاندۇرۇش ئۈچۈن يازغان. ئەسەر نەۋايى ئەسەرلىرى ئاساسىدا يېزىلماقنى پىلان قىلغان بولسىمۇ، لۇغەتكە يەنە لۇتفى، مىرھەيدەر، ئۇبەيدۇللاخان، فۇزۇلى، موللا سافى قاتارلىق يېقىنقى زامان ئۇيغۇر شائىرلىرىنىڭ ئەسەرلىرىدىن ئۆرنەكلەر ئالغان. ئەسەرنىڭ ئىككى قول يازما نۇسخىسى بار.

11. «لۇغەتى چاغاتاي ۋە تۈركىي ئوسمانى»

(Luğat–i čağatay ve Türki Osmani)

ئۆزبېكلەردىن شەيخ سۇلايمان ئەفەندى 1882 ـ يىلى ئىستانبۇلدا نەشر قىلدۇرغان تۈركىيچە ـ ئوسمانلىچە لۇغەتتۇر. لۇغەتكە 7000غا يېقىن سۆز كىرگۈزۈلگەن. ئەسەر يۈزدەيۈز تۈركىيچە سانالمىغانلىقتىن، مارتىن ھارتمان (Hartmann Martin) تەرىپىدىن قاتتىق تەنقىدكە ئۇچرىغان.(309) ئەسەرنىڭ ئى. كونۇس (I. Konus) تەرىپىدىن قىسقارتىلغان نېمىسچە تەرجىمىسى نەشر قىلىنغان.(310)

12. «كونا ئۆزبېك تىلى، 14 ـ ئەسىر خارەزىم يادنامىلىرى»

بۇ لۇغەت فازىلوف ئەپەندى تەرىپىدىن 1966 ~ 1971 ـ يىللىرى تۈزۈلۈپ تاشكەنتتە نەشر قىلىنغان چوڭ ھەجىمدىكى يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى لۇغىتى ھېسابلىنىدۇ.(311)

13. «لۇغەتى ئەمىر نەۋايى» (Luğäti Ämir Navayi)

مەزكۇر لۇغەتنىڭ ئاپتورى ۋە يېزىلغان ۋاقتى ئېنىق ئەمەس. لۇغەت «ا» (ئەلىف)تىن باشلىنىپ «ن» (نۇن)دا تۈگەيدۇ. قول يازما جەمئىي 10 ۋاراق (1a دىن 10b غىچە) ۋاراقتا. لۇغەتتە ئەرەبچە، پارسچە ـ تاجىكچە ۋە تۈركىي سۆزلەرگە ئىزاھ بېرىلگەن. لۇغەت ئۆزبېكىستان پەنلەر ئاكادېمىيەسى

شەرقشۇناسلىق ئىنستىتۇتىدا ساقلانغان قول يازما ھالىتىدە.

14. «دەر بايان لۇغەتى نەۋايى»

(Där Bäyan–i Luğäti Navayi)

مەزكۇر لۇغەتنىڭ ئاپتورى ۋە يېزىلغان ۋاقتى ئېنىق ئەمەس. قول يازما جەمئىي ئىككى ۋاراق ئەتراپىدا (3b دىن 4b غىچە ۋاراقتا). لۇغەتتە تۈركچە سۆزلەرگە پارسچە ـ تاجىكچە ئىزاھ بېرىلگەن. لۇغەت ئۆزبېكىستان پەنلەر ئاكادېمىيەسى شەرقشۇناسلىق ئىنستىتۇتىدا ساقلانغان قول يازما ھالىتىدە.

15. «ھاللى لۇغەتى چىغاتايى خەمسەيى نەۋايى»

(Halli Luğäti čiğatayi Xämsäyi Navayi)

مەزكۇر لۇغەتنىڭ ئاپتورى ۋە يېزىلغان ۋاقتى ئېنىق ئەمەس. 1880 ~ 1890 ـ يىللىرى بۇخارادا كۆچۈرۈلگەن دەپ تەخمىن قىلىنىدۇ. قول يازما جەمئىي بەش ۋاراق ئەتراپىدا (1b دىن 5a غىچە) ۋاراقتا. لۇغەتتە تۈركچە سۆزلەرگە پارسچە ـ تاجىكچە ئىزاھ بېرىلگەن. لۇغەت ئۆزبېكىستان پەنلەر ئاكادېمىيەسى شەرقشۇناسلىق ئىنستىتۇتىدا ساقلانغان قول يازما ھالىتىدە.

16. « «ھاللى لۇغەتى خەمسەيى نەۋايى»

(Halli Luğäti Xämsäyi Navayi)

مەزكۇر لۇغەتنىڭ ئاپتورى ۋە يېزىلغان ۋاقتى ئېنىق ئەمەس. 1853 ~ 1854 ـ يىللىرى كۆچۈرۈلگەن دەپ تەخمىن قىلىنىدۇ. قول يازما جەمئىي 14 ۋاراق ئەتراپىدا (329b دىن 343b غىچە) ۋاراقتا. لۇغەتتە «خەمسە»دىكى چۈشىنىش قىيىن بولغان ئەرەبچە، پارسچە سۆزلەرگە تۈركىيچە ئىزاھ بېرىلگەن. لۇغەت ئۆزبېكىستان پەنلەر ئاكادېمىيەسى شەرقشۇناسلىق ئىنستىتۇتىدا ساقلانغان قول يازما ھالىتىدە.

17. «ھاللى لۇغەتى چىغاتايى» (Halli Luğäti čiğatayi)

مەزكۇر لۇغەتنىڭ ئاپتورى ۋە يېزىلغان ۋاقتى ئېنىق ئەمەس.

1864 ~ 1865 ـ يىللىرى خىۋەدە كۆچۈرۈلگەن. قول يازما جەمئىي 21 ۋاراق ئەتراپىدا. لۇغەتتە ئەلىشىر نەۋايى ئەسەرلىرىدىن ئېلىنغان سۆزلەرگە پارسچە ـ تاجىكچە ئىزاھ بېرىلگەن. لۇغەت تۈركمەنىستان پەنلەر ئاكادېمىيەسى تىل ۋە ئەدەبىيات ئىنستىتۇتىدا ساقلانغان قول يازما ھالىتىدە[313].

18. «نىسابى نەۋايى» (Nisabi Navayi)

بۇ ئەلىشىر نەۋايىنىڭ 1571 ـ يىلى كۆچۈرۈلگەن «خەمسە»سىنىڭ 202a ـ، 203a ـ، 203b ـ بەتلىرىنىڭ ھاشىيەسىگە نامەلۇم بىر كىشى تەرىپىدىن يېزىلغان 76 مىسرالىق شېئىرىي لۇغەت بولۇپ، تۈركىيچە سۆزلەرنىڭ پارسچە تەڭداشلىرىنى شېئىرىي يول بىلەن ئىزاھلانغان.

19. «مۇنتەھابۇل ـ لۇغەت» (Muntähab'ul luğät)

بۇ مۇھەممەت رىزا خاكسار تەرىپىدىن 1798 ~ 1799 ـ يىللىرى تۈزۈلگەن لۇغەت. لۇغەتكە نەۋايى، ئابدۇراخمان جامى، لۇتفى، فىردەۋسى، نىزامى گەنجىۋى، فۇزۇلى، ھۇسەيىن بائىز، يۇسۇفى، نازىمى، مۇئىن، ئۆمەرخوجا قاتارلىق ئەدىبلەرنىڭ ئەسەرلىرىدىكى ئەرەبچە سۆزلەرگە ئىزاھ بېرىلگەن. لۇغەتكە 2400 سۆز كىرگۈزۈلگەن[315].

20. «ئەلىشىر نەۋايى ئەسەرلىرى تىلىنىڭ ئىزاھلىق لۇغىتى» (Ališir Navoyi äsarlari Tilining Izahli Luğati)

مەزكۇر لۇغەت ئۆزبېكىستان پەنلەر ئاكادېمىيەسى مۇخبىر ئەزاسى فازىلوف (E.I.Fazilov) نىڭ باش مۇھەررىرلىكىدە خاس نەۋايى ئەسەرلىرىنىڭ تىلى ئۈچۈن تۈزۈلگەن تۆت توملۇق يىرىك لۇغەت. لۇغەتكە ئەلىشىر نەۋايىنىڭ بارلىق ئەسەرلىرىدە ئىستې- مال قىلىنغان سۆز، فرازېيولوگىيەلىك بىرىكمىلەر ۋە تۇرغۇن بىرىكمىلەر كىرگۈزۈلگەن. لۇغەتتە بارچە سۆز تۈركۈملىرىگە تەۋە تۈپ، ياسالما، بىرىككەن سۆزلەر؛ پارس ـ تاجىك، ئەرەب ۋە

باشقا تىللارغا مەنسۇپ بولغان ئۆزلەشتۈرمىلەرنىڭ ھەممىسى ئىزاھلانغان. داڭلىق ناملار، جۇغراپىيەلىك ناملار، كىشى ئىسىملىرى ۋە كىتاب ناملىرى ئىلاۋىدە كۆرسىتىلگەن(316).

21. «بەش تىللىق مانجۇچە لۇغەت» (五体清文鉴)

«بەش تىللىق مانجۇچە لۇغەت» چىڭ سۇلالىسى چيەنلوڭ خان زامانىدا 1795 ـ يىلى تاماملانغان. ئۇيغۇرچە قىسمىنىڭ ئاپتورى نامەلۇم. لۇغەت مانجۇچە سۆزلەر تۈبۈتچە، موڭغۇلچە، ئۇيغۇرچە، خەنزۇچە تەرتىپتە ئىزاھلانغان. ئۇيغۇرچە سۆزلەرگە يەنە مانجۇ يېزىقى بىلەن تىرانسكرىپسىيە بېرىلگەن. ئۇيغۇرچە سۆزلەر موي قەلەمدە يېزىلغاچقا، خەتلەر ئانچە چىرايلىق يېزىلمىغان. ئۇنىڭ ئۈستىگە قىسمەن سۆز ـ جۈملىلەردە خاتالىقلارمۇ ساقلانغان(317). لۇغەتكە 18 مىڭ سۆز كىرگۈزۈلگەن. بۇ لۇغەت ئەسلىي ئالتە مۇقاۋىغا توپلانغان، 36 قىسىم 2563 بەتتىن ئىبارەت. بۇ لۇغەت 1957 ـ يىلى گۇگۇڭ مۇزېيىدا ساقلانغان نۇسخىسىدىن فوتوغا ئېلىنىپ مىللەتلەر نەشرىياتى تەرىپىدىن نەشر قىلىنغان(318). ئەنگلىيەلىك دېنىسون روس «بەش تىللىق مانجۇچە لۇغەت» ئىچىدىكى ئۇيغۇرچە، مانجۇچە ۋە خەنزۇچە قوش ئىسىملىرى ھەققىدە سېلىشتۇرما لۇغەت ئىشلىگەن(319). بۇ ئەسەرنى ناسكالى (Naskali) تۈركىيە تۈركچىسى تەرجىمىسى بىلەن 1994 ـ يىلى نەشر قىلدۇرغان(320).

ئېلىمىزدە بۇ ھەقتىكى تەتقىقات بەك ئاجىز ھالەتتە تۇرماقتا. بۇ جەھەتتە رازاق مەتنىياز(321)، تاھىرجان(322)، جىن بىڭجى(323)، شى شۇچىڭ(324) قاتارلىقلارنىڭ ئەمگەكلىرىنى تىلغا ئېلىش مۇمكىن. سادىق تۆمۈرى «بەش تىللىق مانجۇچە لۇغەت» ئۈچۈن ئۇيغۇرچە ـ خەنزۇچە، خەنزۇچە ـ ئۇيغۇرچە كۆرسەتكۈچ تۈزۈش جەھەتتە دۇچ كەلگەن مەسىلىلەرنى ئوتتۇرىغا قويغان(325).

يېقىنقى زامان ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ ئېلىپبەسى:

| | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| ا | a, ä, ā | د | d | ط | ṭ | ن | n |
| ب | b, p | ذ | z̲ | ظ | ẓ | و | v, w, o, ö, u, ü, ū |
| پ | p | ر | r | ع | ʻ | ه | h |
| ت | t | ز | z | غ | ğ, q | ى | y, e, ê, ı, i, ī, î |
| ث | s̲ | ژ | ž | ف | f | ء | ʼ |
| ج | j, č | س | s | ق | q, ğ | | |
| چ | č | ش | š | ك | k, g | | |
| ح | ḥ | ص | ṣ | ل | l | | |
| خ | x | ض | ḍ | م | m | | |

يېقىنقى زامان ئۇيغۇر يېزىقىدىن نەمۇنە:

1. خارەزىمدە يېزىلغان ئەسەرلەردىن نەمۇنە:

«قىسسەسۇل ئەنبىيا» دىن نەمۇنە[326]:

تىرانكرىپسىيەسى:

(1) aydi: iz̲iyā yūsufumni saŋa tapšurdum maŋa tärk yandurğïl, firāqïŋ otï birlä meni yan[durmağïl].(2) anda käz̲in yūsufnï olarğa bärdi. Yaq'ūb yüzinde yūsufnï rūbil egniŋä aldï kätürdi, yana (3) yahūdā aldï, yana šam'ūn aldï, andïn lāvi aldï, äldin älgä aldïlar. Ya'qūb vūsufnï (4) köndürü čïqdï bir ez̲iz täpägä ağdï. Yūsufnïŋ qarasï körünmäs bolğunčä botasï (5) qalmïš ingan täg ïŋrayu qaldï. körünmäs boldi ärsä qatïğ ün birlä ......

«نەھجۇل فەرادىس»تىن نەمۇنە㉝:

تىرانسكرىپسىيەسى:

Yänä on iki yašïnqa tägmiš ärdi taqï babasï Yaq'ūb päyğāmbar 'as qatïnda yatur ärdi. Ya'qūb payğāmbar Yūsufnï özgä oğlanlarïdïn ziyāda sävär ärdi, kečä taqï kündüz qatïndïn ketärmäz ärdi, anïŋ üčün kim Yūsuf anasï Rāḥil ölüp turur ärdi. Xāṭïrï munğïṣ bolmasun täp artuq šafaqat qïlur ärdi. Bir kečä yatur ärkän qorqup oyğandï ärsä......

قۇتبىنىڭ «خسراۋ ۋە شېرىن» ناملىق داستانىدىن نەمۇنە(328):

تىرانسكرىپسىيەسى:

Äflāk ḥaräkātïnïŋ sözi

Fäläk säyyāḥlarï aŋlar mu sän yār

Nädin yär ka'bäsini čävrülürlär

Bu miḥrāb ičrä ma'būdï bularnïnïŋ

Ne ol käzmäkdä maqsūdï bularnïŋ

.........................

2. يېقىنقى زامان ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ كىلاسسىك دەۋرىدىكى ئەسەرلەردىن نەمۇنە:

نەۋايى دىۋانىدىن بىر غەزەل[329]:



بسم الله الرحمن الرحيم

ترانسكرىپسىيەسى:

1. äy näv bähari ʿaräḍiŋ ṣubḥigä jān pärvär häva,
andin gül-u bulbul tāpip y bärg birlä miŋ häva.
2. ṭōbi-yu šāx-i sidrädur koyuŋ giyahi nigä kim,
ʿuššaq äšk-u āhidin hardäm tapar suğu häva.
3. čūnqaḍi isḥajat sin daʿvay-i mehriŋ qīlğalī
därd-u firāq anduhidin kältürmišäm iki guva.
4. qilmay qäbūl ijādiniŋ imkāni yoq soŋrä yana,
mäqbūlini rad äylämäk luṭfūŋdin olğaymu ravā.
5. zahid köŋülni xilvätin mäṭlūbi ğäyridin ärit,
sän säyr qilsaŋ qil, keräk köŋlüŋdä bolsa inzivā.
6. zähr-i firāqiŋdin qayu ʿašiqkä boldi talxkam,
nuš-i visaliŋ yätmäsä, eysa aŋa tapmas davā.
7. disaŋ nävayi jān ara mäḥbūb bolğay jilvägär,
ävväl köŋül közgüsidin mähv äylä näqši masvā üz

ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى تەرجىمىسى:

1. ئەي، جامالىڭ باھارى تاڭ ـ سەھەرنى جانلاندۇردى،
ئۇنىڭدىن گۈل يۈزلەپ بەرگ، بۇلبۇل مىڭلاپ نەۋا تاپتى.

2. سېنىڭ كوچاڭدىكى گىياھلار خۇددى توبى ۋە نىلۇپەر
شاخلىرىدەك ياشنىغان، چۈنكى ئۇ ئاشىقلارنىڭ كۆز
يېشىدىن سۇ ئىچىپ، ئاھىدىن ھاۋا ئالىدۇ.

3. سەن ھاجەتلەردىن چىققۇچىسەن، مەن شەيقىتىڭنىڭ
دەۋاسى ئۈچۈن دەرد ھەم پىراق قايغۇسىدىن ئىككى
گۇۋاھچى باشلاپ كەلدىم.

4. قوبۇل قىلماي تۇرۇپ، يارىتىشنىڭ ئىمكانى يوق ئىدى،
ئارقىدىنلا ياقتۇرغىنىڭنى قوغلاش سېنىڭ لۇتپى ـ
مەرھەمىتىڭگە توغرا كېلەمدۇ؟

5. ئەي زاھىد، كۆڭۈل بوشلۇقىنى يات تەلەپلەردىن تازىلا،
كۆڭلۈڭ خىلۋەتنى تارتسا سەير قىلغىن.

6. پىراقىڭ زەھىرىدىن قايسى ئاشىق ئازابلانغانىكەن،
ئۇنىڭغا ۋىسالىڭ شەربىتى بولمىسا، ئەيسا پەيغەمبەرمۇ
داۋا تاپالمايدۇ.

7. نەۋايى، مەھبۇب جېنىڭدا جىلۋىلەنسۇن دېسەڭ، ئالدى
بىلەن كۆڭلۈڭ ئەينىكىدىن باشقىلارنىڭ سۈرىتىنى تازىلا.

«بابۇرنامە»نىڭ 1 ـ بېتى:

بسم الله الرحمن الرحيم

رمضان آيى تاريخ سكيز يوز توقسان توقوزدا فرغانه ولايتيدا
اون ايكى ياشته پادشاه بولدوم فرغانه ولايتى بيشنچى اقليم
دين دور معموره نينك كنارهسيدا واقع بولوبتور شرقى كاشغر غربى
سمرقند جنوبى بدخشان نينك سرحدى تاغلارى وشماليدا اگرچه بورون
شهرلار بار ايكاندور مثل الماليغ و الماتو و يانگى كيم كتبدا اطرار بيتيلار
مغول و اوزبك جهتى دين بو تاريخدا بوزوق بولوبتور اصلا معموره قالمايدور
مختصر ولايت توروشليغ و ميوهسى فراوان گرد اگردى تاغ واقع بولوبتور
غربى طرفيدا كيم سمرقند و خجند بولغاى تاغ يوقتور شو جانب دين
اوزگا هيچ جانب تين قيش ياغى كيلالماس سيحون درياسى كيم خجند سويىغه

Bismillahir -raḥman-nirraḥim
Ramaḍan ayï tārix-i säkiz yüz toqsan toquzda farğāna vilāyatïda on iki yašta pādišāh boldum. Färğāna vilāyatï bäšinči iqlimdïn dur. Mȧmūranïŋ kinārasï vāqi̇ boluptur. Šarqï Kāšğar, ğarbï Samarqand, janūbï badaxšānnïŋ sarḥaddï tağlarï, vä šimalida – agarči burun šahrlar bar ekändür, misl-i Almalïğ va Almatu vä Yaŋï, kim kutubda Utrar bitirlär – Muğul vä Özbäg jihatïdïn bu tārixda buzuluptur, aṣlan mȧmūra qalmaydur. Muxtaṣar vilāyat tur. Ašlïğ vä mevasï farāvān. Girdāgirdi tağ vāqi boluptur. Ğärbi ṭarafïda, kim Samarqand vä xujand bolğay, tağ yoqtur. Ošbu jānibtïn özgä heč jānibtïn qïš [?] yağï kelä almas. Sayḥūn daryāsï, kim xujand suyi<ğa>...

هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى تەرجىمىسى:

ناھايىتى شەپقەتلىك ۋە مېھرىبان ئاللانىڭ نامى بىلەن باشلايمەن.

899 ـ يىلى[330] رامزان ئېيىدا فەرغانە ۋىلايىتىدە[331] ئون ئىككى ياشتا پادىشاھ بولدۇم. فەرغانە ۋىلايىتى بەشىنچى ئىقلىمدىن بولۇپ، ئاۋات جايلارنىڭ چېتىگە جايلاشقان. شەرق تەرىپى كاشغەر بىلەن، غەرب تەرىپى سەمەرقەنت بىلەن، جەنۇب تەرىپى بەدەخشاننىڭ چېگراسى بولغان تاغلار بىلەن تۇتىشىدۇ. شىمال تەرىپىدە گەرچە بۇرۇن ئالمالىغ، ئالماتۇ ۋە ياڭى (كىتابلاردا «ئوترار» دەپ يېزىلىدۇ) قاتارلىق شەھەرلەر بولغان بولسىمۇ، لېكىن ئۇلار ھازىر موغۇل ۋە ئۆزبېكلەر تەرىپىدىن بۇزۇلۇپ پۈتۈنلەي ۋەيران بولغان. فەرغانە كىچىك ۋىلايەتتۇر. ئاشلىق ۋە مېۋىسى مول. ئەتراپى تاغ بولۇپ، پەقەت سەمەرقەنت ۋە خوجەند جايلاشقان غەرب تەرىپىدىلا تاغ يوق. قىشتا مۇشۇ تەرەپتىن باشقا ھېچ تەرەپتىن دۈشمەن كېلەلمەيدۇ. خوجەند سۈيى دەپ ئاتىلىدىغان سەيھۇن دەرياسى...

3. يېقىنقى زامان ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ كېيىنكى باسقۇچىدىكى ئەسەرلەردىن نەمۇنە:

«دىۋانى گۇمنام» دىن نەمۇنە[332]:



ترانسكرىپسىيەسى:

1. kördüm yüzüŋni divanä boldum,
   äql-u ḥušumdin biganä boldum.
2. tartip jäfayiŋ ölsäm yoluŋda,
   yanmasmä härgiz märdanä boldum.
3. boldum jäḥanda räsvayi ʿaläm,
   yaxšï yamanğä äfsanä boldum.
4. kävsär šarabi yadïmğa kälmäs,
   lä̊liŋ ğämidin mästanä boldum.

5. kördüm tüšümdä šäm'i jämaliŋ,
   köydüm urup čärh pärvanä boldum.
6. yumdum közümni sändin böläkdin,
   käčtim baridin rindanä boldum.
7. ïšqïŋ mäyigä pur boldï jismim,
   häm saqï, häm mäy päymanä boldum.
8. bir qäträ ärdim čöktüm täŋizgä,
   kirdim sädäfkä durdanä boldum.
9. köydürmäsä ot bolmas yïğač čoğ,
   ïšq otï bilän ḥämxanä boldum.

هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى تەرجىمىسى:

1. يۈزۈڭنى بىر كۆرۈش بىلەن دىۋانە بولدۇم، ئەقىل ـ
   ھوشۇمدىنمۇ ئايرىلىپ قالدىم.
2. سېنىڭ يولۇڭدا جاپا ـ مۇشەققەت تارتىپ ئۆلۈپ قالسامۇ،
   سېنىڭدىن ھەرگىز يۈز ئۆرۈمەيمەن، مەن مەردانە بولدۇم.
3. سېنى دەپ ئالەمدە رەسۋا بولدۇم، ياخشى ـ يامانلارنىڭ
   ھەممىسىگە سۆز ـ چۆچەك بولدۇم.
4. كەۋسەر شارابى دېگەن نېمە يادىمغىمۇ كەلمەيدۇ؟ ياقۇتتەك
   لەۋلىرىڭنى ئويلاپ مەستانە بولدۇم.
5. جامالىڭنىڭ چىرىغىنى چۈشۈمدە كۆرۈش بىلەن ئۇنىڭ
   ئەتراپىدا خۇددى پەرۋانىدەك ئۆزۈمنى ئۇرۇپ ئايلاندىم.
6. سېنىڭدىن باشقىلارغا قارايدىغان كۆزۈم يوق،
   ھەممىسىدىن كەچتىم، بىپەرۋا بولدۇم.
7. پۈتۈن جىسمىم ئىشقىڭنىڭ مېيىغا چىلىشىپ كەتتى،
   ساقىيمۇ، مەيمۇ، مەي جامىمۇ ھەممىسى ئۆزۈم بولدۇم.
8. ئۆزۈم بىر تامچە ئىدىم، دېڭىزغا چۆكتۈم، سەدەپنىڭ
   ئىچىگە كىرىپ دۇردانە بولدۇم.

9. ئوت كۆيدۇرمىسە ياغاچ كۆيۈپ چوغ بولمايدۇ، مېنىڭ مۇنداق چوغ بولۇشۇم، مەن ئىشق ئوتى بىلەن بىر ئۆيدە.

«بەش تىللىق مانجۇچە لۇغەت»تىن نەمۇنە ③③③:

學正　學錄　教習　總管

## §12. 1950 - يىلدىن بۇيانقى ئۇيغۇر يېزىق تەرەققىياتى

ئەرەب ئېلىپبەسى پارسلارنىڭ ۋاستىسى بىلەن ئۇيغۇرلارغا تارقالدى. ئۇيغۇر خەلقى قاراخانىيلار دەۋرى ۋە كېيىنكى ئۇزۇن بىر جەرياندا ئەرەب تىلىنىڭ فونېتىكىلىق ئالاھىدىلىكىگە ئۇيغۇن لايىھەلەنگەن بۇ يېزىقنى ئۇيغۇر تىلى فونېتىكا

سىستېمىسىنىڭ ئالاھىدىلىكىگە ئۇيغۇنلاشتۇرۇش يولىدا ئىزدەندى. بۇ ئىزدىنىشلەر 20 ـ ئەسىرگە كەلگەندە يۇقىرى پەللىگە چىقتى. 20 ـ ئەسىرنىڭ 30 ـ يىللىرىدا يېڭى مائارىپ ھەرىكەتلىرىنىڭ تۈرتكىسىدە ئېلىپ بېرىلغان يېڭى مەدەنىيەت ھەرىكەتلىرى ئۇيغۇر يېزىقى ساھەسىدىمۇ ئىپادىلەندى. ئەسىرلەر بويى قوللىنىلىپ كېلىنگەن ئەرەب ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى بۇ ئېلىپبەدە ئىسلاھاتلار بولدى. 1950 ـ يىلىدىن كېيىن ئۇيغۇر خەلقىنىڭ تۇرمۇشىدىمۇ غايەت زور ئۆزگىرىشلەر بولدى. 1950 ـ يىللاردىن 2000 ـ يىللارغىچە سىياسىي جەھەتتىمۇ ھەر خىل ھەرىكەتلەر، ئۆزگىرىشلەر يۈز بەردى. بۇ ئۆزگىرىشلەر ئۇيغۇرلارنىڭ يېزىق ئىشلىتىش ئەھۋالىدىمۇ ئەكس ئەتتى. بۇ 50 يىلدا ئۇيغۇر خەلقى يېزىق جەھەتتە ئەڭ زور دەرىجىدە مۇقىمسىزلىقنى باشتىن كەچۈردى. بىرقانچە قېتىم يېزىق ئۆزگەرتتى، ئىملا قائىدىسىنى مۇكەممەللەشتۈرۈش جەريانىدا بىرقانچە قېتىم ئىملا قائىدىسى تۈزۈلدى ياكى تولۇقلاپ تۈزۈلدى. بۇ مەزمۇندا بىز بۇ ھەقتىكى مەزمۇنلار ئۈستىدە توختىلىمىز.

ھازىرقى زامان ئۇيغۇر يېزىقى تەرەققىياتى ھەققىدە ۋېي سۇيى[334]، سۇگاۋارا جون[335]، جون دې فرانسىس[336]، بېللېر خان ئېلدىكو[337]، گۇننار ياررىڭ[338]، ئابدۇرېشىت سابىت ئەپەندى[339] قاتارلىقلار 20 ـ ئەسىردىن بۇيانقى (بەزىلەر 1949 ـ يىلىدىن بۇيانقى) يېزىق ئىسلاھاتلىرى ھەققىدە تەتقىقات ئېلىپ بارغان.

20 ـ ئەسىر تىل ـ يېزىق ناھايىتى تېز تەرەققىي قىلغان دەۋر بولدى. نۇرغۇنلىغان يېڭى دۆلەت ۋە ئاپتونوم رايونلارنىڭ بارلىققا كېلىشىگە ئەگىشىپ نۇرغۇن تىللار مائارىپ ۋە كۈندىلىك تۇرمۇشتا ئىشلىتىلىشتىن تېخىمۇ كەڭ ۋە يۇقىرى ئىشلىتىلىش ئىمتىيازىغا ئىگە بولدى. مەركىزىي ئاسىيادىلا يېقىنقى دەۋردە تۈركىي تىل سىستېمىسىغا تەۋە تىللار كۆپىيىپ 30 غا

يەتتى[340]. مەركىزىي ئاسىيادىكى ئۇيغۇر، قازاق، قىرغىز قاتارلىق تۈركىي تىل سىستېمىسىغا تەۋە خەلقلەرنىڭ تىللىرى سابىق سوۋېت ئىتتىپاقىدا ئىتتىك ئايرىما ئىسلاھاتى ئېلىپ بېرىلىپ، ئىتتىپاقداش جۇمھۇرىيەتلەر، ئاپتونوم جۇمھۇرىيەتلەر قۇرۇلغاندىن كېيىن ئۆزلىرىنىڭ مۇستەقىل يېزىقىغا ئىگە بولدى. 20 ــ ئەسىرنىڭ باشلىرىدا هازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلى ۋە يېزىقى ھەققىدە ئەڭ دەسلەپ تارىم ۋادىسىدىن ئوتتۇرا ئاسىياغا كۆچكەن ئۇيغۇرلار ئارىسىدا غۇلغۇلا بولدى. 1921 ــ يىلى تارىخىي، ئىجتىمائىي ئەھۋال ۋە تېررىتورىيە سەۋەبىدىن ئولتۇراقلاشقان جايىغا ئاساسەن، ئۆزلىرىنى «قەشقەرلىك»، «خوتەنلىك»، «قۇمۇللۇق»، «تارانچى» دەپ ئاتىۋالغان، لېكىن ماھىيەتتە ئورتاقلىققا ئىگە بولغان ئۇيغۇر مىللىتىنىڭ بۇنىڭدىن كېيىن ئەسلىدە مەۋجۇت بولۇپ تۇرغان «ئۇيغۇر» دېگەن نامى تولۇق ئاساس بىلەن ئىشلىتىش تامامەن قايىل قىلارلىق دەرىجىدە ئىسپاتلانغاندىن كېيىن، مۇنازىرە نۇقتىسى سوۋېت ئۇيغۇرلىرىنىڭ ئورتاق ئەدەبىي تىلىغا قايسى دىيالېكت (قەشقەر ياكى غۇلجا شېۋىسى)نى ئاساس قىلىش كېرەك، دېگەن باشقا بىر مەسىلىگە بۇرالدى. بۇ مۇنازىرە ئۇيغۇر يېزىقىدىكى «كەمبەغەللەر ئاۋازى»، «ئازادلىق»، «شەرق ھەقىقىتى»، «قىزىل شەپەق»، «ئىنقىلابىي شەرق»، «لېنىن يولىدا ماڭايلى» قاتارلىق گېزىت ــ ژۇرناللاردا تاكى 1930 ــ يىللارغىچە داۋاملاشتى[341]. بۇ مۇنازىرىلەر داۋامىدا ئۇيغۇر يېزىقى ھەققىدىمۇ نۇرغۇن پىكىرلەر ئوتتۇرىغا قويۇلدى. س. شاكىرجانوف ئۇيغۇر يېزىقى ۋە ئۇنىڭ ئىملاسى ھەققىدە ئىجابىي پىكىرلەرنى ئوتتۇرىغا قويدى[342]. بۇ جەرياندا ئەرەب ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى كونا يېزىقنى تۈزىتىش، تولۇقلاش، ئۆزگەرتىش تەدبىرلىرى جىددىي ئېلىپ بېرىلدى. شۇ مۇناسىۋەت بىلەن 1925 ــ يىلى 7 ــ ئاينىڭ 18 ــ كۈنى ئالمۇتادا ئۇيغۇر

زىيالىيلىرىنىڭ قاتنىشىشى بىلەن 1 ـ قېتىملىق تىل ـ يېزىق ئىلمىي مۇھاكىمە يىغىنى ئۆتكۈزۈلۈپ، شۇ ۋاقىتتىقا قەدەر قولـ لىنىپ كەلگەن ئەرەب ئېلىپبەسى قىسمەن ئىسلاھ قىلىنىپ، ئۇيغۇر تىلىنىڭ خۇسۇسىيەتلىرىگە دەسلەپكى قەدەمدە لايىقلاشقان 27 ھەرپتىن تەركىب تاپقان ئېلىپبە قوللىنىلدى(343). بۇ يېزىق سوۋېت ئىتتىپاقىدا 1920 ـ يىللاردىن 1936 ـ يىلى لاتىن يېـ زىقى ئىشلىتىلگەنگە قەدەر قوللىنىلدى(344). لاتىن ئېلىپبەسى ئەڭ دەسلەپ سوۋېت ئەزەربەيجاندا (1925 ـ يىلى) رەسمىي قولـ لىنىلدى. شۇنىڭدىن كېيىنكى ئىككى يىل ئىچىدە بۇ يېزىق باشقا جۇمھۇرىيەتلەردىمۇ تەدرىجىي ئومۇملاشتى. 1926 ـ يىلىـ دىن باشلاپ قازاقىستان، ئۆزبېكىستان ۋە قىرغىزىستاندا تۇـ رۇشلۇق بىر تۈركۈم ئۇيغۇر زىيالىيلىرى ۋە ئوقۇتقۇچىلار ئەرەب ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى ئۇيغۇر يېزىقىنى لاتىن ئېلىپبەسى ئاـ ساسىدىكى ئۇيغۇر يېزىقىغا ئۆزگەرتىش ھەققىدە تەكلىپ ـ پىكىرلەرنى ۋە ھەر خىل لايىھەلەرنى ئوتتۇرىغا قويۇپ بىرقانچە قېتىم مۇزاكىرە قىلىشتى. 1928 ـ يىلى 4 ـ ئاينىڭ 29 ـ كۈنىدىن 5 ـ ئاينىڭ 4 ـ كۈنىگىچە ئۆزبېكىستاننىڭ سەمەرـ قەنت شەھىرىدە ئوتتۇرا ئاسىيادىكى ئۇيغۇر زىيالىيلىرىنىڭ قاتنىشىشى بىلەن 1 ـ قېتىملىق ئۇيغۇر تىل ـ يېزىق ئىلمىي مۇھاكىمە يىغىنى چاقىرىلدى. يىغىندا ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ ئېلىپـ بەسى ۋە ئاتالغۇلار مەسىلىسى نۇقتىلىق مۇزاكىرە قىلىندى(345). بۇ قېتىمقى يىغىندا سوۋېت ئۇيغۇرلىرى لاتىن يېزىقىنى ئىشـ لىتىش ھەققىدە مۇھاكىمە ئېلىپ بېرىلىپ، لاتىنلاشتۇرۇلغان بۇ ئېلىپبەنىڭ 32 ھەرپتىن تەركىب تېپىشى تەۋسىيە قىلىنـ دى. لېكىن، لاتىنلاشتۇرۇلغان بۇ يېزىق تاكى 1936 ـ يىلى 2 ـ قېتىملىق ئۇيغۇر تىلى مۇھاكىمە يىغىنى ئالمۇتادا ئېچىلغانغا

قەدەر ئىشلىتىلمىدى(346). 1930 ـ يىلى 5 ـ ئايدا ئالمۇتا شەھىرىدە «2 ـ قېتىملىق ئۇيغۇر تىلى مۇھاكىمە يىغىنى» چاقىرىلىپ، 1 ـ قېتىملىق يىغىننىڭ لاتىن ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى يېزىقتا كۆچۈش ھەققىدىكى قارارى ماقۇللاندى. بۇ ۋاقىتتا قوبۇل قىلىنغان لاتىن ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى ئۇيغۇر ئېلىپبەسى تۆۋەندىكىچە(347):

A B C Ç D E Ə F G Ƣ I H I J K L M N Ņ
O Ɵ P Q R S Ş T U V X Y Z Ƶ

سوۋېت ئىتتىپاقىدىكى ئوتتۇرا ئاسىيا جۇمھۇرىيەتلىرىدە سىلاۋيانلاشتۇرۇش ھەرىكىتى 30 ـ يىللارنىڭ كېيىنكى يېرىمىدا باشلانغان بولۇپ، 1938 ـ يىلى قازاقلار ئۇنى قوبۇل قىلدى. لېكىن، ئۇيغۇرلار ئۇنى تاكى 1946 ـ يىلىغىچە ئىشلەتمىدى. شۇ يىلى بۇ ئېلىپبە يەنە موڭغۇلىيەدە قوللىنىلدى. لاتىنلاشتۇرۇلغان ئېلىپبەگە قارىغاندا، سىلاۋيان ئېلىپبەسى ھەربىر تىل ئۈچۈن ئوخشىمىغان شەكىلدە تۈزۈلدى. لېكىن، ئەينى ۋاقىتتا رۇس تىلىدىن كىرگەن سۆزلەر باشقا تىللاردىمۇ رۇس تىلى ئىملا قائىدىسى بويىچە يېزىلغاچقا، باشقا تىللاردىكى سىلاۋيان ھەرپلىرى كۆپەيدى. مەسىلەن، سىلاۋيان ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى ئۇيغۇر ئېلىپبەسى 41 ھەرپتىن تەشكىل تاپقان بولۇپ، ئەسلىدىكىدىن توققۇز ھەرپ ئېشىپ كەتكەنىدى.

سابىق سوۋېت ئىتتىپاقىنىڭ ئوتتۇرا ئاسىيا رايونىدىكى جۇمھۇرىيەتلىرىدە تىل ـ يېزىق ھەققىدىكى بەس ـ مۇنازىرىلەر شۇنداق قىزىق داۋاملاشقان بىر پەيتتە، شىنجاڭ رايونىدا تىل ـ يېزىق مۇھاكىمىلىرىگە نۆۋەت يوق ئىدى.

بۇ يەردە بىز تېخى دىققەت قىلىپ يەتمىگەن مۇھىم بىر مەزمۇن بار، ئۇ بولسىمۇ دوكتور ئەسئەت سۇلايمان دىيارىمىزدا تۇنجى بولۇپ تونۇشتۇرغان ۋە تەتقىق قىلغان «قەشقەر باسما بۇيۇملىرى» ۋە شۇ باسما بۇيۇملىرىدا ئىشلىتىلگەن ئېلىپبە ۋە ئىملا مەسىلىلىرىدۇر(348).

«قەشقەر باسما بۇيۇملىرى» 19 ـ ئەسىرنىڭ ئاخىرقى بىرقانچە يىلىدا دىن تارقىتىش مەقسىتىدە قەشقەرگە كەلگەن شىۋېت مىسسىيونېرلىرى قۇرغان باسمىخانىدا 1912 ـ يىلىدىن تاكى 1938 ـ يىلى شېڭ شىسەي ھۆكۈمىتى شىۋېت مىسسىيونېرلىرىنى جەنۇبىي شىنجاڭدىن قوغلاپ چىقارغانغا قەدەر 25 يىل ئىچىدە بېسىلغان تۈرلۈك مەزمۇنلاردىكى نەچچە مىڭ پارچە كىتابنى كۆرسىتىدۇ. بۇ نەشر بۇيۇملار ۋە كىتاب ـ ماتېرىياللارنىڭ مەزمۇنى تۈرلۈك ساھەلەرگە چېتىلغان بولۇپ، تەخمىنەن 50% دىن كۆپرەكىنى خىرىستىيان دىنى ھەمدە «ئىنجىل»غا دائىر كىتابلار ئىگىلەيدۇ. ئۇنىڭدىن قالسا شىۋېت مىسسىيونېرلىرىنىڭ مەكتەپلىرى ئۈچۈن تۈزۈلگەن ئۇيغۇرچە دەرسلىك كىتابلار مۇھىم سالماقنى ئىگىلەيدۇ. بۇلارنىڭ ئىچىدە شەرقىي تۈركىي تىلى (شىۋېتلار ئۆز ۋاقتىدا ئۇيغۇر تىلىنى «شەرقىي تۈركىي تىلى»دەپ ئاتىغان) ئوقۇتۇشىغا مۇناسىۋەتلىك بولغان «ئا ـ ب كىتابى»، «گىراماتىكا كىتابى»، «ئوقۇش كىتابى»، «ئىملا كىتابى» قاتارلىق بىر يۈرۈش كىتابلارنى؛ تەبىئىي پەن كىتابلىرىدىن ھېساب كىتابى، جۇغراپىيە، پەن ـ تېخنىكا، ئاناتومىيە ۋە تەبىئەت قاتارلىق كىتابلارنى؛ چەت ئەل تىلى ئوقۇتۇشىغا دائىر كىتابلاردىن ئىنگلىزچە ـ ئۇيغۇرچە لۇغەت، ئىنگلىز تىلى ئوقۇشلۇقى قاتارلىقلارنى؛ تارىخقا دائىر كىتابلاردىن ئوتتۇرا ئاسىيا تارىخىنى ھەمدە گۇستاف ئاھلبېرت

تەرپىدىن تۈزۈلگەن ئۇيغۇر تىلىنىڭ تۇنجى ئىملا كىتابى قاتارلىقلارنى تىلغا ئېلىشقا ئەرزىيدۇ[349].

بۇ كىتابلار ئىچىدە دىققىتىمىزنى تارتىدىغىنى ئۇيغۇر تىلى ئوقۇتۇشىغا مۇناسىۋەتلىك بولغان «ئا ــ ب كىتابى»، «گىراماتىكا كىتابى»، «ئوقۇش كىتابى»، «ئىملا كىتابى» قاتارلىق بىر يۈرۈش كىتابلاردۇر. بۇنىڭ ئىچىدىكى «ئا ــ ب كىتابى»، «ئىملا كىتابى» قاتارلىق ئىككى كىتاب ئەينى دەۋر ئۇيغۇر يېزىقى ھەققىدىكى ئەڭ دەسلەپكى پىكىرلەر ۋە ئىسلاھاتلار ئەكس ئەتكەن كىتابلار ھېسابلىنىدۇ.

1932 ــ يىلى قەشقەردە بېسىلغان «ئا ــ ب كىتابى»نىڭ ئېلىپبە جەدۋىلى:

حرف لار

| [illegible] حرفلار | جىپ طرفدە [illegible] حرفلار | ايكى طرفدە [illegible] حرفلار | اونگ طرفدە [illegible] حرفلار |
|---|---|---|---|
| ا | — | — | ـا |
| ب | بـ | ـبـ | ـب |
| پ | پـ | ـپـ | ـپ |
| ت | تـ | ـتـ | ـت |
| ث | ثـ | ـثـ | ـث |
| ج | جـ | ـجـ | ـج |
| چ | چـ | ـچـ | ـچ |
| ح | حـ | ـحـ | ـح |
| خ | خـ | ـخـ | ـخ |
| د | — | — | ـد |
| ذ | — | — | ـذ |
| ر | — | — | ـر |
| ز | — | — | ـز |
| ژ | — | — | ـژ |
| س | سـ | ـسـ | ـس |
| ش | شـ | ـشـ | ـش |

حرف لار

| [illegible] حرفلار | جىپ طرفدە [illegible] حرفلار | [illegible] طرفدە [illegible] حرفلار | اونگ طرفدە [illegible] حرفلار |
|---|---|---|---|
| ص | صـ | ـصـ | ـص |
| ض | ضـ | ـضـ | ـض |
| ط | طـ | ـطـ | ـط |
| ظ | ظـ | ـظـ | ـظ |
| ع | عـ | ـعـ | ـع |
| غ | غـ | ـغـ | ـغ |
| ف | فـ | ـفـ | ـف |
| ق | قـ | ـقـ | ـق |
| ك | كـ | ـكـ | ـك |
| گ | گـ | ـگـ | ـگ |
| ل | لـ | ـلـ | ـل |
| م | مـ | ـمـ | ـم |
| ن | نـ | ـنـ | ـن |
| و | — | — | ـو |
| ه | هـ | ـهـ | ـه |
| ى | يـ | ـيـ | ـى |

يۇقىرىقى كىتابنىڭ 25 ـ بېتى:

دروازه

بو دروازه چونک بر شهرنینک دروازه سی
دور. دروازه بان هر ایرته کان دروازه نی اچادور و
هر اخشام انی ایتیب قویادور. اوچوق تورغان
وقت دا انینکدین تولا کشی اولاغ محافه و
هرابه لار اوتوب تورادورلار. پنجشنبه بازار کون
بولغاندین کین نورغون کشیلار اوتادور. یاز وقت
بولسه دهقانلار صحرا دین نهایت تولا میوه لار
شهرکا الیب کیرادور. اول وقت قوغون اوزوم
شفتالو ارمون المه و شونداغ میوه لار بازار دا
تاپغالی بولادور.

1929 ـ يىلى قەشقەردىكى شىۋېت باسمىخانىسى گۇستاف
ئالبېرتنىڭ باش مۇھەررىرلىكى، ئابدۇلقادىر ئاخۇننىڭ ياردەمچى
مۇھەررىرلىكىدە «ئالتە شەھەرنىڭ زەبانى، يەنى كاشغەر ۋە
ياركەندده پۇتۇلەدۇرغانغە مۇۋافىق كىتابى ئىلىم ـ ئىملا» ناملىق
ئىملا كىتابىنى نەشر قىلىدۇ. بۇنىڭ بىلەن شىنجاڭدا ھازىرقى
زامان ئۇيغۇر يېزىق ئەدەبىي تىلىنىڭ تۇنجى ئىملا قائىدىسى
دۇنياغا كېلىدۇ. شۇنىڭدىن باشلاپ، قەشقەردىكى شىۋېت
باسمىخانىسى مۇشۇ ئىملا قائىدىسىگە قاتتىق ئەمەل قىلغان
ھالدا كىتاب نەشر قىلىدۇ. بۇنىڭ بىلەن ھازىرقى زامان ئۇيغۇر
تىلىنىڭ ئىملا قائىدىسى ۋە نەشرىياتچىلىق قائىدىلىرىنىڭ
قېلىپلىشىشى ئۈچۈن دەسلەپكى ئاساس يارىتىلىدۇ. «قەشقەر
باسما بۇيۇملىرى» نىڭ يازما ئالاھىدىلىكلىرىنى

تەكشۈرگىنىمىزدە شۇنى بايقايمىزكى، 20 ـ ئەسىرنىڭ باشلىرىدا رايونىمىز شىنجاڭدا ئۇيغۇرچە نەشر قىلىنغان زور مىقداردىكى تۈنجى باسما بۇيۇملار بولۇشىغا قارىماي، ئىملا قائىدىسىگە قاتتىق ئەمەل قىلغان نەشر بۇيۇملىرى ھېسابلىنىدۇ.

ئەمما، بۇ ئېلىپبە ۋە ئىملا قائىدىلىرى پەقەت شىۋېت باسمىخانىسىنىڭلا پاتېنتى سۈپىتىدە ئىزچىللاشتۇرۇلغان بولسىمۇ، باشقا ئۇيغۇر رايونلىرىغا، جۈملىدىن ئۈرۈمچىگە تەسىر كۆرسەتكەنلىكى ياكى 1937 ـ يىلىدىكى ئېلىپبە ھەرپلىرىنى بېكىتىشتە قانچىلىك رول ئوينىغانلىقى ئېنىق ئەمەس.

1933 ـ يىلى شېڭ شىسەي ھوقۇق تۇتقاندىن كېيىن ئۆزىنى سوۋېتنىكى مىللىي ئىشلار پىروگراممىلىرى بىلەن پىششىق تونۇش دەپ كۆككە كۆتۈرۈپ، سوۋېت ئىتتىپاقى بىلەن بولغان ئىتتىپاقلىقىنى كۈچەيتىپ، سوۋېتتا قوللىنىلغان مىللىي تەركىبىنى ئايرىشقا مۇناسىۋەتلىك ھەممە كاتېگورىيەلەرنى شىنجاڭدا قوللاندى. 1935 ـ يىلىدىكى 2 ـ قېتىملىق خەلق قۇرۇلتىيىدا شېڭ شىسەي شىنجاڭدىكى خەلقلەرنى 14 ئېتنىك گۇرۇپپىغا (مىللەتكە) ئايرىدى ھەمدە ھەربىر مىللەت ئۈچۈن ئايرىم ـ ئايرىم خەنزۇچە نام بەردى(350). ھازىرقى زامان ئۇيغۇر يېزىقى شېڭ شىسەينىڭ ئاتالمىش «مىللەتلەر باراۋەرلىكى» سىياسىتىنى يولغا قويۇشى بىلەن شىنجاڭدا كەڭ دائىرىدە ئىشلىتىلدى. لېكىن، شىنجاڭدىكى ئۇيغۇرلار سوۋېت ئۇيغۇرلىرىنىڭ 1930 ~ 1940 ـ يىللاردىكى دەسلەپتە لاتىن يېزىقىنى قوللىنىشتىن تەدرىجىي سىلاۋيان يېزىقىغا كۆچۈش ھەرىكىتىگە ئەگەشمىدى. 1936 ـ يىلى ھاشىم گۆھەر باقى دېگەن كىشى تەرىپىدىن تۈزۈلۈپ، غۇلجىدا ھۈسەيىن يۈنۈس مەتبەئەسىدە بېسىلغان ئىلى ۋىلايەتلىك مەدەنىي ئاقارتىش

ئۇيۇشمىسى تەرىپىدىن تارقىتىلغان «ئېلىپبە» دەرسلىكى هازىرقى زامان ئۇيغۇر يېزىقىدا بېسىلغانىدى. ئۇنىڭدا ئەرەب تىلىدىن كىرگەن سۆزلەرنى يېزىشتا قوللىنىلىدىغان بەلگىلەر كىرگۈزۈلمىگەن. 1935 ـ يىلىدىن باشلاپ، «شىنجاڭ گېزىتى» نىڭ ئۇيغۇرچىسى نەشر قىلىنىدى. ئۇنىڭدا ئەرەب تىلىدىن كىرگەن سۆز ـ ئاتالغۇلارنى يېزىشتا قوللىنىلىدىغان «ث، ح، ذ، ط، ظ، ض، ص، ع»قاتارلىق هەرپلەر پەقەت ئەرەبچە سۆز ـ ئاتالغۇلارنى يېزىشتىلا قوللىنىلىپ، ئۇيغۇر تىلىغا خاس سۆزلەردە قوللىنىلمىدى. شېڭ شىسەينىڭ سوۋېت ئىتتىپاقىنىڭ تەسىرىگە ئۇچرىشى ۋە ئەگىشىشى بىلەن شىنجاڭدا تۇنجى قېتىم يېزىق ئىسلاهاتى بولدى. 1937 ـ يىلى شىنجاڭدىكى زىيالىيلارنىڭ ئەرەب ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى ئۇيغۇر ئېلىپبەسىنى سان ۋە تەرتىپ جەهەتتىن سوۋېت ئۇيغۇرلىرى قوللىنىۋاتقان لاتىن ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى ئۇيغۇر ئېلىپبەسى بىلەن ئوخشاش قىلىشقا قوشۇلدى.

تۆۋەندىكىسى شىنجاڭ ئۇيغۇرلىرى 1937 ـ يىلىدىن ئىلگىرى قوللانغان ئېلىپبە(351):

---

ا، ب، پ، ت، ث، ج، چ، ح، خ، د، ذ، ر، ز، ژ، س، ش، ص، ض، ط، ظ، ع، غ، ف، ق، ك، گ، ڭ، ل، م، ن و، ه، ى

---

تۆۋەندىكىسى شىنجاڭ ئۇيغۇرلىرى 1937 ـ يىلى تۈزگەن ئېلىپبە(352):

---

ئا، ب، چ، ج، د، ئ، ئە، ف، گ، غ، ھ، يا، ى، ك، ل،م، ن، ڭ، ئو، پ، ق، ر، س، ش، ت، ئۇ، ۋ، خ، ئۆ، ز، ژ

---

1946 ـ يىلى ئۈچ ۋىلايەت مىللىي ئارمىيەسى بىلەن گومىنداڭ ھۆكۈمىتى ئوتتۇرىسىدا «11 ماددىلىق بىتىم» ئىمزالىنىشتىن بۇرۇن خەلق ۋەكىللىرىدىن ئىبارەت پىكىرلەردە ۋەكىللەر «دۆلەتنىڭ مەمۇرىي ئورگانلىرى ۋە ئەدلىيە ئورگانلىرىنىڭ ھۆججەت ـ ماتېرىياللىرى مۇسۇلمانلارنىڭ ئەزەلدىن بار بولغان يېزىقى (ئۇيغۇر يېزىقى — ئا) دا يېزىلسۇن؛ باشلانغۇچ، ئوتتۇرا ۋە ئالىي مەكتەپلەرنىڭ ھەممىسىدە مۇسۇلمانلارنىڭ ئەزەلدىن بار بولغان تىل ـ يېزىقىدا دەرس ئۆتۈلسۇن»، دېگەن پىكىردە چىڭ تۇرغان. نەتىجىدە، «11 ماددىلىق بىتىم»نىڭ 3 ـ، 4 ـ تارماقلىرىدا مۇشۇ مەزمۇندىكى پىكىرلەرگە دىققەت قىلىنىپ «دۆلەتنىڭ مەمۇرىي ئورگانلىرى ۋە ئەدلىيە ئورگانلىرىنىڭ خەت ـ ئالاقىلىرىدە دۆلەت تىلى ۋە مۇسۇلمانلار تىللىرى تەڭ قوللىنىلىدۇ. خەلقنىڭ ھۆكۈمەتكە سۇنغان ئەرز ـ ئىلتىماسلىرىنى ئۆز مىللىتىنىڭ يېزىقىدا يېزىشقا رۇخسەت قىلىنىدۇ؛ باشلانغۇچ مەكتەپلەر بىلەن ئوتتۇرا مەكتەپلەردە دۆلەت تىلى مەجبۇرىي دەرس بولۇپ كىرىدۇ. ئالىي مەكتەپلەرنىڭ ئوقۇتۇش ۋەزىيىتىگە قاراپ دەرس ئۆتۈشتە دۆلەت تىلى بىلەن مۇسۇلمانلار تىلى تەڭ قوللىنىلىدۇ» دەپ بەلگىلەندى(353).

3— دولت ایداره لرینینک مهرکزی ایداره لارنینک وه سودا ایداره لارنینک حجتلری دولت تیلی وه مسلمان تیللریده توزولودو؛

حکومت ایداره لرگه مراجعت قیلغان خلق حجتلری شول خلقنینک اوز انا تیلیده کیرگیزیلیشیگه اجازت بیریلیدو؛

4— باشلانغوچ وه اوتتورا مکتبلرده اوقوش هر بیر ملتنینک اوز تیلیدا بولودو. لیکن اوتتورا مکتبلرده دولت تیلی مجبوری درس بولوپ کیریلیدو؛

عالی مکتبلرده درسلر احتیاجیغا قاراپ دولت یاکی مسلمان تیللریدا یوریگوزولودو؛

1946 - يىلى 25 كىشىدىن تەركىب تاپقان ئۆلكىلىك ھۆكۈمەت ھەيئەتلىرىنىڭ 2 - قېتىملىق يىغىنىدا ماقۇللانغان «شىنجاڭ ئۆلكىلىك ھۆكۈمەت پىروگراممىسى» ئېلان قىلىندى. ئۇنىڭ «گ. مائارىپ» قىسمىنىڭ 9 - تارمىقىدا «باشلانغۇچ، ئوتتۇرا مەكتەپلەردە شۇ مىللەتنىڭ تىل - يېزىقىدا دەرس ئۆتۈلىدۇ. لېكىن، ئوتتۇرا مەكتەپتە دۆلەت تىلى ئوقۇشقا تېگىشلىك دەرس قىلىنىدۇ. ئالىي مەكتەپلەردە بولسا ئوقۇ - ئوقۇتۇش ئېھتىياجىغا قاراپ دۆلەت تىلى بىلەن مۇسۇلمان تىلى تەڭ قوللىنىلىدۇ» دەپ بەلگىلەندى. بۇ ئەينى ۋاقىتتىكى ئۈچ ۋىلايەت رەھبەرلىرىنىڭ ئۆز تىل - يېزىقىغا بولغان يۈكسەك مەسئۇلىيىتىنى ئىپادىلىدى. نەتىجىدە، ئۇيغۇر تىل - يېزىقى قانۇنىي ئورۇنغا ئىگە بولۇپ، مائارىپ ۋە ھۆكۈمەت خىزمەتلىرىدە ئىشلىتىشكە باشلىدى. 1946 - يىلى ئۆلكىلىك مائارىپ نازارىتى باشلانغۇچ مەكتەپلەرنىڭ 1 - يىللىق ئوقۇغۇچىلىرى ئۈچۈن يېڭى ئېلىپبە تۈزۈپ ئېلان قىلدى. بۇ ئېلىپبە 27 ھەرپتىن تەشكىل تاپقانىدى.

تۆۋەندىكىسى 1946 - يىلى تۈزۈلگەن ئۇيغۇر ئېلىپبەسى[354]:

---

ئا، ب، پ، ت، د، ر، ز، ژ، و، ئو، م، ن، ل، س، ش،
غ، ق، ئ، ك، گ، ج، چ، خ، ئە، ھ، ي، ڭ

---

شىنجاڭ رايونىدا ئەرەب ئېلىپبەسىنى ئىسلاھ قىلىپ، ئۇنى ئۇيغۇر تىلى فونېتىكىسىغا ماسلاشقان ئۇيغۇر ئېلىپبەسىگە ئايلاندۇرۇش ئۈچۈن جىددىي تۇتۇش قىلىنىۋاتقان چاغدا، 1947 - يىلى 2 - ئاينىڭ 4 - كۈنىدىكى سوۋېت ئىتتىپاقى ئالىي سوۋېتىنىڭ قارارى بويىچە لاتىن ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى يېڭى ئېلىپبە ئوتتۇرىغا چىقتى. ئۇنىڭدا رۇس ئېلىپبەسىدىكى 33 ھەرپ تولۇق قوبۇل قىلىنغاندىن باشقا، ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئۆزىگە

خاس فونېمىلىرىنى ئىپادىلەش ئۈچۈن سەككىز ھەرپ ياسالغان. شۇنداق قىلىپ، سىلاۋيان ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى ئۇيغۇر ئېلىپبەسى 41 ھەرپتىن تەشكىل تاپقانىدى.

تۆۋەندىكىسى 1947 ـ يىلىدىكى سوۋېت ئۇيغۇرلىرى ئىشلەتكەن سىلاۋيان ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى ئۇيغۇر ئېلىپبەسى(354):

А, Ә, Б, В, Г, Ғ, Д, Е, Ё, Ж, Җ, З, И, Й, К, Қ, Л, М, Н, Ң,
О, Ө, П, Р, С, Т, У, Ү, Ф, Х, Һ, Ц, Ш, Щ, ъ, Ч, Ы, ь, Э, Ю, Я

مانا بۇلار 1949 ـ يىلىدىن ئىلگىرىكى شىنجاڭ ۋە سوۋېت ئىتتىپاقىدىكى بىرقانچە قېتىملىق يېزىق ئىسلاھاتلىرى. جۇڭخۇا خەلق جۇمھۇرىيىتى قۇرۇلغاندىن كېيىنكى 40 نەچچە يىللىق تارىخىي جەرياندا ئۇيغۇر يېزىقى ھەققىدە يەنە نۇرغۇن ئىسلاھاتلار، ئۆزگىرىشلەر بولدى. بۇ خىل ئىسلاھات ۋە ئۆزگىرىشلەرنى تارىخىي جەھەتتىن ئۈچ باسقۇچقا بۆلۈشكە بولىدۇ: 1 ـ باسقۇچ، 1949 ـ يىلىدىن 1956 ـ يىلغىچە؛ 2 ـ باسقۇچ، 1956 ـ يىلىدىن 1984 ـ يىلغىچە؛ 3 ـ باسقۇچ، 1984 ـ يىلىدىن ھازىرغىچە.

ئەينى ۋاقىتتا، شىنجاڭ سوۋېت ئىتتىپاقىدىكى نەشرىيات ئورۇنلىرىنىڭ تارقاقلىقى ۋە ئۆزى خالىغان ئىملا قائىدىسى بو-يىچە نەشر ئىشلىرى بىلەن شۇغۇللانغانلىقى تۈپەيلىدىن، شۇ ۋاقىتتىكى ئۇيغۇر ئەدەبىي يېزىقى ھەقىقەتەن قالايمىقانىدى. 1937 ـ يىلى ئېلىپ بېرىلغان ئىسلاھات پەقەت زىيالىيلار بى-لەنلا چەكلىنىپ قېلىپ، پەقەت رايون ۋە ئۆلكە دەرىجىلىك بەزى گېزىتلەردىلا ئىشلىتىلدى. «شىنجاڭ گېزىتى» 1935 ـ يىلىدىن باشلاپ ئۇيغۇر تىلىدا نەشر قىلىنىدى. بۇ گېزىت 1937 ـ يىلى-دىكى ئېلىپبەنى ئىشلىتىشكە مايىل ئىدى. بۇ گېزىت گەرچە

شىنجاڭنىڭ ھەممە جايلىرىغا تارقىتىلغان بولسىمۇ، لېكىن قاتـ-ناش قولايسىزلىقى توپەيلىدىن چەت ـ يىراق جايلارغا يېتىپ بارالمىدى. ئەينى ۋاقىتتىكى جوڭگودا ئىچكى ئۇرۇش ئېلىپ بېـ-رىلىۋاتقان ئاپەتلىك يىللاردا ئاز سانلىق مىللەتلەر تىل ـ يېزىـ-قىنى ئۆلچەملەشتۈرۈشنى مۇزاكىرە قىلىش ۋە ئومۇملاشتۇرۇش ھەققىدە سۆز ئېچىش مۇمكىن ئەمەس ئىدى. ئۇيغۇر ئىملا قائىـ-دىسىنىڭ بۇنداق بولۇشىدىكى يەنە بىر سەۋەب، تاشكەنت ۋە ئالـ-مۇتادىكى ئىككى نەشرىيات ئورنى ئۆز ئالدىغا ئىملا قائىدىسى تۈزۈپ نەشر ئىشلىرى بىلەن شۇغۇللاندى. بۇ ئىككى نەشرىـ-ياتتا 1940 ـ يىللاردا ۋە 1950 ـ يىللارنىڭ باشلىرىدا ئۇيغۇر ۋە قازاق يېزىقىدا چىقىدىغان ماتېرىياللار شىنجاڭغا (ئاساسلىق ئىلى، ئالتاي، تارباغاتاي ۋىلايەتلىرىگە) كىرگۈزۈلدى. 1950 ـ يىللارغا كەلگەندە، ئۇيغۇر يېزىقىدىكى پەرقلەر ئاساسلىق مۇھاـ-كىمە تېمىسىغا ئايلىنىپ قالدى.

1949 ـ يىلى جوڭخۇا خەلق جۇمھۇرىيىتى قۇرۇلۇش ھارپىسىدا ئىبراھىم مۇتىي ئەپەندى تەرىپىدىن تۈزۈلۈپ، تولۇقلاپ بېكىتىلگەن ئىملا قائىدىسى 1948 ـ يىلى 12 ـ ئاينىڭ 15 ـ كۈنى ۋە 1949 ـ يىلى 1 ـ ئاينىڭ 8 ـ كۈنىدىكى «شىنجاڭ گېزىتى»دە ئېلان قىلىندى. بۇنىڭدا ئۇيغۇر ئېلىپبەسى، ئۇيغۇر تىلىدىكى قوشۇمچىلار، باشقا تىللاردىن كىرگەن سۆزلەرنىڭ ئىملاسى، تىنىش بەلگىلىرى قاتارلىقلار دەسلەپكى قەدەمدە مۇقىملاشتۇرۇلدى. بۇنىڭ بىلەن ئۇيغۇر تىلى سۆزلىرىنى ئەرەب، پارس تىلىنىڭ ئالاھىدىلىكى بويىچە ھەر كىشى ئۆزى بىلگەنچە يازىدىغان باشباشتاقلىق تۈگىتىلىپ، ئىملا دەسلەپكى بىر قېلىپقا سېلىنغان. لېكىن، ئەرەب ئېلىپبەسى يەنىلا ئۆز تەرتىپى بويىچە تولۇق قوبۇل قىلىنغان. ئۇيغۇر تىلىدىكى سوزۇق تاۋۇشلار ئۈچۈن ئايرىم بەلگە

بەلگىلەنمىگەن، سوزۇق تاۋۇشلارنىڭ ئىملاسى، ئاهاڭداشلىقى، ئاجىزلىشىشى، ئۈزۈك تاۋۇشلارنىڭ نۆۋەتلىشىشى، باشقا تىللاردىن كىرگەن سۆزلەرنىڭ ئىملاسى ھەققىدە قائىدىلەر تۈزۈلمىدى. 1951 ـ يىلى 5 ـ، 6 ـ ئايلاردا ئالمۇتادا «مەسلىھەت يىغىنى» چاقىرىلىپ، ئەرەب ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنى، ئىملا قائىدىسىنى ۋە ئېلىپبەنى بىرلىككە كەلتۈرۈش مۇزاكىرە قىلىندى. يىغىندا «شەرق ھەقىقىتى» ۋە «قازاق ئېلى» ژۇرنىلىدىن جېلىلوۋا ئىمساخان بىلەن ئەخمەتوف ئىمىنجان «ئەرەب ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ ئىملا قائىدىسى توغرىسىدا» ۋە قادىر ھەسەنوف بىلەن م. روزىيېۋفنىڭ «ئىككى ژۇرنالدا ئىشلىتىلگەن ئەدەبىي ئاتالغۇلارنى ئۆلچەملەشتۈرۈش توغرىسىدا» ناملىق ئىككى قارارى ماقۇللاندى. بۇ قېتىمقى ئېلىپبەنىڭ 1937 ـ يىلىدىكى ئېلىپبە بىلەن بولغان پەرقى تۆۋەندىكىچە:

1) ئېلىپبە تەرتىپى جەھەتتە 1951 ـ يىلى تۈزۈلگەن ئېلىپبەدە تاشكەنت ئۇيغۇرلىرى ئىشلەتكەن ئېلىپبە تەرتىپى قوللىنىلدى؛

2) سوزۇق تاۋۇشلار جەھەتتە «ئې» ۋە «ئى» تاۋۇشى پەرقلەندۈرۈلدى.

3) يېڭى ئىملا قائىدىسى مەيدانغا كەلدى.

شۇنداق قىلىپ، 1951 ـ يىلىدىكى ئۇيغۇر ئېلىپبەسى ئۆز دەۋرى ئۈچۈن ئەڭ يېڭى ۋە ئەڭ مۇكەممەل ئېلىپبە بولۇپ، تاشكەنت ۋە ئالمۇتادا كەڭ قوللىنىلدى.

تۆۋەندىكىسى 1951 ـ يىلىدىكى ئۇيغۇر ئېلىپبەسى:

ئا، ب، پ، ت، ج، چ، خ، ھ، د، ر، ز، ج، س، ش، غ، ق، ف، ك، گ، ڭ، ئى، ي، ل، م، ن، ۋ، ئو، ئۇ، ئە

ئەمما، ئېلىپبە ئېلان قىلىنىپ قائىدىلەر تۈزۈلگەن بولسىمۇ، ئەمەلىيەتتە ئۇنىڭ ئىجراسىنىڭ كۆڭۈلدىكىدەك ئەمەسلىكىنى، يېزىش قائىدىلىرىنىڭ ئىزچىللاشمىغانلىقىنى، ئەنە شۇ «قازاق ئېلى» نەشرىياتى نەشر قىلغان ئەسەرلەردە تولۇق يولغا قويۇلمىغانلىقىنى كۆرمەكتىمىز.

1951 ـ يىلى شەرق ھەقىقەتى نەشرىياتى نەشر قىلغان تېيىپجان ئېلىيوپنىڭ «شەرق ناخشىسى» ناملىق شېئىرلار توپلىمىدىن «سىنىڭ ناخشاڭ (پۈشكىنغا بېغىشلاپ)» ناملىق شېئىرىدىن پارچە:

تيخى بەك ياش ئيديڭ شاعير، گويا ئيچلميغان غۇنچە،
سويۇملۇك بىر يورۇق ئاكنى دىلىڭ كۈتكەن ئىدى شۇنچە.
دىمەك تىندى ئىغىر دەرتتىن، بوفالدىڭ ئاما، ياش تۈكمەى،
چىلىشتىڭ ئەرك ئۈچۈن شۇنداق ـ ئەجەل ئالدىدا تىز پۈكمەى.
سىنىڭ نامىڭ ئازادلىق ئىزدىگەنگە بولدى نۇر ـ مەشئەل.
ئجاديڭدىن بىنا بولدى ئۇزاق ئىيللار ئۈچۈن ھەيكەل.
زامانلار ئوتتى زۇلمەتتە، سۇرۇلدى قانچە چاڭ ـ توزاڭ
دىلىڭ سويگەن ئۈمىد ـ ئارزۇ ئاخىر قوچتى يورۇق بىر تاڭ.
سىنىڭ زۇنۇڭدا نۇر ئەندى نۇماندا ئىگرىغان ئىنسان،
سىنىڭ زۇنۇڭدا دەرد ـ ھەسرەت قىلىنغان يەر بىلەن ياكسان.
ھامان سويمەكتە ئەۋرەشنى، چىلىشچان تۇيغۇلار ياندى،
سۇزۇك تاڭ ئىزدىشىپ ھەرجان قارا ئۇيقۇدىن ئويغاندى.
بۇ گۈن شاعىر سىنىڭ جان دوستلۇرۇڭ يەڭمەكتە ھەر يەردە،
سىنىڭ دۇشمەنلىرىڭ مەينەتكە چوكتى، بولدى شەرمەندە.
ھەقىقەت دۇشمىنى كۈلگە ئورۇلدى يىنب ئوتقا.
سىنىڭ نامىڭ ئۇلۇغلاندى ھەقىقەت باشنىغان زۇتتا.

بۇ شېئىرنىڭ ئىملاسىدىن قارىغاندا، بىز يۇقىرىدا دېگەن ئېلىپبە ۋە ئىملادا يېزىلمىغان. ئۇنىڭدا ئەرەب، پارس تىلىدىن كىرگەن سۆزلەر يەنىلا ئەرەبچە، پارسچە يېزىلىشى بويىچە يېزىلغان. بۇ شېئىرلارنىڭ ئىملاسى 1937 ـ يىلىدىكى ئىملا قائىدىسى بويىچە بېسىلغاندەك تۇرىدۇ. قارىغاندا بۇ كىتاب ئىملا قائىدىلىرى

تۈزۈلۈۋاتقان ياكى ئېلان قىلىنغان، ئەمما تېخى ئىجرا قىلىنىشقا ئۈلگۈرمىگەن بىر چاغدا بېسىلغان بولۇشى مۇمكىن.

بۇ ئېلىپبە ۋە ئىملا قائىدىسى شىنجاڭغا كىرگۈزۈلگەن بولسىمۇ، لېكىن شىنجاڭدا ھەرقانداق دەرىجىدىكى بىر ھۆكۈمەت ئورگىنى تەرىپىدىن ئېتىراپ قىلىنمىدى. شۇنداق بولۇشىغا قارىماي، سوۋېت ئىتتىپاقىنىڭ 1951 - يىلىدىن باشلاپ شىنجاڭغا قارىتىلغان مەدەنىيەت سىياسىتى، تۈرلۈك تىل - يېزىقتا نەشر قىلىنغان ماتېرىياللار ۋاستىسى بىلەن تارىختىن بۇيانقى ئەڭ يۇقىرى دەرىجىدە سىڭىپ كىردى. بۇنىڭ نەتىجىسىدە شىنجاڭدا بېسىلغان كىتابلار مۇشۇ ئىملادا بېسىلىپ چىقتى.

تۆۋەندىكىسى 1952 - يىلى 11 - ئايدا شىنجاڭدا بېسىلغان بىر كىتابتىن پارچە:

جۇڭگو يىڭى دىموكراتىيەچىل ياشلار ئىتتىپاقى مەركىزى كومىتىتىنىڭ 3 - سانلىق ئۇمۇمى يىغىنى بېجىڭدە ئۆتكۈزۈلۈپ نۆۋەتتىكى خىزمەت مەسىلىسى توغرىسىدا ئەھمىيەت بىلەن مۇزاكىرە بولۇپ

## قارار قوبۇل قىلىندى

جۇڭگو يىڭى دىموكراتىيەچىل ياشلار ئىتتىپاقىنىڭ مەركىزى كومىتىتى 25 — ئاۋغۇستتىن 4 — سىنتەبرگە قەدەر بېجىڭدە 3 — سانلىق ئۇمۇمى يىغىنىنى ئۆتكەزدى. بۇ يىغىنغا ياشلار ئىتتىپاقى مەركىزى كومىتىتىنىڭ ھەيئەت ئەزالىرى ۋە كاندىدات ھەيئەت ئەزالىرىدىن بولۇپ 38 كىشى قاتناشتى ۋە ھەر بىر چوڭ مەمۇرى رايونلىكى، مۇھىم ئۆلكە شەھەرلەردىكى، ھەربى قىسىملاردىكى ۋە تومۇر يوللىكى ياشلار ئىتتىپاقى تەشكىللىرىنىڭ مەسئۇل كادرلىرى، يەنە ياشلار ئىتتىپاقى مەركىزى ئورگانلىرىنىڭ ھەر بىر بولۇملىرىدىكى مەسئۇل كادرلاردىن بولۇپ 41 نەپەر كىشى چەتتىن قاتناشتى.

بۇ قىتىمقى يىغىن پارتىيە مەركىزى كو-

2

مۇشۇ ۋاقىتتا، قازاقىستان پەنلەر ئاكادېمىيەسى ئۇيغۇرشۇناسلىق ئىنستىتۇتى 1949 - يىلىدىن بۇيان تەتقىقاتىنى شىن-

جاڭ ئۇيغۇر تىل ـ يېزىقىغا مەركەزلەشتۇرگەنىدى. ئېلىمىزدىمۇ مەركىزىي ھۆكۈمەت شۇ ۋاقىتتىن باشلاپ ئاز سانلىق مىللەت تىللىرىنى تەتقىق قىلىدىغان مەخسۇس خادىملارنى تەربىيەلەش پىروگراممىسىنى تۈزۈشكە كىرىشتى. جۇڭگو پەنلەر ئاكادېمىيەسىنىڭ تىل ئىنستىتۇتى (ھازىرقى جۇڭگو ئىجتىمائىي پەنلەر ئاكادېمىيەسى 1951 ـ يىلى) ئەتىيازدىن باشلاپ ئاز سانلىق مىللەتلەر تىللىرى مۇتەخەسسىسلىرىنى تەربىيەلەيدىغان كۇرسلارنى ئېچىشقا باشلىدى. 1950 ـ يىلىنىڭ كۈز پەسلىدە مەركىزىي ھۆكۈمەت غەربىي شىمال ۋە غەربىي جەنۇبتىن ئىبارەت ئىككى ئاساسلىق ئاز سانلىق مىللەت رايونىغا «قېرىنداشلار سالىمىنى يەتكۈزۈش» ۋەكىللەر ئۆمىكىنى ئەۋەتتى. ۋەكىللەر ئۆمىكىنىڭ قارىمىقىدا بىردىن تىلشۇناس بار ئىدى. پەنلەر ئاكادېمىيەسىدىكى ۋاڭ جۈن غەربىي شىمالغا ئەۋەتىلگەن بولۇپ، قايتىپ كەلگەندىن كېيىن شىنجاڭدىكى ئاز سانلىق مىللەتلەر تىلى توغرىسىدا دوكلات يازدى. بۇ مۇشۇ رايوندىكى تىل ساھەسىدە ئېلىپ بېرىلىـ غان ئەڭ دەسلەپكى تەتقىقات دوكلاتى ئىدى. 1950 ـ يىلى 10 ـ ئايدا «شىنجاڭدا تىنچلىق ۋە خەلقچىللىقنى ھىمايە قىلىش ئىتتىپاقى» تىل ـ يېزىق يىغىنى چاقىرىپ، «شىنجاڭ تىل ـ يېزىق كومىتېتى» قۇرۇشنى قارار قىلدى. گوۋۇيۈەن 1951 ـ يىلى 2 ـ ئاينىڭ 5 ـ كۈنى ماقۇللىغان قارارىغا ئاساسەن، 1951 ـ يىلى 12 ـ ئاينىڭ ئاخىرىدا «شىنجاڭ ئۆلكىلىك ئاز سانلىق مىللەتـ لەر تىل ـ يېزىقىنى مۇزاكىرە قىلىپ، ئىسلاھ قىلىش ھەيئىـ تى» تەشكىل قىلىندى. 1952 ـ يىلى ئۆلكىلىك خەلق ھۆكۈمىـ تىنىڭ 10 ـ قېتىملىق ھەيئەتلەر مەجلىسىدە «شىنجاڭ مىللەتـ لەر تىل ـ يېزىقىنى مۇزاكىرە قىلىپ، يېتەكچىلىك قىلىش ھەيئىتى» قۇرۇش قارار قىلىندى. يېڭىدىن تەيىنلەنگەن ھەيئەت ئەزالىرى يىغىن ئېچىپ، ئالمۇتادا ئىشلەنگەن «ئۇيغۇر ئەدەبىي

تىلىنىڭ قىسقىچە ئىملا قائىدىلىرى»نى سىناق تەرىقىسىدە ئىشلىتىشنى قارار قىلدى. لېكىن، «ھەيئەت»نىڭ خىزمىتى 1954 ـ يىلى ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ ئىملا قائىدىسى تۈزۈل- گەندىن كېيىن باشلاندى. بۇ چاغدا تۈزۈلگەن ئۇيغۇر ئېلىپبەسى 30 ھەرپتىن تەشكىل تاپتى.

جەدۋەل: 1954 ـ يىلى تۈزۈلگەن ئۇيغۇر ئېلىپبەسى

| تەرتىپى | يالغۇز | باش | ئوتتۇرا | ئاياغ |
|---|---|---|---|---|
| 1 | ئا، ا | | | ـا |
| 2 | ب | بـ | ـبـ | ـب |
| 3 | پ | پـ | ـپـ | ـپ |
| 4 | ت | تـ | ـتـ | ـت |
| 5 | د | | | ـد |
| 6 | ئە، ە | | | ـە |
| 7 | ج | جـ | ـجـ | ـج |
| 8 | چ | چـ | ـچـ | ـچ |
| 9 | خ | خـ | ـخـ | ـخ |
| 10 | ھ | ھـ | ـھـ | ـھ |
| 11 | ئو، و | | | ـو |
| 12 | س | سـ | ـسـ | ـس |
| 13 | ش | شـ | ـشـ | ـش |
| 14 | ر | | | ـر |
| 15 | ز | | | ـز |
| 16 | ژ | | | ـژ |
| 17 | ۋ | | | ـۋ |
| 18 | ئۇ، ۇ | | | ـۇ |
| 19 | ف | فـ | ـفـ | ـف |

| 20 | ق | قـ | ـقـ | ـق |
|---|---|---|---|---|
| 21 | ك | كـ | ـكـ | ـك |
| 22 | ڭ | ڭـ | ـڭـ | ـڭ |
| 23 | ئې، ې | ئې، ېـ | ـېـ | ـې |
| 24 | ئى، ى | ئى، ى | ـىـ | ـى |
| 25 | ي | يـ | ـيـ | ـي |
| 26 | غ | غـ | ـغـ | ـغ |
| 27 | گ | گـ | ـگـ | ـگ |
| 28 | ل، لا | لـ | ـلـ | ـل |
| 29 | م | مـ | ـمـ | ـم |
| 30 | ن | نـ | ـنـ | ـن |

1954 - يىلى شىنجاڭ مىللەتلەر تىل - يېزىق كومىتېتى-
نىڭ سابىق مۇدىرى مەخمۇت زەيدى تۈزگەن «ئۇيغۇر ئەدەبىي تى-
لىنىڭ قىسقىچە ئىملا قائىدىسى» ئېلان قىلىندى ۋە بۇ ئىملا
قائىدىسىنىڭ ئالمۇتادا تۈزۈلگەن ئىملا قائىدىسىنى ئاساس قىلى-
غانلىقى ئىزاھلاندى[355]. بۇ ئىملا قائىدىسى 1954 - يىلى 3 -
ئايدا شىنجاڭ مىللەتلەر تىل - يېزىقىنى مۇزاكىرە قىلىپ، يې-
تەكچىلىك قىلىش ھەيئىتى مۇناسىۋەتلىك ئورۇنلاردىن ۋەكىل
قاتناشتۇرۇپ چاقىرغان تىل - يېزىق خىزمىتى يىغىنىدا ما-
قۇللاندى. بۇ لايىھە سابىق شىنجاڭ ئۆلكىلىك خەلق ھۆكۈمىتى-
نىڭ 21 - سانلىق ھەيئەتلەر مەجلىسى بىلەن 125 - سانلىق
مەمۇرىي مەجلىسىدە ماقۇللىنىپ، ئۆلكىلىك خەلق ھۆكۈمىتى-
نىڭ ئۇنى ئىزچىللاشتۇرۇش توغرىسىدىكى قارارى بىللە ئېلان
قىلىندى[356]. 1954 - يىلى 5 - ئاينىڭ 1 - كۈنىدىن باشلاپ،
پۈتۈن شىنجاڭدا ئومۇمىيۈزلۈك يولغا قويۇش قارار قىلىندى[357].
بۇ قېتىمقى ئىملا قائىدىسىدە ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ ئېلىپ-
بەسى، سوزۇق ۋە ئۈزۈك تاۋۇشلارنىڭ ئىملاسى، لەۋلەشكەن بو-

غۇملارنىڭ تەسىرى، بەزى تاۋۇشلارنىڭ نۆۋەتلىشىشى، باشقا تىللاردىن كىرگەن سۆزلەرنىڭ ئىملاسى، قوشۇمچىلارنىڭ ئىملاسى، بوغۇم كۆچۈرۈش قائىدىسى قاتارلىق بىر يۈرۈش قائىدىلەر بېرىلگەن. بۇنىڭ بىلەن ئۇيغۇر تىلىنىڭ ۋە ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ خۇسۇسىيەتلىرىگە مۇۋاپىقلاشقان ئىلمىي قائىدىلەر دەسلەپكى قەدەمدە ئوتتۇرىغا قويۇلغان. ئاتالغۇلارنى توغرا ئىشلىتىشنىڭ تىل ئەمەلىيىتىگە ئۇيغۇنلاشقان بىر يۈرۈش پىرىنسىپلىرى، باشقا تىللاردىن كىرگەن سۆزلەرنى توغرا يېزىشنىڭ دەسلەپكى قائىدىلىرى ئوتتۇرىغا قويۇلغان. بۇ قېتىمقى ئېلىپبەدە ئۇيغۇر تىلىدا مۇستەقىل فونېما سۈپىتىدە قوللىنىلمايدىغان، پەقەت ئەرەب ـ پارس تىلىدىن كىرگەن سۆزلەرنى يېزىشتا ئىشلىتىلىدىغان «ث، ح، ذ، ط، ظ، ض، ص، ع» دىن ئىبارەت سەككىز ھەرپ ئۇيغۇر ئېلىپبەسىدىن چىقىرىپ تاشلاندى، شۇنداقلا ئۇيغۇر ئېلىپبەسىدە كەم بولسا بولمايدىغان سوزۇق تاۋۇشلار ئۈچۈن «ئا، ئە، ئې، ئى، ئو، ئۇ»دىن ئىبارەت ئالتە ھەرپ قوشۇلدى. بۇ قېتىمقى ئىملا قائىدىسى ھەققىدىكى قارار 1951 ـ يىلىدىكى قارار (ئالمۇتا يىغىنىدا ماقۇللانغان) دىن ھېچقانچە پەرقلەنمىسىمۇ، لېكىن بۇ يىغىننىڭ مۇھىم ئەھمىيىتى جۇڭگو كوممۇنىستىك پارتىيەسىنىڭ ئېلىمىزدىكى ئاز سانلىق مىللەتلەر تىل ـ يېزىقى قائىدە ـ پەرمانلىرىنى تۈزۈش ۋە ئۇنىڭغا يېتەكچىلىك قىلىشنىڭ باشلىنىشى بولدى.

1954 ـ يىلى 12 ـ ئايدا ئۈرۈمچىدە نەشر قىلىنغان باسما بۇيۇملىرىدا يېڭى ئىملا قائىدىسى ئەكس ئەتكەن. تۆۋەندىكىسى 1954 ـ يىلى 12 ـ ئايدا ئۈرۈمچىدە بېسىلغان «تاڭ ناخشىلىرى» ناملىق شېئىرلار توپلىمىدىن ئېلىنغان بىر شېئىر (ئاپتورى ئابلىز غوپۇر، 102 ـ بەت).

## يالغۇز تېرەك

### (مەسەل)

بىر چاغدا باغدا ئۆسۈشۈپتۇ ئۇرغۇن تېرەك،
بىر - بىرىدىن قېلىشماستىن بەسلەشكەندەك.
بىراق چەتتە بىر تال تېرەك ھېچ ئۆسمەپتۇ،
باشقىلارنىڭ پىكرىگىمۇ ھېچ كونمەپتۇ.
— «نېمە پايدا بەكمۇ ئېگىز بوپ ئۆسكەندىن.
نەپايدا بەس - بەس سېلىپ ژۇرۇشكەندىن.
ئەمدى بولدى مەقسىدىمگە يەتتىمغۇ مەن،
ھەممىدىنمۇ كۆچلۈك بولۇپ چىقتىمغۇ مەن.
ئۆسكەنلىرى ئۆسۈۋەسۇن كوككە يەتسۇن!
ئاخىرىدا ئەسقاتماستىن بىكار كەتسۇن.
«بالاغەتكە يەتىپ قالدىم» ئۆسمەم بولماس،
قانچە ئۆسسە ھېچقايسىمۇ مەندەك بولماس.
كۆنلەر ئۆتتى ئايلار ئۆتتى، ژىللار كەتتى،
تېرەكلەرنىڭ بويى ئۆسۈپ كوككە يەتتى.
قالدى ئاخىر ئۆسەلمەستىن يالغۇز تېرەك،
نېتىجىدە بولۇپ چىقتى بۆيۈك «زېرەك».

ئەمما، بەزى يازمىلاردىن بۇ ئېلىپبە ۋە ئىملا قائىدىسىنىڭ پۈتۈن شىنجاڭ دائىرىسىدە ئومۇملىشىپ كېتەلمىگەنلىكىنى كۆرىمىز. مەسىلەن، تۆۋەندە بېرىلگىنى «ئۈچتۇرپان ناھىيەلىك خەلق ئەدلىيە مەھكىمىسىنىڭ جىنايەتچىلەرنىڭ جىنايىتىنى ئېلان قىلىش ئۇقتۇرۇش قەغىزى». بۇ ھۆكۈمەت ھۆججىتىدە يېڭى ئىملا قىسمەن ئەكس ئەتكەن بولسىمۇ، ئەرەبچە، پارس تىلىدىن كىرگەن سۆزلەر يەنىلا ئەرەبچە، پارسچە ئىملادا يېزىلغان.



1953 ـ يىلى ماۋ زېدۇڭ رەھبەرلىكىدە مەركەزدە مىللەتلەر ئىشلىرى كومىتېتى قۇرۇلدى. كومىتېت مىنىستىر دەرىجىلىك بولۇپ، پۈتۈن مەملىكەتتىكى ئاز سانلىق مىللەتلەر خىزمىتىگە مەسئۇل قىلىندى. كومىتېت قارىمىقىدا مىللەتلەر نەشرىياتى قۇرۇلدى ۋە ھەر خىل مەزمۇندىكى كىتابلارنى نەشر قىلىشقا باشلىدى[358]. بۇ خىزمەتلەر شىنجاڭدا ھۆكۈمەت نامىدا ئىملا قائىدىلىرىنى تۈزۈش ۋە ئېلان قىلىش خىزمىتىگە تۈرتكە بولدى.

1954 ـ يىلى سوۋېت ئىتتىپاقى ئوتتۇرا ئاسىيا جۇمھۇرىيەتلىرىدىن كەلگەن مەدەنىيەت تەسىرى يۇقىرى باسقۇچقا كىردى. دەرسلىك ماتېرىياللار، ماركس، ئېنگېلس، لېنىن، ستالىن ئەسەرلىرى، سىياسىي تەشۋىقاتلار، شۇنىڭدەك تاشكەنت ۋە ئالمۇتادىكى نەشرىياتلار نەشر قىلغان ھېكايە، رومانلار ھەممە جايدا، يەنى ئالىي مەكتەپلەرنىڭ ياتاقلىرىدىن

تارتىپ باشلانغۇچ مەكتەپ، ھەتتا شەخسلەرنىڭ ئۆيلىرىدىمۇ تېپىلىدىغان بولدى. ئۇنىڭدىن باشقا، 1950 ـ يىللاردا پۈتۈن جۇڭگودا تىل، ئىقتىساد، مەدەنىيەت قاتارلىق تەرەپلەردە سوۋېتقا ئەگىشىش ئەۋج ئالغانىدى. شۇڭا، ئەينى ۋاقىتتا مەخمۇت زەيدى ۋە شىنجاڭ تىل ـ يېزىق كومىتېتىنىڭ ئۇيغۇر ئىملا قائىدىسىنى ئىشلەشتە سوۋېت ئالمۇتا نۇسخىسىنى ئاساس قىلىشى ئەجەبلىنەرلىك ئەمەس ئىدى.

ھۆكۈمەت يەنە ئاپتونوم رايونلۇق تىل ـ يېزىق كومىتېتى نامىدىن «ئۇيغۇر تىلىدا ئاتالغۇلارنى قوللىنىش پىرىنسىپلىرى» دېگەن نامدا كىتابچە نەشر قىلدى. بۇ كىتابچىدا 150 سۆزنىڭ توغرا ئىملاسى كۆرسىتىلگەنىدى.

1950 ـ يىللارنىڭ ئوتتۇرىلىرىدا ئاز سانلىق مىللەتلەر تىللىرى ئۈستىدىكى تەتقىقاتلار ناھايىتى تېز تەرەققىي قىلغان بولۇپ، قىسقا مەزگىل ئىچىدە ئۇيغۇر، قازاق، موڭغۇل تىللىرىنى سىلاۋيانلاشتۇرۇشنى مەقسەت قىلغان ئىسلاھاتلار باشلاندى.

1955 ـ يىلى 12 ـ ئايدا بېيجىڭدا تۇنجى قېتىملىق ئاز سانلىق مىللەتلەر تىلى ئىلمىي مۇھاكىمە يىغىنى ئېچىلدى. ئۇنىڭ ئاساسىي مەقسىتى ئاز سانلىق مىللەتلەر تىلى ئۈستىدىكى تەتقىقاتنى چوڭقۇرلاشتۇرۇش ۋە يېزىقى مۇۋاپىق بولمىغان مىللەتلەرنىڭ يېزىق ئىسلاھاتىنى قوللاش، يېزىقى بولمىغان مىللەتلەر ئۈچۈن يېزىق ئىجاد قىلىشنى ئىلھاملاندۇرۇش ئىدى. يىغىندا 1956 ـ يىلىنىڭ ئاخىرىدىن بۇرۇن ئاز سانلىق مىللەتلەر يېزىقىنى لايىھەلەش ۋە ئىسلاھ قىلىشنى ئومۇمىيۈزلۈك تەرەققىياتقا ئېرىشتۈرۈش تەلەپ قىلىندى. شۇنداق قىلىپ، 1956 ـ يىلى 700 كىشىدىن تەركىب تاپقان يەتتە ئاز سانلىق مىللەت تىل ـ يېزىقىنى تەتقىق قىلىش

گۇرۇپپىسى تەشكىللىنىپ، دۆلەت پەنلەر ئاكادېمىيەسى تەرىپىدىن 42 ئاز سانلىق مىللەت رايونىغا ئەۋەتىلدى. 6 - گۇرۇپپا شىنجاڭغا ئورۇنلاشتۇرۇلدى(359).

مۇشۇنداق شارائىتتا ئۇيغۇر ۋە باشقا مىللەتلەرنىڭ تىل - يېزىقىنى قېلىپلاشتۇرۇش، ئۆلچەملەشتۈرۈشتىن ئىبارەت جىددىي ۋەزىپىگە مۇۋاپىقلىشىش ئۈچۈن، پارتىيە ۋە خەلق ھۆكۈمىتىنىڭ قارار قىلىشى بىلەن، 1956 - يىلى شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق تىل - يېزىق خىزمىتى كومىتېتى قۇرۇلدى. بۇ ئورگان قۇرۇلغاندىن كېيىن مىللەتلەر تىل - يېزىق خىزمىتى ساھەسىدە نۇرغۇن ئەمەلىي خىزمەتلەر ئىشلەندى. ئاپتونوم رايوننىڭ ئەينى ۋاقىتتىكى رەھبىرىي كادىرلىرى ۋە ئىلمىي خادىملار ئەرەب ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى ئۇيغۇر كونا يېزىقىنىڭ يېتەرسىزلىكلىرىنى تۈزىتىش ئۈچۈن ئۇيغۇر، قازاق، قىرغىز، موڭغۇل، شىبە قاتارلىق مىللەتلەرنىڭ يېزىقىنى سىلاۋيانلاشتۇرۇش ھەققىدە تەكلىپ، لايىھە، تەشەببۇسلارنى ئوتتۇرىغا قويۇشتى. ئاپتونوم رايونلۇق خەلق ھۆكۈمىتى بۇ تەكلىپ - لايىھەلەرنى مەخسۇس يىغىن ئېچىپ مۇزاكىرە قىلىشنى قارار قىلدى. بۇ قارارغا ئاساسەن، 1956 - يىلى 8 - ئاينىڭ 13 - كۈنىدىن 22 - كۈنىگىچە ئۈرۈمچىدە ئاپتونوم رايونلۇق 1 - قېتىملىق مىللەتلەر تىل - يېزىقى ئىلمىي مۇھاكىمە يىغىنى چاقىرىلدى. يىغىنغا مەملىكەتلىك مىللەتلەر ئىشلىرى كومىتېتى، جۇڭگو پەنلەر ئاكادېمىيەسى تىل تەتقىقاتى ئورنى، مەركىزىي مىللەتلەر ئىنستىتۇتى قاتارلىق ئورۇنلاردىن بىر قىسىم ئالىملار، مۇتەخەسسىسلەر، شۇنداقلا قازاقىستاننىڭ تىل ۋە مەدەنىيەت ۋەكىللىرى ئۆمىكى تەكلىپ بىلەن قاتناشتى.

يىغىندا جۇڭگو كوممۇنىستىك پارتىيەسى شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق كومىتېتىنىڭ شۇجىسى ۋاڭ ئېنماۋ تەبرىك

سۆزى سۆزلىدى. مەركىزىي مىللەتلەر ئىشلىرى كومىتېتى مەدەنىيەت ــ مائارىپ مەھكىمىسىنىڭ باشلىقى، جۇڭگو پەنلەر ئاكادېمىيەسى ئاز سانلىق مىللەتلەر تىللىرىنى تەتقىق قىلىش ئورنىنىڭ مۇئاۋىن باشلىقى يىلى يۇربىن «مىللەتلەر تىل ــ يېزىقى خىزمىتىنىڭ هازىرقى ئەھۋالى ۋە بۇ ھەقتە بىرنەچچە پىكىر»، جۇڭگو پەنلەر ئاكادېمىيەسى ئاز سانلىق مىللەتلەر تىللىرىنى تەتقىق قىلىش ئورنىنىڭ مۇئاۋىن باشلىقى پىروفېسسور فۇ ماۋجى «يېزىق لايىھەسى ۋە ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ ئىملاسىنى تۈزىتىش توغرىسىدا بىرنەچچە پىكىر»، جۇڭگو پەنلەر ئاكادېمىيەسىنىڭ تىل ئىشلىرى بويىچە مەسلىھەتچىسى، سوۋېت مۇتەخەسسىسى گ. سېردىيوچېنكو (G. P. Serdyuchenko) «شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونىدىكى مىللەتلەرنىڭ تىل ۋە يېزىقلىرى ھەققىدە»، شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق مىللەتلەر تىل ــ يېزىقى كومىتېتىنىڭ مۇئاۋىن مۇدىرى ئەلقەم ئەختەم «شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق تىل ــ يېزىق كومىتېتىنىڭ خىزمەت دوكلاتى» قاتارلىق تېمىلاردا دوكلات بەردى.

يىغىن جەريانىدا شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونىمىزدىكى ئۇيغۇر، قازاق، قىرغىز، موڭغۇل، شىبە مىللەتلىرىنىڭ كونا يېزىقلىرىنى ئۆزگەرتىپ، سلاۋيان ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى يېڭى يېزىققا كۆچۈش مەسىلىسى، ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلى ۋە ئۇنىڭ ئاتالغۇلىرىنى ئىشلەش مەسىلىسى، شۇنداقلا تىل ساھەسىدە ئىشلەنگەن خىزمەتلەر، قولغا كەلتۈرۈلگەن نەتىجىلەر، ئىشلەشكە تېگىشلىك ۋەزىپىلەر مۇزاكىرە قىلىندى.

يىغىن ئاخىرىدا شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونىدىكى مىللەتلەرنىڭ تىل ــ يېزىق ئىلمىي يىغىنىنىڭ قارارى ئوتتۇرىغا قويۇلدى ۋە ماقۇللاندى. شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق خەلق ھۆكۈمىتى ئۇيغۇر، قازاق، قىرغىز، موڭغۇل،

شىبە مىللەتلىرىنىڭ يېزىقىنى ئۆزگەرتىش ۋە يېزىقى يوق مىللەتلەرنىڭ يېزىق يارىتىشىغا ياردەم بېرىش توغرىسىدا تۆت ماددىلىق قارار (1956 ـ يىلى 12 ـ ئاينىڭ 31 ـ كۈنى كومىتېت ئەزالىرىنىڭ 13 ـ سانلىق مەجلىسىدە ماقۇللانغان) نى ئېلان قىلدى. بۇ قارار شۇ يىلى 31 ـ دېكابىر شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق خەلق ھۆكۈمىتى تەرىپىدىن تەستىقلىنىپ كۈچكە ئىگە بولدى. بۇ خەۋەر «شىنجاڭ گېزىتى»نىڭ 1957 ـ يىلى 2 ـ ئاينىڭ 9 ـ كۈنىدىكى خەنزۇچە، ئۇيغۇرچە سانلىرىغا بېسىلدى. لېكىن، بۇ قارار شىنجاڭدا 1957 ـ يىلى ئېلىپ بېرىلغان يەرلىك مىللەتچىلىككە ۋە ھوقۇقدارلارغا قارشى تۇرۇش ھەرىكىتى سەۋەبلىك بىر ياققا تاشلىنىپ قالدى. شۇنىڭدەك، 1958 ـ يىلى خەنزۇ تىلىنىڭ لاتىنلاشتۇرۇلغان فونېتىكىلىق ئېلىپبەسى ئېلان قىلىنغاندىن كېيىن، سىلاۋيان يېزىقىنى قوللىنىش دۆلەتنىڭ بىرلىكىدىن ئايرىلغانلىق، دەپ قارالدى.

ئۇيغۇر زىيالىيلىرىنىڭ ئەينى ۋاقىتتا سىلاۋيان ئېلىپبەسىنى تاللىشى تارىخىي، ئىجتىمائىي، سىياسىي ئاساسقا ئىگە ئىدى. بۇنىڭ ئىچىدە سىياسىي ئاساس مۇھىم ئورۇندا تۇراتتى. ئەينى ۋاقىتتا سوۋېت تەۋەسىدىكى مەركىزىي ئاسىيا خەلقلىرى ۋە موڭغۇلىيە جۇمھۇرىيىتى سىلاۋيان يېزىقىغا كۆچۈپ بولغان، ئېلىمىز ئۆزىنىڭ سوتسىيالىستىك قوشنىلىرى بىلەن بولغان «ئالتۇن دەۋر»نى باشتىن كەچۈرۈۋاتقانىدى، شۇنىڭدەك جۇڭگو ـ سوۋېت دوستلۇق مۇناسىۋىتى يۇقىرى باسقۇچقا كۆتۈرۈلگەنىدى. يەنە بىر تەرەپتىن، شىنجاڭنىڭ ئۈچ ۋىلايەت رايونىدىكى بىر قىسىم زىيالىيلار 90 ـ يىللاردىن باشلاپلا سىلاۋيان يېزىقى بىلەن تونۇش ئىدى. شۇ سەۋەبتىن، ئۇلار بۇ يېزىقنى تاللىغان. ئۇلارنىڭ بۇ تاللىشىنىمۇ پارتىيە ۋە ھۆكۈمەتنىڭ قوللىشىغا ئېرىشكەن. ئەگەر بۇ يېزىق ئېلىمىزدە خەنزۇ تىلى ئېلىپبەسى ۋە باشقا ئاز سانلىق مىللەتلەر ئۈچۈن

ئورتاق قوللىنىلغان بولسا، «سوتسىيالىستىك چوڭ ئائىلە»دىكى «دوستلۇقى»نىڭ مۇھىم سىمۋولى بولغان بولاتتى. مەشھۇر سوۋېت تىلشۇناسى، ئاكادېمىك سېردىيوچېنكو ئېلىمىز تەرىپىدىن مەركىزىي مىللەتلەر ئىنستىتۇتىنىڭ مەسلىھەتچىلىكىگە، يەنە بىر قىسىم تۈركولوگلار ۋە تاجىك تىلى مۇتەخەسسىسلىرى بېيجىڭغا ئاز سانلىق مىللەتلەر تىل - يېزىقى تەتقىقاتى بىلەن شۇغۇللىنىشقا تەكلىپ قىلىنغانىدى. سېردىيوچېنكو قاتارلىقلار زور تىرىشچانلىق كۆرسەتكەن بولسىمۇ، سوۋېتنىڭ سىلاۋيانلاشتۇرۇش تەجرىبىسى خەنزۇ تىلىنىڭ ئېلىپبەسى ئۈچۈن قوبۇل قىلىنمىدى. ئېلىمىزدىكى تۈركىي تىلدا سۆزلىشىدىغان خەلقلەر بىلەن موڭغۇل خەلقىنىڭ تىلى ئۈچۈن سىلاۋيان ئېلىپبەسىنى قوللىنىش سوۋېت مىللىي سىياسىتىنىڭ زور غەلىبىسى ھېسابلىناتتى.

ئۇزاق ئۆتمەي «بارچە گۈللەر تەكشى ئېچىلىش، ھەممە ئېقىملار بەس - بەستە سايراش» فاڭجېنى يولغا قويۇلدى. مۇشۇنداق شارائىتتا جۇڭگو موڭغۇل تىلى مۇھاكىمە يىغىنى (يىغىنغا بېيجىڭ ۋە شىنجاڭدىن ۋەكىل قاتناشقان) ئېچىلىپ، 33 ھەرپ ۋە ئىككى قوشۇمچە بەلگىدىن تەركىب تاپقان يېڭى سىلاۋيانچە موڭغۇل ئېلىپبەسى تۈزۈپ چىقىلدى. شۇ يىلى 8 - ئايدا شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق تىل - يېزىق كومىتېتىغا سىلاۋيان يېزىقىنى قوللىنىش توغرىسىدا كۆرسەتمە بېرىلدى. شۇنىڭ بىلەن، بۇ قارار ماقۇللىنىپ ئۇيغۇر، قازاق، قىرغىز، موڭغۇل، شىبە، ئۆزبېك، تاتار تىللىرىنىڭ سىلاۋيانچە ئېلىپبەسى تۈزۈلدى. يۇقىرىدا بايان قىلىپ ئۆتۈلگەن يىغىن بۇ جەھەتتە تۆۋەندىكى تۆت پىرىنسىپنى ئاساس قىلغانىدى:

1) بىر يېزىق سىستېمىسى چوقۇم تىلنىڭ فونېتىكا ۋە گىراماتىكا ئالاھىدىلىكىنى ئەكس ئەتكۈزۈپ بېرىشى ۋە ئىشلىتىشكە مۇۋاپىق كېلىشى كېرەك.

2) مەدەنىيەت ئالماشتۇرۇشنىڭ قولايلىق بولۇشى ئۈچۈن، «قېرىنداش مىللەتلەر»نىڭ ھەرپ شەكلى ئىمكانقەدەر ئوخشاش بولۇشى كېرەك.

3) ھەربىر ھەرپ چوقۇم ئېنىق، ئاسان ئوقۇغىلى بولىدىغان ۋە باشقا ھەرپتىن ئاسان پەرقلەندۈرگىلى بولىدىغان بولۇشى كېرەك.

4) ئىلىم ـ پەن، تېخنىكا بىلىملىرىنى ئىگىلەش ۋە مەدەنىيەتنىڭ تەرەققىي قىلىشى ئۈچۈن قولايلىق بولۇشى كېرەك.

شۇنىڭدەك ئەرەب ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ نۇقسانلىرى مۇنداق كۆرسىتىلدى:

1) ئەرەب يېزىقى ئەرەب تىلىنىڭ ئىچكى قانۇنىيەتلىرىنى، يەنى تاۋۇش سىستېمىسىنى، گىراماتىكىلىق قۇرۇلۇشىنى كۆزدە تۇتۇپ مەيدانغا كەلتۈرۈلگەن بولۇپ، ئەرەب تىلى ئۈچۈن خىزمەت قىلىپ كەلگەن ۋە كەلمەكتە. لېكىن، ئەرەب تىلى بىلەن ئۇيغۇر، قازاق، قىرغىز، ئۆزبېك، تاتار تىللىرى باشقا ـ باشقا ئىچكى قانۇنىيەتلەرگە ۋە ئالاھىدە خۇسۇسىيەتلەرگە ئىگە ئىككى سىستېمىدىكى تىللاردۇر. ئەرەب ۋە تۈركىي تىللارنىڭ تاۋۇش سىستېمىسى بىر ـ بىرىگە پۈتۈنلەي ئوخشىمايدۇ. تاۋۇشلارنى ئىپادىلەش ئۈچۈن قوشقان ھەرپلىرىمىزمۇ ئۆزىگە خاس ئايرىم ھەرپلەرنى يارىتىش بىلەن ئەمەس، ئەرەب يېزىقىدا ئېشىپ ـ تېشىپ ياتقان چېكىت ۋە پەشلەرنى كۆپەيتىش يولى بىلەن بولدى. نەتىجىدە چېكىت، پەشتىن زېرىكىپ كەتكەن خەلقىمىز مەتبۇئاتتا كۆپ قىيىنچىلىق بىلەن تەرغىب قىلىشىمىز ۋە ئىشلىتىپ ئاۋارە بولۇشىمىزغا قارىماي، ئۇ ھەرپلەرنى ئەمەلدە قوبۇل قىلمىدى. ئاز سانلىق كىشىلەردىن باشقا نۇرغۇن كىشىلەر ئۇلاردىن پايدىلىنالمىدى.

2) يېزىق ساۋات چىقىرىشقا، ئوقۇش، يېزىشتا ئاسان ۋە

ئەپلىك بولۇشى لازىم ئىدى. ئەرەب ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى يېزىقنىڭ بۇ جەھەتتىمۇ بىرمۇنچە نۇقسانلىرى بار. ھازىر ئۇيغۇر تىلىنىڭ خۇسۇسىيەتلىرىگە خاس 32 ھەرپ ئۇچۇن ئەرەب يېزىقى ئاران 30 ھەرپ بېرەلىگەن بولسىمۇ، ئەمما ھەربىر ھەرپ باشتىن، ئوتتۇرىدىن، ئاخىرىدىن قوشۇلىدىغان، ئايرىم كېلىدىغان دەپ بىرنەچچىگە بۆلۇنىدۇ. شۇنداق قىلىپ، 30 ھەرپ 111 خىل شەكىلنى كەلتۈرۈپ چىقىرىدۇ. ئۇنىڭ ئۈستىگە مۇشۇ 111 خىل شەكىل بىر – بىرىدىن ئانچە پەرقلىنىپ كەتمەيدۇ. ئەگەر 111 خىل شەكىلنى بىر – بىرىدىن ئايرىپ تۇرغان 120 چېكىت، ئالتە ھەمزە، ئۈچ پەشنى ئايرىپ تاشلىساق، ئاساسىي شەكىل 16 دىن ئاشمايدۇ. ئەرەب ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى يېزىقنىڭ مۇرەككەپ بولۇشى ساۋات چىقىرىشى ۋە ئوقۇش، يېزىشنى قىيىنلاشتۇرۇشتىن تاشقىرى، ئىملادىكى تۇراقسىزلىق ۋە قالايمىقانچىلىققا سەۋەب بولماقتا.

3) يېزىق شەكلى جەھەتتىن بىر – بىرىدىن كەسكىن پەرق قىلىشى، پەن – تېخنىكىدا پايدىلىنىشقا ئەپلىك بولۇشى كېرەك ئىدى. بىراق، بىز ئىشلىتىۋاتقان بۇ يېزىق بۇ تەلەپكىمۇ ئۇيغۇن كەلمەيدۇ. ھازىر قوللىنىۋاتقان يېزىقنىڭ مۇرەككەپلىك ۋە قالايمىقانچىلىقى مەتبۇئاتتا خاتالىقلارنىڭ كۆپ بولۇشىغا سەۋەب بولماقتا. بىر چىش ياكى چېكىتنىڭ ئارتۇق ياكى كەم بولۇشى سۆزلەرنى باشقا بىر مەنىگە ئايلاندۇرۇۋېتىپ، جۈملە مەزمۇنىنى ئۆزگەرتىۋېتىدۇ. چېكىت ۋە چىشلارنىڭ ئارتۇق ياكى كەم بولۇپ قېلىشى سىياسىي جەھەتتىن بەزى خاتالىقلارنىڭ يۈز بېرىشىگە سەۋەبچى بولغاندىن سىرت، ئىقتىسادىي جەھەتتىنمۇ دۆلەتكە نۇرغۇن زىيان كەلتۈرمەكتە.

4) ئەرەب ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى ئۇيغۇر يېزىقى بىزنىڭ قېرىنداش خەلقلەرنىڭ تىللىرىدا چىقىۋاتقان ئەدەبىي ئەسەرلەردىن پايدىلىنىشىمىزغىمۇ دەخلى قىلماقتا. يەنە بىر

تەرەپتىن، خەنزۇ خەلقىنىڭ بىزنىڭ تىلىمىزنى ئۆگىنىشىگىمۇ قىيىنچىلىق تۇغدۇرماقتا[360].

شۇنىڭ بىلەن بىر ۋاقىتتا، سىلاۋيان يېزىقىنىڭ ئالاھىدىلىكلىرى مۇنداق كۆرسىتىلدى:

1) ئەرەب ئېلىپبەسى ئۇيغۇر تىلىدىكى سەككىز سوزۇق تاۋۇشقا ئاران ئۈچ ھەرپ بېرەلىگەن بولسا، سىلاۋيان ئېلىپبەسى ئۇيغۇر تىلىدىكى سەككىز سوزۇق تاۋۇشقا سەككىز ھەرپ بېرەلەيدۇ (بۇنىڭ ئالتىسى سىلاۋيان ئېلىپبەسىدە بار ھەرپلەر، ئىككىسى تۈركىي تىللار سىستېمىسىدا سۆزلىشىدىغان خەلقلەر سىلاۋيان ئېلىپبەسى ئاساسىدا يېزىق يارىتىش جەريانىدا سىلاۋيان ئېلىپبەسىدىن پايدىلىنىپ تۈزگەن ھەرپلەردۇر). ئۇيغۇر تىلىدىكى ئۈزۈك تاۋۇشلارغىمۇ سىلاۋيان ئېلىپبەسىدىن (ئەسلىي سىلاۋيان يېزىقىنىڭ ئۈزۈك تاۋۇش ھەرپلىرى ۋە ئەسلىي سىلاۋيانچىغا سوۋېت ئىتتىپاقىدىكى تۈركىي تىللار سىستېمىسىدا سۆزلىشىدىغان خەلقلەر تەرىپىدىن قوشۇلغان ھەرپلەردىن پايدىلىنىپ) يېتەرلىك مىقداردا ھەرپ ئالغىلى بولىدۇ. ئۇ ھەرپلەرنىڭ ئوقۇلۇشى تۈركىي تىللار سىستېمىسىدا سۆزلىشىدىغان باشقا خەلقلەردىكى ئوقۇلۇشى بىلەن يېقىن كېلىدۇ.

2) سىلاۋيان يېزىقىدا ھەربىر تاۋۇش شەكىل جەھەتتىن بىر ـ بىرىدىن كەسكىن پەرق قىلىدىغان مۇستەقىل ھەرپلەر بىلەن ئىپادە قىلىنىدۇ.

3) سىلاۋيان ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى يېزىققا كۆچۈش بىلەن سوۋېت ئىتتىپاقىنىڭ سوتسىيالىزم قۇرۇش ئىشلىرىدىكى ئىلغار تەجرىبىلىرىدىن، زامانىۋىلاشقان پەن ـ تېخنىكىسىدىن، سوۋېت ئىتتىپاقىدىكى تۈركىي تىل سىستېمىسىدىكى قېرىنداش خەلقلەرنىڭ ئىلمىي ۋە بەدىئىي ئەدەبىياتىدىن ئوڭۇشلۇق

پايدىلىنىش ئىمكانىيىتىگە ئىگە قىلىدۇ.

4) سىلاۋيان ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى يېزىق ئۇيغۇر، قازاق، قىرغىز خەلقلىرى ۋە باشقا خەلقلەر ھەم ئۇلارنىڭ زىيالىيلىرى ئۈچۈن يات يېزىق ئەمەس. 1954 ـ يىلىدىن باشلاپ تولۇقسىز ئوتتۇرا مەكتەپلەرنىڭ 5 ـ يىللىقىدا سىلاۋيان ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى يېڭى يېزىقنى ئۆگىنىش يولغا قويۇلدى[361].

سىلاۋيان ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ لايىھەسىنى تۈزۈشتە ئاساسلانغان پىرىنسىپلار مۇنداق كۆرسىتىلدى:

1) سىلاۋيان ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى يېڭى ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ لايىھەسىنى تۈزۈشتە، ھازىرقى ئۇيغۇر مىللىي ئەدەبىي تىلىنىڭ خۇسۇسىيەتلىرى، يەنى ئۇيغۇر جانلىق تىلىدىكى رېئال تاۋۇشلار ئاساس قىلىندى. شۇڭا، ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىدىكى 32 ئاساسىي تاۋۇش ئۈچۈن خاس 32 بەلگە ئېلىش تەكىتلەندى.

2) يېڭى ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ لايىھەسىنى تۈزۈشتە، بىر تاۋۇشقا بىر ھەرپ ئېلىش پىرىنسىپىغا ئاساسلىنىپ، سىلاۋيان ئېلىپبەسىدىن ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ تاۋۇش خۇسۇسىيەتلىرىنى تولۇق ئىپادىلەپ بېرەلەيدىغان ھەرپلەردىن ئىمكانىيەتنىڭ بارىچە تولۇق ۋە ئەينەن پايدىلىنىش كۆزدە تۇتۇلدى. مۇشۇ پىرىنسىپ بويىچە ئېلىنغان ھەرپلەر جەمئىي 24 بولۇپ، ئۇلار А، Б، В، Г، Д، Е، Ж، З، И، Й، К، Л، М، Н، О، П، Р، С، Т، У، Ф، Х، Ч، Ш دىن ئىبارەت. بۇلاردىن تاشقىرى، پەقەت ئۇيغۇر تىلىدىلا بار تاۋۇشلار ئۈچۈن سىلاۋيان ئېلىپبەسىدىكى ھەرپلەرنىڭ ئادەتتىكى شەكلىنى ساقلاش شەرتى ئاساسىدا، بۇ ھەرپلەرگە بەزى قوشۇمچە بەلگىلەر قوشۇلۇپ ياسالغان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ ئۆزىگە خاس خۇسۇسىيەتلىرىنى ئىپادىلەيدىغان سەككىز ھەرپ

كىرگۈزۈلدى.

3) سىلاۋيان ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى يېڭى ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ لايىھەسىنى تۈزۈشتە، تىلشۇناسلىق ئىلمىنىڭ تۇغقان تىللارنى بىرلىككە كەلتۈرۈش يۆنىلىشىگە ئاساسلىنىپ، ھەر خىل تىللاردا بىر خىل ئېيتىلىدىغان تاۋۇشلارنى ئوخشاش ھەرپلەر بىلەن بەلگىلەش كۆزدە تۇتۇلدى.

4) سىلاۋيان ئېلىپبەسىدىكى يېڭى ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ لايىھەسىنى تۈزۈشتە، ئۇيغۇر تىلىنىڭ تاۋۇش خۇسۇسىيەتلىرى ۋە شۇ كەمگىچە ئىشلىتىلىپ كېلىۋاتقان يېزىق تىرادىتسىيەسى كۆزدە تۇتۇلدى. شۇنىڭ ئۈچۈن، ئۇيغۇر تىلىنىڭ تاۋۇش سىستېمىسىدا يوق Ц، Щ، Ы، Ъ ھەرپلىرى لايىھەمىزگە كىرگۈزۈلمىدى. شۇنداقلا، رۇس تىلىنىڭ ئىملا قائىدىسى ئۈچۈن ئېھتىياجلىق بولغان ئورفوگرافىك بەلگىلەر، يەنى Я، Ю، Ё غا ئوخشاش قوش تاۋۇشلۇق بەلگىلەر ئۇيغۇر تىلى تىرادىتسىيەسىدە ئادەت بولمىغانلىقى ئۈچۈن ۋە ئۇيغۇر تىلىنىڭ فونېتىكىلىق خۇسۇسىيىتىگە ئۇيغۇن كەلمىگەنلىكى ئۈچۈن بۇ بەلگىلەر يېزىق لايىھەمىزگە كىرگۈزۈلمىدى. شۇنداق قىلىپ، رۇس تىلىغا خاس Ц، Щ، Ы، Ъ، Ю، Я، Ё بەلگىلىرىنى يېزىق لايىھەمىزگە كىرگۈزمىدۇق.

5) سىلاۋيان ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى يېڭى ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ ئېلىپبە تەرتىپىنى تۈزۈشتە مۇنداق پرىنسىپنى كۆزدە تۇتتۇق: ئەسلىي سىلاۋيان ئېلىپبە تەرتىپى ساقلانغان ھالدا ئۇيغۇر تىلىغا خاس يېڭىدىن قوشۇلغان ھەرپلەرنى (Ғ، Җ، Қ، Ң، Х، Ә لەرنى) شۇ ھەرپلەرنىڭ شەكىل جەھەتتىن ئوخشاشلىقىغا ۋە گۇرۇپپىلىنىشى تەرتىپىگە ئاساسەن تېگىشلىك ھەرپلەرنىڭ ئارقىسىغا قويدى[362].

شۇنداق قىلىپ، بۇ قېتىمقى يىغىندا سىلاۋيان ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى يېڭى ئۇيغۇر يېزىقى ئوڭۇشلۇق لايىھەلەپ

چىقىلدى. يىغىندا زىيا سەمەدى بۇ قېتىمقى سىلاۋيان يېزىقىنى ئومۇملاشتۇرۇش مەقسەت قىلىنغان كېيىنكى ئون يىللىق پىلان ۋە پىروگراممىلارنى خۇلاسىلىدى. يىغىندا تۆۋەندىكى توققۇز تۈرلۈك قارار ماقۇللاندى.

1) ئۇيغۇر سىلاۋيان ئېلىپبەسىنىڭ 32 ھەرپتىن تەشكىل تېپىشىغا قوشۇلۇش (سوۋېت ئۇيغۇرلىرى 41 ھەرپ ئىشلەتكەن.)

2) سوۋېتتىكى قازاق سىلاۋيان ئېلىپبەسىنى شىنجاڭدىكى قازاقلار ئۈچۈن ئوخشاش قوللىنىش بىلەن بىللە، ئامال قىلىپ ھەرپ سانىنى ئازايتىش (كېيىن 40 ھەرپ ئىشلىتىلدى.)

3) سوۋېت قىرغىزلىرى ئىشلەتكەن سىلاۋيان ئېلىپبەسىنى شىنجاڭدىكى قىرغىزلار ئۈچۈن قوللىنىش.

4) شىنجاڭدىكى موڭغۇللار ئالدىنقى يىلى ئېچكى موڭغۇلدا ئېچىلغان تىل - يېزىق مۇھاكىمە يىغىنىدا بەلگىلەنگەن موڭغۇل سىلاۋيان ئېلىپبەسىنى قوللىنىش.

5) شىنجاڭدىكى شىبەلەر ئۈچۈن 34 ھەرپتىن تۈزۈلگەن سىلاۋيان ئېلىپبەسىنى قوللىنىش.

6) شىنجاڭدىكى ئۆزبېك ۋە تاتارلار سوۋېتتىكى ئۆزبېك ۋە تاتارلار بىلەن ئوخشاش بولغان سىلاۋيان ئېلىپبەسىنى قوللىنىش.

7) تاجىك، مانجۇ، سېرىق ئۇيغۇر، سالا قاتارلىق مىللەتلەرنىڭ يېزىق تەتقىقاتى خىزمىتىگە ئاكتىپلىق بىلەن ئىشتىراك قىلىش. ئەرەب ئېلىپبەسىدىن سىلاۋيان ئېلىپبەسىگە كۆچۈشتىن ئىبارەت يېزىق ئىسلاھاتى خىزمىتى مۇرەككەپ ۋە مۇشكۈل خىزمەت بولۇپ، ئۇنى يولغا قويۇش جەريانىدا ئىنتايىن ئېھتىياتچان بولۇش، بۇرۇنقى ئىملا قائىدىسىنى يېڭى ئىملا قائىدىسى تۈزۈلگۈچە ئىشلىتىپ تۇرۇش.

8) جەمئىيەتنىڭ ھەرقايسى قاتلاملىرى بويىچە يېڭى يېزىقنى ئومۇملاشتۇرۇش كومىتېتى قۇرۇش، مائارىپ پىروگراممىسى،

كېرەكلىك نەشرىيات ۋاستىلىرى بىلەن يېزىقنى ئومۇملاشتۇرۇش(363).

بۇ قارارنىڭ ئىككىنچى قىسمىدا مەركىزىي دىيالېكتنى ئەدەبىي تىل ئۇچۇن ئورتاق قوللىنىش كۆرسىتىلىپ، غۇلجا تەلەپپۇزىنى ئۆلچەملىك تەلەپپۇز قىلىش بەلگىلەندى. شۇنىڭدەك قارداردا يەنە ئەدەبىي تىلنى تەرەققىي قىلدۇرۇش ئۇچۇن مەخسۇس ئاتالغۇ تۈزىدىغان ئورگانلارنى قۇرۇش تەلەپ قىلىندى. نەتىجىدە شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق تىل - يېزىق كومىتېتى جۇڭگو پەنلەر ئاكادېمىيەسىنىڭ رەھبەرلىكىدە بۇ خىزمەتلەرگە مەسئۇل بولىدىغان بولدى.

شۇنداق قىلىپ، سلاۋيان ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ ئېلىپبەسى تۆۋەندىكىدەك بېكىتىلدى:

سلاۋيان ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى ئۇيغۇر ئېلىپبەسى:

---

**А, Б, В, Г, Ғ, Д, Е, Ж, З, И, Й, К, Қ, Л, М, Н, Ң, О, Ө, П, Р, С, Т, У, Ү, Ф, Х, Ҳ, Ч, Ш, Ә (Ь)**

---

بۇ ئېلىپبە 1956 - يىلىدىن 1958 - يىلىغىچە ئېلىمىزنىڭ غەربىي شىمال رايونىدىكى ئاز سانلىق مىللەتلەر ئۇچۇن ئىشلىتىلدى. گەرچە ئۇيغۇرلارنىڭ سلاۋيان ئېلىپبەسىنى تۈزۈشتىكى پرىنسىپلار تىلشۇناسلىق قائىدىلىرىگە ۋە ئەقىلگە ئۇيغۇن بولسىمۇ (سوۋېت ئۇيغۇرلىرى ئۇچۇن تۈزۈلگەن ئېلىپبەگە ۋە سەل كېيىنرەك تۈزۈلگەن لاتىن يېزىقى ئاساسىدىكى يېڭى يېزىققا سېلىشتۇرغاندا)، شۈبھىسىزكى، بۇ ئېلىپبەنىڭ قوللىنىلىشى بىر خىل مەغلۇبىيەت، چېكىنىش ئىدى. بۇ قانداقتۇر تېخنىكىلىق جەھەتتىكى كەمچىلىك بولماستىن، ئەينى ۋاقىتتىكى سولچىل سىياسەتنىڭ نەتىجىسى

ئىدى. بۇ، سوۋېت ئىتتىپاقىدىكى مەركىزىي ئاسىيا خەلقلىرىنىڭ يېزىق ئىسلاھاتىنىڭ تەكرارلىنىشى بولۇپ، ئۇنىڭ سەۋەبىنى تىلشۇناسلىق ئېهتىياجى دېگەندىن كۆرە سىياسىي ئېهتىياج دېگەن تۇزۇك.

1956 - يىلىدىكى يىغىننىڭ قارارىغا ئاساسەن، يۇقىرىدىكى بەش مىللەتنىڭ يېزىق لايىھەلىرى مەلۇم دائىرىدە سىناق قىلىنىۋاتقان مەزگىلدە، 1957 - يىلى گوۋۇيۈەن خەنزۇ تىلىنىڭ لاتىن ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى فونېتىكىلىق ئېلىپبە لايىھەسىنى ئېلان قىلدى. شۇ يىلى 12 - ئايدا گوۋۇيۈەن «ئاز سانلىق مىللەتلەر يېزىقى ھەققىدە بەش پىرىنسىپ»نى ئېلان قىلدى. ئارقىدىنلا جۇۋ ئېنلەي زۇڭلىنىڭ «نۆۋەتتىكى يېزىق ئىسلاھاتىنىڭ ۋەزىپىلىرى» دېگەن نۇتقى ئېلان قىلىندى. 1958 - يىلى 5 - ئايدا بېيجىڭدا مەملىكەتلىك مىللەتلەر تىل - يېزىق خىزمىتى يىغىنى چاقىرىلدى. يىغىندا «مەملىكىتىمىزدىكى ئاز سانلىق مىللەتلەر يېزىق ياراتماقچى بولسا ياكى يېزىقلىرىنى ئۆزگەرتمەكچى بولسا، پىرىنسىپ جەھەتتىن خەنزۇ تىلى فونېتىكىلىق ئېلىپبە لايىھەسىنى ئاساس قىلىشى كېرەك» دېگەن پىرىنسىپ بەلگىلەندى㊿. شۇنىڭ بىلەن، سىلاۋيان يېزىقى ئاساسىدىكى يېزىق لايىھەلىرىنى سىناق قىلىش خىزمىتى ئۆزلۈكىدىن توختاپ قالدى.

1957 - يىلى ئېلان قىلىنغان بەش پىرىنسىپ تۆۋەندىكىلەرنى كۆرسىتىدۇ[365]:

1) ئاز سانلىق مىللەتلەر يېزىق بەلگىلەشتە مۇمكىنقەدەر لاتىن ھەرپلىرىنى ئاساس قىلىش كېرەك. ئەسلىي يېزىقى بار مىللەتلەر يېزىقىنى ئۆزگەرتمەكچى بولۇپ، يېڭى يېزىق سىستېمىسىنى قوللىنىشقا توغرا كەلگەندىمۇ، مۇمكىنقەدەر لاتىن ھەرپىنى ئاساس قىلىش كېرەك.

2) ئاز سانلىق مىللەتلەر تىللىرىدا خەنزۇ تىلىدىكىگە

ئوخشاش ياكى يېقىن كېلىدىغان تاۋۇشلار بولسا، ئۇلارنى ئىمكانىيەتنىڭ بارىچە خەنزۇ تىلىنىڭ پىنيىن لايىھەسىدىكى شۇ تاۋۇشلارغا يېقىن كېلىدىغان ھەرپلەر بىلەن ئىپادىلەش كېرەك.

3) ئاز سانلىق مىللەت تىللىرىدا بار، ئەمما خەنزۇ تىلىدا يوق تاۋۇشلار بولسا، ئەگەر بىر لاتىن ھەرپى بىلەن بىر تاۋۇشنى ئىپادىلەش ئۇسۇلىنى قوللىنىش تەس بولىدىغان بولسا، ئۇ چاغدا ئېلىپبە سىستېمىسىنىڭ ئېنىق، ھەرپ شەكىللىرىنىڭ ئاددىي، چىرايلىق، ھەرپ سانلىرىنىڭ مۇۋاپىق بولۇشىنى ۋە ئوقۇ - ئوقۇتۇش ئىشلىرىدا ئەپلىك بولۇشىنى كۆزدە تۇتۇپ، تىلنىڭ ئەمەلىي ئەھۋالىغا قاراپ، تۆۋەندىكى ئۇسۇللار بىلەن ئىپادىلىسە بولىدۇ:

(1) ئىككى ھەرپ بىلەن بىر تاۋۇشنى ئىپادىلەش؛

(2) يېڭىدىن ھەرپ ئىجاد قىلىش ياكى باشقا مۇۋاپىق كېلىدىغان ھەرپلەرنى قوللىنىش؛

(3) ئايرىم ئەھۋالدا، ھەرپلەرگە قوشۇمچە بەلگىلەرنى قويۇش.

4) تىلدىكى ئىنتوناتسىيەنى ئەمەلىي ئېھتىياجغا قاراپ، بوغۇمنىڭ ئاخىرىغا بىر ھەرپ قوشۇش ياكى باشقا ئۇسۇللارنى قوللىنىش بىلەن ئىپادىلىسىمۇ ۋە ياكى ئىپادىلىمىسىمۇ بولىدۇ.

5) مىللەتلەرنىڭ يېزىقلىرى، بولۇپمۇ تىل مۇناسىۋىتى يېقىن بولغان مىللەتلەرنىڭ يېزىقلىرىنىڭ ھەرپ شەكىللىرىنى ۋە ئىملا قائىدىلىرىنى ئىمكانىيەتنىڭ بارىچە بىرلىككە كەلتۈرۈش كېرەك.

1958 - يىلى ئېچىلغان يىغىن 20 كۈن داۋاملىشىپ، ھەرقايسى ئاز سانلىق مىللەتلەرنىڭ يېزىق ئىسلاھاتى ئۈچۈن يۆنىلىش كۆرسىتىپ بەردى ۋە «بەش پىرىنسىپ»نى تەكىتلىدى[366]. يىغىنغا قاتناشقان شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق تىل -

يېزىق كومىتېتىنىڭ ۋەكىللىرى تېخى ئالتە ئاينىڭ ئالدىدا سىلاۋيان ئېلىپبەسىنى قوللىنىشنىڭ ئەھمىيىتى ۋە مۇھىملىقىنى تەكىتلىگەن بولسا، ئەمدىلىكتە لاتىن ئېلىپبەسىنى يولغا قويۇشقا يۈزلەندى. تېخى يېقىندىلا سىلاۋيان ئېلىپبەسىنىڭ پايدىلىق تەرەپلىرىنى مەدھىيىلىگەن خادىملار يېزىق ئۆزگەرتىشنىڭ سەۋەبىنى چۈشەندۈرۈشتە قىيىن ئەھۋالدا قالدى. شۇنىڭ بىلەن، لاتىنلاشتۇرۇشنىڭ «ھەر مىللەت خەلقىنىڭ ئۆزئارا ئۆگىنىش ئۈچۈن پايدىلىق قورال» بولىدىغانلىقى تەشۋىق قىلىندى[367]. شۇنداق قىلىپ، سىلاۋيان ئېلىپبەسىنى ئومۇملاشتۇرۇشقا يۈزلەنگەن ئاز سانلىق مىللەتلەر ئىككى خىل تاللاشقا دۇچ كەلدى. بۇنىڭ بىرى، يېزىق ئىسلاھاتىنى بىر چەتكە قايرىپ قويۇپ، ئۆزلىرىنىڭ ئەسلىدىكى ئەنئەنىۋى ئېلىپبەسىگە قايتىش، يەنە بىرى، يېڭى سىياسەتكە يېقىندىن ماسلىشىپ، لاتىن ئېلىپبەسىنى قوللىنىش.

نەتىجىدە شىنجاڭ ۋە ئىچكى موڭغۇلدىكى موڭغۇل ھەم شىبەلەر ئالدىنقى ئۇسۇلنى، شىنجاڭدىكى ئۇيغۇر، قازاق قاتارلىق مىللەتلەر كېيىنكى ئۇسۇلنى تاللىدى.

بۇ ئىشقا شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق خەلق ھۆكۈمىتى بىر يېرىم يىلدىن ئارتۇق ۋاقىت سەرپ قىلدى. چۈنكى، «چوڭ سەكرەپ ئىلگىرىلەش» ھەرىكىتى ھەممە كىشىنىڭ زېھنىي قۇۋۋىتى ۋە قىزغىنلىقىنى يەپ كەتكەنىدى. ئەمەلدارلار پۈتۈن كۈچى بىلەن يېڭى خەلق كوممۇناسى قۇرۇش ئىشلىرىغا بەند بولۇپ كەتكەنىدى. بۇ ۋاقىتتا زىيالىيلار ئارىسىدا يېزىق ئىسلاھاتى توغرىسىدا مۇھاكىمە قىلىش مۇمكىن ئەمەس ئىدى. چۈنكى، زىيالىيلار ناھايىتى يىراق تاغلىق رايونلاردا، كانلاردا جاپالىق ئىشلەۋاتاتتى. ھەتتا 1958 ـ يىلىنىڭ كۈز ۋە قىش پەسلىدە شىنجاڭ پەنلەر ئاكادېمىيەسى ۋە ئۇنىۋېرسىتېتلارمۇ تاقىلىپ قالغانىدى. 1959 ـ يىلى كۈزگە كەلگەندە،

«ھوقۇقدارلارغا قارشى كۈرەش»نىڭ قانات يايدۇرۇلۇشى بىلەن شىنجاڭدىكى ئەمەلدارلار لاتىنلاشتۇرۇشقا ئەھمىيەت بېرىشكە مەجبۇر بولدى. دەل مۇشۇ مەزگىلدە، جۇڭگو ـ سوۋېت مۇناسىۋىتى بۇزۇلۇشقا قاراپ يۈزلەنگەنىدى. مۇشۇنىڭغا مۇناسىپ ھالدا سىلاۋيان ئېلىپبەسىنى ئەمەلدىن قالدۇرۇپ، لاتىن ئېلىپبەسىنى ئومۇملاشتۇرۇش ئارقىلىق، شىنجاڭدا سوۋېتنىڭ تەسىرىنى تۈگىتىش مەقسەت قىلىندى.

شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونىنىڭ سابىق رەئىسى سەيپىدىن ئەزىزى «خەنزۇ تىلى سۆز ـ ئاتالغۇلىرىنى قوبۇل قىلىش — جۇڭگودىكى ئاز سانلىق مىللەتلەرنىڭ ئېتتىپاقلىقى ۋە ئۆزئارا قوشۇلۇپ كېتىشى ئۈچۈن پايدىلىق، چەتنىڭ ئېلىپبەسى (سىلاۋيانچە) گىلا ئېسىلىۋېلىپ، خەنزۇچە ئاتالغۇلارنى قوبۇل قىلىشقا قارشى تۇرۇش يەرلىك مىللەتچىلىك» دەپ كۆرسەتتى[368]. شۇنىڭ بىلەن، سىلاۋيان ئېلىپبەسىنى تەكشۈرۈش مىللىي مەسىلە، سىياسىي خاتالىق بولۇپ قالدى. شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق تىل ـ يېزىق كومىتېتىنىڭ مۇدىرى زاكىروف خەلقنى «چوڭ سەكرەپ ئىلگىرىلەش داۋامىدا يېزىق ئىسلاھاتى پىلانلىرىنى غەلىبىلىك ئەمەلگە ئاشۇرۇش»قا چاقىردى. 1959 ـ يىلى 12 ـ ئايدا ئۈرۈمچىدە ئاپتونوم رايونلۇق 2 ـ قېتىملىق تىل ـ يېزىق ئىلمىي مۇھاكىمە يىغىنى چاقىرىلدى. يىغىندا خەنزۇ تىلىنىڭ فونېتىكىلىق ئېلىپبە لايىھەسى ئاساسىدىكى ئۇيغۇر يېڭى يېزىقىنىڭ لايىھەسى بىلەن قازاق يېڭى يېزىقىنىڭ لايىھەسى ھەم ئاتالغۇلارنى قوبۇل قىلىشنىڭ پىرىنسىپلىرى مۇزاكىرە قىلىندى. بۇ ئىككى مىللەتنىڭ يېزىق لايىھەسىنى ئۈچ يىلدىن بەش يىلغىچە سىناق تەرىقىسىدە يۈرگۈزۈش ماقۇللاندى. شۇنداقلا، لاتىن يېزىقىنى قوللىنىشنىڭ ئەۋزەللىكى ئەمەلىي پاكىتلار بىلەن تەكىتلەندى ۋە مىللەتلەر ئارىسىدىكى

«ئوخشاشلىق»نى كۈچەيتىش ئۈچۈن، خەنزۇچە ئاتالغۇلار كۆپلەپ قوبۇل قىلىنىشقا باشلىدى. شۇنداق قىلىپ، لاتىن ئېلىپبەسى 1960 ـ يىلىدىن كېيىن باشلانغۇچ مەكتەپلەردە ۋە ساۋاتسىزلىقنى تۈگىتىش كۇرسلىرىدا قەدەممۇقەدەم ئۆگىتىلىشكە باشلىدى(369).

A, B, C, D, E, F, G, H, I, J, K, L, M, N, O, P, Q, R, S, T, U, V, W, X, Y, Z, OI, Ḩ, Ķ, Ə, Ɵ, Ü, Ẕ

1959 ـ يىلى 12 ـ ئاينىڭ 1 ـ كۈنى شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق خەلق ھۆكۈمىتى بۇيرۇق ئېلان قىلىپ، ئۇيغۇر ۋە قازاق يېڭى يېزىقىنىڭ دەسلەپكى لايىھەسىنى ئېلان قىلدى(370). شۇنداقلا، «شىنجاڭ گېزىتى»نىڭ 1960 ـ يىلى 3 ـ ئاينىڭ 15 ـ كۈندىكى ئۇيغۇرچە سانىغا يېڭى يېزىقنى ھىمايە قىلىش ھەققىدە بىر يۈرۈش مۇھاكىمە ماقالىلىرى بېسىلدى. بۇ مۇھاكىمىلەردە ئاساسلىقى مەدەنىيەت ئالماشتۇرۇش، خەنزۇ تىلىدىن ئاتالغۇ قوبۇل قىلىش، خەنزۇ تىلىنى ئۆگىنىش جەھەتلەردىكى يېڭى يېزىقنىڭ ئەھمىيىتى تەكىتلەندى. خەنزۇ تىلىدىن كۆپلەپ ئاتالغۇ قوبۇل قىلىش ۋە خەنزۇ تىلىدىن كىرگەن سۆز ـ ئاتالغۇلارنى ئەينەن (c ،sh ،ch ،zh ھەرپلىرى بىلەن) خاتىرىلەشنىڭ ئەھمىيىتى ئەسكەرتىلدى(371).

1960 ـ يىلدىن 1965 ـ يىلغىچە، شىنجاڭ تىل ـ يېزىق ئىسلاھاتى كومىتېتى يېڭى يېزىقنى جەمئىيەتنىڭ ھەرقايسى سەپلىرىدە ئومۇملاشتۇرۇش ئۈچۈن زور تىرىشچانلىق كۆرسەتتى ۋە نۇرغۇن ئەمگەكلەرنى ئىشلىدى. بېيجىڭدىكى تىلشۇناسلارمۇ «ئۇيغۇر، قازاق خەلقىنىڭ يېڭى يېزىقنى قوللىنىشى مىللەتلەر ئىتتىپاقلىقىنى كۈچەيتىشكە پايدىلىق» دەپ كۆرسەتتى.

شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونىنىڭ مۇئاۋىن رەئىسى ئەسئەت ئىساقوپ قازاقىستاننىڭ «خەنزۇ يېزىق سىستېمىسىنىڭ ئۇيغۇر ۋە قازاق خەلقلىرىگە زورلاپ تېڭىلىشى چوڭ خەنزۇچىلىقنىڭ ئىسپاتى» دېگەن سۆزلىرىگە رەددىيە بېرىپ: «ئۇيغۇر، قازاق يېڭى يېزىقىنى ئومۇملاشتۇرۇشتا جاھىل يەرلىك مىللەتچى ئۇنسۇرلار ۋە ئەكسىلئىنقىلابچىلار بىزگە قاتتىق ھۇجۇم قىلدى» دەپ كۆرسەتتى(372).

بۇ ۋاقىتتا ئومۇمەن، شىنجاڭ تىل - يېزىق ئىسلاھاتى كومىتېتى ئۇيغۇر، قازاق يېڭى يېزىقلىرىنى ئومۇملاشتۇرۇش ئۈچۈن، شەھەر - يېزىلاردىكى زاۋۇت، كان، كارخانىلاردا، ئىشچى، دېھقانلار ئارىسىدا كۇرسلارنى ئاچتى. باشلانغۇچ مەكتەپ ئوقۇغۇچىلىرى چوڭلار ئۈچۈن ئوقۇتقۇچى بولدى. ساۋاتسىزلىقنى تۈگىتىش كۇرسلىرىغا قاتناشقان ئاياللار ئۆزلىرىنىڭ كەشتىلىرىگە يېڭى يېزىق ئىشلەتتى. قەشقەردىكى ناۋايلار ناننىڭ ئۈستىگە يېڭى يېزىق ھەرپلىرىنى چەكتى. باللارنىڭ كۆڭلەكلىرى، ئاياللارنىڭ سومكىلىرى ۋە ئائىلىلەردە ئىشلىتىلىدىغان قورال - سايمانلارنىڭ ئۈستى يېڭى يېزىق بىلەن زىننەتلەندى...

1963 - يىلى شىنجاڭ تىل - يېزىق ئىسلاھاتى كومىتېتى تەييارلىغان ئۇيغۇر يېڭى يېزىقىنىڭ ئېلىپبەسى بېيجىڭ ۋە شىنجاڭدىكى تىلشۇناسلارنىڭ مۇزاكىرىسىگە سۇنۇلدى. يىغىندا ئاساسلىقى خەنزۇ تىلىدىن كىرگەن سۆزلەرنى ئىپادىلەشتە قوللىنىلىدىغان zh، ch، sh قوشما ھەرپلىرى ئۈستىدە مۇزاكىرە قىلىنىپ، تۆۋەندىكىلەر قارارلاشتۇرۇلدى:

1) ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئەدەبىي تىل بولۇش ئالاھىدىلىكىگە دىققەت قىلىش؛

2) مىللىي تىللارنىڭ ئورتاقلىقىنى تەرەققىي قىلدۇرۇش؛

3) گوۋۇيۈەن ئېلان قىلغان «بەش پرىنسىپ»نى ئىشلىتىشكە كاپالەتلىك قىلىش.

1964 ـ يىلى 3 ـ ئايدا شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق 3 ـ نۆۋەتلىك خەلق قۇرۇلتىيى دائىمىي كومىتېتىنىڭ 11 ـ قېتىملىق يىغىنىدا، لاتىن ھەرپلىرى ئاساسىدىكى ئۇيغۇر ئېلىپبەسىنى رەسمىي قوللىنىش ھەققىدىكى قارار ماقۇللاندى ۋە 10 ـ ئايدا گوۋۇيۈەنگە سۇنۇلدى. بۇ لايىھەنى گوۋۇيۈەن 1964 ـ يىلى 10 ـ ئاينىڭ 23 ـ كۈنى تەستىقلىدى. ئاپتونوم رايونلۇق خەلق ھۆكۈمىتى 1965 ـ يىلى 1 ـ ئاينىڭ 1 ـ كۈنىدىن باشلاپ ئومۇمىيۈزلۈك قوللىنىش ھەققىدە بۇيرۇق ئېلان قىلدى.

**Xinjiang Uyƣur Aptonom Rayonluⱪ Həlⱪ Komitetining Buyruƣi**

«Uyƣur Yengi Yeziƣining Fang'əni», «Ⱪazaⱪ Yengi Yeziƣining Fang'əni» ni guowuyüən 1964-yili 10-ayning 23-küni təstiⱪlidi. Ⱨazir elan ⱪilinsun.

Xinjiang Uyƣur Aptonom Rayonining zhuxisi:

Səypidin Əzizi

1965-yili 1-ayning 1-küni

(1965 ـ يىلى 1 ـ يانۋار ئېلان قىلىنغان ئۇيغۇر يېڭى يېزىقى)[373]:

ئۇيغۇر يېڭى يېزىقىنىڭ ئېلىپبەسىدىكى
ھەرپلەر ئىملىقى تەرتىۋى ۋە ئاتىلىشى

| A a | B b | C c | D d | E e | F f | G g |
|---|---|---|---|---|---|---|
| a | be | ce | de | e | ef | ge |
| ئا | ب | (تس) | د | ئې | ف | گ |

| H h | I i | J j | K k | L l | M m | N n |
|---|---|---|---|---|---|---|
| ha | i | je | ke | el | em | ne |
| خ | ئی | ج | ك | ل | م | ن |

| O o | P p | Q q | R r | S s | T t |
|---|---|---|---|---|---|
| o | pe | qiu | ar | es | te |
| ئو | پ | چ | ر | س | ت |

| U u | V v | W w | X x | Y y | Z z |
|---|---|---|---|---|---|
| u | ve | wa | xi | ya | ze |
| ئۇ | (ۋ) | ۋ | ش | ي | ز |

| Ƣ ƣ | Ḩ ḩ | Ķ ķ | Ə ə | Ɵ ɵ | Ü ü | Ⱬ ⱬ |
|---|---|---|---|---|---|---|
| ƣa | he | ka | ə | ɵ | ü | ⱬe |
| غ | ھ | ق | ئە | (ئۆ) | (ئۈ) | ژ |

ئەسلەتمە :

1) يالغۇز ھەرپلەردىن باشقا، يەنە 4 قوشما ھەرپ — ng (ڭ)، zh (ژ)، ch (چ)، sh (ش) قوللىنىلىدۇ.

2) بوغۇم ئايرىش بەلگىسى ئۈچۈن (،) ئىشلىتىلىدۇ.

شۇنىڭ بىلەن بىر ۋاقىتتا، سابىق ئاپتونوم رايونلۇق يېزىق ئۆزگەرتىش كومىتېتى تۈزگەن «ئۇيغۇر يېڭى يېزىقىنىڭ قىسقىچە ئىملا قائىدىسى» ئېلان قىلىندى. بۇ ئىملا قائىدىسىدە مورفولوگىيەلىك پرىنسىپ ئاساس قىلىنغان. سوزۇق تاۋۇشلارنىڭ ئاھاڭداشلىقى مەسىلىسى ئىلمىي ئاساستا قائىدىلىك ھەل قىلىنغان ۋە قوشۇمچىلاردىن ئىخچاملاشقا بولىدىغانلىرى ئىخچاملانغان. لېكىن، «سول»چىللىقنىڭ تەسىرى تۈپەيلىدىن، ئۇيغۇر تىلىدىكى فونېمىلارنىڭ ئىپادىلەش ئىمكانىيىتىگە، بوغۇم تۈزۈلۈش قانۇنىيىتىگە، ئۇيغۇر تىلىنىڭ

ئاساسىي خۇسۇسىيەتلىرىگە ئۇيغۇن بولمىغان بەزى ھەرپلەر (sh ،ch ،zh ،c) ۋە قائىدىلەر زورلاپ كىرگۈزۈلگەن.

يېڭى يېزىقنى ئاممىۋى ئارىسىدا ئومۇملاشتۇرۇش ئۈچ باسقۇچقا بۆلۈپ ئېلىپ بېرىلدى.

بۇ خىزمەتنى 1970 ـ يىلىدىن بۇرۇن تاماملاش نىشان قىلىنغان بولسىمۇ، لېكىن 1966 ـ يىلى باشلانغان «مەدەنىيەت زور ئىنقىلابى»نىڭ تەسىرى بىلەن خىزمەتنىڭ مۇھىم نۇقتىسى سىياسىيغا بۇرۇلدى. مەدەنىيەت زور ئىنقىلابىنىڭ ئۈزلۈكسىز يۇقىرى كۆتۈرۈلۈشىگە ئەگىشىپ، يېڭى يېزىقنى ئومۇملاشتۇرۇش خىزمىتى توسالغۇغا دۇچ كەلدى. لېكىن، بۇ يېزىق باشلانغۇچ ۋە ئوتتۇرا مەكتەپلەردە قەدەممۇقەدەم ئۆگىتىلدى. ئون يىل داۋاملاشقان «مەدەنىيەت زور ئىنقىلابى» مەزگىلىدە شىنجاڭمۇ پۈتۈن مەملىكەتكە ئوخشاشلا زور بالا ـ قازالارنى بېشىدىن كەچۈردى. بارلىق كەسپىي، تېخنىكا مەكتەپلىرى، ئالىي مەكتەپ ۋە تەتقىقات ئورۇنلىرى تاقىلىپ، زىيالىيلار ئاتالمىش «كادىرلار مەكتىپى»گە ئەۋەتىلىپ، مەجبۇرىي ئەمگەككە سېلىندى. ئۇيغۇر كونا يېزىقى زىيالىيلار ۋە پۇقرالار ئارىسىدا يەنىلا ئومۇميۈزلۈك ئىشلىتىلدى. بۇ ۋاقىتتا، جۇڭگو ـ سوۋېت مۇناسىۋىتى بۇزۇلۇپ، زىددىيەت كەسكىنلەشكەنىدى. مۇنداق ئەھۋالدا سوۋېتكە قارشى تۇرۇش شىنجاڭدىكى مۇھىم ئىش بولۇپ قالغانىدى. بۇ مەزگىلدە سوۋېت مەركىزىي ئاسىيا جۇمھۇرىيەتلىرى رادىيو ۋە نەشرىيات ۋاستىسى ئارقىلىق ئېلىمىزنىڭ ئۇيغۇر، قازاق تىللىرىغا قاراتقان سىياسىتىگە ھۇجۇم قىلدى. سوۋېت ئىتتىپاقىدا چىقىدىغان ئۇيغۇر تىلىدىكى «كوممۇنىزم تۇغى» گېزىتى 1970 ـ يىلىدىن باشلاپ ئەرەب ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى ئۇيغۇر يېزىقى بىلەن نەشر قىلىندى. بۇلارغا قارشى تۇرۇش ئۈچۈن، يېڭى

يېزىقنى ئومۇملاشتۇرۇش خىزمىتىنى كۈچەيتىش شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق خەلق ھۆكۈمىتى ئۈچۈن ئىنتايىن زۆرۈر بولۇپ قالدى. مۇشۇنداق ئارقا كۆرۈنۈش ئاستىدا، سەيپىدىن ئەزىزى 1970 ـ يىلى قىشتا ھەرقايسى جايلاردىكى «كادىرلار مەكتىپى»دە جىسمانىي ئەمگەك قىلىۋاتقان تىلشۇناسلارنى ئۈرۈمچىگە چاقىرىپ، ئۇلارغا يېڭى يېزىقنى تېزدىن ئومۇملاشتۇرۇش كۆرسەتمىسى بەردى. لېكىن، بۇ تىلشۇناسلار ئۇزاق ئۆتمەي «قايتا تەربىيە»گە ئەۋەتىلگەچكە، بۇ ئىش ئېغىزدىلا قالدى. گەرچە 1970 ـ يىللاردا مۇشۇنداق يىغىنلار ئېچىلىپ تۇرغان بولسىمۇ، لاتىن يېزىقىنى زىيالىيلار ئارىسىدا ئومۇملاشتۇرۇش يولىدا ئۈنۈملۈك قەدەم بېسىلمىدى. بىراق، باشلانغۇچ مەكتەپلەردە بۇ يېزىق شۇنچىلىك ئېچىنىشلىق ئۆگىتىلدىكى، نەتىجىدە، پۈتۈن بىر ئەۋلاد باشلانغۇچ مەكتەپ باللىرى سىستېمىلىق ھالدا يېڭى يېزىق بىلەن ساۋاتلىق بولدى. 1970 ـ يىللارنىڭ ئوتتۇرىلىرى بۇ يېزىقنى قوللىنىش دائىرىسى ئالىي مەكتەپلەرگە كېڭەيدى. لېكىن، كونا يېزىق داۋاملىق قوللىنىلغاچقا، يېڭى يېزىق ئۆگەنگەنلەر جەمئىيەتكە ماسلىشىش ئۈچۈن، كونا يېزىقنى ئۆگىنىشكە مەجبۇر بولدى.

1973 ـ يىلى سابىق يېزىق ئۆزگەرتىش كومىتېتى «ئۇيغۇر يېڭى يېزىقىنىڭ ئىملا قائىدىسى»نى ئېلان قىلدى. بۇ ئىملا قائىدىسىدە 1965 ـ يىلى تۈزۈلگەن ئىملا قائىدىسىگە قارىغاندا سەل ـ پەل ئىلگىرىلەش بولغان بولسىمۇ، لېكىن خەنزۇ تىلىدىن كىرگەن سۆزلەرنى يېزىش ئۈچۈن بېرىلگەن قائىدىلەر مۇرەككەپ بولۇپ، ئەمەلىي قوللىنىشتا بىرمۇنچە قىيىنچىلىقلارنى پەيدا قىلغانىدى. چەت تىلىدىن كىرگەن سۆزلەرنىڭ ئىملاسى ھەققىدە قائىدە بېرىلمىگەن. تىنىش بەلگىلىرىمۇ خەنزۇ تىلىدىكىگە

ئوخشاش بولۇشى كۆزدە تۇتۇلۇپ، سانى 16 گە يېتىپ، بەزى ھاجەتسىز بەلگىلەرمۇ كىرگۈزۈلگەنىدى.(374) ئەسلىدىنلا ئومۇملاشماي تۇرغان بۇ يېزىق ھەققىدە يۇقىرىقىدەك مۇرەككەپ قائىدىلەر، ئارتۇقچە بەلگىلەر بولغاچقا، مەسىلە تېخىمۇ ئېغىرلاشتى. لېكىن، بۇ يېزىققا بولغان يۇكسەك مەسئۇلىيەت بىلەن شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق ئىنقىلابىي كومىتېت 1976 – يىلى 15 – ئىيۇل كۇنى بۇيرۇق چۇشۇرۇپ، شۇ يىلى 1 – ئاۋغۇستتىن باشلاپ كونا يېزىقنى ئىشلەتمەسلىكنى جاكارلىدى. ئۇزاق ئۆتمەي «شىنجاڭ گېزىتى» ۋە «قىزىل بايراق» ژۇرنىلى ئۇيغۇر يېڭى يېزىقى بىلەن چىقىدىغان بولدى. شۇنىڭدىن ئىككى ئاي كېيىن، ماۋزېدۇڭ ۋاپات بولۇپ، خۇا گوفېڭ رەئىس بولدى. «تۆت كىشىلىك گۇرۇھ» تارمار قىلىنىپ، پۇتۇن جەمئىيەتتە «تۆت كىشىلىك گۇرۇھ»نى پاش قىلىش، ئەيىبلەش كۇرىشى قانات يېيىپ كەتتى. بۇ سىياسىي ۋەزىيەتنى شىنجاڭدىكى ئۇيغۇر ئاممىسىغا چۇشەندۇرۇش ئۇچۇن، مەتبۇئاتتا كونا ۋە يېڭى يېزىق تەڭ ئىشلىتىلىشكە باشلىدى. ئىككى يىلدىن كېيىن، يولداش دېڭ شياۋپىڭنىڭ «تۆتنى زامانىۋىلاشتۇرۇش» پىروگراممىسى ئوتتۇرىغا قويۇلۇپ، ئېلىمىزدە يېڭى بىر دەۋر باشلانغاندىن كېيىن، تىلغا ئائىت مۇنازىرە قايتا باشلاندى. ئەينى ۋاقىتتا، شىنجاڭدا دۇچ كەلگەن مۇھىم مەسىلە قانداق قىلىپ يېڭى يېزىقنى يېڭى پەللىگە كۆتۈرۇش ئىدى. شىنجاڭ تىل – يېزىق ئىسلاھاتى كومىتېتى 1979 – يىلى 12 – ئايدا ئۇرۇمچىدە يىغىن ئېچىپ، ئۇيغۇر، قازاق يېڭى يېزىقىنى ئومۇملاشتۇرۇش توغرىسىدا ئاخىرقى تىرىشچانلىقلىرىنى كۆرسەتتى. گەرچە يىغىنغا نەشرىيات خادىملىرى، تەتقىقاتچىلار، ئوقۇتقۇچىلار، قاتناشقان بولسىمۇ، ئۇلاردا لاتىن يېزىقىنى قوللىنىش قىزغىنلىقى يوق ئىدى. ئەمەلىيەتتە لاتىن ئېلىپبەسىنىڭ ئىملا

قائىدىسىنىڭ مۇرەككەپلىكى ھەققىدە ئۇچۇق شىكايەتلەر بولدى. يىغىن يېڭى ئاتالغۇلارنى ئۆلچەملەشتۈرۈشكە ئالاھىدە ئەھمىيەت بەردى. نەتىجىدە، خەنزۇچىدىن قوبۇل قىلىنغان نۇرغۇن ئاتالغۇلار ئۇيغۇرچە ياكى رۇسچىغا ئالماشتۇرۇلدى. بۇ قېتىمقى يىغىن نەتىجىسىدە يېڭى ئاتالغۇلارنى ئۆلچەملەشتۈرۈش كومىتېتى قۇرۇپ، يېڭىدىن ئۆلچەملەشتۈرۈلگەن ئاتالغۇلارنى ئېلان قىلدى.

بۇ خىزمەت باشلىنىپ بىرنەچچە ئاي ئۆتمەيلا، شىنجاڭ تىل ـ يېزىق ئىسلاھاتى كومىتېتى ئۇيغۇر يېڭى يېزىقى ھەققىدە نۇرغۇن شىكايەتنامىلەرنى تاپشۇرۇۋالدى. بۇلار جەمئىيەتنىڭ ھەرقايسى قاتلىمىدىن كەلگەن بولۇپ، ئاساسلىقى يەنىلا يۇقىرى دەرىجىلىك ئەمەلدارلار ئىدى. ئۇلار يېڭى يېزىقنىڭ ئۇيغۇر كونا يېزىقىغا قارىغاندا تەس ئىكەنلىكىنى شىكايەت قىلىپ، ئۇنى ئىشلەتمەسلىكنى تەلەپ قىلدى. بۇ ئىش ئۇلغىيىپ، ئاخىرى 1982 ـ يىلى 9 ـ ئايدا غۇلجىنىڭ نىلقا ناھىيىسىدە ئۆتكۈزۈلگەن مەملىكەتلىك تۈركىي تىللار ئىلمىي مۇھاكىمە يىغىنىدا يېڭى يېزىقنى ئىشلەتمەسلىك زىيالىيلار ئارىسىدا رەسمىي قارار قىلىندى. ھۆكۈمەت «كۆپ ساندىكى ئۇيغۇر ۋە قازاق خەلقى يېڭى يېزىقنى ئىشلىتىپ باقمىدى ھەم ھازىر تېخى شارائىت پىشىپ يېتىلمىدى» دېگەن سەۋەب بىلەن، 1983 ـ يىلى قارار چىقاردى(375). ئىككى خىل يېزىقنى تەڭ ئىشلىتىش ئەمەلىيەتتە مىللىي مەدەنىيەتنىڭ تەرەققىياتى ئۈچۈن پايدىسىز ئىدى(376). تېخنىكا نۇقتىسىدىن ئېلىپ ئېيتقاندا، يېڭى يېزىق كونا يېزىققا قارىغاندا يېزىشقا، ئوقۇشقا، ئۆگىنىشكە ئاسان ئىدى. تۆت يىللىق تەجرىبىدىن قارىغاندىمۇ 1 ـ يىللىقتىكى ئوقۇغۇچىلار كونا يېزىق ئارقىلىق بىر يىل ئۆگەنگەن نەرسىنى يېڭى يېزىق بىلەن ئالتە ئايدا ئۆگىنىپ بولغان. بۇ ھەقتە ئەينى

ۋاقىتتىكى، شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونىنىڭ مۇئاۋىن رەئىسى ئەسئەت ئىساقوپ مۇنداق دېگەن: «ئوقۇغۇچىلار يېڭى يېزىق بىلەن تېز ئىلگىرىلەيدىكەن، گەرچە ئۇلارنىڭ ئىملاسى ناچار بولسىمۇ، كونا يېزىق ئارقىلىق بىر يىلدا ئۆگىنىدىغان نەرسىنى يېڭى يېزىق بىلەن تېز ئۆگىنىپ قالماستىن، بىر قىسىم ئاددىي جۈملىلەرنى ئوقۇيالايدىغان ۋە يازالايدىغان بولىدىكەن.»[377]

ئۇنىڭدىن باشقا يەنە لاتىن ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى يېڭى يېزىق ئۇيغۇر تىلى فونېتىكا سىستېمىسىنى ئىپادىلەش ئۈچۈن يېتەرلىك بولۇپ، ئۇيغۇر تىلىدىكى ئالاھىدە تاۋۇشلار ئۈچۈن ئالاھىدە بولغان ئۆزۈك ۋە سوزۇق تاۋۇشلار ئىجاد قىلىنغانىدى. شۇنىڭدەك ئېلىپبە تەرتىپمۇ ئىنگلىز تىلىدىكى 26 ھەرپ تەرتىپىگە ئوخشاش ئىدى. يېڭى يېزىقنىڭ نۇرغۇن ئەۋزەللىكلىرى تۇرۇقلۇق ئۇيغۇرلار نېمىشقا يەنە كونا يېزىققا قايتتى؟ بۇنىڭ سەۋەبلىرىنى تۆۋەندىكى بىرقانچە نۇقتىدىن ئىزدەشكە بولىدۇ:

1) لاتىن ئېلىپبەسىنى قوبۇل قىلغاندا، تىلشۇناسلىق قائىدىلىرىگە خىلاپ ھالدا، ئۇيغۇر تىلىدا يوق تاۋۇشلار ئۈچۈن مەجبۇرىي ھالدا ئارتۇقچە بەلگىلەر زورلاپ تېڭىلغان. بۇنىڭ بىلەن خەنزۇ تىلىدىن كىرگەن سۆزلەرنى يېزىشتا قىيىنچىلىق تۇغۇلغان، ئىملا قائىدىسى مۇرەككەپلەشكەن. چۈنكى، ئىملا قائىدىسىدە «خەنزۇ تىلىدىن كىرگەن سۆزلەر ئومۇمەن خەنزۇ تىلىنىڭ تىرانسكرىپسىيە قائىدىسى بويىچە ئورتاق تەلەپپۇزغا ماسلاشتۇرۇپ يېزىلىدۇ» دەپ بەلگىلەنگەن[378]. شۇنداق بولغاندا، تەركىبىدە iu, ou, iao, sh, zh, ch, c تاۋۇشلىرى بولغان سۆزلەرنى ئەينەن ئوقۇش ۋە يېزىش ئۇيغۇر تىلىغا ماس كەلمەيتتى. نەتىجىدە، ئاپتور ۋە مۇھەررىرلەر مۇشۇنداق

خەنزۇچە سۆزلەرنى توغرا بىر تەرەپ قىلىشتا مۇستەقىل ئىشلەشكە ئامالسىز قالغانىدى.

ئاتالغۇلار مەسىلىسىدىمۇ «سول»چىللىق چېكىدىن ئاشقانىدى. تىل پاكىتلىرىغا، تىلنىڭ تەرەققىيات قانۇنىيىتىگە ئېتىبارسىز قارىغانلىقتىن، خەنزۇ تىلىدىن ئاتالغۇ قوبۇل قىلىش قارىغۇلارچە تەكىتلەندى. ھەتتا ئالىي مەكتەپ دەرسلىكلىرىدىمۇ «ئۇيغۇر تىلىدا يېڭى سۆز ـ ئاتالغۇلارنىڭ پەيدا بولۇش ئۇسۇللىرى ئىچىدە ئەڭ ئۇنۇملۇك ۋە ئەڭ مۇھىم ئۇسۇل خەنزۇ تىلىنىڭ ئورتاق تىل (پۇتۇڭخۇا) ئاھاڭى بويىچە بىۋاسىتە قوبۇل قىلىش، ئاندىن قالسا يېرىمى ئاھاڭى بويىچە، يېرىمى تەرجىمە بويىچە قوبۇل قىلىش» دەپ كۆرسىتىلدى[379].
60 ـ يىللارغا كەلگەندە، خەنزۇ تىلىدىن كىرگەن سۆزلەر كۆپىيىپ شۇ دەرىجىگە باردىكى، ئۇيغۇر تىلىدا ئاللىقاچان ئومۇملىشىپ بولغان نۇرغۇن سۆزلەر خەنزۇ تىلىدىكى ئاتالغۇلارغا ئالماشتۇرۇلدى. شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق يېزىق ئۆزگەرتىش كومىتېتى 1962 ـ يىلى رەتلەپ ئېلان قىلغان «ئاتالغۇلار توپلىمى»غا 576 سۆز ـ ئاتالغۇ كىرگۈزۈلگەن. شۇ قېتىم رەتلەپ قېلىپلاشتۇرغان ئاتالغۇلاردىن قارىغاندا رۇسچە ئاتالغۇلارنى «تازىلاش» ئاساسىي ئورۇندا تۇرغان. مەسىلەن:[380]

| بۇنىڭدىن كېيىن قوللانمايمىز | بۇنىڭدىن كېيىن قوللىنىمىز | يېڭى يېزىقتا يېزىلىشى | خەنزۇچىسى |
|---|---|---|---|
| سىيالكا | بوجۇڭجى | bozhongji | 播种机 |
| رېپىر | سەيپەنيۈەن | caipanyuan | 裁判员 |
| ئىشتاب | سەنمۇبۇ | canmobu | 参某部 |
| كاسسا | چۇنا | chuna | 出纳 |
| مىنىستىر | داچىن | daqin | 大臣 |
| يول | لۇشەن | lushen | 路线 |
| فوند | جىجىن | jijin | 基金 |

بۇ خىل ئەھۋاللار يىغىلىپ تىل - يېزىق ساھەسىدە بىرمۇنچە قالايمىقانچىلىقلارنى كەلتۈرۈپ چىقاردى. بۇ قالايمىقانچىلىقلار يېزىق سىستېمىسى بىلەن مۇناسىۋەتسىز بولسىمۇ، بىرمۇنچە كىشىلەر ئۇنى ئۇيغۇر يېڭى يېزىقىغا يۈكلەپ، بۇ قالايمىقانچىلىقلارنى ئوڭشاشنى يېڭى يېزىقنى ئەمەلدىن قالدۇرۇش بىلەن بىر ئورۇنغا قويغان. ئەمەلىيەتتە، بۇ مەسىلىلەرنى سۆز قوبۇل قىلىش ۋە ئۆزلەشتۈرۈش پرىنسىپلىرىنى ئىسلاھ قىلىش يولى بىلەن ھەل قىلىش تامامەن مۇمكىن ئىدى.

2) كونا يېزىققا قايتىش ھەققىدە ئەڭ قاتتىق كۆچىگەنلەر، يېڭى يېزىق ھەققىدە ئەڭ كۆپ شىكايەت قىلغانلار ئەينى ۋاقىتتىكى زىيالىيلار ۋە رەھبەرلەر ئىدى. ئۇلار ئەينى دەۋردە كونا يېزىقتا ساۋاتلىق بولغاچقا، يېڭى يېزىقنى ئۆگىنىش ئۇلارغا ئېغىر كەلگەن، لېكىن سىياسىي ئېھتىياج ئۇلارنى بىرنەرسە دېگىلى قويمىغان. «تۆت كىشىلىك گۇرۇھ» ئاغدۇرۇلغاندىن كېيىن، ئۇلارنىڭ كۈچىشى بىلەن كونا يېزىققا قايتىش شامىلى كۈچىيىپ كەتكەن.

3) يېڭى يېزىق يولغا قويۇلۇپ ئۇزاق ئۆتمەي باشلانغان «مەدەنىيەت زور ئىنقىلابى» مىللەتلەرنىڭ مىللىي ھېسسىياتى ۋە مىللىي غۇرۇرىنى بوغقانىدى. بارلىق مىللىي ئەنئەنىلەر تەقىبلەنگەن، مىللىي بايرام، ئۆرپ - ئادەتلەر چەكلەنگەن. ئون نەچچە يىل تەقىب ئاستىدا قالغان مىللىي مەدەنىيەت «تۆت كىشىلىك گۇرۇھ»نىڭ ئاغدۇرۇلۇشى بىلەن تەڭ ئەركىنلىككە ئېرىشتى، خەلق ئېغىر يۈكتىن قۇتۇلغاندەك بولدى. مانا مۇشۇ چاغدىكى مىللىي ھېسسىيات ئۇزاق يىل تاشلىۋېتىلگەن يېزىقنى تېپىۋېلىشتىن خۇشاللىق ۋە قانائەت ھاسىل قىلىش بىلەن ئىپادىلەندى. «مەدەنىيەت زور ئىنقىلابى»دا تەقىبكە ئېلىنغان

بارلىق نەرسىلەر يورۇقلۇققا چىقىرىلدى. شۇ قاتاردا يېڭى يېزىق «مەدەنىيەت زور ئىنقىلابى»نىڭ جارچىسى، كۆلەڭگىسىدەك بىلىنىپ، ئۇنى ئىسلاھ قىلىپ داۋاملىق قوللىنىشقا ھېچكىمنىڭ رايى بارمىدى. مانا بۇ كونا يېزىققا قايتىشنىڭ مەدەنىيەت ئەنئەنىسىگە ۋارىسلىق قىلىش نۇقتىسىدىن، «مەدەنىيەت زور ئىنقىلابى»نىڭ بارلىق جىنايەتلىرىدىن ھېساب ئېلىش نۇقتىسىدىن كەڭ خەلق ئاممىسىنىڭ قوللىشىغا ئېرىشكەنلىكىنى كۆرسەتتى.

يولداش دېڭ شياۋپىڭ تۈتنى زامانىۋىلاشتۇرۇش مەزمۇن قىلىنغان يېڭى دەۋر باشلانغانلىقىنى جاكارلىغاندىن كېيىن، 1957 ـ يىلىدىن بۇيانقى خاتالىقلار «سول»چىللىق دەپ قارالدى. 1978 ـ يىلى بىكار قىلىنغىنىغا ئون يىل بولغان دۆلەت مىللىي ئىشلار كومىتېتى قايتا ئەسلىگە كەلتۈرۈلۈپ، ئاز سانلىق مىللەتلەر سىياسەتلىرىنى يولغا قويۇشقا تەييارلاندى. 80 ـ يىللارنىڭ بېشىدا، يېڭى يېزىق بىلەن كونا يېزىقتا نەشر قىلىنغان ئەسەرلەرنىڭ مەزمۇنىدا پەرق شەكىللەندى. بۇ مەزگىلدە پەقەت باشلانغۇچ مەكتەپلەرنىڭ بىر قىسىم دەرسلىكلىرى ۋە بىر قىسىم بالىلار كىتابلىرى يېڭى يېزىقتا نەشر قىلىندى. ئۇيغۇر ئەنئەنىۋى مەدەنىيىتىگە مۇناسىۋەتلىك ئەدەبىي ئەسەرلەر كونا يېزىقتا نەشر قىلىندى.

1980 ـ يىلى 1 ـ ئاينىڭ 2 ـ كۈنى ئۆتكۈزۈلگەن 3 ـ نۆۋەتلىك ئاز سانلىق مىللەتلەر تىل ـ يېزىقى يىغىنىدا 1958 ـ يىلىدىن بۇيان ئاز سانلىق مىللەتلەر تىل ـ يېزىقىغا ئائىت يۈرگۈزۈلگەن خاتا سىياسەتلەر تىلغا ئېلىنىپ، بۇنىڭدىن كېيىن ئۇيغۇرلارنىڭ تىل ـ يېزىقىغا دائىر سىياسەتلەرنى ئۆزلىرى بەلگىلەيدىغانلىقىنى تەكىتلىدى(381). شۇنىڭ بىلەن بىر ۋاقىتتا، بېيجىڭدا جۇڭگو تۈركىي تىللار تەتقىقات جەمئىيىتى ۋە ئاز

سانلىق مىللەت كونا يېزىقى جەمئىيىتى قۇرۇلدى. بۇ ھەر ئىككى جەمئىيەت ئۇيغۇرلارنىڭ تىل ـ يېزىق تەتقىقاتىغا ئىلھام بەردى.

ئۇيغۇر يېڭى يېزىقىنىڭ سىناق لايىھەسى 20 يىلدىن ئارتۇق قوللىنىلغان بولسىمۇ، يېزىق ئۆزگەرتىشنىڭ شەرت ـ شارائىتلىرىنى مۆلچەرلەشنىڭ يېتەرلىك بولمىغانلىقى، «سول»چىل خاتا لۇشيەنىنىڭ تەسىرى يېزىق لايىھەسىدە بىرمۇنچە مەسىلىلەرنى سادىر قىلغانلىقى، شۇنىڭدەك ئەنئەنىۋى ئادەت كۈچىنىڭ تەسىرى سەۋەبلىك، ئۇيغۇر يېڭى يېزىقىنى ئومۇملاشتۇرۇش ئەمەلگە ئاشمىدى. نەتىجىدە، ئاپتونوم رايونلۇق خەلق قۇرۇلتىيى دائىمىي كومىتېتى ۋە ئاپتونوم رايونلۇق خەلق ھۆكۈمىتى كەڭ كۆلەمدە تەكشۈرۈپ تەتقىق قىلىش، خەلق ئاممىسىدىن پىكىر ئېلىش ئاساسىدا، ئاپتونوم رايونلۇق 5 ـ نۆۋەتلىك خەلق قۇرۇلتىيى دائىمىي كومىتېتىنىڭ 1982 ـ يىلى 9 ـ ئاينىڭ 13 ـ كۈنىدىكى 17 ـ سانلىق يىغىنىنىڭ قارارى، ئاپتونوم رايونلۇق خەلق ھۆكۈمىتىنىڭ 1982 ـ يىلى 11 ـ ئاينىڭ 11 ـ كۈنىدىكى «‹ئۇيغۇر، قازاق كونا يېزىقلىرىنى ئومۇميۈزلۈك يولغا قويۇش توغرىسىدىكى دوكلاتى›نى تارقاتقانلىق ھەققىدىكى ئۇقتۇرۇشى»غا ئاساسەن، ئۇيغۇر يېڭى يېزىقىنى قوللىنىش توختىتىلىپ، ئەرەب ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى ئۇيغۇر كونا يېزىقى ئەسلىگە كەلتۈرۈلدى ۋە ئەرەب ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى ئۇيغۇر، قازاق، قىرغىز يېزىقلىرىنى ۋە ئىملا قائىدىلىرىنى 1984 ـ يىلى 1 ـ يانۋاردىن باشلاپ ئىشلىتىش قارار قىلىندى.[382] لاتىن يېزىقى پەقەت بىر قىسىم ماتېرىياللارنى نەشر قىلىش بىلەن چەكلىنىپ قالدى ۋە ئاستا ـ ئاستا ئىشلىتىشتىن قالدى.

ئۇيغۇر كونا يېزىقىغا قايتىش ھەققىدىكى بەس ـ مۇنازىرە جەمئىيەتنىڭ ھەرقايسى قاتلاملىرىدا قانات يايدۇرۇلدى. 20 يىل

بۇرۇن ئۇيغۇر كونا يېزىقىنىڭ شەكىل جەھەتتىكى يېتەرسىزلىكلىرى قانچىلىك كۆچەپ كۆرسىتىلگەن، سىلاۋيان، لاتىن ئېلىپبەسىنىڭ ئارتۇقچىلىقلىرى قانچىلىك كۆككە كۆتۈرۈلگەن بولسا، 80 ـ يىللارنىڭ دەسلەپىدە كونا يېزىقنىڭ ئەھمىيىتى، يېڭى يېزىقنىڭ كەمچىلىكلىرىمۇ شۇنچىلىك كۆچەپ كۆرسىتىلدى. بۇ ھەقتە غاپپار مۇھەممەدى، سالى خۇدابەردى قاتارلىق زىيالىيلار «يېڭى يېزىقنى قوللانغان ياخشىمۇ، كونا يېزىقنى قوللانغان ياخشىمۇ؟»، «يېزىق توغرىسىدا بەزى قاراشلىرىمىز» دېگەن تېمىلاردا ماقالە ئېلان قىلىپ، كونا يېزىق ھەققىدە توقۇلغان «ناھەق ئەنزە»لەرنى پاش قىلدى. كونا يېزىقنىڭ ئەۋزەللىكلىرىنى تەكىتلەپ، يېڭى يېزىقنىڭ نۇقسانلىرىنى بىرمۇبىر كۆرسىتىپ ئۆتتى.(383)

ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى ئۇيغۇر كونا يېزىقى ئەسلىگە كېلىپ، ئوقۇ ـ ئوقۇتۇش، ئاخبارات ـ نەشرىيات، خەت ـ ئالاقە ۋە ھۆججەتلەردە ئومۇميۈزلۈك قوللىنىلىشقا باشلىغاندىن كېيىن، بۇ يېزىقنىڭ ئېلىپبە جەدۋىلىگە ۋە ئىملا قائىدىسىگە مۇناسىۋەتلىك بەزى يېتەرسىزلىكلىرى كۆرۈلۈشكە باشلىدى. بۇ مەسىلىلەرنى ھەل قىلىش يۈزىسىدىن، ئاپتونوم رايونلۇق مىللەتلەر تىل ـ يېزىق خىزمىتى كومىتېتى 1983 ـ يىلى 4 ـ ئايدا ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ فونېما سىستېمىسى ۋە يېزىق ئەنئەنىسىگە ئاساسەن، كەڭ كۆلەمدە مۇھاكىمە قىلىش ۋە پىكىر ئېلىش ئارقىلىق، ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ ئېلىپبەسىنى ئىشلەپ چىقتى ۋە بۇ ئېلىپبە ئاپتونوم رايون بويىچە ئۆتكۈزۈلگەن تىل ـ يېزىق ئىلمىي مۇھاكىمە يىغىنىدا ماقۇللىنىپ، ئاپتونوم رايونلۇق خەلق ھۆكۈمىتىنىڭ 1983 ـ يىلى 9 ـ ئاينىڭ 23 ـ كۈنىدىكى تەستىقى ۋە 1984 ـ يىلى 1 ـ ئاينىڭ 1 ـ كۈنىدىن باشلاپ

ئومۇمىيۈزلۈك قوللىنىش ھەققىدىكى ئۇقتۇرۇشى بىلەن رەسمىي ئېلان قىلىندى.

شۇنىڭ بىلەن بىر ۋاقىتتا، ئاپتونوم رايونلۇق مىللەتلەر تىل ـ يېزىقى خىزمىتى كومىتېتى «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ ئېلىپبەسى ۋە ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ ئىملا قائىدىسى»نى ئېلان قىلدى. ئۇنىڭ ئېلىپبە قىسمىدا ھەرپلەرنىڭ شەكلى، تەرتىپى، نامى ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ فونېما سىستېمىسى ۋە يېزىق ئەنئەنىسىگە ئاساسەن قايتىدىن بېكىتىلدى. بۇ قېتىمقى ئېلىپبەدە ئۇزاقتىن بېرى ھەل بولماي كەلگەن تۆت لەۋلەشكەن سوزۇق تاۋۇشنى ئىككى ھەرپ بىلەن ئىپادىلەش مەسىلىسى ئۈنۈملۈك ھەل قىلىنىپ، بۇرۇنقى ئىككى بەلگىنى «ئو، ئۇ» تاۋۇشلىرى ئۈچۈن قالدۇرۇپ ö ، ü فونېمىلىرى ئۈچۈن لەۋلەشكەن سوزۇق تاۋۇشلارنىڭ ئاساسىي ھەرپ شەكلى بولغان «ئو»نىڭ ئۈستىگە v ، ا بەلگىلىرىنى قويۇش ئارقىلىق ö ، ü فونېمىلىرى ئىپادە قىلىندى. شۇنىڭ بىلەن ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىدىكى 32 تاۋۇشنىڭ ھەربىرىگە بىر ـ بىردىن پەرقلىق بولغان 32 ھەرپ بەلگىلىنىپ، ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ ئىپادىلەش ئىقتىدارى ئاشۇرۇلدى.

بۇ قېتىمقى ئېلىپبە 1954 ـ يىلىدىكى ئېلىپبەدىن تۆۋەندىكى نۇقتىلاردا پەرقلىنىدۇ:

1) تۆت لەۋلەشكەن تاۋۇش ئۈچۈن ئايرىم ھەرپ بەلگىلەندى. 1954 ـ يىلىدىكى ئېلىپبەدە ئىككى بەلگە ئارقىلىق تۆت لەۋلەشكەن سوزۇق تاۋۇش ئىپادىلەنگەنىدى. شۇنداقلا، بۇ ئېلىپبە 30 ھەرپتىن تەركىب تاپقانىدى.

2) ھەرپلەرنىڭ ئوقۇلۇشى پەرقلەندۈرۈلدى. بۇ قېتىمقى يېڭى ئېلىپبەدە سوزۇق تاۋۇشلار ئۆز نامى بىلەن، ئۈزۈك تاۋۇشلار ھەرپ ئاخىرىغا بىر «ئې» تاۋۇشىنى قوشۇش بىلەن تەلەپپۇز

قىلىنىدىغان بولدى.

3) بۇ قېتىمقى ئېلىپبەنىڭ تەرتىپىدە ئۆزگىرىش بولدى. 1954 ـ يىلىدىكى ئەرەپ ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى ئۇيغۇر يېزىقى ۋە كېيىنكى سىلاۋيان، لاتىن ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى ئۇيغۇر ئېلىپبەلىرىدىن پەرقلەندۇرۇلدى.

| تەرتىپى | ئايرىم شەكلى | باشتىن قوشۇلىدىغان شەكلى | ئوتتۇرىدىن قوشۇلىدىغان شەكلى | ئاخىرىدىن قوشۇلىدىغان شەكلى | نامى |
|---|---|---|---|---|---|
| 1 | ئا، ا | | | ـا | ئا |
| 2 | ب | بـ | ـبـ | ـب | بې |
| 3 | پ | پـ | ـپـ | ـپ | پې |
| 4 | ت | تـ | ـتـ | ـت | تې |
| 5 | د | | | ـد | دې |
| 6 | ئە، ە | | | ـە | ئە |
| 7 | ج | جـ | ـجـ | ـج | جې |
| 8 | چ | چـ | ـچـ | ـچ | چې |
| 9 | خ | خـ | ـخـ | ـخ | خې |
| 10 | ھ | ھـ | ـھـ | ـھ | ھې |
| 11 | ئو، و | | | ـو | ئو |
| 12 | س | سـ | ـسـ | ـس | سې |
| 13 | ش | شـ | ـشـ | ـش | شې |
| 14 | ر | | | ـر | رې |
| 15 | ز | | | ـز | زې |
| 16 | ژ | | | ـژ | ژې |
| 17 | ۋ | | | ـۋ | ۋې |
| 18 | ئۇ، ۇ | | | ـۇ | ئۇ |
| 19 | ف | فـ | ـفـ | ـف | فې |

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| 20 | ق | قـ | ـقـ | ـق | قې |
| 21 | ك | كـ | ـكـ | ـك | كې |
| 22 | ڭ | ڭـ | ـڭـ | ـڭ | ڭې |
| 23 | ئې، ې | ئېـ، ېـ | ـېـ | ـې | ئې |
| 24 | ئى، ى | ئى، ى | ـىـ | ـى | ئى |
| 25 | ي | يـ | ـيـ | ـي | يې |
| 26 | غ | غـ | ـغـ | ـغ | غې |
| 27 | گ | گـ | ـگـ | ـگ | گې |
| 28 | ل، لا | لـ | ـلـ | ـل | لې |
| 29 | م | مـ | ـمـ | ـم | مې |
| 30 | ن | نـ | ـنـ | ـن | نې |

ئۇيغۇر تىلىدىكى لەۋلەشكەن سوزۇق تاۋۇشلارنىڭ 1954 ـ يىلى ۋە 1983 ـ يىلى تۈزۈلگەن ئېلىپبەلەردىكى سېلىشتۇرمىسى:

| تاۋۇشلار | o | ö | u | ü |
|---|---|---|---|---|
| 1954 | ئو | ئو | ئۇ | ئۇ |
| 1983 | ئو | ئۆ | ئۇ | ئۈ |

بۇ قېتىمقى ئېلىپبە ئىلان قىلىنغاندىن كېيىن، ھەرقايسى ساھەنىڭ قوللىنىشىغا، خەلق ئاممىسىنىڭ قىزغىن ھىمايىسىگە ئېرىشكەن بولسىمۇ، ئەمەلىي قوللىنىش جەريانىدا ئىملاغا مۇناسىۋەتلىك پىرىنسىپلار ۋە بەزى كونكرېت قائىدىلەرنى تېخىمۇ ئىلگىرىلىگەن ھالدا ئىلمىيلەشتۈرۈش، ئاممىۋىلاشتۇرۇش، تىل - يېزىقىمىزنى ئۇچقاندەك تەرەققىي قىلىۋاتقان زامانىۋى پەن - تېخنىكىنىڭ، جۈملىدىن ئېلېكترونلۇق مەتبەئە تېخنىكىلىرىنىڭ تەلىپىگە ئۇيغۇنلاشتۇرۇش ئۈچۈن، تىل - يېزىق خادىملىرى، مەتبۇئات - نەشرىيات خادىملىرى، ئالىي، ئوتتۇرا مەكتەپلەرنىڭ تىل ئوقۇتقۇچىلىرى بىر قىسىم ئىجابىي پىكىرلەرنى ئوتتۇرىغا قويۇشتى. بۇ پىكىر - تەكلىپلەرگە ئاساسەن ئاپتونوم رايونلۇق مىللەتلەر تىل - يېزىق خىزمىتى كومىتېتى ئاپتونوم رايونلۇق خەلق ھۆكۈمىتىنىڭ تاپشۇرۇقى بويىچە، ئۇيغۇر تىلىنىڭ يېزىق شەكلىنى يەنىمۇ ئىلگىرىلىگەن ھالدا قېلىپلاشتۇرۇپ، ئۇنىڭدىن ئۈنۈملۈك پايدىلىنىپ، پەن - تېخنىكا، مەدەنىيەت تەرەققىياتىنى ئىلگىرى سۈرۈش مەقسىتىدە، ئۆتمۈشتىكى تەجرىبە - ساۋاقلارنى يەكۈنلەپ، ئىملادا ساقلىنىۋاتقان مەسىلىلەرنىڭ سەۋەبلىرىنى تەھلىل قىلىپ، مەۋجۇت مەسىلىلەرنى يەنىمۇ ئىلگىرىلەپ ئىلمىيلىك بىلەن ئاممىۋىلىقنى تولۇق ئېتىبارغا ئالغان ھالدا سىستېمىلىق ھەل قىلىش ئۈچۈن، ئوتتۇرىغا قويۇلغان پىكىر - تەكلىپلەرگە ئالاھىدە ئېتىبار بىلەن قاراپ، ئاپتونوم رايونلۇق مىللەتلەر تىل - يېزىق خىزمىتى كومىتېتى، شىنجاڭ ئىجتىمائىي پەنلەر ئاكادېمىيەسىنىڭ تىل تەتقىقات ئورنى، شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى قاتارلىق ئورۇنلاردىن مىرسۇلتان ئوسمانوف، ئابدۇرېشىت سابىت، غەنىزات غەيۇرانى، رەۋەيدۇللا ھەمدۇللا،

ئەنۋەر جاپپار قاتارلىق مۇتەخەسسىسلەردىن بىر گۇرۇپپا تەشكىللىنىپ، ئىملا قائىدىسىنى تۈزىتىش ــ تولۇقلاش ئىشى، ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ ئىملا لۇغىتىنى تۈزۈش ئىشى بىلەن بىرلەشتۈرۈپ ئىشلەندى. بۇ گۇرۇپپا بىر يىلغا يېقىن جاپالىق ئىشلەپ، «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ ئىملا قائىدىسى» ۋە «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ ئىملا لۇغىتى»نى ئىشلەپ چىقتى. بۇ قېتىمقى ئىملا لۇغىتى 1957 ــ يىلى (1000 سۆزلۈك)، 1965 ــ ، 1966 ــ يىللىرى (3000 سۆزلۈك)، 1976 ــ يىلى (8000 سۆزلۈك) تۈزۈلگەن ئىملا لۇغەتلىرىگە قارىغاندا، سۆزلۈك سانى كۆپ ۋە ساپاسى يۇقىرى بولغان لۇغەت ھېسابلىنىدۇ. بۇ لۇغەتكە 30 مىڭغا يېقىن سۆز كىرگۈزۈلدى. بۇ قېتىمقى ئىملا قائىدىسى ۋە ئىملا لۇغىتىنىڭ تۈزىتىلگەن لايىھەسى 1984 ــ يىلى 9 ــ ئايدا ئاپتونوم رايونىمىز بويىچە ئۆتكۈزۈلگەن ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ ئىملاسى ھەققىدىكى ئىلمىي مۇھاكىمە يىغىنىدا مۇزاكىرە قىلىنىپ، ماقۇللاندى ۋە 1985 ــ يىلى 7 ــ ئاينىڭ 1 ــ كۈنىدىن باشلاپ ئىجرا قىلىش قارار قىلىندى.

بۇ قېتىمقى ئىملا قائىدىسىنى تۈزۈشتە، مەلۇم يەرلىك شېۋىنىڭ تىل ئادىتى نۇقتىسىدىن ئەمەس، بىر پۈتۈن ئۇيغۇر تىلىنىڭ تەرەققىياتى، ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ شەكىللىنىشىگە ئاساس بولغان مەركىزىي دىيالېكت، يېتەكچى تەلەپپۇز ئۆلچىمى، قەدىمكى ئۇيغۇر تىلىدىن ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىغىچە بولغان تارىخىي تەرەققىيات جەريانى تولۇق نەزەرگە ئېلىندى. ئاپتونوم رايونلۇق مىللەتلەر تىل ــ يېزىق خىزمىتى كومىتېتى 1986 ــ يىلى 2 ــ ئايدا ئورۇمچىدە ئاپتونوم رايونىمىز بويىچە ھەرقايسى ئوبلاست، ۋىلايەتلەردىن، ئاپتونوم رايون دەرىجىلىك پارتىيە، ھۆكۈمەت ئورۇنلىرىدىن،

ئاخبارات، نەشرىيات ئورۇنلىرىدىن، ئالىي مەكتەپلەردىن مۇناسىۋەتلىك يولداشلارنى قاتناشتۇرۇپ، 15 كۈن پۈتۈن كۈنلۈك كۇرس ئېچىپ، جايلاردا يېڭىدىن تۈزۈلگەن ئىملا قائىدىسىنى ئومۇملاشتۇرۇشنىڭ تايانچىلىرىنى تەربىيەلىدى. بۇ كۇرس ئاخىرلاشقاندىن كېيىن، ھەرقايسى ئوبلاست، ۋىلايەت، چوڭ سىستېمىلار ئۆز تەۋەسىدە ناھىيە، شەھەر، ئىدارە، جەمئىيەت، ئاممىۋى تەشكىلاتلاردىن ئادەم قاتناشتۇرۇپ، دەرىجىمۇدەرىجە كۇرس ئېچىپ، ئىملا قائىدىسىنى ئومۇملاشتۇرۇش تايانچىلىرىنى تەربىيەلىدى. بۇ خىل كۇرسلارغا قاتناشقانلار قايتىپ بېرىپ ئۆز ئورۇنلىرىدا پۈتۈن كۈنلۈك، يېرىم كۈنلۈك سىستېمىدىكى كۇرسلارنى، ئۆگىنىش سىنىپلىرىنى تەشكىللەپ، ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ ئىملا قائىدىسىنى ئۆگىنىش، تەشۋىق قىلىش، ئومۇملاشتۇرۇشنى قانات يايدۇردى. 1986 ـ، 1987 ـ يىللىرى ئاپتونوم رايونلۇق مىللەتلەر تىل ـ يېزىق خىزمىتى كومىتېتى ئاچقان ھەم ھەرقايسى ۋىلايەت، ئوبلاست، شەھەر، چوڭ سىستېمىلار ئاچقان كۇرسلاردا تەربىيەلەنگەنلەرنىڭ سانى 2000 دىن، ناھىيە ۋە ناھىيەدىن تۆۋەن ئىدارە، جەمئىيەت، ئاممىۋى تەشكىلاتلار ھەم مائارىپ ئورۇنلىرى ئاچقان كۇرسلاردا تەربىيەلەنگەنلەرنىڭ سانى تەخمىنەن 10 مىڭدىن ئاشتى.

يۇقىرىقى كۇرستا تەربىيەلەنگەن كۇرسانتلار ئۈچۈن تەييارلانغان «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ ئىملاسى ھەققىدە ساۋات» ناملىق كىتابچىدىن باشقا، 1991 ـ يىلى 11 ـ ئايدا «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىدىكى تىنىش بەلگىلىرى ۋە ئۇلارنىڭ ئىشلىتىلىشى» ناملىق كىتابچە نەشر قىلىنىپ، ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى چېكىت، سوئال بەلگىسى، پەش، ئۈندەش بەلگىسى، چېكىتلىك پەش، يالاڭ تىرناق، قوش تىرناق، تىرناق، سىزىقچە، سىزىق، قوش چېكىت، كۆپ چېكىت

قاتارلىق 12 بەلگىنىڭ قوللىنىش پىرىنسىپلىرى ئىلمىي ئاساستا بايان قىلىنىپ، ئىملا قائىدىسىنىڭ مۇھىم بىر تەركىبىي قىسمىنىڭ قېلىپلىشىشى، ئومۇملىشىشى ئۈچۈن شارائىت ياراتتى.

بۇ قېتىمقى ئىملا قائىدىسى ئېلان قىلىنغاندىن كېيىن، شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق مىللەتلەر تىل - يېزىق خىزمىتى كومىتېتى تىل - يېزىق سىياسىتى جەھەتتە قەرەللىك مۇھاكىمە ۋە تەتقىقاتلارنى قانات يايدۇرۇپ، ئۇيغۇر تىل - يېزىقى تەرەققىياتى ئۈچۈن ئوبدان زېمىن ھازىرلاپ بەردى. بۇ جەرياندا ئىملا ۋە يېزىق جەھەتلەردىكى ئامىمىدىن كەلگەن نۇرغۇن تەكلىپ - پىكىرلەرگە ئىجابىي پوزىتسىيە تۇتۇپ، ئۇلارنى ئۇدۇللۇق ئېلان قىلىپ، پىكىر جەھەتتىكى بىردەكلىكنى قولغا كەلتۈرۈشكە تىرىشتى. شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق مىللەتلەر تىل - يېزىق خىزمىتى كومىتېتىنىڭ ئورگان ژۇرنىلى بولغان «تىل ۋە تەرجىمە» ژۇرنىلى نەشر قىلىنغان ئون نەچچە يىلدىن بۇيان، تىل تەتقىقاتى جەھەتتىلا ئەمەس تىل - يېزىق سىياسىتى ۋە يېزىق ئىملا جەھەتلەردە نۇرغۇنلىغان ماقالىلەرنى ئېلان قىلدى. بۇ ماقالىلەر تىل - يېزىق سىياسىتىنىڭ مۇكەممەللىشىشى ۋە يېزىق ئىملا جەھەتتە ئۇيغۇر تىلىنىڭ فونېتىكىلىق قانۇنىيەتلىرىگە مۇۋاپىقلاشقان، تېخىمۇ پىشقان ئىزچىل ۋە سىستېمىلىق يېزىق لايىھەسى ۋە ئىملا قائىدىسىنىڭ مەيدانغا كېلىشى ئۈچۈن شارائىت ھازىرلىدى. بۇ ماقالىلەرنى مەزمۇنىغا ئاساسەن تۆۋەندىكى ئىككى نۇقتىدا ئايرىم - ئايرىم بايان قىلىپ ئۆتىمىز:

1) تىل - يېزىق سىياسىتى جەھەتتە «تىل ۋە تەرجىمە» ژۇرنىلى ھەربىر ساندا تىل - يېزىق خىزمىتى توغرىسىدا ئەڭ يېڭى نەزەرىيەۋى ماقالىلەرنى ئېلان قىلىپ، كەڭ خەلق

ئامىسىنىڭ ئۇيغۇر تىل ـ يېزىقىنىڭ جەمئىيەتتىكى ئورنى، ھازىرقى ھالىتى ۋە كەلگۈسى ئىستىقبالىنى كۆرۈش ئىمكانىيىتىگە ئىگە قىلدى. بۇ جەھەتتىكى ئەھمىيەتلىك ئىشلاردىن 1989 ـ يىلى ئېلان قىلىنغان «شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونىنىڭ مىللەتلەر تىل ـ يېزىقىنى قوللىنىش ۋە باشقۇرۇش توغرىسىدىكى ۋاقىتلىق بەلگىلىمىسى» بىلەن 1994ـ يىلى ئېلان قىلىنغان «شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونىنىڭ مىللەتلەر تىل ـ يېزىق خىزمىتى نىزامى»نى كۆرسىتىشكە بولىدۇ. بۇ ئىككى ھۆججەت ئۇيغۇر تىل ـ يېزىقىنىڭ جەمئىيەتتىكى قانۇني ئورنى ۋە ئابرۇيىنى ئۆستۈرۈپ، بۇ جەھەتتىكى سىياسىي نىشاننى ئېنىق كۆرسىتىپ بەردى. ھەر ئىككى ھۆججەت ئېلان قىلىنغاندىن كېيىن، شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق خەلق ھۆكۈمىتى ۋە تىل ـ يېزىق خىزمىتى كومىتېتىدىكى رەھبىري يولداشلاردىن ئامىنە غاپپار، ئېلى ئابىت، ياڭ بىڭخېي، توختاس باتۇرقان، خۇاڭ شاڭرۇڭ قاتارلىقلار ماقالە ئېلان قىلىپ، ھۆججەتلەرنىڭ روھىنى ۋە بۇ ھەقتىكى ۋەزىپىلەرنى كۆرسىتىپ ئۆتتى. بۇ ماقالىلەردىن باشقا، ئامىنە غاپپارنىڭ «شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونىمىزنىڭ ئازادلىقتىن بۇيانقى ئۇيغۇر تىل ـ يېزىقى ئۈستىدە ئېلىپ بارغان تەتقىقاتلىرى ھەققىدە»[384]، «ئاساسىي قانۇن ۋە مىللىي تېررىتورىيەلىك ئاپتونومىيە قانۇنىنى ئىزچىللاشتۇرۇشتىكى مۇھىم بىر نامايەندە»[385] ناملىق ماقالىلىرىنى ۋە «شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق مىللەتلەر تىل ـ يېزىقى خىزمىتى كومىتېتى مىللەتلەر تىل ـ يېزىق خىزمىتىنىڭ تۆت يىللىق ئومۇمىي پىلان ۋە 8 ـ بەش يىللىق پىلانىنى ئوتتۇرىغا قويدى»[386] قاتارلىقلارنى كۆرسىتىشكە بولىدۇ. بۇ ماقالىلەردە مىللىي تىل ـ يېزىق خىزمىتىنىڭ ئاساسىي نىشانى، مەيدانى ۋە مۇھىم

ئىستراتېگىيەلەر ئوتتۇرىغا قويۇلدى.

2) ئىملا ۋە يېزىق جەھەتتە «تىل ۋە تەرجىمە» ژۇرنىلى ئىزچىل ھالدا «يېزىق ۋە ئىملا» سەھىپىسى ئېچىپ، يېزىق ۋە ئىملا جەھەتتىكى تەكلىپ ـ پىكىرلەر، تەتقىقات نەتىجىلىرىنى ئۇدۇللۇق ئېلان قىلىپ تۇردى. بۇ ھەقتە ھازىرغا قەدەر نۇرغۇن تەتقىقاتلار ۋە ئىجابىي پىكىر ـ تەكلىپلەر ئوتتۇرىغا قويۇلدى. بۇ ماقالىلەر خەنزۇ ۋە چەت ئەل تىلىدىن كىرگەن سۆزلەرنىڭ ئىملاسى، ھۆسن خەتلەرنىڭ ئىملاسى، ئىملادا ساقلىنىۋاتقان مەسىلىلەر، ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ ھەرپ شەكىللىرىنى ئىخچاملاش، ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ ئىچكى قانۇنىيىتى قاتارلىقلارغىچە بېرىپ چېتىلدى. بۇلارنىڭ مۇھىملىرىدىن مۇھەممەت رېھىمنىڭ «رىيازەت چەككەن سەككىز ھەرپ»(387)، ئابدۇرەئوپ پولاتنىڭ «ھەمزە ھەققىدە»(388)، نىياز كېرەم شەرقىنىڭ «ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ ئىچكى قانۇنىيىتى توغرىسىدا ئىزدىنىش»(389)، يۇنۇس قۇربانىنىڭ «ئۇيغۇر تىلىدىكى سوزۇق تاۋۇش فونېمىلىرىنىڭ ھەرپ شەكىللىرىنى ئىخچاملاش ھەققىدە پىكىر»(390) ناملىق ماقالىلىرىنى كۆرسىتىشكە بولىدۇ.

ئابدۇرەئوپ پولات «ھەمزە ھەققىدە» ناملىق ماقالىسىدە مۇھەممەت رېھىمنىڭ سوزۇق تاۋۇشلارنىڭ ھەرپ شەكىللىرىدىكى مالىمانچىلىقنى كۆزدە تۇتۇپ ئېيتقان پىكىرلىرىگە قارىتا، سوزۇق تاۋۇشلاردىكى ھەمزە ھەققىدىكى پىكىرلىرىنى، شۇنداقلا «سەككىز سوزۇق تاۋۇشنىڭ تۇمشۇقىدىكى ھەمزىلەرنىڭ بىرىنىمۇ قويماي ئېلىپ تاشلاش» كېرەكلىكىنى ئوتتۇرىغا قويىدى. ئۇ چاغدا تىلىمىزدىكى سەككىز سوزۇق تاۋۇشنى ئىپادە قىلغۇچى ھەرپلەرنىڭ ئېلىپبە جەدۋىلى مۇنداق بولىدۇ، دەپ كۆرسەتتى:

| تەرتىپى | ئايرىم شەكلى | باشتىن قوشۇلىدىغان شەكلى | ئوتتۇرىدىن قوشۇلىدىغان شەكلى | ئاخىرىدىن قوشۇلىدىغان شەكلى | نامى | مىسال |
|---|---|---|---|---|---|---|
| 1 | ا | | | ـا | a | ات، نان، رام |
| 2 | ە | | | ـە | ä | ەت، تەم، رەم |
| 25 | و | | | و | o | وت، تون، رومبا |
| 26 | ۇ | | | ۇ | u | ۇن، قۇم، ۇدۇم |
| 27 | ۆ | | | ۆ | ö | ۆز، كۆز، |
| 28 | ۈ | | | ۈ | ü | ۈن، كۈن، ۈزۈم |
| 30 | ې | ېـ | ـېـ | ې | e | ېيىق، بېلىق |
| 31 | ى | ىـ | ـىـ | ى | i | ىت، قىز، وغلى، قىزى |

يۇنۇس قۇربان ئەپەندىمۇ شۇ نامىلىق ماقالىسىدە، يېزىقىمىزنىڭ ھەرپ شەكىللىرىدىكى كېلەڭسىزلىكنى تۈگىتىش ئۈچۈن، سوزۇق تاۋۇشلارنىڭ 40 خىل ھەرپ شەكلى ئىچىدىكى «ئا، ئە، ئو، ئۇ، ئۆ، ئۈ، ئې، ئى»دىن ئىبارەت يەككە شەكلىنى، «ـئا، ـئە، ـئو، ـئۇ، ـئۆ، ـئۈ، ـئې، ـئى»دىن ئىبارەت ئاخىرىدىن قوشۇلىدىغان شەكلىنى، «ـئېـ، ـئىـ»دىن ئىبارەت ئوتتۇرىدىن قوشۇلىدىغان شەكلىنى ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئېلىپبەسى

تەركىبىدىن چىقىرىپ تاشلاپ، ئېلىپبە جەدۋىلىدە قالغان ۋارىيانتلىرىنىلا ئىشلىتىش ھەققىدە تەكلىپ بەردى. شۇنداقلا، «ئ» (ھەمزە)نى يېزىق سىستېمىسىدىن چىقىرىپ تاشلاپ، پەقەت بوغۇم ئايرىش بەلگىسى ئورنىدا ئىشلىتىشنى ئوتتۇرىغا قويدى. ئاپتورنىڭ سوزۇق تاۋۇش توغرىسىدىكى لايىھەسى يۇقىرىقى جەدۋەلدىكىگە ئوخشاش.

خەتتات نىياز كېرەم شەرقى ئۆزىنىڭ ئۇزاق يىللاردىن بېرى ئىزدىنىپ توپلىغان خەتتاتلىق جەھەتتىكى تەجرىبىلىرىنى يەكۈنلەپ، ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ ئىچكى قانۇنىيىتى ھەققىدە ئىزدەندى. ئۇ شۇ ناملىق ماقالىسىدە ئۇيغۇر ئېلىپبەسىدىكى 32 ھەرپىنىڭ 124 خىل ھەرپ شەكلىگە ئىگە ئىكەنلىكىنى، بۇ 124 خىل ھەرپ شەكلىنىڭ قۇرۇلما قانۇنىيەتلىرى بويىچە پارچىلىغاندا 24 قۇرۇلما سىزىقىغا ئىگە بولىدىغانلىقىنى، ھەربىر قۇرۇلما سىزىقلىرىنىڭ ئالاھىدىلىكىنى بايان قىلىپ ئۆتتى. بۇ ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ ئىچكى قانۇنىيەتلىرى ھەققىدە خېلى چوڭقۇر ئىزدەنگەن، خېلى مۇكەممەل ئەمگەك بولۇپ، كىشىلىرىمىزنىڭ يېزىقىمىز ھەققىدە مۇكەممەل تونۇشقا ئىگە بولۇشى ۋە يېزىق ئىسلاھاتلىرى ئۈچۈن زور تۆھپە قوشتى.

1985 ـ يىلىدىكى ئىملا قائىدىسى تۈزۈلگەندىن بۇيانقى ئون يىل ئىچىدە ئوتتۇرىغا چۈشكەن ۋە ئاممىدىن ئېلىنغان پىكىر ـ تەكلىپلەرگە ئاساسەن، ئىملا قائىدىسى ۋە ئىملا لۇغىتىنى تۈزىتىش، تولۇقلاش، مۇكەممەللەشتۈرۈش خىزمىتى ئىشلەندى. ئۇنىڭ نەتىجىسى سۈپىتىدە مىرسۇلتان ئوسمانوف مەسئۇل مۇھەررىرلىكىدە 1997 ـ يىلى شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى تەرىپىدىن نەشر قىلىنىپ تارقىتىلدى. شۇنىڭدىن كېيىنكى ئون يىلدىن ئارتۇق ۋاقىتتا ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئىملاسىغا ئائىت

پىكىرلەر ۋە تەتقىقاتلار ئاساسىدا ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئىملا قائىدىلىرىنى يەنىمۇ تولۇقلاش، مۇكەممەللەشتۈرۈش، ئىملا لۇغىتىنى قايتا تۈزۈش خىزمىتى ئىشلەندى. 2009 ـ يىلى «هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئىملا لۇغىتى» قايتا نەشر قىلىندى.

ئۇنىڭدىن باشقا ئىنتېرنېتنىڭ كەڭ تۈردە ئومۇملىشىشىغا ئەگىشىپ، ئۇيغۇر تىلىنى كومپيۇتېردا قوللىنىش (ئاساسلىقى توردا) مەسىلىلىرى ھەققىدىمۇ ئىزدىنىشلەر بولدى. شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى، ئاپتونوم رايونلۇق تىل ـ يېزىق كومىتېتى قاتارلىق ئورۇنلاردىن كەلگەن تىلشۇناسلىق ۋە كومپيۇتېر ساھەسىدىكى مۇتەخەسسىسلەر 2000 ـ يىلى 24 ـ نويابىر (1 ـ نۆۋەتلىك)، 2000 ـ يىلى 1 ـ دېكابىر (2 ـ نۆۋەتلىك)، 2000 ـ يىلى 14 ـ دېكابىر (3 ـ نۆۋەتلىك)، 2001 ـ يىلى 9 ـ ئىيۇن (4 ـ نۆۋەتلىك)، 2001 ـ يىلى 3 ـ ئىيۇل (5 ـ نۆۋەتلىك) شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتىدا بەش قېتىملىق ئىلمىي مۇھاكىمە يىغىنى ئارقىلىق 2000 ـ يىلىغىچە ئىشلىتىلگەن 15 خىلدىن ئارتۇق ئوخشاش بولمىغان لايىھەنى ئەستايىدىل مۇزاكىرە قىلىش ئارقىلىق 2001 ـ يىلى 3 ـ ئىيۇل كۈنى بىرلىككە كەلتۈرۈلگەن لايىھەنى تۈزۈپ چىقتى. شۇنىڭ بىلەن بىر ۋاقىتتا، بىرلىككە كەلتۈرۈلگەن لايىھە شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى تەرىپىدىن ئاپتونوم رايونلۇق خەلق ھۆكۈمىتىگە ۋە تىل ـ يېزىق كومىتېتىغا يوللاندى. ئاپتونوم رايونلۇق خەلق ھۆكۈمىتىنىڭ سابىق رەئىسى ئابلەت ئابدۇرىشىتنىڭ تەشكىللىشى بىلەن شۇ يىلى باھاردا «ئۇيغۇر ئىسىم ـ فامىلىسى ۋە ئۇيغۇر كومپيۇتېر يېزىقى توغرىسىدا مەخسۇس پىكىر ئاڭلاش يىغىنى» چاقىرىلىپ، دەسلەپكى قەدەمدە ئۇيغۇر ئىسىم ـ فامىلىلىرىنى

قېلىپلاشتۇرۇش، شۇنداقلا ئۇيغۇر كومپيۇتېر يېزىقىنىڭ ئامىمۋى ئاساسىنى پۇختىلاش، ئۇنىڭدىن كېيىن شارائىت پىشىپ يېتىلگەندە قايتا مۇزاكىرە قىلىش قارارىغا كەلگەن.

ئۇيغۇر كومپيۇتېر يېزىقى دەپ نام بېرىلگەن بۇ يېزىق، كومپيۇتېر ساھەسىدە ۋە باشقا مۇناسىۋەتلىك ساھەلەردە ئۇيغۇر ئەرەب يېزىقىغا ياندىش قىلىپ ئىشلىتىلىدىغان، لاتىن ھەرپلىرىدىن تۈزۈلگەن يېزىق بولىدىغانلىقى ھەققىدە بىر پىكىرگە كەلگەن. ھازىر بۇ يېزىق كومپيۇتېر ساھەسىدە ۋە مۇناسىۋەتلىك ئورۇنلاردا رولىنى جارى قىلدۇرماقتا.[391]

ئەمما، ئەپسۇسلىنارلىق يېرى ھازىرغا قەدەر ئۇيغۇر تىلىنى لاتىن ھەرپلىرى بىلەن خاتىرىلەيدىغان ئېلىپبە سىستېمىسى ھېچبىر فۇنكسىيەلىك ئورۇن تەرىپىدىن ئېلان قىلىنمىدى. بۇنىڭ بىلەن مەھسۇلات ماركىلىرى، ئۈندان (ئۈنئالغۇ لېنتىلىرى ۋە CD)، سىندان (سىنئالغۇ لېنتىلىرى ۋە VCD) لارنىڭ مۇقاۋىلىرى، ئېلان، ۋىۋىسكىلاردا ئۇيغۇر تىلىغا خاس سۆزلەر لاتىن ھەرپلىرى بىلەن خالىغانچە يېزىلىدىغان باشباشتاقلىق داۋاملاشماقتا.

بۇ مەسىلە كۆزدە تۇتۇلۇپ، ئاپتونوم رايونلۇق مىللەتلەر تىل ـ يېزىقى خىزمىتى كومىتېتى «ئۇيغۇر يېزىقىدىكى ھەرپلەرنى لاتىن يېزىقىدا ئىپادىلەش لايىھەسى»نى تۈزۈشنى دۆلەتلىك پەن ـ تەتقىقات تېمىسى سۈپىتىدە ئىشلىدى. 2008 ـ يىلى 1 ـ ئاينىڭ 11 ـ كۈنى مىرسۇلتان ئوسمانوف، ئارسلان ئابدۇللا، ھوشۇر ئىسلام قاتارلىق تىلشۇناس، كومپيۇتېرشۇناسلاردىن تەشكىللەنگەن مۇتەخەسسىسلەر گۇرۇپپىسى بۇ لايىھەنى تەكشۈرۈپ بېكىتتى. شۇنىڭ بىلەن بىر ۋاقىتتا، بۇ ئېلىپبەنىڭ

ئۇيغۇر ئىملا قائىدىلىرىمۇ ئېلان قىلىندى ۋە بۇ يېزىقنىڭ ھازىر يولغا قويۇلۇۋاتقان ئەرەب ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى ئۇيغۇر يېزىقنىڭ ئورنىنى دەسسىمەيدىغانلىقى، پەقەت ئۇنىڭغا يانداش ھالدا زۆرۈر تېپىلغان ئورۇنلاردا قوشۇمچە ئىشلىتىلىدىغانلىقى ئالاھىدە ئەسكەرتىلدى.

بۇ قېتىمقى لايىھە تۆۋەندىكىچە:

| Qq | ق | Aa | ئا |
|---|---|---|---|
| Kk | ك | Ee | ئە |
| Gg | گ | Bb | ب |
| Ng ng | ڭ | Pp | پ |
| Ll | ل | Tt | ت |
| Mm | م | Jj | ج |
| Nn | ن | Ch ch | چ |
| Hh | ھ | Xx | خ |
| Oo | ئو | Dd | د |
| Uu | ئۇ | Rr | ر |
| Oo | ئۆ | Zz | ز |
| Uu | ئۈ | Zh zh | ژ |
| Ww | ۋ | Ss | س |
| Ee | ئې | Sh sh | ش |
| Ii | ئى | Gh gh | غ |
| Yy | ي | Ff | ف |

ھازىر ئۇيغۇر يېزىقى (ئەرەب ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى ئۇيغۇر يېزىقى) ھەرپ ـ بەلگىلىرى ئۇچۇن مىكروسوفت شىركىتى ئايرىم كود تەمىنلىگەن بولۇپ، كومپيۇتېردا بىمالال بىر تەرەپ قىلغىلى، تور بەتلەردە نورمال ئىشلەتكىلى بولىدۇ. نۆۋەتتە، توردا سۆزلىشىش قورالللىرى ۋە يانفونلاردا ئۇيغۇر يېزىقىدا ئۇچۇر بىر تەرەپ قىلىش ھەققىدىكى تەتقىقاتلار ئىشلەنمەكتە.

بۈگۈنكى كۈندە ئۆتكەن 100 يىلغا يېقىن جەريانىدىكى يېزىق تارىخىمىزغا نەزەر سالساق، ئۇنىڭ ئىنتايىن جاپالىق ئىغىر كۈنلەرنى بېشىدىن كەچۈرگەنلىكىنى كۆرىمىز. سوۋېت ئىتتىپاقى دەۋرىدىكى تۈركولوگلار س. ئې. مالوپ، س. شاكىر جانوپ، ئابدۇللا روزىباقىيوفتىن تارتىپ شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق مىللەتلەر تىل ـ يېزىق خىزمىتى كومىتېتىدىكى رەھبىرىي كادىرلاردىن كەسپىي، ئىلمىي خادىملارغىچە ئۇيغۇر تىل ـ يېزىقى جەھەتتە، ئىملا قائىدىلىرى جەھەتتە نۇرغۇن ئەھمىيەتلىك ئەمگەكلەرنى ئىشلىدى. ئۇلار ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ ئىملاسى ۋە يېزىق سىستېمىسىنى مۇكەممەللەشتۈرۈشكە ئۆزىنىڭ يۈرەك قېنىنى سەرپ قىلدى.

بىز 1949 ـ يىلىدىن ئىلگىرىكى يېزىق ئىسلاھاتلىرى ھەققىدە يۇقىرىدا سۆزلىگەنلىرىمىز بىلەن كۇپايىلىنىپ، 1949 ـ يىلىدىن ھازىرغىچە بولغان 60 يىللىق بوران ـ چاپقۇندا يېزىقىمىزنىڭ باشتىن كەچۈرگەنلىرىنى ۋە تەجرىبە ـ ساۋاقلارنى تۆۋەندىكىچە خۇلاسە قىلىمىز:

1) 1949 ـ يىلىدىن ھازىرغىچە ئەرەب ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى ئۇيغۇر يېزىقى يەتتە قېتىم (1949 ـ، 1951 ـ، 1954 ـ، 1983 ـ، 1985 ـ، 1997 ـ، 2009 ـ يىللاردا) ئىسلاھ قىلىندى. بۇ يەتتە قېتىملىق ئىسلاھاتتا بەش خىل ئېلىپبە ئوتتۇرىغا چىقتى. بۇ بەش خىل ئېلىپبە بىر ـ بىرىدىن تۆۋەندىكى نۇقتىلاردا پەرقلەندى:

(1) ئېلىپبە سىستېمىسى؛

(2) سوزۇق ۋە يېرىم سوزۇق تاۋۇشلار؛

(3) بەزى ئۇزۇك تاۋۇشلارنىڭ ئىشلىتىلىشى؛

(4) بەزى بەلگىلەرنىڭ ئىشلىتىلىشى؛

(5) ھەرپلەرنىڭ ناملىرى؛

(6) ئېلىپبە تەرتىپى.

ھەر قېتىملىق يېزىق ئىسلاھاتىدا يېڭى ئىملا قائىدىسى تۈزۈپ چىقىلدى.

2) بۇ 60 نەچچە يىلدا بىز يېزىق سىستېمىسى جەھەتتە ناھايىتى زور دەرىجىدە مۇقىمسىزلىقنى باشتىن كەچۈردۇق. يېزىق جەھەتتە بۇنداق دائىم ئېلىپ بېرىلغان ئىسلاھاتنىڭ بىزگە بەرگەن تەجرىبە ـ ساۋىقى شۇ بولدىكى ھەرقانداق بىر جەمئىيەت ئۈچۈن ئېيتقاندا، مۇقىم بولغان يېزىق سىستېمىسىنىڭ بولۇشى ئىنتايىن زۆرۈر. يېزىق سىستېمىسىغا ئۆزگەرتىش كىرگۈزۈشتىن بۇرۇن ئۇنىڭ زىيانلىرى ۋە كەڭ خەلق ئاممىسىغا بولغان پايدا ـ زىيىنىنى دەڭسەپ بېقىش، ئېلىپبە سىستېمىسىنى يېنىكلىك بىلەن ئۆزگەرتمەسلىك

كېرەك. چۈنكى، يېزىق ئىسلاھاتى نوقۇل ھالدىكى تېخنىكىلىق ئۆزگەرتىشلا بولماستىن، بەلكى يەنە مەدەنىيەت جەھەتتىكى ئۆزگىرىش بولۇپ ھېسابلىنىدۇ. بولۇپمۇ، بىزگە ئوخشاش ئۇزاق تارىخي ۋە مەدەنىي مىراسلىرى بار مىللەت ئۈچۈن بۇ تېخىمۇ مۇھىم. بۇنداق قارىغۇلارچە يېزىق ئۆزگەرتىشنىڭ نەتىجىسى مەدەنىيەت جەھەتتىكى زور يوقىتىش بولۇپ ھېسابلىنىدۇ. ئەگەر بۇنداق ئۆزگەرتىش مۇۋەپپەقىيەتلىك بولسا، ئۆتمۈش بىلەن بۈگۈن ۋە كەلگۈسى ئايرىلىپ كېتىدۇ. ئەگەر مەغلۇپ بولسا، (خۇددى بىزنىڭ سىلاۋيان ۋە لاتىن ئېلىپبەسى ئاساسىدىكى ئۇيغۇر يېزىقىغا ئوخشاش) ئەڭ ئاز دېگەندە بىر ئەۋلاد كىشىلەر ئۆزلىرىنىڭ مەنىۋى ۋە تارىخىي مىراسلىرىدىن مەھرۇم بولغاندىن ئۇستىگە، جەمئىيەتتە ئۆزلىرىنىڭ رولىنى ئۇنۇملۇك جارى قىلدۇرالمايدۇ. ئىملا قائىدىسىدىكى بىر ئۆزگىرىش يېزىقتىكى نۇرغۇن ئۆزگىرىشلەرنى كەلتۈرۈپ چىقىرىدۇ. ئۇيغۇر تىلىدىكى بەزى تاۋۇشلار ئۈچۈن ئۇنۇملۇك ھالدا بەزى ھەرپلەرنىڭ ياسالغانلىقى مۇھىم ۋە پايدىلىق ئۆزگەرتىش بولغاندى. لېكىن، ھەر قېتىمقى ئىملا قائىدىسىدە ئېلىپبە تەرتىپىنىڭ ئۆزگەرتىلىشى ئوقۇغۇچىلارنى ئېلىپبە ئۆگىنىش ۋە يادلاشتا قىيىنچىلىققا دۇچار قىلدى.

1970 ـ يىللارنىڭ ئوتتۇرىلىرىدا، ئالىي مەكتەپلەردە ئۇيغۇر، قازاق ئوقۇغۇچىلىرىغا كونا يېزىق ئىملا قائىدىلىرىنى ئۆگىتىشتىن ئىبارەت ئالاھىدە پىروگراممىسى تەسىس قىلغاندى (چۈنكى، ئۇلار ئوتتۇرا مەكتەپتە لاتىن يېزىقى بىلەن ساۋاتلىق

بولغان). بۇ ئۇلارنىڭ ئۆز ئانا تىلىنى ئىگىلىۋېلىشىنى مەقسەت قىلغانىدى. ئەگەر يېزىق جەھەتتە شۇنداق قالايمىقانچىلىقلار بولمىغان بولسا، ئۇنىۋېرسىتېتلاردا بۇنداق پىروگراممىلارنىڭ تۈزۈلۈشىنىڭ زۆرۈرىيىتى بولمىغان بولاتتى. شىنجاڭدىمۇ ئوتتۇرا مەكتەپنى لاتىن يېزىقى بىلەن ئوقۇغان ئادەتتىكى ئوقۇغۇچىلارمۇ ئېغىر قىيىنچىلىققا دۇچ كەلدى. چۈنكى، ئۇلار ئادەتتىكى بىر ئىش تېپىش ئۈچۈنمۇ كۇرسلاردا كونا يېزىق بىلەن ساۋاتلىق بولۇشى كېرەك ئىدى. بولمىسا ئۇلار ئۆز جەمئىيىتىدە «ساۋاتسىزلار»دىن بولۇپ قالاتتى. تىل - يېزىق سىياسەتلىرى كۆچەپ تەشۋىق قىلىنىپ، ئىملا قائىدىسى قاتتىق تەكىتلىنىپ كەلگەن بولسىمۇ يېزىق ساھەسىدە ھازىرمۇ نۇرغۇن مەسىلىلەر ساقلانماقتا. ۋىۋىسكىلاردىن تارتىپ تۈرلۈك ئېلان، ماركا، كوچا ناملىرى، قاتناش بەلگىلىرىدە ئىملا جەھەتتە نۇرغۇن خاتالىقلار ساقلانماقتا.

3) بۇنداق ئۆزگەرتىشلەر يەنە ئۆز نۆۋىتىدە ئەينى ۋاقىتتىكى «سول»چىل خاتا سىياسەتلەرنى ئەكس ئەتكۈزدى.

4) ئۇيغۇر تىل - يېزىقىنىڭ قانۇنىي ئورنى 1984 - يىلى ئېلان قىلىنغان «مىللىي تېررىتورىيەلىك ئاپتونومىيە قانۇنى» ۋە «جۇڭخۇا خەلق جۇمھۇرىيىتى تىل - يېزىق قانۇنى»، «شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونىنىڭ تىل - يېزىق خىزمەت نىزامى» قاتارلىق قانۇن ۋە نىزاملاردا ئېنىق كۆرسىتىلدى. ئۇنىڭدا ئاپتونومىيە رايونلىرىدا ئاپتونومىيە يۈرگۈزگۈچى مىللەتنىڭ تىلى بىرىنچى تىل بولۇش ئاساسىدا، خەنزۇ تىلىنىمۇ

ئىشلىتىش لازىملىقى كۆرسىتىلدى. نەتىجىدە، ئۇيغۇر تىل - يېزىقىنىڭ ئىستىقبالىغا كەڭ يول ئېچىلدى. هازىرقى زامان ئۇيغۇر يېزىقى مەملىكەت بويىچە قوللىنىلىدىغان چوڭ يېزىقلارنىڭ بىرى بولۇپ قالدى. ئۇ خەلق پۇلىدىن تارتىپ نەشرىيات، ئاخبارات، مائارىپ، سىياسىي - قانۇن، مەمۇرىيەت قاتارلىق ساھەلەرگىچە كەڭ قوللىنىلىدۇ، ئۇ يەنە مەملىكەتلىك خەلق قۇرۇلتىيى، سىياسىي مەسلىھەت كېڭىشى قاتارلىق چوڭ يىغىنلاردا تەرجىمە قىلىنىدىغان يەتتە خىل تىل - يېزىقنىڭ بىرى.

ئۇيغۇر يېزىقى يەنە ئاپتونوم رايونىمىز دائىرىسىدە ھەر دەرىجىلىك ھاكىمىيەت ئورگانلىرىنىڭ ھاكىمىيەت يۈرگۈزىدىغان قانۇنىي يېزىقى. ئۇ ئاپتونوم رايونلۇق پارتكوم، ئاپتونوم رايونلۇق خەلق قۇرۇلتىيى دائىمىي كومىتېتى، ئاپتونوم رايونلۇق خەلق ھۆكۈمىتى، سىياسىي مەسلىھەت كېڭىشىدىن تارتىپ، يېزا - كەنت ئاساسىي قاتلام ھاكىمىيەت ئورۇنلىرىغىچە ئۆزلىرىنىڭ قانۇن - نىزام، ئەمر - پەرمانلىرى، تامغا، ۋىۋىسكا، ماللارنىڭ ماركىلىرى، ئىش قەغەزلىرى، ھەر خىل ھۆججەت، ئۇقتۇرۇش، خەت - ئالاقىلىرىدە؛ ھەر دەرىجىلىك سوت مەھكىمىلىرى، ئەدلىيە، تەپتىش مەھكىمىلىرى سوت قىلىش، ئەرز قوبۇل قىلىش، ئېلان چىقىرىش، ھۆكۈم ئېلان قىلىش، كېسىم قىلىش ئىشلىرىدا، جىنايى ئەنزىلەرنى تەكشۈرۈپ تەھقىقلەشتە؛ ھەر دەرىجىلىك مەكتەپلەردە، پوچتا - تېلېگراف، تەشۋىقات، تەلىم - تەربىيە، مائارىپ ئىشلىرىدا كەڭ ئىشلىتىلمەكتە.

ئىزاھاتلار:

1. بەزى تەتقىقاتچىلار «شىمالىي سۇلالىلەر تارىخى» (北史)، «جۇ پادىشاھلىقى تارىخى» (周史) قاتارلىق خەنزۇ تارىخنامىلە-رىدىكى مەلۇماتلاردىن قوچۇ دەۋرىدە خۇاشيا يېزىقى ئارقىلىق ئۇيغۇر تىلىنى خاتىرىلىگەن ئەھۋاللارنى، يەنى ئۇيغۇرلار خەنزۇ يېزىقى بىلەنمۇ ئۆز تىلىنى خاتىرىلىگەنلىك ئەھۋالىنى ئوتتۇرى-غا قويىدۇ (قاراڭ: قۇربان ۋەلى: «بىزنىڭ تارىخىي يېزىقلىرى-مىز»، شىنجاڭ ياشلار - ئۆسمۈرلەر نەشرىياتى، 1986 - يىلى، 110 - بەت). ئەمما، ھازىرغا قەدەر خۇاشيا يېزىقى بىلەن يېزىل-غان يازما يادىكارلىقلار تېپىلمىدى.

2. Talat Tekin, OrhonYazitlari (Kultegin, Bilge kagan, Tunyukuk), Yildiz, Istanbul, 2003, p.10. ;

بۇ مەڭگۈ تاشنىڭ خەنزۇچە تەرجىمىسىنى لىن مېيسۇن «شەرق مەدەنىيىتى تەرەققىياتىنىڭ نامايەندىسى» ناملىق ماقالە-سىگە كىرگۈزگەن بولۇپ، بۇ ماقالە ئۇيغۇرچە «شىنجاڭ مەدەنىيەت يادىكارلىقلىرى» ژۇرنىلى 1995 - يىلى 4 - سانىدا ئېلان قىلىنغان.

3. 新疆文物， 1978 (6)

4. قۇربان ۋەلى: «تۇرپاندىن تېپىلغان مىلادىيە 5 - ئەسىر-دىكى ئۇيغۇر يېزىقى»، «بىزنىڭ تارىخىي يېزىقلىرىمىز»، شىن-جاڭ ياشلار - ئۆسمۈرلەر نەشرىياتى، 1986 - يىلى، 5 - بەت؛ 文物， 1981 (1) .

5. 其书字类胡。

6. 耿世民.古代突厥文碑铭研究，北京：中央民族大学出版社，2005, p.23.

7. W.M.麦高文:《中亚古国史》(章巽译)，中华书局，2004年，第121页。

8. S.G. Klyaştorniy, V.A. Livsiç, Buguttaki Sogtça kitabeye Yeni Bir Bakiş, Türk Dili Araştirmalari Yilliği Belleten 1987, Ankara 1992, p.201-241; 耿世民．古代突厥文碑铭研究，北京：中央民族大学出版社，2005, p.103.

9. بۇ مەزمۇن گېڭ شىمىن ئەپەندىنىڭ «قەدىمكى تۈرك يازما يادىكارلىقلىرى تەتقىقاتى» ناملىق ئەسىرىگە كىرگۈزۈلگەن مۇناسىۋەتلىك مەزمۇنلار ئاساسىدا تەييارلاندى.

10. Ata Melik Alaaddin Cuveyni, Tarih–i Cihan Guşa , çev. M. Öztürk, C. I, Ankara 1988, p. 116.

11. Ahmet B. Ercilasun, Bašlanğǐcindan 20 yüzyila Türk Dili Tarihi, Akčağ Yayinlari, Ankara 2004, p. 150.

12. Ahmet B. Ercilasun, Bašlanğǐcindan 20 yüzyila Türk Dili Tarihi, Akčağ Yayinlari, Ankara 2004, p. 150.

13. چامپوللىئون (Chamollion 1790 — 1832) مىسىر يېزىقىنىڭ ئاساسىي قائىدىلىرى تېپىپ چىققان فىرانسىيەلىك ئۇلۇغ يېزىقشۇناس.

14. تومسېن مەڭگۈ تاشلارنىڭ سىرىنى تەتقىق قىلىۋاتقان مەزگىللەردە فىرانسىيە، گېرمانىيە، ۋېنگىرىيە، رۇسىيە قاتارلىق ئەللەردە تۈركىي تىللار جۈملىدىن ئۇيغۇر تىلى ھەققىدە بىرمۇنچە مەشھۇر ئەسەرلەر نەشر قىلىنغانىدى. رۇسىيەدە 1869 — 1871 - يىللاردا لازار بۇداگوف (Lazar Budagov)نىڭ «تۈرك - تاتار دىيالېكتلىرىنىڭ سېلىشتۇرما لۇغىتى»، فىرانسىيەدە 1870 - يىلى پاۋېت كورتېيللې (Pavet de Courteille)نىڭ «ئۇيغۇر تىلى لۇغىتى»، ۋېنگىرىيەدە ئارمىن ۋامبېرى (Armen Vambery) نىڭ يېقىنقى زامان ئۇيغۇر تىلى ھەققىدىكى بىرمۇنچە تەتقىقاتلىرى، رۇسىيەدە رادلوفنىڭ 1882 - يىلى «فونېتىكا» ناملىق ئەسىرى، 1888 - يىلى «تۈرك دىيالېكتلىرى لۇغىتى»نىڭ دەسلەپكى تومى نەشر قىلىنغانىدى.

15. Hasan Eren, 1893'ten 1993'e, TDAY–Belleten 1993, Ankara 1995, p. 22.

16. بۇ ئەسەرنىڭ تۈركچە تەرجىمىسى مەڭگۈ تاشلارنىڭ يېشىپ ئوقۇلغانلىقىنىڭ يۈز يىللىقى مۇناسىۋىتى بىلەن تۈركىيە-

لىك ۋەدات كۆكەن (V. Koken) تەرىپىدىن تۈركچىگە تەرجىمە قىلىنغان ۋە 1993 ـ يىلى بىرىنچى قېتىم، 2002 ـ يىلى ئىككىنچى قېتىم نەشر قىلىندى.

17. Osman Fikri Sertkaya, Kagida Yazili Göktürk Metinleri ve Alfabeleri, TDAY–Belleten 1990, Ankara 1994, p. 173.

18. ئەسەرنىڭ پىروفېسسور گېبىڭ شىمىن تەرىپىدىن ئىشلەنگەن خەنزۇچە تەرجىمىسى ئىچكى موڭغۇل مائارىپ نەشرىياتى تەرىپىدىن نەشر قىلىندى.
(冯·加班著．古代突厥语法，耿世民译，内蒙古教育出版社，2004)

19. بۇ ئەسەرنىڭ ئەركىن ئارىز، ئابدۇبەسىر شۈكۈرلەر تەرىپىدىن ئىشلەنگەن ئۇيغۇرچە تەرجىمىسى مىللەتلەر نەشرىياتى تەرىپىدىن 2009 ـ يىلى نەشر قىلىندى.

20. Sergey Grigoriyeviç Klyaştornıy, “The Terkhin Inscription”, *Acta Orientalia Academiae Scientiarum Hung.*, XXXVI/1-3 (1982), 1983, s. 335-366; S. G. Klyaştornıy, "The Tes Inscription of the Uighur Bögü Qaghan", *Acta Orientalia Academiae Scientiarum Hungaricum,* XXXIX/1, 1985, s. 137-156; S. G. Klyaştornıy, “К историографической оценке уланкомской надписи”, *Епиграфика Востока,* XIV, M.-L. 1961, s. 26-28; S. G. Klyaştornıy, “Епиграфические работы в Монголии”, *Археологические Открытия 1976 г.*, Moskova, s. 588-589; S. G. Klyaştornıy, “Храм, изваяние и стела в древнетюркский текстах (К интерпретации Ихе-Ханын-норской надписи)”, *Тюркологический сборник 1974*, Moskova, 1978, s. 238-255, S. G. Klyaştornıy, “Епиграфические работы в Монголии”, *Археологические Открытия 1977 г.*, Moskova, 1978, s. 575-576; S. G. Klyaştornıy, “Наскалные рунические надписи Монголии”, *Тюркологический сборник 1975*, Moskova, 1978, s. 151-158; S. G. Klyaştornıy, “Терхинская Надпись (Предварительная публикатсия)”, *Советская Тюркология,* 1980/3, s. 82-95; S. G. Klyaştornıy, “Тесинскаыа стела (Предварительное публикатсиыа)”, *Советская Тюркология,* 1983/6, s. 76-90; S. G. Klyaştornıy-V. A. Livşitz, “Севрейский камень”, *Советская Тюркология,* 1971/3, s. 106-112; S. G. Klyaştornıy-V. A. Livşitz, “Согдийская надпись из Бугута”, *Страны и народы востока*, 10, Moskova, 1971, s. 121-146, M. Şineḫuu, “Памятник рунической письменности из Тариата”, *Роль, Кочевых народов в цивилизиции Централной Азии*, Ulan-Bator, 1974, s. 327-331; M. Şineḫuu, *Тариатын орхон бичгийн шине дурсгал* (Новые Памятник Орхонской Письменности Тариата), *Studia Archaeologica,* Instituti Historiae Academiae Scientiarum Reipublicae Populi Mongolici, Tomus VI, Fasc. 1, Ulaan-Baatar, 1975, 200 s.; M. Şineḫuu, “Новый памятник рунической письменности уйгурского Карабалгасуна”, Олон Улсын Монголч Ердемтний III их хурал, *III*, UB, 1979, s. 301-305; M. Şineḫuu, “Орхон-Селенгийн руни бичгийн шине дурсгал”, *Arheologiyn Sudlal,* Studia Archaeologica, Instituti Historiae Scientiarum Reipublicae Populi Mongolii, Tom. VIII, Fasc. 1, Ulaanbaatar 1980, s. 36-41.

*Mongolı-koku genzoniseki hibunçousa kenkyû houkoku* [Moğolistanda Bulunan Yazıtların İnceleme ve Araştırma Önraporu] = *Provisional Report of Researches on Historical Sites and Inscriptions in Mongolia from 1996 to 1998,* Yayımlayanlar: Takao Moriyasu-Asuday Oçir, Orta Avrasya Bilim Araştırmaları/The Society of Central Euroasian Studies, Mart 1999, 294 s. 20 levha ile.

21. «تۈرك تىللىرى تەتقىقاتى يىللىقى - بىللىبىتېن»نىڭ 1990 - يىللىق سانىنىڭ مۇندەرىجىسى:

22. «تۈرك تىللىرى تەتقىقاتى يىللىقى - بىللىتىن»نىڭ 2000 - يىللىق سانىنىڭ مۇندەرىجىسى:

23. A.H.Heikel, Inscriptions de l' Orkhon recueilles par l' expedition finnoise 1890 et publiees par la Societe Finno-Ougrienne, Helsingfors,1892.

24. W. Radloff: Atlas der Althertümer der Mongolei. Arbeiten der Orchon-Epedition. 1. Lieferung, 1892, 2.Lieferung 1893, 3.Lieferung 1896, 4.Lieferung 1899, Cankt-Peterburg.

25. بۇ تەرجىمىلەر كېيىن لىن گەن يازغان «تۈرك تارىخى» (林幹 . 突厥史, 1988)، لىن گەن ۋە گاۋ زىخۇلار يازغان «قەدىمكى ئۇيغۇرلار تارىخى» (林幹、高自厚, 回纥史, 1994)غا كىرگۈزۈلگەن.

26. I. V. Stebleva, Poeziya Tyurkov VI–VIII vekov, Nauka Moskva 1965.

27. دەل مۇشۇ مەنىدىن تۈركىيەلىك تارىخشۇناس سائادەتتىن گۆمەچ «كۆكتۈرك خانلىقى تارىخى»

28. Saadettin Gömeç, Kök Türk Tarihi, Ankara: Türksoy yayı nları ïikıncı baskı; Ankara, 1999: Akçağ Yayvınlariş

28. نامىلىق كىتابىدا مەڭگۈ تاشلاردىكى مەلۇماتلار ئاساسىدا بىر تارىخنى مەيدانغا كەلتۈردى.

ئەخمەت ئەرجىلاسۇن بۇ تاشنى 719 ـ، 720 ـ يىللاردا تىكلەنگەن دەپ قارايدۇ. قاراڭ:

Ahmet B. Ercilasun, Bašlanğıčindan 20 yüzyila Türk Dili Tarihi, Akčağ Yayinlari, Ankara 2004, p. 131.)

29. ئەخمەت ئەرجىلاسۇن تاشنىڭ ئىسمىنى Köl Ič čor دەپ يازىدۇ، بۇ تاشنى 723 ـ، 725 ـ يىللاردا تىكلەنگەن دەپ قارايدۇ. قاراڭ:

Ahmet B. Ercilasun, Bašlanğıčindan 20 yüzyila Türk Dili Tarihi,Akčağ Yayinlari, Ankara 2004, p. 131.)

30. ئەخمەت ئەرجىلاسۇن بۇ تاشنى 760 ـ يىلى تىكلەنگەن دەپ قارايدۇ. قاراڭ:

Ahmet B. Ercilasun, Bašlanğıčindan 20 Yüzyila Türk Dili Tarihi ,

Akčağ Yayinlari, Ankara 2004, p. 138.)

31. Osman Fikri Sertkaya/Harcavbay Sartkocauli, Hoyto-Tamir (Moğolstan)' dan Yeni Yazitlar (ön nešr), TDAY-Belleten-2000, TDK, Ankara 2001, p. 309.

32. Ahmet B. Ercilasun, Bašlanğičindan 20 yüzyila Türk Dili Tarihi, Akčağ Yayinlari, Ankara 2004, p. 168–169.
33. Otto Donner, Inscription de l' Orkhon, Helsingfors, 1892, p. XLXXX; Sur l' origine de l' alphabet turc du nord de l' Asie, JSFO, XIV, 1896.
34. E. D. Polivanov, Ideograficheskiy motiv v formatsii orkhonkogo alfavita, BSGU, 1925, p. 9
35. Ehmet Cevat Emre, Eski Turk Yazisinin mensegi, Istanbul, 1938.
36. A. Mahmutov, Kak voznik drevnityurkiskiy alfavit, Issledovaniya po Tyurkologii, 1969, Almata.
37. O. Pritsak, Turkology and the comparative study of Altaic languages: the system of the Old Tutkic Runic script, TUBA, vol. 4, 1980.
38. Guzev, Viktor G. Klyashtorniy, S. G., Genel Yazi Nazariyesi Isiginda Gokturk Yazisinin Mensei Meselesi, TDAY-Belleten 1993, Ankara 1995, pp. 27–33.
39. 耿世民:古代突厥碑铭研究,北京:中央民族大学出版社, 2005, p. 101.
40. مەڭگۈ تاشلاردىن كۆلتېگىن، بىلگە قاغان، تونيۇقۇق مەڭگۈ تاشلىرىنىڭ رەسىملىرى، ترانسكرىپسىيەسى، تۈركچە تەرجىملىرى ئۈچۈن تۆۋەندىكى ئادرېسقا قاراڭ:
http://www.bilgicik.com/yazi/orhun-gokturk-abideleri/
41. بۇ، دۇنيادا تېپىلغان قەغەزنىڭ ئەڭ قەدىمكىسى بولۇپ، ئىنسانىيەت تارىخى ئۈچۈن ئەڭ چوڭ كەشپىيات ھېسابلانغان سەيلۇننىڭ كەشپىياتىدىن يىگىرمە - ئوتتۇز يىل كېيىنكى تارىخقا مەنسۇپ ئىدى.

42. R. R. Arat, Makaliler, C. I, Ankara, 1987, p. 508.
Resit Rahmati Arat, Uyghurlar, 1934.

43 . Resit Rahmati Arat, Uyghurlar, 1934 .
44 . L . Ligeti, Bilinmeyen iç Asya (çev . Saadettin Karatay), Milli Egitim Bakanligi, Istanbul 1970, p . 41 .
45 . R . R . Arat, Makaliler, C . I, Ankara, 1987, p . 509 .

46. پومپېي (Pompeii) ئىتالىيەنىڭ قەدىمىي شەھىرى بو-لۇپ، مىلادىيە 79 ـ يىلىدىكى ۋېزوۋى يانار تېغى پارتلىغاندا ۋەيران بولغان.
47 . L . Ligeti, Bilinmeyen iç Asya (çev . Saadettin Karatay), Milli Egitim Bakanligi, Istanbul 1970, p . 41–44 .
48 . L . Ligeti, Bilinmeyen iç Asya (çev . Saadettin Karatay), Milli Egitim Bakanligi, Istanbul 1970, p . 37, 104–106 .
49. نۆۋەتتە يولغا قويۇلۇۋاتقان «خەلقئارا دۇنخۇاڭشۇناسلىق تەتقىقات تۈرى» (International Dunhuang Project IDP) دۇنخۇاڭدىن تېپىلغان ۋە دۇنيانىڭ ھەرقايسى جايلىرىدا ساقلى-نىۋاتقان 168 مىڭ پارچىدىن ئارتۇق قوليازمىنىڭ فوتو نۇسخى-سىنى يىغىپ رەقەملەشتۈردى. 2009 ـ يىلى 2 ـ ئاينىڭ 10 ـ كۈنى (مۇشۇ مەزمۇن يېزىلىۋاتقان كۈنى)دىكى مەلۇماتقا قارى-غاندا بۇلارنىڭ كونكرېت سانى (http://idp.bbaw.de/):

| ئەنگلىيەدە | جۇڭگودا | رۇسىيەدە | ياپونىيەدە | گېرمانىيەدە | جەمئىي |
|---|---|---|---|---|---|
| 102,413 | 23,066 | 13,500 | 16,783 | 12,269 | 168,031 |

2009 ـ يىلى 3 ـ ئاينىڭ 15 ـ كۈنى بۇ مەزمۇنلار تۈزى-تىلىۋاتقاندا بۇ سانلاردا ئۆزگىرىش بولغان ۋە بۇ سەپكە فىرانس-سىيە قوشۇلغان. بۇ بىزگە بۇ خىزمەتنىڭ ئىزچىل ئىشلىنىۋات-

قانلىقىنى چۈشەندۈرىدۇ:

| ئەنگلىيەدە | جۇڭگودا | رۇسىيەدە | ياپونىيەدە | گېرمانىيەدە | جەمئىي |
|---|---|---|---|---|---|
| 102,705 | 23,066 | 13,500 | 16,783 | 12,466 | 212,486 |

2010 - يىلى 9 - ئاينىڭ 18 - كۈنى بۇ مەزمۇنلار ئاخىر-
قى قېتىم تۈزىتىلىۋاتقاندا بۇ سانلاردا يەنە ئۆزگىرىش بولغان ۋە
بۇ سەپكە دۇنخۇاڭ قوشۇلغان. بۇ بىزگە بۇ خىزمەتنىڭ داۋاملىق
ئىشلىنىۋاتقانلىقىنى چۈشەندۈرىدۇ:

| ئەنگلىيەدە | جۇڭگودا | رۇسىيەدە | ياپونىيەدە | گېرمانىيەدە | دۇنخۇاڭ | فرانسىيەدە | جەمئىي |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 108,882 | 44,660 | 21,224 | 17,000 | 25,175 | 230 | 55,684 | 273,055 |

ئۇندىن باشقا گېرمانىيە ئالىملىرىدىن:
Prof. Dr. Marcel Erdal (Frankfurt) Prof. Dr. Jost Gippert
(Frankfurt) Prof. Dr. Klaus Röhrborn (Göttingen) Prof. Dr.
Peter Zieme (Berlin) قاتارلىقلار يېتەكچىلىكىدە 1999 - يىلىدىن
تارتىپ ئورخۇن يېزىقى، قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى، سوغدى يېزى-
قى، نېستورىيان يېزىقى قاتارلىق يېزىقلاردىكى Chuastuanift،
Maitrisimit، Altun Yarok، Biographie - Xuanzang، Irk Bitig
قاتارلىق ئەسەرلەرنىڭ ترانسلىتېراتسىيە، ترانسكرىپسىيە،
مورفېما تەھلىلى، نېمىسچە تەرجىمىسى قاتارلىقلارنى ئۆز ئىچى-
گە ئالغان ناھايىتى ئىنچىكە تەتقىقات نەتىجىسىنى ئىشلەپ تورغا
قويۇپ بەردى. ھازىر سىز يۇقىرىدا ئىسمى ئاتالغان ئەسەرلەرنىڭ
قۇرمۇقۇر، سۆزمۇسۆز ئىشلەنگەن تەھلىللىرىنى كۆرەلەيسىز:
قاراڭ:

http://vatec2.fkidg1.uni-frankfurt.de/
AY.B16.01.r03
Parallelstelle: AY.B11.01.v08-09-10
Parallelstelle: AY.P1.00.08.v08-09

| Transliteration | [......]wrm | | ,, | yyq | qylyc | qylm[...]+ | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| Transkription genaue | [o]olürma | | .. | ayig | kilinc | kilm[a | | ..] |
| Transkription | olürma | | .. | ayig | kilinic | kilma | | |
| Morphem | olür | -ma | .. | ayig | kilinic | kil | -ma | |
| Glossierung | toten | -NEG | .. | übel | Tat | machen | -NEG | |
| Wortart /Funktion | vt | -negation | punct | adj | n | vt | -negation | |

übersetzung: Tue nich[t] schlechte Taten!
Kommentar: P1: ölürm- ä statt: ölürm ɑ. P1 hat danach zusätzlich: äd-kä tavar-ka [az]lanmagil; ebenso wie in B11: äd-kä [t]avar-ka [az]lanmagil. PZ

50. 16 ـ ئەسىرگە كەلگەندە شەرقىي چاغاتاي خانلىقى قۇ-مۇلنى بېسىۋالدۇ ۋە ئىسلاملاشتۇردۇ. پەقەت خېشى كارىدورى ئەتراپىدا ياشاۋاتقان يۇغۇرلار ئەجدادلىرىنىڭ دىنى بولغان بۇددا دىنىغا ئېتىقاد قىلىۋېرىدۇ ۋە قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىنى داۋاملىق قوللىنىدۇ.

51. Saadet Çagatay, Türk Lehceleri Örnekleri I, Ankara 1963, p. 345-350.
52. L. Ligeti, Bilinmeyen iç Asya (çev. Saadettin Karatay), Milli Egitim Bakanligi, Istanbul 1970, p. 30-36.
53. R. R. Arat, Makaliler («ماقالىلەر»), C. I, Ankara, 1987, p. 512.

54. 1 ـ توم 1929 ـ يىلى، 2 ـ توم 1929 ـ يىلى، 3 ـ توم 1930 ـ يىلى، 4 ـ توم 1930 ـ يىلى، 5 ـ توم 1931 ـ يىلى، 6 ـ توم (ئىندېكس) 1934 ـ يىلى نەشردىن چىققان.
55. Ahmet B. Ercilasun, Başlangičindan 20 yüzyila Türk Dili Tarihi, Akčağ Yayinlari, Ankara 2004, p. 271.

56. ئەسەرنىڭ تۈركچە تەرجىمىسى مەھمەت ئاكالىن تەرجىمىسىدىن 1988 - يىلى تۈركىيەدە نەشر قىلىندى.
(A. von Gabain, Eski Türkçenin Grameri, çev. Mehmet Akalin, Ankara 1988.)
گېڭ شىمىن تەييارلىغان خەنزۇچە نەشرى 2004 - يىلى ئىچكى موڭغۇل مائارىپ نەشرىياتى تەرىپىدىن نەشر قىلىندى.
（冯.加班著，古代突厥语法，耿世民译，内蒙古教育出版社，2004）

57. «بېرلىندىكى تۇرپان تېكىستلىرى»نىڭ 25 تومىنىڭ تولۇق تىزىملىكىنى تۆۋەندىكى ئادرېستىن كۆرەلەيسىز:
http://www.bbaw.de/bbaw/Forschung/Forschungsprojekte/turfanforschung/de/Publikationen#berlinerturfantexte
Berliner Turfantexte. 1971–1993 im Akademie Verlag Berlin, seit 1996 beim Verlag Brepols, Turnhout (Belgien):
I Georg Hazai/Peter Zieme: Fragmente der uigurischen Version des «Jin'gangjing mit den Gāthās des Meisters Fu» nebst einem Anhang von Taijun Inokuchi. 1971.
II Klaus Röhrborn: Eine uigurische Totenmesse. Text, übersetzung, Kommentar. 1971.
III Semih Tezcan: Das uigurische Insadi-Sūtra. 1974.
IV Werner Sundermann: Mittelpersische und parthische kosmogonische und Parabeltexte der Manichäer mit einigen Bemerkungen zu Motiven der Parabeltexte von Friedmar Geissler. 1973.
V Peter Zieme: Manichäisch-türkische Texte. 1975.
VI Gerhard Schmitt/Thomas Thilo in Zusammenarbeit

mit Taijun Inokuchi: Katalog chinesischer buddhistischer Textfragmente. Bd. 1. 1975.
VII Georg Kara/Peter Zieme: Fragmente tantrischer Werke in uigurischer übersetzung. 1976.
VIII Georg Kara/Peter Zieme: Die uigurischen übersetzungen des Guruyogas «Tiefer Weg» von Saskya Pandita und der Mañjusrīnāmasamgīti. 1977.
IX Şinasi Tekin: Maitrisimit nom bitig. Die uigurische übersetzung eines Werkes der buddhistischen Vaibhāsika–Schule. 1. Teil: Transliteration, übersetzung, Anmerkungen. 2. Teil: Analytischer und rückläufiger Index. 1980.
X Manfred Taube: Die Tibetica der Berliner Turfan sammlung. 1980.
XI Werner Sundermann: Mitteliranische manichäische Texte kirchengeschichtlichen Inhalts. Mit einem Appendix von Nicholas Sims–Williams 1981.
XII Nicholas Sims–Williams: The Christian Sogdian Manuscript C 2. 1985.
XIII Peter Zieme: Buddhistische Stabreimdichtungen der Uiguren. 1985.
XIV Thomas Thilo: Katalog chinesischer buddhistischer Textfragmente, Bd. 2. 1985.
XV Werner Sundermann: Ein manichäisch–soghdisches Parabelbuch mit einem Anhang von Friedmar Geissler über Erzählmotive in der Geschichte von den zwei Schlangen. 1985.
XVI Dalantai Cerensodnom/Manfred Taube: Die Mongolica der Berliner Turfansammlung. 1993.

XVII Werner Sundermann: Der Sermon vom Licht-Nous. Eine Lehrschrift des östlichen Manichäismus. Edition der parthischen und soghdischen Version. 1992.
XVIII Peter Zieme: Altun Yaruq Sudur. Vorworte und das erste Buch. 1996.
XIX Werner Sundermann: Der Sermon von der Seele. Eine Lehrschrift des östlichen Manichäismus. Edition der parthischen und soghdischen Version mit einem Anhang von Peter Zieme. Die türkischen Fragmente des «Sermons von der Seele». 1997.
XX Peter Zieme: Vimalakīrtinirdesasūtra. Edition alttürkischer übersetzungen nach Hands chriften fragmenten von Berlin und Kyoto. Mit einem Appendix von Jorinde Ebert: Ein Vimalakīrti-Bildfragment aus Turfan. 2000.
XXI Jens Wilkens: Die drei Körper des Buddha (trikaya). Das dritte Kapitel der uigurischen Fassung des Goldglanz-Sūtras (Altun Yaruk Sudur) eingeleitet, nach den Handschriften aus Berlin und St. Petersburg herausgegeben, übersetzt und kommentiert. 2001.
XXII Christiane Reck: Gesegnet sei dieser Tag. Manichäische Festtagshymnen. Edition der mittelpersischen und parthischen Sonntags-, Montags- und Bemahymnen. 2004.
XXIII Peter Zieme: Magische Texte des uigurischen Buddhismus. 2005
XXIV Desmond Durkin-Meisterernst: The Hymns to the Living Soul. Middle Persian and Parthian Texts in the Turfan Collection. 2006

XXV Jens Wilkens: Das Buch von der Sündentilgung. Edition des alttürkisch-buddhistischen Kšanti Kilguluk Nom Bitig. 2007

XXVI Yukiyo Kasai: Die uigurischen buddhistischen Kolophone. 2008

58. تۆۋەندىكى ئادرېستىن بۇ مەزمۇنلارنى زىيارەت قىلالايسىز:

http://www.bbaw.de/forschung/turfanforschung/dta/index.html

59. گېڭ شىمىن ئەپەندىنىڭ دۆلەت ئىچىدىكى تەتقىقات نەتىجىلىرى كېيىنكى مەزمۇنلاردا تونۇشتۇرۇلىدۇ.

60. بۇ ئەسەر نەشر قىلىنمىغان.

61. بۇ ھەقتە نيۇ رۇجى ئەپەندى «ئېلىمىزدىكى قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقى ۋە قەدىمكى يادىكارلىقلار ھەققىدىكى تەتقىقات ئەھۋالى» ناملىق ماقالىسىدە تەپسىلىي مەلۇمات بەرگەن. قاراڭ:
牛汝极:《我国维吾尔古文字和古文献研究概况》,《西域研究》, 1996(4)

62. گېڭ شىمىن ئەپەندىنىڭ ئۇيغۇرشۇناسلىق ساھەسىدىكى ئەمگەكلىرى تونۇشتۇرۇلغان تۆۋەندىكى ئەسەرلەر بار:
耿世民:《我与维吾尔学》,新疆大学学报(哲学人文社会科学版), 2005年04期; 宁静致远 淡泊自甘—记新中国第一代民族语文学家、"国际知名学者奖"、"PIAC"金奖获得者耿世民教授, 中国民族教育, 2005年06期.

63. گېڭ شىمىن 1962 ـ يىلى ئەتراپىدا «مايتىرىسىمىت» (قۇمۇل نۇسخىسى)نىڭ تولۇق لاتىنچە ترانسكرىپسىيەسى ۋە خەنزۇچە تەرجىمىسىنى ئىشلەپ بولغانىكەن. ئۇزاق ئۆتمەي باشلانغان «مەدەنىيەت زور ئىنقىلابى» بۇ تەتقىقاتلارنى ئون نەچچە يىل (1964 ـــ 1976) ئۈزۈپ قويغان. قاراڭ:

耿世民:《维吾尔古代文献研究》, 中央民族大学出版社, 2003, p.57.

64. بۇ ئىلىمىز ئىجتىمائىي پەن ئالىملىرى ئېرىشكەن ئەڭ كاتتا ۋە بىردىنبىر خەلقئارالىق ئالىي مۇكاپات ھېسابلىنىدۇ.

65. Resit Rahmati Arat, Uyghurlar, 1934.

66. Resit Rahmati Arat, Uyghurlar, 1934.

67. Mueller, Ein inranischen Dprachdenkmal aus der nö rdlichen Mongolei, SBAW, 1909, XXVII.

68. 耿世民:《维吾尔古代文献研究》, 中央民族大学出版社, 2003, p.3

69. Ahmet Ceferoglu, Turk dili tarihi I, Enderun kitabevi, Istanbul 1984, p.177.

70. 耿世民, 新疆历史与文化概论, 北京:中央民族大学出版社, 2006, p.103.

71. بۇ دەۋرلەردە قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ ئوسمانلى سۇلتانلىقىدا دۆلەت ئىشلىرىدا قوللىنىلغانلىقىنى توپقاپى سا-رىيىدىكى قولىيازمىلار ئىسپاتلىماقتا. بۇلارنىڭ ئىچىدىكى ئەڭ مۇھىمى فاتىھ سۇلتان يارلىقىدۇر. قاراڭ:
Turkiyat Mecmuesi, VI, Istanbul 1939, p.285–322)

72. Richard Jean, La limite occidentale de l' expansion de l' alphabet ouigour, JA. CCXXXIX, I, 1951, p.71–75.

73. Ahmet Ceferoglu, Turk dili tarihi I, Enderun kitabevi, Istanbul 1984, p.178.

74. W. Radloff, Kuan-si-im Pusar, Bibliothece Buddica, St. PetersburG, 1911, p.VII; S.E. Malov, Izuchenie Drevnix Turetskix Yazikov, Perviy Vsesoyuzniy Tyurkologicheskiy S' yead, Baku, 1926, p.140; Radloff, Malov, Suvarnaprabhasa, Bibliothece Buddica, St. PetersburG, 1913, p.17.

75. ئالتۇن ئوردا خانلىقى چىڭگىزخاننىڭ چوڭ ئوغلى جۇجىغا سۇيۇرغال قىلىپ بەرگەن زېمىندا قۇرۇلغان خانلىق. دائىرىسى ھازىرقى قازاقىستان، سىبىرىيەنىڭ غەربى ۋە رۇسى-يەنى ئۆز ئىچىگە ئالاتتى.

76.《元史·塔塔统阿传》

77. 耿世民，回鹘文社会经济文书研究，北京：中央民族大学出版社，2006，p.25.

78. 耿世民，回鹘文社会经济文书研究，北京：中央民族大学出版社，2006，p.26.

79. قۇتب «خسراۋ ۋە شىرىن» داستانىنىڭ ئاپتورى.

80. سەيفى سارايى ئارال دېڭىزى بويىدىكى ساراي شەھىرىدىن، شەيخ سەئىدىنىڭ «گۇلىستان» داستانىنى تۈركىي تىلغا تەرجىمە قىلغان.

81. 耿世民，回鹘文社会经济文书研究，北京：中央民族大学出版社，2006，p.27.

82. Ozonder, F. Sema Barutcu, Abidarim kunlig koşavarti Şastirtaki cinkirtü y örüglerning kingürüsi ' nden üc itigsizler, TDK, Ankara 1998.

83. F. Sema Barutcu Özönder, Doğu Türk Yazi Edebi Çevresi ve Timür, TUBA, 24/III, 2000, p. 291–292

84. باسمىغا قولاي بولۇشىنى كۆزدە تۇتۇپ مىساللارنىڭ قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدىكى يېزىلىشى تۇز قىلىپ بېرىلدى.

85. S. Ye. Malov, Pamyatniki drevnetyurkskoy pis ' mennosti, Moskva– Leningrad, 1951, pp.

86. Kutadgu Bilig Tipkibasim I, (Viyana Nushasi), Istanbul 1942. p. 191.

87. R. R. Arat, Uygurca Yazilar Arasinda, Istanbul Devlet basimevi, 1937, p. 77.

88. Ahmet Ceferoglu, Turk Dili Tarihi, Istanbul 1984, p. 163.

89. «ئۆزبېكىستاننىڭ ئومۇمىي تارىخى»، (1 ـ توم، 50 ـ، 80 ـ بەتلەر) ۋاڭ جىلەي: «ئوتتۇرا ئاسىيا تارىخى» (1 ـ قىسىم) (ئابلەت نۇردۇن، ئېزىز يۇسۇپ تەرجىمە قىلغان)، (شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 1993 ـ يىلى، 135 ـ بەتتە كەلتۈرۈلگەن نەقىل.)

90. F. K. W. Mueller, Uigurca II, Berlin, 1911, p. 95,A; 伯恩斯坦:《突厥钱币考》, 张钱弦译文,《说文月刊》第 3 卷第 101 期, . 1943,5, p. 181.

91. W. W. Radloff, Altturkischen Studies , IV, 1911, S. 19-20.

92.《羽田亨博士史学文集》, 下卷, 语言宗教篇, p. 25.

93. G. Clauson,《阿克贝欣即碎叶》,《皇家亚洲学会杂志》, 1961. 1., 汉译文载《中亚研究资料》, 1986(1).

94. 牛汝极:《维吾尔古文字与古文献导论》, 新疆人民出版社, 1997 年, p. 78.

95. F. W. K. Mueller, Ein iranisches Sprachdenkmal aus der nördlichen Mongolei, Sitzungsb. Knög. Preuss. Akad. D. Wiss., XXVII, Berlin 1909, p. 730.

96. Nicholas Sims-Eilliams er James Hamilton, Documents turco-sogdiens du IXe-Xe siecle de Touen-houang., London, 1990.

97. Von Le Coq, Kurze Einfhrung in die uigrurische Schriftkunde, MSOS., 1919, p. 94.

98. Ahmet Ceferoglu, Türk Dili Tarihi, Istanbul 1984, p. 167.

99. Ahmet Ceferoglu, Türk Dili Tarihi , Istanbul 1984, p. 168.

100. Ahmet Ceferoglu, Türk Dili Tarihi , Istanbul 1984, p. 165.

101. V. Bartold, Orta - Asya Türk tarihi hekkinda dersler, Istanbul 1927, p. 1.

102. Ludes H., Uber dir literarische Funde con Ostturkistan, p. 14.

103. A. von Gabain, Die uigurische Ubersetzung der Biographie Hen-tsang, I , Brucgstucke des 5. kapitels, SB. 1935.

104. A. von Gabain :《古代突厥语语法》, 耿世民译, 呼和浩特: 内蒙古教育出版社, 2004, p. 25.

105. 牛汝极:《维吾尔古文字与古文献导论》, 新疆人民出版社, 1997 年, p.83.

106. 牛汝极:《维吾尔古文字与古文献导论》, 新疆人民出版社, 1997 年, p.84.

107. Rona Tas, An Introduction to Turkology, Szeged 1991, TABLE II; G. Clauson :《突厥语婆罗米文文献》, 牛汝极译文,《喀什师范学院学报》, 1995(2), p.95.

108. 牛汝极:《维吾尔古文字与古文献导论》, 新疆人民出版社, 1997 年, p.83.

109. 牛汝极:《维吾尔古文字与古文献导论》, 新疆人民出版社, 1997 年, p.83.; A. Gabain, Turkische Turfan Texte VII. Texte in Brahmi Schrift. Abhandlungen der Deutschen akademie der Eissenschaften in Berlin, Jhrg, 1952. No.6, Berlin; Rona Tas, An Introduction to Turkology, Szeged 1991, p152-155

110. 牛汝极:《维吾尔古文字与古文献导论》, 新疆人民出版社, 1997 年, p.83.; N. Poppe, Introduction to Altaic Linguages, Wiesbaden, 1965, p.69.

111. D. Chwolson,, Syrish-zestorianische Grabinschriften aus Semirjetschie, St. Petersburg, 1886, 1890, 1897.

112. 牛汝极:《维吾尔古文字与古文献导论》, 新疆人民出版社, 1997 年, p.117.

113. 牛汝极:《维吾尔古文字与古文献导论》, 新疆人民出版社, 1997 年, p.132.

114. 陶宗儀:《書史會要》(1368-1398), 上海書店, 1984.

115. N. Poppe, The Mongolian Monumensts in Ph'ags-pa Script Secondedition translatedand edited by J. R. Krueger, Wesbaden 1957, p.2.(牛汝极/照那斯图:《元代畏兀儿人使用八思巴字述论》,《西北民族研究》, 2002(3).

116. G. J. Ramstedt, Mongolische Briege aus Idiqut-Schähri, in: Sitzungsberichte der Königlich Preussischen Akadenie der Wissenschaften 1909, pp.838-848.; G. Kara, Knigi mongolskih kochevnikov (senvekov mongolskoy pismennosti), Moskva 1972, p.31.

117. P. Zieme, Ein uigurischer Landverkaufsvertrag aus Murtuq, in: Altorientalische Forschungen 1, 1874, pp/295-308.
118. 松井太:《ウィヴル文クフワトルヴ印文书》,《内陆アジア言语の研究》XIII. 大阪 1998, pp. 1-62.
119. P. Zieme, Turkic Fragments in Phgas-pa Script,《内陆アジア言语の研究》XIII. 大阪 1998, pp. 63-69.
120. 牛汝极/照那斯图:《元代畏兀儿人使用八思巴字述论》,《西北民族研究》, 2002(3).
121. شۇڭا بۇ يېزىق پارس يېزىقى دەپ ئاتىلىدۇ.
122. تالات تېكىن مۇشۇنداق قارايدۇ.
123. Reshid Rehmati Arat, Atabatu'l-Hakayik, Istanbul 1951, p. 32.
124. مەھمۇد كاشغەرىي: «تۈركىي تىللار دىۋانى»، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، (1981 ـ يىلى)، (ئۇيغۇرچە تەرجىمىسى) 1 ـ توم، 2 ـ بەت.
125. Brockelmann, C., Mitteltürkiscer wortschatz nach mahmud al-kashgaris Divan Lugat at-Turk, Budapest - Lepzig 1928, VI+252s.
126. Atalay, Besim, Divanü Lugat-it-Türk Tercümesi, C. I-V, Türk Dil Kurumu Yayinlari: Ankara1939-1941; 1985-1986., Divanu Lugat-it-Turk V (dizin), Ankara, 1943; 1972., Divanu Lugat-it-Turk Tipkibasimi "Faksimile", 1941.
127. Salih Mutellipov, Turki Sozlar Divani, 1-3, Tashkent, 1960.
128. Dankoff, R. & Kelly, J. eds. & translators, 1982, 1984, 1985: Compendium of the Turkic Dialects, by Mahmūd al-Kāshgharī. (Duxbury, Mass.: Harvard University Printing Office) 3 vols. Sources of Oriental Languages & Literatures 7, Turkish Sources VII.

129. مەھمۇد كاشغەرىي: «تۈركىي تىللار دىۋانى»، 1 ـ، 3 ـ توم، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى (ئىبراھىم مۇتىئى باش مۇھەررىرلىكىدە)، 1981 ــ 1984 ـ يىللار.

130. Askar Kurmashuli Yegevbay, Maxmut Kashkari — Türk Sözdigi, Almati 1997–1998.

131. 麻赫穆德.喀什葛里:《突厥语大词典》, 1–3 卷,(校仲彝等译)新疆人民出版社, 2002 年。

132. ۋېينا نۇسخىسى دەپ ئاتالغان بۇ نۇسخىنى گېرمانىيەلىك تۈركولوگ H. Wambery 18 ـ ئەسىرنىڭ ئاخىرى بايقىغان.

133. ۋېينا نۇسخىسى دەپ ئاتالغان بۇ نۇسخىنى تاتار ئالىمى زەكى ۋەلىدى توغان 1913 ـ يىلى بايقىغان ۋە قىسقا بىر يازما بىلەن تونۇشتۇرغان. 1 ـ دۇنيا ئۇرۇشى ۋە ئۆكتەبىر ئىنقىلابى مالىمانچىلىقلىرىدا يوقالغان بۇ نۇسخىنى ئۆزبېك ئالىمى فىترەت 1925 ـ يىلى قايتا بايقىغان.

134. قاھىرە نۇسخىسى دەپ ئاتالغان بۇ نۇسخىنى قاھىرە Hidiv كۇتۇپخانىسىنىڭ مۇدىرى Moritz 1896 ـ يىلى بايقىغان.

135. H. Wambery, Uigurische Sprachdenkmäler und das Kutadgu Bilik. Uigurischer Text mit Transscription und Übersetzung nebst einem uigurisch–deutschen Wörterbuch und lithographierten Facsimile aus dem Originaltext des Kutadgu Bilik, Innsbruck 1870, IV+260

136. W. W. Radloff, Kutadku bilik. Facsimile des uigurischen Handschrift der K. K. Hofbibliothek in Wien, St. Petersburg 1890, VIII+200; Das Kutadku Bilik Jusup Chass Hadschib aus Bälasagun. Theil I. Der Text und Transcription, St. Petersburg 1891, XCIII+252; Das Kutadku Bilik Jusup Chass Hadschib aus Bälasagun. Theil II. Der Text und übersetzung nach den Handschriften aus Bälasagun von Wien un Kairo, St. Petersburg 1910, XXIV+560.

137. Arat, R.R., Kutadgu Bilig. I. Metin (Istanbul, 1947, Milli Eğitim Basimevi).

138. S.N. Ivanov, Yusuf Balasagun:Kutadgu Bilik, Moskva 1983.

139. Robert Dankoff, Wisdom of Royal Glory (Kutadgu Bilig), Chicago–London 1983.

140. يۈسۈپ خاس ھاجىپ: «قۇتادغۇ بىلىك»، (نەزمى تەرجىمە تەرجىمانلار: ئابدۇرېھىم ئۆتكۈر، ئەھمەد زىيائى، مەمتىمىن يۈسۈپ) مىللەتلەر نەشرىياتى، 1984 ـ يىلى، (نەسرىي تەرجىمە تەرجىمانلار: ئابدۇشكۇر تۇردى، قادىر ئەكبەر) مىللەتلەر نەشرىياتى 1987 ـ يىلى 1 ـ نەشرى، 2006 ـ يىلى 2 ـ نەشرى.

141. Askar Ekewbayev, Jusup Balasagunlu: Kutti Bilik, Almati 1986. مىللەتلەر نەشرىياتى 1989 ـ يىلى كۆچۈرۈپ باسقان.

142. Kamil Veliyev, Ramiz Asker, Yusif Balasagunlu: Gutadgu Bilik — Xoštbextliye Aparan älm, Baki 1994.

143. Tölögön Kozubekov, Cusup Balasagin — Kuttuu Bilim — Dastan, Moskva 1993.

144. Kayom Karimov, Yusuf Balasagun: Kutadgu Bilik, Tashkent 1971.

145. 耿世民,魏萃一:《福乐智慧》(节译本),新疆人民出版社, 1979年; 郝关中,张宏超,刘宾:《优素优素甫·哈斯·哈吉甫-福乐智慧》,(第一版) 民族出版社, 北京 1986年;(第二版)新疆科学技术出版社, 2006年

146. Arat, R.R., Kutadgu Bilig III indeks, (Haz. Kemal Eraslan, Osman F. Sertkaya, Nuri Yüce), Türk Kültürünü Araştirma Enstitüsü Yayinlari, Ankara 1969.

147. ھازىر «ئەتەبەتۇل ـ ھەقايىق»نىڭ سەمەرقەنت نۇسخىسى

(1444 ـ يىلى)، ئاياسوفىيا نۇسخىسى (1480 ـ يىلى)، توپقاپى مۇزېـ
يى نۇسخىسى، سەيىد ئەلى نۇسخىسى قاتارلىق تۆت خىل نۇسخىسى بار.

148. Arat R. R., Atebetül–Hakayik, Istanbul Ateş Basmevi 1951.

149. خەمىت تۆمۈر، تۇرسۇن ئايۇپ: \«ئەتەبەتۇل ـ ھەقا ـ
يىق»، مىللەتلەر نەشرىياتى، 1980 ـ يىل.

150. E. Kurishjanov, B. Saghindikov, Ahmet Yükneki – Akikat Suyi, Almati 1985.

151,K. Mahmudov, Hibatu'l–Hakayik, Tashkent 1968.

152. Abdullah Kök, Karahanli Türkçesi Satir–Arasi Kur'an Tercümesi (TIEM 73 v–235v/2), Ankara 2004., A. Ü. Eski Türk Dili Bilim Dali, Yayimlanmamiş dr. tezi.

153. Janus Eckmann, Middle Türkic Glosses of the In–terlinear Koran Translation, Budapest 1976.

154. Ausu Ata, Türkce Ilk Kur'an Tercumesi (Rylands Nushasi): Karahanli Türkcesi ,Giris, Metin, Notlar, Dizin , TDK, Ankara 2006.

155. A. A. Semenov, Sobraniye vostočnih Rukopisey, Tashkent 1957.

156. A. K. Borovkov, Leksika sredneaziatskogo Tefsira XII–XIII bb., Mockwa 1963.

157. Halil Ibrahim Usta, Ebülfez Amanoğlu, A. K. Borovkov–Orta Asta'da Bulunmuş Kur'an Tefsirinin Söz Varliği (XII. XIII yy.) TDK Ankara 2002.

158. غەيرەتجان ئوسمان: «ئۇيغۇر كىلاسسىك ئەدەبىيات تارىخى»، شىنجاڭ مائارىپ نەشرىياتى، 2002 ـ يىلى، 1 ـ توم، 532 ـ بەت.

159. Ilminskiy, Kisas-I Rabguzi, Kazan 1859.

160. Š amsüddin Hüseyn, Kisas-I Rabguzi, Kazan 1881.

161. Grö nbech, Rabghuzi, Narrationes de prophetis, Kopenhagen 1948.

162. P. Melioranskij, Skazanie o proroke Saliche (al-Muzaffariye, Sbornik Statej uchenikov Prof. Barona V. R. Rozena, St. Petersburg 1897.

163. S. E. Malov, Musul' manskie skazanija o prorokach po Rabguzi (ZKV V, 1930 p. 507-525)

164. Jakob Schinkewitsch, Rabguzis Syntax, MOSS, Westasiatische Studien, Berlin 1937. Sabit S. Peyli, Rabguzu sentaksi, Istanbul 1947.

165. Ata, Aysu, Nāsirü' d-din bin Burhānü' d-din Rabgūzi, Kisasü' l-Enbiyā (Peygamber Kissalari) I (Giriş-Metn-Dizin), II, Dizin, Türk Dil Kurumu Yayinlari, Ankara 1997.

166. Ismet Cemiloglu, 14. Yüzyila ait bir Kisas-I Enbiya nüshasi üzerinde sentaks incelemesi, Ankara 2000.

167. N. Hacieminoglu, Salebi' nin Kisasü' l Enbiyasi' nin Teçümesi üzerine Bir Gramer Denemesi, RDED, Istanbul 1961, Cilt XI, S. 47-66 (1a-50b varaklari üzerinde).

168. 买提热依木:《拉布故孜的<圣人传>及其研究》,《突厥语言文化研究》,中央民族大学出版社,1996年; A Phonological Anaysis of Rabghuzi' s Qisasil-Anbiya,《耿世民先生70寿辰纪念文集》,民族出版社,1999年,第313-383页。

169. بۇ نۇسخا ھازىر لوندون برىتانىيە مۇزېيىدا ساقلان-ماقتا، بۇ نۇسخىنىڭ ئۆزبېكىستاندا ئۆزبېك ھەرپلىرى بىلەن بېسىلغان نۇسخىسىمۇ دۇنياغا كەلدى. تاشكەنت 1990 -، 1991 - يىللار.

170. بۇ نۇسخا ھازىر تۈركىيە بۇرسا قەدىمكى ئەسەرلەر ۋە يازمىلار كۇتۇپخانىسىدا ساقلانماقتا.

171 . A . Caferoğlu, Türk Dili Tarihi, Istanbul 1984, c . II, s . 113 .

172 . R . F . Islamov, Altin Urda hem Memlükler Misiri: Yazma Miras, Medeni Bağlanişlar, Kazan 1988, s . 61 .

173 . Nehcü ' l-Ferā dü s, Uştmahlarning Açuk Yoli, Janus Eckmann, I Metin Ankara 1995 , önsöz iv .

174. ئەخمەت زەكى ۋەلىدى توغان تاپقان ۋە ھازىر تۈركى-يە ئىستانبۇل سۇلايمانىيە ئومۇمىي كىتابلىقى يېڭى جامە بۆلۈ-مىدە ساقلانغان نۇسخا، 222 ۋاراق 444 بەت.

175. قازان تۈرك ئالىمى شاھابىدىن مارجانىنىڭ شەخسىي كۇتۇپخانىسىدا ساقلانغان نۇسخا.

176. يالتا شەرق مۇزېيىدا ساقلىنىۋاتقان نۇسخا، 549 بەت.

177. پارىژ دۆلەتلىك كۇتۇپخانىسىدا ساقلىنىۋاتقان نۇسخا، 307 بەت.

178. قازان نۇسخىسى قازان ئۇنىۋېرسىتېتى نۇسخىسى، قازان دۆلەت ئۇنىۋېرسىتېتى كۇتۇپخانىسى، قازان دۆلەت پېدا-گوگىكا ئىنستىتۇتى قاتارلىق جايلاردا ساقلىنىۋاتقان نۇسخىلار-نى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ.

179. لېنىنگراد نۇسخىسى 1934 - يىلى Vahidov كۇتۇپ-خانىسىدىن كەلتۈرۈلگەن لېنىنگراد سوۋېت سوتسىيالىستىك جۇمھۇرىيىتى پەنلەر ئاكادېمىيەسى شەرقشۇناسلىق ئىنستىتۇ-تىدا ساقلىنىۋاتقان ئىككى خىل نۇسخىنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ.

180. Nehcü ' l–Ferādüs, Uştmahlarning Açuk Yoli, Janus Eckmann, I Metin, II Tipki Basim, Ankara 1995; Aysu Ata, Dizin–Sözlük, Türk Dil Kurumu Yayinlari, Ankara 1998.

181. Ahmet Zeki Velidi (Togan), Harezm ' de yazilmiş eski türkçe eserler, Türkiyat Mecmuesi II, 1926 [1928], 331–345.

182. Yakup Kemal, Tyurko–Tatarskaya rukupis ' XIV veka "Nehdju–l ' –feradis", Simferopol 1930.

183. Kivamettin, Nehcü ' l–feradis ' ten derlenen Türkçe sözler, Türkiyat mecmuasi IV, 1934, 169 – 250.

184. ئەسەر ئالتۇن ئوردا شائىرى قۇتب تەرىپىدىن 1341 ـ ياكى 1342 ـ يىللىرى يېزىلغان مەسنەۋىدۇر. ئەسەرنىڭ بىردىنبىر نۇسخىسى هازىر پارىژ دۆلەتلىك كۇتۇپخانىدا ساقلانماقتا.

185. ئەسەرنىڭ قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدا (1432)، يەنە بىرى ئەرەب يېزىقىدا (16 ـ ئەسىر) كۆچۈرۈلگەن ئىككى نۇسخىسى بار. بۇلاردىن ئىككىسى برىتانىيە مۇزېيىدا، ئىككىسى ئىستانبۇل مىللىي كۇتۇپخانىسىدا ساقلانماقتا.

186. ئەسەرنىڭ قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدا 1436 ـ يىلى هىراتتا كۆچۈرۈلگەن بىردىنبىر نۇسخىسى هازىر پارىژ دۆلەتلىك كۇتۇپخانىدا ساقلانماقتا.

187. بۇ بىر 26 ۋاراق (52 بەت) كېلىدىغان دىنىي ئەسەر بولۇپ بىردىنبىر نۇسخىسى تۈركىيە بۇرسا كۇتۇپخانىسىدا ساقلانماقتا.

188. Ahmet Zeki Velidi (Togan), Harezm ' de yazilmiş Eski Türkçe eserler, Türkiyat Mecmuesi II, 1926 [1928], 331–345.

189. A. Caferoğlu, Türk Dili Tarihi, Istanbul 1984, c. II, s. 117.

190. R. Toparli, Mu ' inü ' l – Mürid, Erzurum 1988.

191. Ata, Aysu, "Recep Toparli, Mu ' inü ' l–Mürid, Erzurum 1988.; Harezm – Altin Ordu Türkçisi, Istanbul 2002, s. 34.

192. Özyetgin, A. M., Altin Ordu, Kirim ve Kazan Sahasina Ait Yarlik ve Bitiklerin Dil ve üslüp incelemesi, (inceleme–Metin–Tercüme–Notlar–Dizin–Tipkibasim), Türk Dil Kurumu Yayinlari, Ankara 1996.

193. سەككاكى ئەرەبچە «سك» (sekke) «قازماق» مەنىسىد-
كى پېئىلىنىڭ ئىسىم شەكلى «سكاك» (sekk ā k) تۇر. 1. مېتال
پۇل ياسىغۇچى 2. پىچاقچى 3. تۆمۈردىن ھالقا ياسىغۇچى دېگەن
مەنىلەردە. شائىرىمىزنىڭ قايسى مەنىدە قوللانغىنى مەلۇم ئەمەس.

194. Janus Eckmann, Die Tschaghataische Literatur, Philologiae Turcicae Fundamenta II, Wiesbaden 1964, p. 306–207.

195. Parsa Şemşiyev–Rahmet Mecidiy, Özbek Edebiyati c. I, Taşkent 1959, p. 452.

196. Kemal Eraslan, Mevlane Sekkaki Divani, Ankara 1999, s. 14.

197. غاپپار روزى: «مەۋلانە سەككاكى» (غەيرەتجان ئوسمان:
«ئۇيغۇر كىلاسسىك ئەدەبىياتى تارىخى»، شىنجاڭ مائارىپ نەشرى-
ياتى، 2002 - يىلى، 582 - بەت.

198. 13 قەسىدە، 57 غەزەلدىن تەركىب تاپقان بۇ نۇسخا
برىتانىيە مۇزېيىدا ساقلانماقتا.

199. بۇ نۇسخا ئۆزبېكىستان پەنلەر ئاكادېمىيەسى ئەبۇ رەي-
ھان نامىدىكى شەرقشۇناسلىق ئىنستىتۇتىدا ساقلانماقتا.

200. Kemal Eraslan, Mevlane Sekkaki Divani, Ankara 1999.

201. گۈنەي قارىياغاچ ئەسەرنىڭ توققۇز نۇسخىسى بارلىقد-
نى قەيت قىلىدۇ، ئەمما بىر - بىرلەپ كۆرسەتمەيدۇ. ئەسەرنىڭ
خوتەندىن تېپىلغان نۇسخىسى «بۇلاق» ژۇرنىلىنىڭ 1990 - يىد-
لىى 4 - سانىدا ئېلان قىلىغان.

202. غاپپار روزى ئەسەرنىڭ كۆچۈرۈلگەن نۇسخىسىنىڭ
1857 - يىلى قەشقەردىن تېپىلغانلىقىنى تىلغا ئالىدۇ (غاپپار
روزى: «مەۋلانە ئەبەيدۇللا لۇتفى»، غەيرەتجان ئوسمان: «ئۇيغۇر
كىلاسسىك ئەدەبىياتى تارىخى»، شىنجاڭ مائارىپ نەشرىياتى،
2002 - يىلى، 609 - بەت).

203 . Ahmet Zeki Velidi (Togan), Çagataiskii poet Lutfiy i ego Divan, Kazan 1914 .

204 . Janus Eckmann, Die Tschaghataische Literatur, Philologiae Turcicae Fundamenta II, Wiesbaden 1964, p . 270

205 . Günay Karaağaç, Lutfi Divani (Giriş, Metin, Dizin, Tipkibasim), Ankara 1997, XV .

206. غاپپار روزى: «مەۋلانە ئەبەيدۇللا لۇتفى» (غەيرەتجان
ئوسمان: «ئۇيغۇر كىلاسسىك ئەدەبىياتى تارىخى»، شىنجاڭ مائا-
رىپ نەشرىياتى، 2002 - يىلى، 605 - بەت).

207 . Günay Karaağaç, Lutfi Divani (Giriş, Metin, Dizin, Tipkibasim), Ankara 1997 .

208 . Janus Eckmann, The Divan of Gada ' i, Bloomington 1971 .

209. شائىرنىڭ تەخەللۇسى ھەققىدە ئەخمەت ئەرچىلاسۇن
«شائىر يەسەۋى دەرۋىشى ئىسمايىل ئاتانىڭ نەۋرىلىرىدىن بول-
غاچقا شۇنداق ئاتالغان» دەپ ئىزاھ بېرىدۇ

210 . Kemal Eraslan, Çagatay Şairi Atayi ' nin Gazelleri, Türk Dilliri Araştirmalari Yilliği – Belletin, 1987, Ankara 1992, s . 113–164

211 . Köpürlü, Fuad, Çagatay Edebiyati, Islam Ansiklopedisi, 3 . cilt, Ankara 1945, s . 291

212. شائىرنىڭ «دىۋان»، «دەھنامە» (مەسنەۋى)، ۋە «بەڭ ۋە چاغىر» (بەڭ ۋە شاراب) قاتارلىق ئۈچ ئەسىرى بار.

213. شائىرنىڭ 1435 ـ يىلى تاغىسى شاھرۇخقا سۇنغان «تائاششۇقنامە» ناملىق بىر مەسنەۋىسى بار.

214 . Kemal Eraslan, Ehmedi, Münazara (Telli Sazlar Atişmasi), Istanbul üniversitesi Edebiyat Fakültesi Türk Dili ve Edebiyati Dergisi, XXIV, Istanbul 1986 .

215 . Fahir Iz, Yakini ' s Contest of the Arrow and the Bow, Nemeth Armagani, Türk Dil Kurumu Yayinlari, Ankara 1962 .

216 . Ahmet B . Ercilasun, Başlangicindan Yirminci Yüzyila Türk Dili Tarihi, Ankara (Akçag ) 2004 , s . 410

217 . Ahmet B . Ercilasun, Başlangicindan Yirminci Yüzyila Türk Dili Tarihi, Ankara (Akçag ), 2004 . s . 420

218 . Agah Sirri Levend, Alişir Navai, Türkiye Dil Kurumu Yayinlari, Ankara 1965–1968 .

219. ئابدۇرېشىت ئىسلامى، رەھمىتۇللا جارى، تېيىپجان ئېلىيوف، ئىسراپىل يۈسۈپ، ئابدۇقەييۇم خوجا، قۇربان باراتلار - نىڭ تەييارلىشىدا شىنجاڭ ياشلار ـ ئۆسمۈرلەر نەشرىياتى، 1992 ـ يىلى نەشرى.

220. خەمىت تۆمۈر، ئابدۇرۇف پولات : «مۇھاكىمەتۇل لۇ - غەتەين»، مىللەتلەر نەشرىياتى، 1988 ـ يىل.

221. ئەلىشىر نەۋايى: «مەجالىسۇن نەفائىس»، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 1994 ـ يىل، 554 بەت.
222. ئەلىشىر نەۋايى: «مەھبۇبۇل قۇلۇپ»، قەشقەر ئۇيغۇر نەشرىياتى، 1989 ـ يىل، 248 بەت.
223. تېيىپجان ئېلىيوف: «غەزەللەر»، شىنجاڭ خەلق نەشـ ـرىياتى، 1982 ـ يىل.
224. «ئەلىشىر يەۋايى ئەسەرلىرى» (شىنجاڭ خەلق نەشرىـ ـياتى، 2001 ـ يىل)نىڭ ئچىگە نەۋائىنىڭ «بەدايىئۇل بىدايى» (دىباچىسى، مۇھەممەتتۇردى مىرزائەخمەت نەشرگە تەييارلىغان، ترانسكرىپسىيە، تەرجىمە، فاكسىمىل)؛ «ھالاتى ھاسان ئەردەـ ـشىر» (ئاسىيە مۇھەممەت نەشرگە تەييارلىغان، ترانسكرىپسىيە، تەرجىمە، فاكسىمىل)؛ «ھالاتى پەھلىۋان مۇھەممەد» (ئاسىيە مۇـ ـھەممەت نەشرگە تەييارلىغان، ترانسكرىپسىيە، تەرجىمە، فاكـ ـسىمىل)؛ «ۋەقفىيە» (مۇھەممەتتۇردى مىرزائەخمەت نەشرگە تەيـ ـيارلىغان، ترانسكرىپسىيە، تەرجىمە، فاكسىمىل)؛ «ئەربەئىن» (قىرىق ھەدىس) (جاپپار ئەزىمشاھ نەشرگە تەييارلىغان، ترانسكرىپسىيە، تەرجىمە، فاكسىمىل) قاتارلىق بەش پارچە ئەـ ـسىرى كىرگۈزۈلگەن.
225. ئەسەرنىڭ 196 ۋاراقلىق يېگانە نۇسخىسى ئىستانبۇل توپقاپى مۇزېيىدا ساقلانماقتا.
226. Yakup Karasoy, Şiban Han Divani (inceleme–Metin–Dizin–Tipkibasim), Türkiye Dil Kurumu Yayinlari, Ankara 1998.
227. Ahmet B. Ercilasun, Başlangicindan Yirminci Yüzyila Türk Dili Tarihi, Ankara (Akçag), 2004, s. 422.
228. N. Ilminiskiy, Baburname, Kazan 1857.
229. Pavet de Courteille, Memoires de Baber, Paris 1871.
230. Annette Susannah Beveridge, The Babur–nama in English, Londra 1922.

231 . Reşit Rahmeti Arat, Gazi Zahirüddin Babur, Vekayi, Babur ' un Hatirati, I, Türkiye Dil Kurumu Yayinlari, Ankara 1943, II, Türkiye Dil Kurumu Yayinlari, Ankara 1946 .

232. بابۇر: «بابۇرنامە» ، (نەشرگە تەييارلىغۇچى: خەمىت تۆمۈر)، بېيجىڭ مىللەتلەر نەشرىياتى، 1992 ـ يىلى.

233 . 巴布尔著, 王治来译:《巴布尔回忆录》, 商务印书馆, 1997 .

234 . Bilal Yücel, Babür Divani ( Metin – Gramer – Sözlük), Ankara 1995 .

235. تۇرسۇنمۇھەمەت ساۋۇت: «مۇھەممەد مىرزا ھەيدەر» (غەيرەتجان ئوسمان): «ئۇيغۇر كىلاسسىك ئەدەبىياتى تارىخى»، شىنجاڭ مائارىپ نەشرىياتى، 2002 ـ يىلى، 756 ـ بەت.

236. ئاپتور بۇ كىتابىنى دەسلەپ پارس تىلىدا يازغان، كېيىن ئۆزى يېقىنقى زامان ئۇيغۇر يېزىقىدا ئۇيغۇر تىلىغا ئۆرۈگەن. ئەپسۇسكى بۇ نۇسخا تېخى بايقالمىدى.

237. ئاپتور ئاياز شىكەستە تەخەللۇسى بىلەن يازغان داستان.

238. ئاياز شىكەستە: «جاھاننامە»، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 1985 ـ يىل، 7 + 122 بەت.

239. گۇمنام (مەنىسى: نامسىز) ۋە ھىرقىتى (مەنىسى: كۆيۈپ كۈل بولغۇچى) دېگەن ئىككى تەخەللۇس بىلەن ئىجادىيەت ئېلىپ بارغان كىشىنىڭ بىر شەخس يەنى، تولۇق ئىسمى مۇھەممەد ئىمىن غوجامقۇلى ئاتلىق كىشى ئىكەنلىكىنى مىرسۇلتان ئوسمانوف «دىۋانى گۇمنام» (شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 2004 ـ يىل) ناملىق ئەسەرنىڭ كىرىش سۆزىدە ئىسپاتلىغان.

240. مۇھەممەد ئەبۇ سەلاھى:«گۈل ۋە بۇلبۇل» (ئەسەرنىڭ

يېزىلغان ۋاقتى ھەققىدە «ئۇيغۇر ئەدەبىيات تارىخى» ئالمۇتا، 1982 ـ يىل، 148 ـ بەتتە 1678 ـ يىلى دېيىلگەن؛ غەيرەتجان ئوسمان: «ئۇيغۇر كىلاسسىك ئەدەبىياتى تارىخى»، شىنجاڭ مائارىپ نەشرىياتى، 2002 ـ يىلى 810 ـ بەتتە 1740 ـ يىلى دېيىلگەن) داستانىنىڭ ئاپتورى.

241. مۇھەممەد سىددىق زەلىلىي (مەنىسى: خار، قەدىرسىز)«سەپەرنامە» (1718)، ۋە بىرمۇنچە لىرىكىلارنىڭ ئاپتورى.

242. خوجا جاھان ئەرشى (مەنىسى: يەتتە قات ئاسمان، ئېگىزلىك) 1735 ـ، 1756 ـ يىللىرىدىكى جەنۇبىي شىنجاڭنىڭ ھۆكۈمدارى. «دىۋانى ئەرشى»نىڭ ئاپتورى.

243. مۇھەممەد بىننى ئابدۇللا خەراباتى (مەنىسى: ئىشق دەۋاسى بىلەن خاراب بولغۇچى، مەيخانە ئەھلى) «كۇللىيات مەسنەۋى خەراباتى»نىڭ ئاپتورى.

244. خوجا سىددىق فۇتۇھىي (مەنىسى: پەيزىلىك، كۆڭۈللۈك)، «دىۋانى فۇتۇھىي»نىڭ ئاپتورى. شائىر ئەرشىنىڭ ئوغلى.

245. نەۋبەتىي (مەنىسى: نۆۋەت، دىجورنى) «دىۋانى نەۋبەتىي»نىڭ ئاپتورى.

246. مەھزۇن (مەنىسى: غەمكىن) «دىۋانى مەھزۇن»نىڭ ئاپتورى.

247. ئەھمەد باقى خوجامنىياز قۇسورىي (مەنىسى: كەمچىلىك ئۆتكۈزگۈچى) يېچاندا ياشىغان شائىر، تەرجىمان، «رەۋزەتۇز زۇھرا»نىڭ ئاپتورى، «قەسىدەئى بۇردىيە»، «تارىخى ئەسھابۇلكەئف»لەرنىڭ تەرجىمانى.

248. موللا مۇھەممەد تۆمۈر قەشقەردە ياشىغان داڭلىق تەرجىمان، شائىر. «ئەخلاقۇل مۇھسىنىن» (ياخشى كىشىلەرنىڭ ئەخلاقى (1707)، «كەلىلە دىمنە» (1717) قاتارلىق ئەسەرلەرنى پارس تىلىدىن تەرجىمە قىلغان.

249. شاھ ھىجران (تولۇق ئىسمى شاھ مۇھەممەد ئىمىن

ئاخۇن ئىبنى خوجا نىزامۇدىن)، يەكەندە ياشىغان داڭلىق تەرجىمان. «شاھنامە»نى «شاھنامەئى تۈركى» دېگەن نامدا تەرجىمە قىلغان

250. مۇھەممەد بىننى ئابدۇللاخان مەخدۇم ئاقسۇدا ياشىغان داڭلىق تەرجىمان. «مىڭ بىر كېچە»نى تەرجىمە قىلغان.

251. مۇھەممەد سىدىق رەشىدى «سىدىقنامە»نىڭ ئاپتورى.

252. مەجلىسىي «دىۋان مەجلىسىي»، «سەيفۇلمۇلۇك ـ بەدىئۇلجەمال» قاتارلىق ئەسەرلەرنىڭ ئاپتورى.

253. يۇسۇپ خوتەنىنىڭ خوتەنلىك خەتتات موللا نىياز تەرىپىدىن 1822 ـ يىلى كۆچۈرۈلگەن بىر شېئىرلار توپلىمى ھازىر شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى كۇتۇپخانىسىدا ساقلانماقتا.

254. زوھۇرى قەشقەرنىڭ 1830 ـ يىلى قەشقەرنىڭ ھاكىمبېگى بولغان زوھۇرىددىن ھاكىمبېگى، «دىۋانى زوھۇرى»نىڭ ئاپتورى.

255. ئىبراھىم مەشھۇرىي «دىۋان مەشھۇرىي»نىڭ ئاپتورى.

256. مۇھەممەد سادىق كاشغەرىي «تەزكىرەئى ئەزىزان (ئەزىزلەر تەزكىرىسى)، «زۇبدەتۇل مەسائىل» (مەسىلىلەر جەۋھىرى ‹1840› )، «تەزكىرەئى خوجاكان» (خوجىلار تەزكىرىسى)، «تەزكىرەئى ئەسھابۇل كەھب» ( «ئەسھابۇل كەھب» تەزكىرىسى ‹1844›)، «تارىخى ئىسكەندەرىيە ۋە تاجنامەئى شاھى» (ئىسكەندەر تارىخى ۋە شاھلارنىڭ تاجىمەنىسى)، «ئادابۇسسالىھىن» (ياخشىلارنىڭ ئەدەپ ـ ئەخلاقى)، «قىياپەتۇل بەشەر» (چىراي قىياپەتلىرى)، «رىسالەئى كەسىپدار» (كەسىپلەر رىسالىسى)، «تەرجىمەئى تارىخى تەبەرى» (تارىخى تەبەرىنىڭ تەرجىمىسى)، تەرجىمەئى تارىخى رەشىدى» (تارىخى رەشىدىنىڭ تەرجىمىسى)، «قۇرئان تەفسىرى»، «ئىسلام ئاساسلىرى»، «كەشفۇل قۇلب» قاتارلىق ئەسەرلەرنىڭ ئاپتورى.

257. قەلەندەر «دىۋان قەلەندەر»نىڭ ئاپتورى

258. موللا نىياز خوتەنى «تۆت ئىمام تەزكىرىسى» (1797) ناملىق داستاننىڭ ئاپتورى.

259. خىسلەت «مۇشۇك بىلەن چاشقان»، «ھەدىيەئى خىس-لەت» قاتارلىق ئەسەرلەرنىڭ ئاپتورى.

260. موللا ئىسمەتۇللا بىننى موللا نىمەتۇللا مۇجىزىي «تا-رىخى مۇسىقىيۇن»نىڭ ئاپتورى.

261. ئابدۇرېھىم نىزارى قەشقەردە ياشىغان، «دىباچە» (مۇ-قەددىمە)، «فەرھاد ۋە شىرىن» «لەيلى ۋە مەجنۇن»، «مەھزۇن ۋە گۇلنىسا»، «رابىيە ۋە سەئدىن»، «زادۇل نەجاد» (قۇتۇلۇش ئوزۇق-لىرى) قاتارلىق ئەسەرلەرنىڭ ئاپتورى.

262. نورۇز ئاخۇن زىيائىي «مۇھزىنۇل ۋائىزىن» (مۇڭلۇق ۋەز - نەسىھەتلەر(1843))، «ۋامۇق ۋە ئۇزرا»، «چاھار دەرۋىش» (تۆت دەرۋىش)، «مەسئۇد ۋە دىلئارا»، «ياۋا توشقان» قاتارلىق ئە-سەرلەرنىڭ ئاپتورى.

263. تۇردى غېرىبى (تۇردۇش ئاخۇن غېرىبى) «غەزەللەر»، «بەھرام گور»، «كىتابى غەرىب» قاتارلىق ئەسەرلەرنىڭ ئاپتورى.

264. موللا شاكىر ئىبنى موللا تاھىر كارۇك ئاقسۇدا ياشى-غان شائىر. ئۇ «زەفەرنامە» داستانىنىڭ ئاپتورى.

265. ئىمىر ھۇسەيىن سەبۇرى قەشقەردە ياشىغان. ئۇ «نەۋايىنىڭ ئادالەتپەرۋەرلىكى توغرىسىدا»، «بەھرىلئەنساب» (نەسەبلەر دېڭىزى)، «دىۋان سەبۇرى»، «ماقالات» قاتارلىق ئەسەرلەرنىڭ ئاپتورى.

266. موللا نىياز ئاشىقى «دىۋانى نىيازى»نىڭ ئاپتورى.

267. موللا رەھىم «مۇھەببەتنامە»نىڭ ئاپتورى.

268. موللا قۇربان «ئىمامى جەئفەرىي سادىق» داستانىنىڭ ئاپتورى.

269. ئاشۇر ئاخۇن غەرىبى «ئەمىر ئالىي» ناملىق داستا-

ىنىڭ ئاپتورى.

270. موللا بىلال بىن موللا يۇسۇف نازىمىي غۇلجىدا ياشاپ ئۆتكەن شائىر. ئۇ «غەزەلىيات»، «غازات دەر مۇلكى چىن» (چىن مەملىكىتىدىكى غازات)، «نوزۇگۇم»، «چاڭموزا يۇسۇفخان» قاتارلىق ئەسەرلەرنىڭ ئاپتورى.

271. سەئىد مۇھەممەد قاشى «شەرھى شىكەستەئى نامە» (روھى سۇنغانلىقنىڭ ئىزاھى)نىڭ ئاپتورى.

272. سابىر ئاخۇن بىننى ئابدۇقادىر يېگىسارى ناقىس (مەنىسى: كەمتۈك، چالا) «دىۋان ـ ناقىس»نىڭ ئاپتورى، پارسچە «باھار دانىش» (ئۇيغۇرچە نامى «گۈلزار بىنىش»)نىڭ تەرجىمانى.

273. موللا مۇسا سايرامى «تەزكىرەتۇل ئەۋلىيا» (1885)، «دەر بايان ئەسھابۇل كەھب» (1898)، «تارىخى ئەمىنىيە» (1903)، «دىۋان مەسنەۋى» (1907)، «تارىخى ھەمىدىيە» (1908)، «سالامنامە» (1916) قاتارلىق ئەسەرلەرنىڭ ئاپتورى.

274. ئابدۇللاھ خەتىب ئاخۇنۇم بىننى مۇھەممەد سادىق ئاخۇنۇم بىننى مۇھەممەدئەمىن ئەلەم ئاخۇنۇم «كىتابى ئابدۇللاھ»نىڭ ئاپتورى.

275. ھۈسەيىنخان ئەكبەر تەجەللى (مەنىسى: چاقناپ تۇرغان نۇر) «تەجدىدى كەششاپ» (كەشپىياتلارنى يېڭىلاش)، «بەرق تەجەللى» (تەجەللىنىڭ قەلبىدىن چاقناپ چىققان نۇر)، «سەبەقى ـ تەجەللى» (تەجەللىنىڭ مۇسابىقىدە يەڭگەن شېئىرلىرى)، «تۆھپەتۇل بەررەيىن» (ئىككى قۇرۇقلۇق ئۈچۈن تۆھپە)، «دىۋان ئەرەبى» (ئەرەب تىلىدا يېزىلغان شېئىرلار)، «سەبدەرنامە» (قەھرىمانغا بېغىشلانغان ئەسەر)، «مەجمۇئەتۇل قەسائىد» (قەسىدىلەر مەجمۇئەسى)، «تىلسىمى ئىشق» (ئىشق تىلسىماتلىرى)، ساقىنامە»، «مۇراقى كەلىمە شېرىف» قاتارلىق ئەسەرلەرنىڭ ئاپتورى.

276. Togan, Z. V., Documents on Khorezmian Cultur. Part I. Muqaddimat al-Adab, with the Translation in Khorezmian (Hoream Kültürü Vesikalari. Kisim I. Horezmce tercümeli Muqaddimat al-Adab). Istanbul 1951. __, Zimahşerinin Doğu Türkçesi ile "Mukaddimetü' l-edeb"i, Türkiyat Mecmuesi, 14, Istanbul 1965, s. 81-92.

277. Wetzstei, J. G., Samachscharii Lexicon Arabicum Persicum ex condicibus manuscriptis Lipsiensibus, Oxoniensibus, Vindobonensi et Berolonensi edidit atque Indicem Arabicum, Lipsiae 1844-1850.

278. Ishaq Hocasi Ahmed Efendi, Aqsa' l - ereb fi tercemeti Mukaddimeti' l-edeb, Istanbul 1895.

279. Bartold, W. W., Eine Zamahşari Handschrift mit alttürkischen Glossen, Islamica 2 Leipzig 1926. 1-4.

280. Poppe N., Mongol' skiy Slovar' Mukaddimat al-adab I., II., Moskva-Leningrad 1938, III. Ukazateli (indeks) Moskva-Leningrad 1939

281. Togan. Z. V., Zimahşerinin Doğu Türkçesi ile "Mukaddimetü' l-edeb"i, Türkiyat Mecmuesi, 14, Istanbul 1965, s. 81-92.

282. Muhammed Kazim Imam, Abu' l-Kasim Mahmud b. omar az-Zamahşari:Pirşev- Adab ya Mukaddimat al-Adab(The oldest Arabic Persian philological dictionary), Part 1, Nouns. Part 2: Verb. Part 3: Index. Tehran 1963,1965.

283. Benzing, J., Das chwatesmische Sprachmaterial der "Muqaddimat al-Adab" von Zamaxšari. I. Text, Wiesbaden 1968.

284. Nuri Yüce, Mukaddimetü' l-Edeb, Giriş, Dil Özellikleri, Metin, Indeks, Türk Dil Kurumu Yayinlari, Ankara 1988.

285 . A . Ceferoğ lu, Türk Dili Tarihi, Istanbul 1984, c . II, s . 384 .
286 . P . M . Melioranskiy, Arab Filolog o Tureskom Yazike, Petersburg 1888 .
287 . Kilisli Muallim Rifat Bilge, Kitab–i hilyet ül–insan ve hilbet il–lisan yahut Ibn – Mühenna lugati . Farisi, Türkçe Mogolca . Istanbul 1338 (1922) . 8+230+3
288 . TAYMAS, A . B ., Ibni Mühenna Sözlügü, Türk Dil Kurumu Yayinlari: Ankara 1988 .
289 . S . Ye . Malov, Ibn–Mukhanna o turetskom jazike, Zapiski Kollegii Vostocovedov III, Leningrad 1928, p . 221–248 .
290. لۇغەتتىكى بىرىنچى سۆزلەم «ئابۇشقا» abušqa (مە- نىسى: ياشانغان ئادەم) بولغاچقا شۇنداق نام بېرىلگەن.
291 . A . Ceferoğlu, Türk Dili Tarihi, Istanbul 1984, c . II, s . 225 .
292 . Vambery Armin, Abuska . Csagatajtörök szogyujtemeny . Török keziratbol forditotta, elöbeszeddel es jegyzetekkel kiserte Budenz Jozsef, 22+107, Pest 1862 .
293 . V . V . Veliaminof Zernof, Dictionnaire Djaghatai–turc, 27+420, Petersburg 1869 .
294 . Besim Atalay, Abuşka lugati veya agatay Sö zlügü , Ankara 1870 : iv+452 .
295 . A . K . Borovkov, Bada ' I al–lugat, Slovar Tali Imani geratskogo k soçineniyam Alişir Navoi, Moskova 1961 .
296 . Courteillepavet de, Dictionnaire turk–oriental, xiv +512, Paris 1870 .

297. Lazar Budagov, Lugati Türki, Sravnitelnij Slovar Turski–Tatarckix Nariçej, Sanktpetrburg 1869.

298. Radloff, W., Versuch eines Wörterbuches der Türk–Dialecte (Opit slovarya tyurkskix nareçiy), 4 c., Sankt–peterburg 1893–1911.

299. A. Ceferoglu, Türk Dili Tarihi, Istanbul 1984, c. II, s. 225.

300. A. Ceferoglu, Türk Dili Tarihi, Istanbul 1984, c. II, s. 226.

301. Zufal Kargi Ölmez, Çagatayça Sözlükler, Kebikeç, 1998, 6. s. 143.

302. A. Ibrahimov, Kelür–name, Eski özbekçe–Tacikçe–Farsçe Sözlük XVII, Taşkent 1982.

303. Denison Ross, The Mabani' l lughat being a Grammar of the Turki Language in Persian by Mirza Medhi Khan, Biblitheca Indica, New Serles, No. 1225 Calcutta 1910.

304. Yanus Eckmann, Mirza Medhi's Darstellung der tschagataischen Sprache, Analecta Orientalla Memoriae Alexandri Csoma, de Körös Dicate, 1942–1947, p. 156–222.

305. Besim Atalay, Seng–lah, Lugat–i Nevai, Türk Dil Kurumu Yayinlari, Ankara 1950.

306. Karl Menges, das cagatajusche in der persischen Darstellung von Mirza Mehdi Xan, Wiesbaden 1956.

307. Sir Gerard Claoson, Persian Guide to the Turkish Language by Muhammad Mahdi Xan, London 1960.

308. زۇھال قارگى ئۆلمەز بۇ ئەسەرنىڭ ئاپتورىنى ئاباس دەپ يازىدۇ. ئەمەلىيەتتە ئاباس لۇغەت تەقدىم قىلىنغۇچىنىڭ ئىسمى.

309 . A . Ceferoglu, Türk Dili Tarihi, Istanbul 1984, c . II, s . 228 -229 .

310 . Ignaz Kunos, Şejh Suleyman Efendi ' s Çagatay - Osmanisches Wörterbuch, Budapest1902 .

311 . Fazilov, Ergaş Ismailoviç, Starouzbekskiy Yazik, Horezmiyskiye pamyatniki XIV veka I (A -K) 1966, II (L -G) 1971 . Takent .

312 . X . Fattahov, Navayi asarlari buyiça tüzilgan lugatlar, Użbek Tili ve Adabiyati, 4 ., 1973 .

313 . Z . B . Muhämmädov, Predvaritelniye zamečaniya o slovare " Hell -i lugäti Çagatayi ", Tyurkskaya leksikologiya i leksikografiya, Moskva 1971 , p . 11 -121 .

314 . E . Umarov, Navoyi ä sä rigä š eriy lugä t, Ä dä biy Miras, 3 ., 1973, p . 288 -289 .

315 . X . Fattahov, Muhämmäd Riza Xaksar i ogo " Muntä häb -al -lugät, Filologičeskiye issledovaniye transliteratsiya kommentariy, ukazateli, fasimile), Taş kent 1974 .

316 . E . I . Fazilov, Alişir Navoyi Äsarlari Tilining Izahli Lugati, I -IV ., Uzbekistan Fan Nä şriyati, Taşkänt 1983 - 1985 .

317. بۇ لۇغەتنىڭ ئۇيغۇرچە ئىسمى

xanning fütügän bäş qismi qoşqan xät manju sözinin iyri mijin xeti

دېگەن شەكىلدە يېزىلغان. 1957 ـ يىلى نەشر قىلىنغان فوتو نۇسخىسىدا «ئەسلىي كىتابنىڭ ئىسمى مۇجمەل ۋە گىرامماتىك جەھەتتىن ساغلام بولمىغاچقا كىتاب ئىسمىنى يېڭىدىن تەرجىمە قىلىپ، يېڭى ئىملا»دا يازغان.

318. «بەش تىللىق مانجۇچە لۇغەت»، مىللەتلەر نەشرىياتى، 1957 ـ يىلى، بېيجىڭ.

319 . E . Denison Ross, Polyglot List of Birds - Turki, Manchu and Chinese, Memories of the Asiatic Sosiety of Bengal, II/9, Calcutta 1909 .

320 . E . Denison Ross, Kuş Isimlirinin Dogu Türkçesi, Man çuca ve Çince sözlügü, (Inglizceden çeviren: Prof . Dr . Emine Gürsoy Naskali) Ankara 1994 .

321 . 热扎克 . 买提尼亚孜:《<五体清文鉴>维吾尔文词条结构分析》,《中国维吾尔历史文化论丛》(刘志霄主编), 新疆人民出版社, 2000 年, 第 147–157 页。

322 . 塔伊尔江:《<五体清文鉴>及其研究述评,《语言与翻译》, 1988 年第 4 期。

323 . 金炳喆:《蒙古、突厥、满–通古斯三个语族共有词德探讨 ——五体清文鉴研究》,《民族语文》, 1990 年第 4 期。

324 . 史书琴:《<五体清文鉴>察合台文词条》, (未出版硕士论文), 新疆大学, 2005 年。

325. سادىق تۆمۈرى: ‹‹بەش تىللىق مانجۇچە لۇغەت› ئۇچۇن ئۇيغۇرچە ـ خەنزۇچە، خەنزۇچە ـ ئۇيغۇرچە ‹كۆرسەتكۈچ›نى تۈزۈشتىكى بەزى مەسىلىلەر ھەققىدە»، «تىل ۋە تەرجىمە»، 1994 ـ يىل 6 ـ سان، 53 ـ ، 59 ـ بەت.

326 . Ata, Aysu, Nāsirü ' d-din bin Burhānü ' d-din Rabgūzi, Kisasü ' l-Enbiyā (Peygamber Kissalari) I (Giriş-Metin-Dizin), II, Dizin, Türk Dil Kurumu Yayinlari, Ankara 1997, 69v .

327 . Nehcü ' l-Ferādüs, Uştmalarning Açuk Yoli, Janus Eckmann, I Metin Ankara 1995, p . 353 .

328 . Talat Tekin, Mehmet Olmaz Turki Diler, Istanbul 2000 .

329. نەۋايى: «بەدئيۇل ۋەسەت»، 1 ـ غەزەل (قولىيازما.)

330. مىلادىيە 1491 ـ يىلى.

331. «ۋىلايەت» سۆزى بۇ ئەسەردە مەملىكەت، ئۆلكە، زې-مىن، ۋىلايەت مەنىلىرىدە قوللىنىلغان.

332. گۇمنام: «دىۋانى گۇمنام»، (نەشرگە تەييارلىغۇچى: مىرسۇلتان ئوسمانوف)، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 2004 ـ يىلى.

333. «بەش تىللىق مانجۇچە لۇغەت»، بېيجىڭ، مىللەتلەر نەشرىياتى، 1957 ـ يىلى.

334 . Cuiyi WEI, An Historical Survey of Modern Uighur Writing Since the 1950s in Xinjiang, China CAJ, 37/3-4(1993), pp . 249-322 .

335 . Sugawara, Jun . 2001 . 中国・新疆ウイグル自治区における文字と印刷・出版文化の歴史と現状?ウイグル語の事例 を中心に-菅 原 純 www . aa . tufs . ac . jp/˜tjun/data/gicas/xjcpp . pdf, on Feb . 20, 2004 .

336 . DeFrancis, John . 1977 . " Language and Script Reform in China . ", In Advances in the Creating and Revision of Writing Systems, ed . Joshua A . Fishman . The Hague: Mouton: 121 - 48 .

337 . Bellér-Hann, Ildikó . 1991 . " Script Changes in Xinjiang ., In Shirin Akiner, ed ., CulturalChange and Continuity in Central Asia . London & New York: Kegan Paul International .

338. Jarring, Gunnar. 1981. “The New Romanized Alphabet for Uighur and Kazakh and Some Observations on the Uighur Dialect of Kashgar.”, Central Asiatic Journal 25, nos. 3 – 4: 230 – 45.

339. ئابدۇرېشىت سابىت: «هازىرقى زامان ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ تەرەققىيات ئەھۋالى»، «شىنجاڭ تەزكىرىسى» 1994 ـ يىلىلىق 3 ـ سان.

340. 捷尼舍夫:《突厥语研究导论》, 北京:中国社会科学院出版社, 1981, p.16.

341. ئا. ت. ھەيدەروف: «سوۋېت ئىتتىپاقىدىكى ئۇيغۇرلارنىڭ ئەدەبىي تىلىنى بەرپا قىلىش جەريانى»، «قەشقەر پېداگوگىكا ئىنستىتۇتى ئىلمىي ژۇرنىلى»، 1993 ـ يىل 4 ـ سان.

342. ئا. ت. ھەيدەروف: «سوۋېت ئىتتىپاقىدىكى ئۇيغۇرلارنىڭ ئەدەبىي تىلىنى بەرپا قىلىش جەريانى»، «قەشقەر پېداگوگىكا ئىنستىتۇتى ئىلمىي ژۇرنىلى»، 1993 ـ يىل 4 ـ سان.

343. ئابدۇرېشىت سابىت: «هازىرقى زامان ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ تەرەققىيات جەريانى»، «شىنجاڭ تەزكىرىسى»، 1994 ـ يىل 3 ـ سان.

344. Owen Lattimore, Pivot of Asia, New York: AMS press, 1975, p. 125; . 李森:《维吾尔文字改革问题》, 《中国语文》, 1953(2), p.59.

345. ئابدۇرېشىت سابىت: «هازىرقى زامان ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ تەرەققىيات جەريانى»، «شىنجاڭ تەزكىرىسى»، 1994 ـ يىل 3 ـ سان.

346. 李森: 《维吾尔文字改革问题》, 《中国语文》, 1953(2), 59.

347. Cuiyi WEI, An Historical Survey of Modern Uighur Writing Since the 1950s in Xinjiang, China, CAJ, 37/3-4(1993), pp. 259.

348. ئەسەت سۇلايمان: «قەشقەر باسما بۇيۇملىرى، ھەققىدە دەسلەپكى تەتقىقات»، شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى ئىلمىي ژۇرنىلى، 2007 ـ يىللىق 1 ـ سان.

Äsäd · Sulayman, Swedish Contributions to the Formation and Development of Modern Standard Uyghur {1892 –1938}: A research report based on materials in Swedish archives, Forum for Central Asian Studies, Institute of the Oriental Languages, Stockholm University, FoCAS Working Paper 3 , Stockholm, September, 2004, pp. 35.

349. ئەسەت سۇلايمان: «قەشقەر باسما بۇيۇملىرى، ھەققىدە دەسلەپكى تەتقىقات»، شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى ئىلمىي ژۇرنىلى، 2006 ـ يىللىق 4 ـ سان.

350. بورھان شەھىدى: «شىنجاڭنىڭ 50 ـ يىلى»، مىللەتلەر نەشرىياتى 1986 ـ يىلى، بېيجىڭ، 528 ـ، 529 ـ بەت.

351. Cuiyi WEI, An Historical Survey of Modern Uighur Writing Since the 1950s in Xinjiang, China, CAJ, 37/3–4(1993), pp. 260.

352. Cuiyi WEI, An Historical Survey of Modern Uighur Writing Since the 1950s in Xinjiang, China, CAJ, 37/3–4(1993), pp. 260.

353. «مەركىزىي ھۆكۈمەت ۋە شىنجاڭدا قوزغىلاڭ كۆتۈرگەن جايلاردىكى خەلق ۋەكىللىرى ئوتتۇرىسىدا قوراللىق جاڭجال مەسىلىسىنى تىنچلىق يول بىلەن ھەل قىلىش توغرۇلۇق بىتىم»، ئۈرۈمچى، 1946 ـ يىلى 6 ـ ئىيۇن.

354. ئابدۇرېشىت سابىت: «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ تەرەققىيات جەريانى»، «شىنجاڭ تەزكىرىسى»، 1994 ـ يىل 3 ـ سان.

355. شىنجاڭ مىللەتلەر تىل - يېزىقىنى مۇزاكىرە قىلىپ بېتەكچىلىك قىلىش ھەيئىتى: «ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ قىسقىچە ئىملا قائىدىلىرى»، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 1954 - يىلى، 1 - بەت.

ئەمەلىيەتتە، بۇ قائىدىلەرنى ئاساس قىلمايمۇ ئامال يوق ئىدى، چۈنكى، بىرىنچىدىن، 1951 - يىلىدىكى ئىملا قائىدىسى نىسبەتەن ئىلمىي تۈزۈلگەن ئىملا قائىدىسى ئىدى. ئىككىنچىدىن، بىز يۇقىرىدا كۆرۈپ ئۆتكەن 1954 - يىلىدىن ئىلگىرى بېسىلغان كىتابلار شۇ ئىملا قائىدىسىدە بېسىلغانىدى. يەنى، بۇ ئىملا قائىدىسى شىنجاڭدا ئاللىقاچان مەلۇم ئاممىۋى ئاساسنى ھازىرلاپ بولغانىدى.

356. مىرسۇلتان ئوسمانوف، ئابدۇرېشىت سابىت: «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ ئىملاسى ھەققىدە ساۋات»، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 1987 - يىلى، 7 - بەت.

357. «ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ قىسقىچە ئىملا قائىدىلىرىنى ئىجرا قىلىش توغرىسىدا شىنجاڭ ئۆلكىلىك خەلق ھۆكۈمىتى قارارى»، 1954 - يىلى، 1 - بەت.

358. مىللەتلەر نەشرىياتىنىڭ قۇرۇلۇشى ۋە شۇ نەشرىيات 1957 - يىلى نەشر قىلغان «بەش تىللىق مانجۇچە لۇغەت»نىڭ ئوڭشۇشلۇق نەشر قىلىنىشىدا مۆھتەرەم ئۇستازىمىز، تىلشۇناس ئىبراھىم مۇتىئى ئەپەندى زور كۈچ چىقارغان.

359 . 福茂及: 《中国少数民族语言调查》, 《中国大百科全书 . 民族分卷》, 中国大百科全书出版社, 1986, p.556.

360. «شىنجاڭ گېزىتى» 1959 - يىلى 2 - ئاينىڭ 10 - كۈنى.

361. «شىنجاڭ گېزىتى» 1959 - يىلى 2 - ئاينىڭ 10 - كۈنى.

362. «شىنجاڭ گېزىتى» 1959 - يىلى 2 - ئاينىڭ 10 -

كۈنى.
363. «شىنجاڭ گېزىتى» 1959 ـ يىلى 2 ـ ئاينىڭ 10 ـ كۈنى.
364. جوۋ ئېنلەي: «نۆۋەتتىكى يېزىق ئىسلاھاتىنىڭ ۋەزىپىلىرى»، «نۆۋەتتىكى يېزىق ئىسلاھاتىنىڭ ۋەزىپىلىرى ۋە خەنزۇ تىلىنىڭ فونېتىكىلىق ئېلىپبە توغرىسىدا»، بېيجىڭ: مىللەتلەر نەشرىياتى، 1959 ـ يىلى، 18 ـ بەت.
365. 周有光:《汉字改革概论》, 文字改革出版社, 1961, p.208–209.

«يېزىق ئۆزگەرتىش توغرىسىدا سوئال ـ جاۋابلار»، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 1962 ـ يىلى، ئۈرۈمچى، 10 ـ، 11 ـ بەت.
366. «تۈنجى نۆۋەتلىك مەملىكەتلىك مىللەتلەر تىل ـ يېزىق خىزمىتى يىغىنى»، 1958 ـ يىلى 4 ـ ئاينىڭ 18 ـ كۈنى.
367. بۇرھان شەھىدى: «ھەر مىللەت خەلقىنىڭ ئۆزئارا ئۆگىنىشى ئۈچۈن پايدىلىق بىر قورال»، «يېزىق ئۆزگەرتىشى» 1 ـ سان، 1958 ـ يىلى.
368. «شىنجاڭ گېزىتى»، 1959 ـ يىلى 12 ـ ئاينىڭ 17 ـ كۈنى.
369. ئەسئەت ئىسھاقوف: «ئۇيغۇر، قازاق يېڭى يېزىقلىرىنى ئىنقىلابىي روھ بىلەن ئومۇملاشتۇرايلى»، «ئۇيغۇر يېڭى يېزىقىنىڭ فاكئەنى، قازاق يېڭى يېزىقىنىڭ فاكئەنى ۋە مۇناسىۋەتلىك ھۆججەتلەر»، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 1965 ـ يىلى، 72 ـ بەت.
370. «يېزىق ئۆزگەرتىش توغرىسىدا سوئال ـ جاۋابلار»، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، ئۈرۈمچى، 1962 ـ يىلى، 20 ـ بەت.
371. «شىنجاڭ گېزىتى»، 1960 ـ يىلى 3 ـ ئاينىڭ 15 ـ كۈنى.

372. ئەسئەت ئىسهاقوف: «ئۇيغۇر، قازاق يېڭى يېزىقلىرىنى ئۆزگەرتىش خىزمىتى توغرىسىدا دوكلات»، «ئۇيغۇر يېڭى يېزىقىنىڭ فائىدىسى، قازاق يېڭى يېزىقىنىڭ فائىدىسى ۋە مۇناسىۋەتلىك ھۆججەتلەر»، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 1965 ـ يىلى، 58 ـ بەت.

373. «ئۇيغۇر يېڭى يېزىقىنىڭ ئاددىي ئىملا قائىدىسى»، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 1965 ـ يىلى، 1 ـ بەت.

374. «ئۇيغۇر يېڭى يېزىقىنىڭ ئىملا قائىدىسى»، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 1973 ـ يىلى، 30 ـ، 31 ـ بەت.

375. «ئۇيغۇر، قازاق كونا يېزىقىنى ئەسلىگە كەلتۈرۈش توغرىسىدا»، «2 ـ نۆۋەتلىك مەملىكەتلىك مىللەتلەر تىل ـ يېزىق خىزمىتى يىغىنى»، 1982 ـ يىلى 9 ـ ئاينىڭ 20 ـ كۈنى.

376. 魏萃一、哈米提:《维吾尔文》(«ئۇيغۇر يېزىقى»),《中国大百科全书》(民族),上海:中国大百科全书出版社, 1986, p.447.

377. ئەسئەت ئىسهاقوف: «ئۇيغۇر، قازاق يېزىقلىرىنى ئۆزگەرتىش خىزمىتى توغرىسىدا دوكلات» ، «ئۇيغۇر يېڭى يېزىقىنىڭ فائىدىسى، قازاق يېڭى يېزىقىنىڭ فائىدىسى ۋە مۇناسىۋەتلىك ھۆججەتلەر»، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 1965 ـ يىلى، 46 ـ بەت.

378. «ئۇيغۇر يېڭى يېزىقىنىڭ ئىملا قائىدىسى»، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 1973 ـ يىلى، 17 ـ بەت.

379. شىنجاڭ رادىيو سىفەن داشۆسى باستۇرغان: «هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلى»، 1978 ـ يىلى، 83 ـ، 84 ـ بەت.

380. شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق يېزىق ئۆزگەرتىش

كومىتېتى: «ئاتالغۇلار توپلىمى»، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 1962 ـ يىلى.

381.《中国大百科全书·民族分卷》,

(«جۇڭگو بۈيۈك ئېنسىكلوپېدىيەسى. مىللەت قىسمى»)، 中国大百科全书出版社, 1986, p.562.

382. «شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق خەلق ھۆكۈمىتىنىڭ ئۇيغۇر، قازاق، قىرغىز يېزىقلىرىنىڭ ئېلىپبەسىنى ئېلان قىلىش توغرىسىدىكى ئومۇمىي ئۇقتۇرۇش»، 1983 ـ يىلى 9 ـ ئاينىڭ 23 ـ كۈنى قاراڭ: «ئۇيغۇر يېزىقىنىڭ ئېلىپبەسى ۋە ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ ئىملا قائىدىسى»، ئۈرۈمچى، 1983 ـ يىلى 11 ـ ئاي، 1 ـ بەت.

383. «قەشقەر پېداگوگىكا ئىنستىتۇتى ئىلمىي ژۇرنىلى»، 1980 ـ يىلى 1 ـ سان.

384. «تىل ۋە تەرجىمە»، 1992 ـ يىللىق 1 ـ سان.

385. «تىل ۋە تەرجىمە»، 1994 ـ يىللىق 2 ـ سان.

386. «تىل ۋە تەرجىمە»، 1992 ـ يىللىق 2 ـ سان.

387. «تىل ۋە تەرجىمە»، 1986 ـ يىللىق 11 ـ سان.

388. ئابدۇرۇپ پولات: «چاغاتاي ئۇيغۇر تىلى تەتقىقاتىدىن ئىلمىي ماقالىلەر»، مىللەتلەر نەشرىياتى، 1993 ـ يىلى.

389. «تىل ۋە تەرجىمە»، 1994 ـ يىللىق 2 ـ سان.

390. «تىل ۋە تەرجىمە»، 1994ـيىللىق 5 ـ سان.

391. شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى كۇتۇپخانىسى ئۇيغۇرچە كىتابلارنى ئىزدەش كاتولوگى مۇشۇ يېزىقتا بىر تەرەپ قىلىنغان بولۇپ، ئۇ ھازىرمۇ ئۇنۇملۇك رولىنى جارى قىلدۇرماقتا.

# ئۈچىنچى باب

## ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ ئىملا قائىدىسى[1]

يېزىق سىستېمىسىنى مۇكەممەللەشتۈرۈپ، تاۋۇشلۇق تىلنى توغرا خاتىرىلەپ، ئۇنىڭ ئالاقىلىشىش ئۈنۈمىنى ئاشۇرۇشتا كاپالەتلىك قىلىش ئۈچۈن، يېزىقنى مەلۇم بىر ئۆلچەمگە ئاساسەن قېلىپلاشتۇرۇشقا، يېزىش قائىدىلىرىنى بىرلىككە كەلتۈرۈشكە توغرا كېلىدۇ. يېزىقنى قېلىپلاشتۇرۇش ۋە يېزىش قائىدىلىرىنى بىر سىستېمىغا سېلىش خىزمىتى مەلۇم پىرىنسىپقا ئاساسەن تۈزۈپ چىقىلغان ھەم شۇ تىلدا سۆزلىشىدىغان ئىجتىمائىي كوللېكتىپ ئېتىراپ قىلغان ئىملا قائىدىسى ئارقىلىقلا ئەمەلگە ئاشىدۇ.

### §1. ئىملا قائىدىسى ۋە ئۇنىڭ رولى

مەلۇم بىر ئەدەبىي تىل ئارقىلىق ئالاقە قىلىدىغان ئىجتىمائىي كوللېكتىپنىڭ يېزىقنى توغرا يېزىشنى تەمىن ئېتىدىغان ۋە ئۇلارنىڭ يېزىق تىلدا ئورتاق ئەمەل قىلىشى زۆرۈر بولغان قائىدىلەر سىستېمىسى ئىملا قائىدىسى دېيىلىدۇ.

ئىملا قائىدىسى مەلۇم بىر يېزىقنى قوللانغۇچى ئىجتىمائىي كوللېكتىپ (مىللەت)نىڭ مەدەنىيەت تەرەققىياتىدا مۇكەممەللەشكەن يېزىقى بىلەن زىچ مۇناسىۋەتلىك بولۇپ، شۇ مىللەتنىڭ كۈندىلىك تۇرمۇشىدا، مەدەنىيەت، مائارىپ، پەن ـ

تېخنىكا، ئاخبارات ـ نەشرىيات ئىشلىرىدا يېزىق تىلىنىڭ توغرا قوللىنىلىشىغا بېتەكچىلىك قىلىدىغان، شۇنداقلا ئەدەبىي تىلنىڭ قېلىپلىشىشى ۋە ئومۇملىشىشىدا تۈرتكىلىك رول ئوينايدىغان مۇھىم ۋاستىدۇر.

ئىملا قائىدىسى مەلۇم بىر تىلنىڭ يېزىق شەكلىنى قېلىپلاشتۇرۇش مەقسىتىدە تۈزۈلىدۇ. ئۇ يېزىق تىلى بىلەن جانلىق تىل ئوتتۇرىسىدا نازارەتچىلىك رولىنى ئويناپ، ئۇلار ئارىسىدىكى پەرقلەرنى كىچىكلىتىدۇ. شۇ تىلنى قوللانغۇچى ئىجتىمائىي كوللېكتىپ دائىرىسىدە ئومۇمىيۈزلۈك يولغا قويۇلغان ۋە بىردەك ئېتىراپ قىلىنغان ئىملا قائىدىسى بولمىغان ئەھۋالدا، بىرلىككە كەلگەن، قېلىپلاشتۇرۇلغان ۋە مۇكەممەل بولغان ئەدەبىي تىلنىڭ بولۇشىدىن ئېغىز ئېچىش تەس. چۈنكى، جەمئىيەت تەرەققىياتى هامان تىل تەرەققىياتىغا تەسىر كۆرسىتىدۇ، لېكىن، تىلنىڭ ھەرقايسى تەركىبىي قىسىملىرىنىڭ تەرەققىياتى تەكشى بولمايدۇ. بۇ خىل تەكشىسىزلىكنىڭ تەدرىجىيلىكى ئېرىشىشى جەريانىدىكى زىددىيەتلەر ۋە جۇغراپىيەلىك شارائىتلار تۈپەيلىدىن تىلدا مەلۇم پەرقلەرگە ئىگە بولغان دىيالېكت ۋە شېۋىلەر پەيدا بولىدۇ. ئۇلار ئوتتۇرىسىدىكى پەرقنى پەقەت ئىملا قائىدىسى ئارقىلىق ئازايتقىلى ۋە بىرلىككە كەلتۈرگىلى بولىدۇ. دېمەك، يېزىق تىلى ئارقىلىق ئېلىپ بېرىلىدىغان ئالاقىنى قولايلىقلاشتۇرۇش ۋە ئۇنىڭ ئۇنۇمىنى يۇقىرى كۆتۈرۈش ئۈچۈن، يېزىق مەلۇم بىر ئۆلچەمگە چۈشكەن بولۇشى، يېزىش قائىدىلىرىمۇ قېلىپلاشقان بولۇشى كېرەك. شۇنداق بولغاندىلا، كىشىلەر شۇ بىرلىككە كەلگەن قائىدىنىڭ، يەنى ئىملا قائىدىسىنىڭ ياردىمى ئارقىلىق ئۆز ئوي ـ پىكىرلىرىنى، ئىشلەپچىقىرىش، تۇرمۇش تەجرىبىلىرىنى توغرا، چۈشىنىشلىك خاتىرىلەپ، جانلىق تىلنىڭ ماكان ۋە زامان جەھەتتىكى

يېتەرسىزلىكىنى تولۇقلاپ، پەن ـ تېخنىكىنى ئومۇملاشتۇرۇپ، جەمئىيەتنى ئۆزۈكسىز تەرەققىي قىلدۇرالايدۇ.

هازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ بۇ قېتىمقى ئىملا قائىدىسى، يەنى هازىر ئۇيغۇر يېزىق تىلىدا قوللىنىلىۋاتقان ئىملا قائىدىسى 1985 ـ يىلى ئېلان قىلىنغان ئىملا قائىدىسى قوللىنىلغان ئون نەچچە يىل جەريانىدا كۆرۈلگەن مەسىلىلەر تۈزىتىلگەن ۋە يەنىمۇ تولۇقلانغان هالدا 1997 ـ يىلى هازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ تەلەپپۇز قائىدىسى بىلەن بىرلەشتۈرۈلۈپ قايتا ئېلان قىلىنغان.

دەۋر تەرەققىياتىنىڭ ئېھتىياجى ۋە خەلق ئاممىسىنىڭ كۈچلۈك تەلىپىگە ئاساسەن شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق مىللەتلەر تىل ـ يېزىق خىزمىتى كومىتېتى ئاممىدىن كەڭ كۆلەمدە پىكىر ئېلىش ۋە قايتا ـ قايتا مۇزاكىرىلىشىش ئارقىلىق 2002 ـ يىلى «هازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلى بويىچە ئىملا ۋە تەلەپپۇز سەۋىيەسىدىن سىناق ئېلىش پىروگراممىسى»نى تۈزۈپ چىققان هەمدە ئاپتونوم رايونلۇق مىللەتلەر تىل ـ يېزىق خىزمىتى كومىتېتى، ئاپتونوم رايونلۇق مائارىپ نازارىتى، ئاپتونوم رايونلۇق كادىرلار نازارىتى، ئاپتونوم رايونلۇق رادىيو ـ كىنو ـ تېلېۋىزىيە ئىدارىسى ۋە ئاپتونوم رايونلۇق مەدەنىيەت نازارىتى بىرلىكتە «هازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلى بويىچە ئىملا ۋە تەلەپپۇز سەۋىيەسىدىن سىناق ئېلىش خىزمىتىنى قانات يايدۇرۇش توغرىسىدا قارار» (ش ت ي [2002] 11 ـ نومۇرلۇق) چىقىرىپ، جايلاردىكى مۇناسىۋەتلىك تارماقلارنىڭ «هازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ ئىملا ۋە تەلەپپۇز قائىدىلىرى بويىچە تەربىيەلەش ۋە سىناق ئېلىش خىزمىتىنى ياخشى ئىشلىشى كېرەك» دېگەن تەلەپنى ئوتتۇرىغا قويغانىدى.

بۇ خىزمەتلەر داۋامىدا ئاپتونوم رايونلۇق مىللەتلەر تىل ـ يېزىق خىزمىتى كومىتېتى «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ ئىملا لۇغىتى» (1997 ـ يىل نەشرى) ۋە «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلى بويىچە ئىملا ۋە تەلەپپۇز سەۋىيەسىدىن سىناق ئېلىش پىروگراممىسى»دا ھەل قىلىنغان ئىملا ۋە تەلەپپۇز مەسىلىلىرىنىڭ يەنىلا تولۇق بولمىغانلىقى، بەزى مەسىلىلەردە فونېتىكىلىق پرىنسىپ تەسىرىنىڭ يەنىلا ساقلانغانلىقىنى ھېس قىلغان ھەمدە ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ ئىملا ۋە تەلەپپۇز تەتقىقاتىنى قايتا قولغا ئېلىپ 2005 ـ يىلىدىن باشلاپ ئىملا ۋە تەلەپپۇز قائىدىسىگە تۈزىتىش كىرگۈزۈش خىزمىتىنى قانات يايدۇرغان ۋە بايقىغان، ساقلانغان مەسىلىلەر ھەققىدە ئاپتونوم رايوننىڭ ھەرقايسى ۋىلايەت، ئوبلاست، شەھەرلىرىگىچە بېرىپ، جايلاردىكى ئوقۇتقۇچى، تەرجىمان، مۇھەررىر، مۇخبىر، دىكتور، رىياسەتچى، ئاۋاز ئارتىسلىرىدىن كەڭ كۆلەمدە پىكىر ئالغان. شۇ پىكىرلەرگە ھۆرمەت قىلغان ئاساستا «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ ئىملا ۋە تەلەپپۇز قائىدىسى»نى بېكىتتىكەن. شۇ ئاساستا «ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ ئىملا لۇغىتى»نى تۈزۈپ 2010 ـ يىلى شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى تەرىپىدىن نەشر قىلىندى. نۆۋەتتە ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ ئىملا قائىدىسى مۇشۇ بويىچە ئىجرا قىلىنماقتا.

## §2. ئىملا قائىدىسىنى تۈزۈشتىكى پرىنسىپلار

ھەرقانداق بىر يېزىقنىڭ ئىملا قائىدىسى ئېنىق بەلگىلە-ۋېلىنغان مۇئەييەن پرىنسىپنىڭ يېتەكچىلىكىدە تۈزۈلىدۇ. ھەر خىل ئېلىپبەلىك يېزىقلاردا ئىملا قائىدىسىنى تۈزۈپ چە-قىشتا مورفولوگىيەلىك پرىنسىپ، تارىخىي (ئەنئەنىۋى) پە-

-رىنسىپ، فونېتىكىلىق پىرىنسىپ، ئايرىش (پەرقلەندۈرۈش) پىرىنسىپى قاتارلىق پىرىنسىپلار قوللىنىلىدۇ. بۇنىڭ ئىچىدە شۇ پىرىنسىپلارنىڭ بىرى يېتەكچى پىرىنسىپ قىلىنىدۇ.

1. مورفولوگىيەلىك پىرىنسىپ

بۇ پىرىنسىپ تىلنىڭ چاغداش (سىنخرونىك) ھالىتىدىكى يىلتىز ياكى ئۆزەكلەرنىڭ (مەيلى يەككە تەلەپپۇز ھالىتىدە بولسۇن ياكى مورفولوگىيەلىك تۈرلىنىشلەرگە كىرگەندە بولسۇن) تۈپ قۇرۇلمىسىنى يېزىقتا ساقلاش، يۈز بەرگەن فونېتىكىلىق ئۆزگىرىشلەرنى ئىپادە قىلماسلىق پىرىنسىپىدۇر.

گەرچە ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلى خېلى دەرىجە-دە قېلىپلىشىش ۋە ئومۇملىشىش دەۋرىنى كەچۈرۈۋاتقان بول-سىمۇ، لېكىن ئۇنىڭدا دىيالېكتلار، شېۋىلەرنىڭ تەسىرلىرى تېخى تامامەن تۈگەپ كەتمىدى. 80 ـ يىللارغىچە ئىملادا ئاساس قىلىنىپ كېلىنگەن فونېتىكىلىق پىرىنسىپ ئۇيغۇر يېزىق ئەدەبىي تىلى ئىملاسىنى بىرلىككە كەلتۈرۈشتە دىيالېكتلار ۋە شېۋىلەرنىڭ تەسىرىنى بىر تەرەپ قىلىپ كېتەلمىدى، بەلكى ئومۇمىي جانلىق تىلغا ئەگىشىپ مېڭىش خاھىشىغا يول ئې-چىپ قويدى. مەسىلەن، پەس سوزۇق تاۋۇشلار بىلەن تۈزۈلۈپ «ر، ل» بىلەن ئاخىرلاشقان «ئال ـ، بول ـ، بار ـ، بەر ـ» قا-تارلىق سۆزلەرنىڭ ئاخىرقى «ر، ل» تاۋۇشلىرى يالغۇز تەلەپ-پۇز قىلىنغاندا، بەزى دىيالېكتلاردا چۈشۈرۈلسىمۇ، بەزى دىيا-لېكتلاردا چۈشۈرۈلمەيدۇ. شۇڭا، بۇ سۆزلەرنى يەككە ھالىتىدە يېزىشتا ياكى بۇ سۆزلەرگە قوشۇمچىلار قوشۇلغاندا، يېزىشتا دائىم ئىككى خىللىق ساقلىنىپ كەلدى. فونېتىكىلىق پىرىن-سىپ بويىچە مۇنداق مەسىلىلەرنى سىستېمىلىق ھەل قىلىش تەس. لېكىن، مورفولوگىيەلىك پىرىنسىپ پەقەت مۇنداق سۆز-

لەرنىڭ ئەسلىنى ساقلاپ يېزىش دېگەن بىرلا قائىدە بىلەن بۇ مەسىلىنى ھەل قىلالايدۇ. ئىگىلىك كېلىش قوشۇمچىسى «ـ نىڭ»مۇ جانلىق تىلدا « ـ نىڭ، ـ نۇڭ، ـ نۇڭ» دەپ بەل-گىلىنىپ، قوشۇمچىلارنىڭ ئىخچاملىنىشىغا ئىمكانىيەت تۇغ-دۇرۇلىدۇ، شۇنىڭدەك قوشۇمچىلارنىڭ سوزۇق ۋە ئۈزۈك تا-ۋۇشلارنىڭ ماسلىشىشى تۈپەيلىدىن بولىدىغان ۋارىيانتلىرى، ئۈزۈك تاۋۇشلارنىڭ ئاسسىمىلىياتسىيەسى ۋە ئاجىزلىشىشى قاتارلىق بىرمۇنچە مۇرەككەپ فونېتىكىلىق مەسىلىلەرنى بىر تەرەپ قىلىش پەقەت مورفولوگىيەلىك پىرىنسىپنى قوللىنىش ئارقىلىقلا مۇمكىن بولىدۇ. مۇشۇنداق مۇھىم سەۋەبلەر تۈپەي-لىدىن، ھازىرقى زامان ئۇيغۇر يېزىق ئەدەبىي تىلىنىڭ ئىملا قائىدىلىرىنى تۈزۈشتە مورفولوگىيەلىك پىرىنسىپ ئاساس قىلىندى.

سۆزلەر گىراماتىكىلىق تۈرلىنىشكە كىرگەندە، سۆز يىلتىزى ۋە ئۆزەكلەر ئارىسىدا كۆرۈلىدىغان فونېتىكىلىق ئۆزگىرىشلەردىن ئۈزۈك تاۋۇشلارنىڭ ئۆزگىرىشلىرى يېزىقتا ساقلانمىدى. سۆزلەرنىڭ ئىككىنچى، ئۈچىنچى بوغۇملىرىدىكى سوزۇق تاۋۇشلارنىڭ ئاجىزلىشىشى چەكلەنگەن فونېتىكىلىق پىرىنسىپ بويىچە بىر تەرەپ قىلىندى.

ھازىرقى زامان ئۇيغۇر يېزىق ئەدەبىي تىلىنىڭ ئىملا قائىدىلىرى بىلەن ئىملا لۇغىتىنى تۈزۈشتە نوقۇل مورفولوگىيەلىك پىرىنسىپنى قوللىنىش بىلەنلا ھەممە ئىملا مەسىلىلىرىنى ھەل قىلىپ كەتكىلى بولمايدۇ. جانلىق تىل بىلەن يېزىق تىل ئوتتۇرىسىدىكى ئۇيغۇر تىلىنىڭ تارىخىي ئەمەلىيىتى بىلەن ھازىرقى ھالىتى ئوتتۇرىسىدىكى تەكشۈگىلىلىقنى ساقلاش يۈزىسىدىن باشقا پىرىنسىپلارغىمۇ مۇۋاپىق ئېتىبار بېرىش ئىملا پىرىنسىپلىرىمىزنىڭ يەنە بىر قوشۇمچە تەرتىپى ھېسابلىنىدۇ.

### 2. تارىخىي (ئەنئەنىۋى) پرىنسىپ

بۇ ئەمەلىيەتتە سۆزلەرنىڭ فونېتىكىلىق پرىنسىپ بويىچە تارىخىي جەھەتتىن قېلىپلىشىپ قالغان شەكلىنى يېزىقتا ئىپادىلەش پرىنسىپىدۇر.

تىلىمىزدا تارىخىي تەرەققىيات جەريانىدا بىرقەدەر مۇرەككەپ فونېتىكىلىق ئۆزگىرىشلەرنى كەچۈرگەن بىر قىسىم تۈپ سۆز ۋە سىنتېتىك ئۇسۇل بىلەن ياسالغان ياسالما سۆزلەر بار؛ شۇنىڭدەك گەرچە ئىككى مۇستەقىل تەركىبتىن قۇرۇلغان بولسىمۇ، ئۆزئارا زىچ بىرىكىپ كەتكەنلىكتىن، ئۇلارنى مورفولوگىيەلىك قىسىملارغا ئايرىشنىڭ ھازىرقى ئىملايىمىز ئۈچۈن زۆرۈرىيىتى بولمىغان ۋە تىلىمىزدا بىر تۈپ سۆز تەرىقىسىدە قارىلىدىغان سۆزلەر بار. تارىخىي پرىنسىپ مانا مۇشۇ رېئاللىقنى يېزىقتا ئىپادىلەش پرىنسىپىدۇر.

بۇ قېتىم ۋە ئالدىنقى قېتىم تارىخىي پرىنسىپ قوللىنىلغان نۇقتىلار تۆۋەندىكىلەرنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ:

(1) ئەسلىدە ئىككى مۇستەقىل سۆزدىن قوشۇلۇپ ھاسىل بولغان بولسىمۇ، ھازىر بوغۇملىرى قىسقىراپ، بىر گەۋدىلىشىپ كەتكەن سۆزلەر:

سەككىز + ئون = سەكسەن      بۇ + كۈن = بۈگۈن
بىلەك + ئۈزۈك = بىلەزۈك      قول + ئاچ = غۇلاچ
كۆك + ئوت = كوكات      ئاغا + ئىنى = ئاغىنە

(2) بىر مۇستەقىل سۆز ۋە بىر ياكى ئىككى - ئۈچ ياسىغۇچى قوشۇمچە ئارقىلىق ياسالغان بولسىمۇ، تارىخىي فونېتىكىلىق ئۆزگىرىشلەر نەتىجىسىدە بوغۇملىرى قىسقىراپ،

قېلىپلىشىپ قالغان سۆزلەر:

ئۆر + مە + چۈك = ئۆمۈچۈك، بىغى + لا = يىغلا
بىلە + گۈ = بىلەي، قۇرۇ + غ + سا + ق = قورساق

(3) تارىخىي فونېتىكىلىق ئۆزگىرىشلەر سەۋەبىدىن تاۋۇشلىرى ئۆزگەرگەن ياكى قىسقارغان ۋە ئۇزاق زامان شۇنداق قېلىپلىشىپ قالغان سۆزلەر:

تاۋىشغان = توشقان   تاقاغۇ = توخۇ   يوغۇرقان = يوتقان

(4) قائىدىگە خىلاپ بولسىمۇ، ئەنئەنە بويىچە قوشۇلۇۋاتقان بەزى قوشۇمچىلار، بەزى ئومۇمىي بولمىغان فونېتىكىلىق ئۆزگىرىشلەر:

كەل + تۇر = كەلتۇر، ئۆل + تۇر = ئۆلتۇر

(بۇلارغا قائىدە بويىچە « ـ دۇر» قوشۇمچىسى قوشۇلۇشى لازىم ئىدى)

سىڭىل + سى = سىڭلىسى، بىر + سى = بىرسى

(بۇلارغا قائىدە بويىچە « ـ ى» قوشۇمچىسى قوشۇلۇشى لازىم ئىدى)

(5) چەت تىلىدىن كىرگەن سۆزلەرنىڭ جانلىق تىلىمىزغا ئۆزلىشىپ، ئەسلىدىن پەرقلىنىپ كەتكەنلىرى:

چەيدو خەنزۇچىدا caidao(菜刀)، كالاچ رۇسچىدا galosh
لازا خەنزۇچىدا lazi 辣子، پەتنۇس رۇسچىدا podnos
مىجەز پارسچىدا mizaj، هويلا پارسچىدا hawli

هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدا ئىملاسى تارىخىي پرىنسىپ بىلەن بىر تەرەپ قىلىنغان مۇنداق سۆزلەرنىڭ سانى خېلى بار. شۇڭا، تىلىمىزدىكى تۈپ سۆزلەرنىڭ تۇرغۇن ھالەتتىكى

ئىملاسى ئاساسەن مورفولوگىيەلىك پرىنسىپ بىلەن تارىخىي پرىنسىپنى ئاساس قىلغان دېيىشكە بولىدۇ.

### 3. فونېتىكىلىق پرىنسىپ

بۇ پرىنسىپ تىلنىڭ هازىرقى هالىتىدىكى يىلتىز ياكى ئۆزەكلەرنىڭ يەككە تەلەپپۇز هالىتىدە ياكى ئۇلارنىڭ مورفولوگىيەلىك ئۆزگىرىشلەرگە كىرگىنىدە كۆرۈلىدىغان، شۇنىڭدەك سۆزلەرنىڭ ئۆزئارا قوشۇلۇشىدىن هاسىل بولىدىغان فونېتىكىلىق ئۆزگىرىشلەرنى يېزىقتا ئىپادىلەش پرىنسىپىدۇر.

هازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلى ئىملاسىدا بۇ پرىنسىپ كۆپىنچە پېئىللارغا ياردەمچى پېئىللارنىڭ قوشۇلۇشى بىلەن هاسىل بولغان بىر قىسىم ئانالىتىك شەكىللەرنىڭ سىنتېتىك شەكىللەرگە ئايلىنىشى ياكى يۇزلىنىشىدىن پەيدا بولىدىغان بىر قىسىم بىرىكمە سۆزلەردە، قوشۇمچىلار ئارقىلىق ياسالغان بىر قىسىم ياسالما سۆزلەردە سۆزنىڭ ئۈچۈنچى بوغۇمىدا ئۇرغۇسىنى يوقاتقان (ئا، ئە) تاۋۇشلىرىنىڭ ئاجىزلىشىشىدىن ئىبارەت فونېتىكىلىق ئۆزگىرىشلەرنى ئىپادىلەشتە قوللىنىلىدى.

سۆزنىڭ ئىككىنچى ۋە ئۇنىڭدىن كېيىنكى بوغۇملىرىدىكى سوزۇق تاۋۇشلارنى ئاجىزلاشتۇرۇش مەسىلىسىدە فونېتىكىلىق پرىنسىپ مۇتلەقلەشتۈرۈلمىدى.

سۆز تۈرلىگۈچى ۋە سۆز ياسىغۇچى قوشۇمچىلارنىڭ مۇتلەق كۆپ قىسمى ئۇيغۇر تىلىنىڭ تارىختىن بۇيان داۋاملىشىپ كېلىۋاتقان فونېتىكىلىق ئالاهىدىلىكى بولغان تاۋۇشلارنىڭ ئۆزئارا ماسلىشىش قانۇنىغا ئاساسەن چەكلىك فونېتىكىلىق پرىنسىپ بويىچە مۇقىملاشتۇرۇلدى.

**4. ئايرىش (پەرقلەندۈرۈش) پرىنسىپى**

بۇ پرىنسىپ كۆپىنچە بىر يىلتىز ياكى ئۆزەكتە مەلۇم فونېتىكىلىق ئۆزگىرىش ھاسىل قىلىش ئارقىلىق ئۇ سۆزنى ئىككىگە ئايرىش ۋە يېزىقتا ئىككى خىل قوللىنىشقا قارىتىلغان.

مۇنداق ئىككىگە ئايرىش بەزەن سېمانتىكىلىق مەنىنىڭ تەلەپ قىلىشى سەۋەبىدىن تىلنىڭ ئۆز تەرەققىياتىدا يۈز بەرسە، بەزەن جانلىق تىل بىلەن يېزىق تىل ئوتتۇرىسىدىكى پەرقتىن ۋە كېيىنچە ھەر ئىككىسىنىڭ يېزىقتا ئوخشاش ئىپادە قىلىنىشىدىن كېلىپ چىقىدۇ.

ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدا بۇ پرىنسىپ بويىچە بىر تەرەپ قىلىنغان سۆزلەرنىڭ سانى كۆپ ئەمەس، ئەمما مۇنداق قىلىش ئۇيغۇر تىلى سۆز بايلىقىنىڭ ئېشىشىغا مەلۇم ئىجابىي تەسىر كۆرسەتكەن.

بۇ پرىنسىپ بويىچە بىر تەرەپ قىلىنغان سۆزلەر ئەسلىي ئۇيغۇر تىلى سۆزلىرىدىمۇ، سىرتتىن قوبۇل قىلىنغان سۆزلەر (مەسىلەن، ئەرەب ـ پارس تىلى سۆزلىرى، رۇس تىلى ئارقىلىق كىرگەن سۆزلەر)دىمۇ ئوخشاش كۆرۈلىدۇ. شۇنىڭدەك، ئۇ ئوخشاش بىر مەنىنى بىلدۈرىدىغان قوشۇمچىلارنىڭ قوشۇلۇش شارائىتى ئوخشاش بولغان ئورۇنلىرىدىمۇ كۆرۈلىدۇ.

مەسىلەن:

*تارتۇق (سوۋغا)، تا(ر)تۇق (يارا ئىزى)*

*تىنچىق (دىمىق) تۇنجۇق ـ (ھاۋا يېتىشمەسلىك)*

*ئاغدۇر ـ (تەتۈر ئۆرۈمەك)، ئاختۇر ـ (ئىزلىمەك)*

*ئېچىق (ئېچىلغان)، ئاچچىق (تاتلىقنىڭ ئەكسى)*

*قېتىق (سۈتتىن ياسالغان يېمەكلىك)، قاتتىق (يۇمشاق ئەمەس)*

*ئۇلۇغ (ئالىي مەرتىۋىلىك)، ئۇلۇق (چوڭ)*
*تاۋۇش (ئاۋاز)، تىۋىش (بىلىنەر ـ بىلىنمەس ئاۋاز)*
*قورۇ (ھويلا)، غورۇ (ئوتتۇرا ئۇدۇل)*
*دالا (سىرت)، تالا (ئۆينىڭ سىرتى)*
*خەلق (كىشىلەر)، خەق (باشقىلار)*
*دوكتور (ئۇنۋان)، دوختۇر (كېسەل داۋالىغۇچى)*
*مېھنەت (ئەمگەك، جاپا)، مەينەت (پاسكىنا)*
*ۋاقىت (ۋاقىت)، ۋاخ (كەچ)*
*ئېتىبار (ئېتىبار بەرمەك)، ئەتىۋار (قەدرى)*
*ئىششىق (بۆرتۈپ چىقىش)، ئۇششۇق (مۇتتەھەم)*
*ئوچۇق (يېپىق ئەمەس)، ئېچىق (ئېتىزنىڭ قىرىدا سۇ كىرىش ئۈچۈن ئېچىلغان ئورۇن)*
*يوپۇق (يېپىلىدىغان نەرسە)، يېپىق (ئوچۇق ئەمەس)*
*زېھىن (پاراسەت) زەن (دىققەت)*

## §3. ئىملا قائىدىسىنىڭ مەزمۇنى

ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي تىلىنىڭ ئىملا قائىدىسى فونېتىكىلىق پرىنسىپ بىلەن مورفولوگىيەلىك پرىنسىپنى مۇۋاپىق بىرلەشتۈرۈش ئاساسىدا ئىشلەنگەن. ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئىملا قائىدىسى ھەرپ شەكىللىرى ۋە ئۇلارنىڭ يېزىلىش ئۇسۇللىرى؛ سۆزلەرنىڭ يېزىلىش قائىدىلىرى؛ قوشۇمچىلارنىڭ ئۇلىنىش قائىدىلىرى؛ باش قۇردىن يېزىش ۋە بوغۇم كۆچۈرۈش قائىدىلىرى؛ تىنىش بەلگىلىرى ۋە ئۇلارنىڭ ئىشلىتىلىش قائىدىلىرى؛ نەشرىياتچىلىقتا ئەمەل قىلىشقا تېگىشلىك تىزىش، يېزىشقا دائىر قائىدىلەرنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ. ھەرپ شەكىللىرى دېگەندە، ئۇيغۇر تىلىدىكى 32 فونېما ئۈچۈن بەلگىلەنگەن 32 ھەرپنىڭ ھەربىرىنىڭ يەككە

شەكلى، باشتىن قوشۇلىدىغان شەكلى، ئوتتۇرىدىن قوشۇلىدىغان شەكلىدىن ئىبارەت كونكرېت شەكىللىرى كۆزدە تۇتۇلىدۇ؛ ھەرپلەرنىڭ يېزىلىش ئۇسۇللىرى دېگەندە، بۇ ھەرپلەرنىڭ كونكرېت شەكىللىرىنىڭ قوللىنىلىشى كۆزدە تۇتۇلىدۇ؛ سۆزلەرنىڭ يېزىلىش قائىدىلىرى دېگەندە، جۈپ سۆزلەرنىڭ ئىملاسى، بىرىككەن سۆزلەرنىڭ ئىملاسى، سانلارنىڭ ئىملاسى، ياردەمچى سۆزلەرنىڭ سۆزلەرگە بىرىكىش قائىدىسى قاتارلىقلار كۆزدە تۇتۇلىدۇ②.

## I ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى تاۋۇشلار

ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدا 32 تاۋۇش بولۇپ، ئۇنىڭ ئىچىدىكى 30 ى فونېما ھېسابلىنىدۇ. « ژ » بىلەن « ف » تاۋۇشلىرى فونېما ھېسابلانمايدۇ. تىلىمىزنىڭ لۇغەت تەركىبىگە كىرگەن سۆزلەر مۇشۇ 32 تاۋۇشنىڭ ئۆزئارا بىرىكىشىدىن ھاسىل بولىدۇ. بۇلاردىن:

**سوزۇق تاۋۇشلار سەككىز:** ئا، ئە، ئې، ئى، ئو، ئۇ، ئۆ، ئۈ

سوزۇق تاۋۇشلار تىل ئورنى ۋە تىلىمىزدىكى رولىغا قاراپ ئۈچكە بۆلۈنىدۇ:

**تىل ئالدى سوزۇق تاۋۇشلار:** ئە، ئۆ، ئۈ

**تىل ئارقا سوزۇق تاۋۇشلار:** ئا، ئو، ئۇ

**ئارا سوزۇق تاۋۇشلار:** ئې، ئى

سوزۇق تاۋۇشلار لەۋ ھالىتىگە قاراپ، لەۋلەشكەن ۋە لەۋلەشمىگەن دەپ ئىككىگە بۆلۈنىدۇ:

**لەۋلەشكەن سوزۇق تاۋۇشلار:** ئو، ئۇ، ئۆ، ئۈ

**لەۋلەشمىگەن سوزۇق تاۋۇشلار:** ئا، ئە، ئې، ئى

ئۈزۈك تاۋۇشلار 24 بولۇپ، ئۇلار: ب، پ، ت، ج، چ، خ، د، ر، ز، ژ، س، ش، غ، ف، ق، ك، گ، ڭ، ل، م، ن، ھ، ۋ، ي

ئۇزۇك تاۋۇشلار تاۋۇش پەردىسىنىڭ تىترەش - تىترىمەسلىكىگە قاراپ، جاراڭلىق ۋە جاراڭسىز ئۇزۇك تاۋۇشلار دەپ ئىككىگە بۆلۈنىدۇ:

**جاراڭلىق ئۇزۇك تاۋۇشلار:** ب، ج، د، ر، ز، ژ، غ، گ، ڭ، ل، م، ن، ھ، ۋ، ي

**جاراڭسىز ئۇزۇك تاۋۇشلار:** پ، ت، چ، خ، س، ش، ف، ق، ك

## II سوزۇق تاۋۇشلارنىڭ ئىملاسى

### 1. سوزۇق تاۋۇشلارنىڭ ئاھاڭداشلىقى ۋە ئۇنىڭ ئىملادا ئىپادىلىنىشى

سوزۇق تاۋۇشلارنىڭ ئاھاڭداشلىقى — يىلتىز ياكى ئۆزەكتىكى سوزۇق تاۋۇشلار بىلەن ئۇلارغا قوشۇلغان قوشۇمچىلاردىكى سوزۇق تاۋۇشلارنىڭ تاۋۇش چىقىرىش ئورنى ۋە تاۋۇش چىقىرىش ئۇسۇلى جەھەتتە ئورتاق خۇسۇسىيەتكە ئىگە بولۇشىدۇر.

ئۇيغۇر تىلىدىكى سوزۇق تاۋۇشلارنىڭ ئاھاڭداشلىقى ئاساسەن تاۋۇش چىقىرىش ئورنى جەھەتتىكى ئاھاڭداشلىققا قارىتىلغان. ئۇيغۇر تىلىغا خاس بولغان سۆزلەر بۇ قائىدىگە تامامەن بويسۇنىدۇ. ئەمما چەت تىللاردىن قوبۇل قىلىنغان سۆزلەر بۇ قائىدىگە دېگەندەك بويسۇنۇپ كەتمەيدۇ.

بىز تۆۋەندە سۆز يىلتىزى ياكى سۆز ئۆزىكىگە قوشۇمچە (ياسىغۇچى ۋە تۈرلىگۈچى قوشۇمچە) قوشۇلغاندىكى ئاھاڭداشلىق ئۈستىدە توختىلىمىز.

1) سوزۇق تاۋۇشلارنىڭ تىل ئورنى جەھەتتىكى ئاھاڭداشلىقى

تۈرغۇن سۆز (پېئىلدىن باشقا سۆز تۈركۈملىرىنى كۆرسىتىدۇ) ۋە پېئىللارغا قوشۇمچە قوشۇلغاندا، ئۇلارنىڭ ئاخىرقى بوغۇمىدىكى سوزۇق تاۋۇشنىڭ تىل ئالدى ياكى تىل ئارقا سوزۇق تاۋۇش بولۇشىغا قاراپ، قوشۇمچىلارنىڭ شۇنىڭغا ماس كېلىدىغان ۋارىيانتى قوشۇلىدۇ.

A تۇرغۇن سۆزلەردە:

① تىل ئارقا سوزۇق تاۋۇشلاردىن تۈزۈلگەن تۇرغۇن سۆزلەردە:

**بىر بوغۇملۇق تۇرغۇن سۆزلەردە:**

تىل ئارقا سوزۇق تاۋۇش بىلەن تۈزۈلگەن بىر بوغۇملۇق تۇرغۇن سۆزلەرگە كېلىش قوشۇمچىلىرى، كۆپلۈك قوشۇمچىسى، تەۋەلىك ئىككىنچى شەخس ئاددىي تۈرى قوشۇمچىسى « ـڭ، ـىڭ، ـئۇڭ » ۋە تەۋەلىك ئىككىنچى شەخس سىپايە تۈرى قوشۇمچىسى « ـڭىز، ـىڭىز» دىن كېيىن يەنە كۆپلۈك قوشۇمچىسى قوشۇلغاندا، ئۆزەكتىكى سوزۇق تاۋۇش بىلەن قوشۇمچىدىكى سوزۇق تاۋۇشلار تىل ئورنى جەھەتتە ئۆزئارا ماسلىشىدۇ. مەسىلەن:

*باغ ــ باغدا، باغقا، باغلار، بېغىڭ، بېغىڭلار، بېغىڭىز، بېغىڭىزلار*

*قوي ــ قويدا، قويغا، قويلار، قويۇڭ، قويۇڭلار، قويۇڭىز، قويۇڭىزلار*

**كۆپ بوغۇملۇق تۇرغۇن سۆزلەردە:**

تىل ئارقا سوزۇق تاۋۇشلار بىلەن ئاياغلاشقان كۆپ بوغۇملۇق تۇرغۇن سۆزلەرگە كېلىش قوشۇمچىلىرى، كۆپلۈك قوشۇمچىسى، تەۋەلىك ئىككىنچى شەخس ئاددىي تۈرى قوشۇمچىسى « ـڭ، ـىڭ، ـئۇڭ » ۋە تەۋەلىك ئىككىنچى شەخس سىپايە تۈرى قوشۇمچىسى « ـڭىز، ـىڭىز، ـئۇڭىز» دىن كېيىن يەنە كۆپلۈك قوشۇمچىسى قوشۇلغاندا، ئالدىنقى بوغۇملىرىدىكى سوزۇق تاۋۇشلارنىڭ قانداق بولۇشىدىن قەتئىينەزەر، سۆز ئاخىرىدىكى سوزۇق تاۋۇش بىلەن قوشۇمچىدىكى سوزۇق تاۋۇشلار تىل ئورنى جەھەتتە ئۆزئارا ماسلىشىدۇ. مەسىلەن:

دەزمال ــ دەزمالدا، دەزمالغا، دەزماللار، دەزمىلىڭ، دەزمىلىڭلار، دەزمىلىڭىز، دەزمىلىڭىزلار

پەيتون ــ پەيتوندا، پەيتونغا، پەيتونلار، پەيتونۇڭ،

پەيتونۇڭلار، پەيتونىڭىز، پەيتونىڭىزلار

**② تىل ئالدى سوزۇق تاۋۇشلاردىن تۈزۈلگەن تۇرغۇن سۆزلەردە:**

**بىر بوغۇملۇق تۇرغۇن سۆزلەردە:**

تىل ئالدى سوزۇق تاۋۇش بىلەن تۈزۈلگەن بىر بوغۇملۇق تۇرغۇن سۆزلەرگە كېلىش قوشۇمچىلىرى، كۆپلۈك قوشۇمچىسى، تەۋەلىك ئىككىنچى شەخس ئاددىي تۈرى قوشۇمچىسى « ـڭ، ـىڭ، ـئۇڭ » ۋە تەۋەلىك ئىككىنچى شەخس سىپايە تۈرى قوشۇمچىسى « ـڭىز، ـىڭىز » دىن كېيىن يەنە كۆپلۈك قوشۇمچىسى قوشۇلغاندا، ئۆزەكتىكى سوزۇق تاۋۇش بىلەن قوشۇمچىدىكى سوزۇق تاۋۇشلار تىل ئورنى جەھەتتە ئۆزئارا ماسلىشىدۇ. مەسىلەن:

*بەت ــ بەتتە، بەتكە، بەتلەر، بېتىڭ، بېتىڭلەر، بېتىڭىز، بېتىڭىزلەر*

*گۈل ــ گۈلدە، گۈلگە، گۈللەر، گۈلۈڭ، گۈلۈڭلەر، گۈلىڭىز، گۈلىڭىزلەر*

*يۈك ــ يۈكتە، يۈككە، يۈكلەر، يۈكۈڭ، يۈكۈڭلەر، يۈكىڭىز، يۈكىڭىزلەر*

*سۈت ــ سۈتتە، سۈتكە، سۈتلەر، سۈتۈڭ، سۈتۈڭلەر، سۈتىڭىز، سۈتىڭىزلەر*

**كۆپ بوغۇملۇق تۇرغۇن سۆزلەردە:**

ئاخىرقى بوغۇمى تىل ئالدى سوزۇق تاۋۇشلاردىن تۈزۈلگەن كۆپ بوغۇملۇق تۇرغۇن سۆزلەرگە كېلىش قوشۇمچىلىرى، كۆپلۈك قوشۇمچىسى، تەۋەلىك ئىككىنچى شەخس ئاددىي تۈرى قوشۇمچىسى « ـڭ، ـىڭ، ـ ئۇڭ » ۋە تەۋەلىك ئىككىنچى شەخس سىپايە تۈرى قوشۇمچىسى « ـڭىز، ـىڭىز » دىن كېيىن يەنە كۆپلۈك قوشۇمچىسى قوشۇلغاندا، ئالدىنقى بوغۇملىرىدىكى سوزۇق تاۋۇشلارنىڭ قانداق بولۇشىدىن قەتئىينەزەر، سۆزنىڭ

ئاخىرقى بوغۇمىدىكى سوزۇق تاۋۇش بىلەن قوشۇمچىدىكى سوزۇق تاۋۇشلار تىل ئورنى جەھەتتە ئۆزئارا ماسلىشىدۇ. مەسىلەن:

*ئورەك ــ ئورەكتە، ئورەككە، ئورەكلەر، ئورىكىڭ، ئورىكىڭلەر، ئورىكىڭىز، ئورىكىڭىزلەر*

*لۇغەت ــ لۇغەتتە، لۇغەتكە، لۇغەتلەر، لۇغىتىڭ، لۇغىتىڭلەر، لۇغىتىڭىز، لۇغىتىڭىزلەر*

*پىچەت ــ پىچەتتە، پىچەتكە، پىچەتلەر، پىچىتىڭ، پىچىتىڭلەر، پىچىتىڭىز، پىچىتىڭىزلەر*

*ئەتىرگۈل ــ ئەتىرگۈلدە، ئەتىرگۈلگە، ئەتىرگۈللەر، ئەتىرگۈلۈڭ، ئەتىرگۈلۈڭلەر، ئەتىرگۈلىڭىز، ئەتىرگۈلىڭىزلەر*

B پېئىللاردا:

**① تىل ئارقا سوزۇق تاۋۇشلاردىن تۈزۈلگەن پېئىللاردا:**

تىل ئارقا سوزۇق تاۋۇشلار بىلەن تۈزۈلگەن بىر ۋە كۆپ بوغۇملۇق پېئىللارغا بۇيرۇق ـ تەلەپ رايى، خالاش رايى، ئۆتكەن زامان خەۋەر رايى ۋە شەرت رايى قوشۇمچىلىرى قوشۇلغاندا، يىلتىزدىكى سوزۇق تاۋۇشلار بىلەن قوشۇمچىدىكى سوزۇق تاۋۇشلار تىل ئورنى جەھەتتە ئۆزئارا ماسلىشىدۇ. مەسىلەن:

*باق ـ بېقىڭ، بېقىڭلار؛ بېقىڭىز، بېقىڭىزلار؛ باقتىڭ، باقتىڭلار؛ باقتىڭىز، باقتىڭىزلار؛ باقسىلا؛ باققاي، باققايلا؛ باقساڭ، باقساڭلار؛ باقسىڭىز، باقسىڭىزلار، ......*

*يات ـ يېتىڭ، يېتىڭلار، يېتىڭىز، يېتىڭىزلار؛ ياتتىڭ، ياتتىڭلار؛ ياتتىڭىز، ياتتىڭىزلار؛ ياتسىلا؛ ياتقايلا؛ ياتساڭ، ياتساڭلار؛ ياتسىڭىز، ياتسىڭىزلار، ......*

*ساقلا ـ ساقلاڭ، ساقلاڭلار؛ ساقلىڭىز، ساقلىڭىزلار؛ ساقلىدىڭ، ساقلىدىڭلار؛ ساقلىدىڭىز، ساقلىدىڭىزلار؛ ساقلىسىلا؛ ساقلىغاي، ساقلىغايلا؛ ساقلىساڭ، ساقلىساڭلار؛*

*ساقلىسىڭىز، ساقلىسىڭىزلار، ......*

*ئوڭلا_ ئوڭلاڭ، ئوڭلاڭلار؛ ئوڭلىدىڭ، ئوڭلىدىڭلار؛ ئوڭلىدىڭىز، ئوڭلىدىڭىزلار؛ ئوڭلىسىلا؛ ئوڭلىغاي، ئوڭلىغايلا؛ ئوڭلىساڭ، ئوڭلىساڭلار، ئوڭلىسىڭىز، ئوڭلىسىڭىزلار، ......*

② تىل ئالدى سوزۇق تاۋۇشلاردىن تۈزۈلگەن پېئىللاردا:

تىل ئالدى سوزۇق تاۋۇش بىلەن تۈزۈلگەن بىر بوغۇملۇق پېئىللار ۋە ئاخىرقى بوغۇمى تىل ئالدى سوزۇق تاۋۇشلاردىن تۈزۈلگەن كۆپ بوغۇملۇق پېئىللارغا بۇيرۇق - تەلەپ رايى، خالاش رايى، شەرت رايى، ئۆتكەن زامان خەۋەر رايى قوشۇمچىلىرى قوشۇلغاندا، ئۆتكەن زامان خەۋەر رايى بىرىنچى شەخس كۆپلۈك تۈرى ( مەسىلەن: ئەت - ئەتتۇق ‹ئەتتۈك ئەمەس›، كەل - كەلدۇق ‹كەلدۈك ئەمەس›، كۆزەت - كۆزەتتۇق ‹كۆزەتتۈك ئەمەس›، ...) بىلەن بۇيرۇق - تەلەپ رايى ئۈچىنچى شەخس ( مەسىلەن: ئەت - ئەتسۇن ‹ئەتسۈن ئەمەس›، كەل - كەلسۇن ‹كەلسۈن ئەمەس›، كۆزەت - كۆزەتسۇن ‹كۆزەتسۈن ئەمەس›، ...) تىن باشقىلىرىدا، سۆزنىڭ ئاخىرقى بوغۇمىدىكى سوزۇق تاۋۇشلار بىلەن قوشۇمچىدىكى سوزۇق تاۋۇشلار تىل ئورنى جەھەتتە ئۆزئارا ماسلىشىدۇ. مەسىلەن:

*ئەت _ ئېتىڭ، ئېتىڭلەر؛ ئېتىڭىز، ئېتىڭىزلەر؛ ئەتتىڭ، ئەتتىڭلەر؛ ئەتتىڭىز، ئەتتىڭىزلەر؛ ئەتتۇق؛ ئەتسىلە؛ ئەتكەيلە؛ ئەتسۇن؛ ئەتسەڭ، ئەتسەڭلەر؛ ئەتسىڭىز، ئەتسىڭىزلەر، ......*

*كۆل _ كۆلۈڭ، كۆلۈڭلەر؛ كۆلىڭىز، كۆلىڭىزلەر؛ كۆلدۈڭ، كۆلدۈڭلەر؛ كۆلدىڭىز، كۆلدىڭىزلەر؛ كۆلدۇق؛ كۆلسىلە؛ كۆلگەيلە؛ كۆلسۇن؛ كۆلسەڭ، كۆلسەڭلەر؛ كۆلسىڭىز، كۆلسىڭىزلەر، ......*

ئىشلە_ ئىشلەڭ، ئىشلەڭلەر؛ ئىشلىڭىز، ئىشلىڭىزلەر؛ ئىشلىدىڭ، ئىشلىدىڭلەر؛ ئىشلىدىڭىز، ئىشلىدىڭىزلەر؛

4) سانلىق مەلۇماتلاردىكى كۆپ خانىلىق ساناق سانلار ئارىلاش يېزىلسا بولىدۇ. رەقەم بىلەن يېزىلغاندا ھەر ئۈچ خانىسىدىن كېيىن بىر تەتۈر پەش « , » قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

154 مىڭ 630 سەر كۆمۈش 1 مىلىيون 600 مىڭ يۈەن

154,630 سەر كۆمۈش 1,600,000 يۈەن

5) ئاددىي كەسىر ۋە ئونلۇق كەسىرلىك سانلارنى ھەرپلىك ياكى رەقەملىك ئىپادە بىلەن يېزىشقىمۇ بولىدۇ. مەسىلەن:

*سەككىزدىن بەش ياكى* $\frac{5}{8}$ *ئوندىن بىر ياكى* $\frac{1}{10}$

*نۆل پۈتۈن ئوندىن بىر ياكى 0.1 بىر پۈتۈن يۈزدىن ئالتە ياكى 1.06*

6) بىر ئىش ياكى ۋەقەنىڭ باشلىنىش نۇقتىسى بىلەن تاماملىنىش نۇقتىسىنى بىلدۈرىدىغان يىل نامىلىرى ئوتتۇرىسىدىكى مۇناسىۋەت سۆز بىلەن ئىپادە قىلىنمىسا، ئوتتۇرىغا سىزىق قويۇلۇپ، ئوڭدىن سولغا يېزىلىدۇ. ئەگەر مۇنداق يىل نامىلىرى مىلادىيە ھېسابىدا بولۇپ قالسا، كىچىك سان ئوڭغا، چوڭ سان سولغا يېزىلىدۇ. مىلادىيەدىن بۇرۇنقىلىرىدا چوڭ سان ئوڭغا، كىچىك سان سولغا يېزىلىدۇ. مەسىلەن:

*مەھمۇد كاشغەرىي (1008 — 1105)*

*يۈسۈپ خاس ھاجىپ (1019 — 1085)*

*مىرزا مۇھەممەد ھەيدەر كۆرەگان (1499 — 1551)*

*نەۋايى (1441 — 1501)*

*ئابدۇخالىق ئۇيغۇر (1896 — 1932)*

*تاڭ سۇلالىسى (618 — 907)*

*ئارىستوتېل (مىلادىيەدىن ئىلگىرىكى 384 — 324)*

*پىلاتون (مىلادىيەدىن ئىلگىرىكى 427 — 347)*

7) رىم رەقەملىرىنى ئېھتىياجغا قاراپ سوئاللار، كىتاب بابلىرى ۋە تومىلىرى، شۇنىڭدەك خىمىيە فورمۇلالىرىدا ئىشلىتىشكە بولىدۇ. مۇنداق ئەھۋالدا رىم رەقەملىرىدىن كېيىن ھېچقانداق بەلگە قويۇلمايدۇ. مەسىلەن:

*I باب V توم كاربون (IV) ئوكسىدى*

8) قەرەللىك ئۆتكۈزۈلۈپ تۇرىدىغان ھەر خىل پائالىيەتلەرنىڭ ۋاقتىنى بىلدۈرىدىغان سانلار تولۇق يېزىلغاندىن كېيىن « ـ يىللىق » دېگەن سۆز قوشۇپ يېزىلىدۇ. مەسىلەن:

*2007 ـ يىللىق ئۈرۈمچى چېگرا سودا يەرمەنكىسى*

*2008 ـ يىللىق ئولىمپىك مۇسابىقىسى*

9) رەقەم ۋە پىرسەنت بەلگىسى بىلەن يېزىلغان سانلاردىن كېيىن ئەگەر شەخس قوشۇمچىسىنى قوشۇشقا توغرا كەلسە، شەخس قوشۇمچىسى سانلارغا بىۋاسىتە ئۇلاپ يېزىلىدۇ. مەسىلەن:

*بۇ دەپتەرنىڭ 14 ى مېنىڭ، 12 سى سىزنىڭ.*

*ۋەزىپىنىڭ 90% ى ئورۇنلاندى.*

10) فورمۇلالار، ماتېماتىكىلىق ئىپادىلەر سولدىن ئوڭغا يېزىلىدۇ. مەسىلەن:

$F = am$ *(نيۇتوننىڭ ئىككىنچى قانۇنى)*

$E_k = \frac{1}{2} \times mv^2$ *(ھەرىكەت ئېنېرگىيەسى قانۇنى)*

11) ئۆلچەم بىرلىكلىرى ئۇيغۇرچە يېزىلسىمۇ ياكى لاتىن ھەرپلىرىنىڭ قىسقارتىلغان ھەرپ شەكلى بويىچە يېزىلسىمۇ بولىدۇ. مەسىلەن:

*نۇرنىڭ تېزلىكى سېكۇنتىغا 300 مىڭ كىلومېتىر ياكى*

*نۇرنىڭ تېزلىكى سېكۇنتىغا 300,000km*

*300 كۋادرات مېتىر كېلىدىغان چېنىقىش زالى ياكى $m^2$*

*300 كېلىدىغان چېنىقىش زالى*

12) پاراگراف بەلگىسى ساندىن كېيىن يېزىلىدۇ. پاراگراف بەلگىسىدىن كېيىن چېكىت قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

§1 . §2 . §3 . §4 . §5 . §6 . §7.

## VII بەزى پېئىللارنىڭ ئىملاسى

1. « ئال ـ، بول ـ، چال ـ، سال ـ، قال ـ، كەل ـ» پېئىللىرى ئۆتكەن زامان ۋاسىتىلىك بايان رايىنىڭ بولۇشلۇق شەكلىدە كەلسە، بۇ پېئىللارنىڭ رەۋىشداش شەكلىدىكى « لى- » ۋە «لۇ-» بوغۇملىرى چۈشۈپ قالىدۇ. ئەسلىي پېئىلدىكى « ئا، ئە » تاۋۇشلىرى « ئي » غا ئۆزگەرتىلمەيدۇ. مەسىلەن:

*ئال ـ + ىپ + دۇر+ مەن = ئاپتىمەن، ئاپتىمىز*

*ئال ـ + ىپ + دۇر+ سەن = ئاپسەن، ئاپسىز، ئاپتىلا*

*ئال ـ + ىپ + دۇر + 0 = ئاپتۇ*

*بول ـ + ۇپ + دۇر+ مەن = بوپتىمەن، بوپتىمىز*

*بول ـ + ۇپ + دۇر+ سەن = بوپسەن، بوپسىز، بوپتىلا*

*بول ـ + ۇپ + دۇر + 0 = بوپتۇ*

*چال ـ + ىپ + دۇر+ مەن = چاپتىمەن، چاپتىمىز*

*چال ـ + ىپ + دۇر+ سەن = چاپسەن، چاپسىز، چاپتىلا*

*چال ـ + ىپ + دۇر + 0 = چاپتۇ*

*سال ـ + ىپ + دۇر+ مەن = ساپتىمەن، ساپتىمىز*

*سال ـ + ىپ + دۇر+ سەن = ساپسەن، ساپسىز، ساپتىلا*

*سال ـ + ىپ + دۇر + 0 = ساپتۇ*

قالـ + ىپ + دۇر+ مەن = قاپتىمەن، قاپتىمىز

قالـ + ىپ + دۇر+ سەن = قاپسەن، قاپسىز، قاپتىلا

قالـ + ىپ + دۇر + 0 = قاپتۇ

كەلـ + ىپ + دۇر+ مەن = كەپتىمەن، كەپتىمىز

كەلـ + ىپ + دۇر+ سەن = كەپسەن، كەپسىز، كەپتىلا

كەلـ + ىپ + دۇر + 0 = كەپتۇ

2. « ئالـ، بولـ، چالـ، سالـ، قالـ، كەلـ» پېئىللىرى ئۆز مەنىسىدە « پ » لىق رەۋىشداش شەكلىدە كېلىپ، ئۇنىڭ ئاخىرىغا يەنە مۇشۇ پېئىللار تۇسلۇك مەنە بىلدۇرۇش ئۈچۈن ئۆتكەن زامان ۋاستىلىك بايان رايى شەكلىدە ياردەمچى پېئىل ۋەزىپىسىدە كەلسە، بۇ ياردەمچى پېئىللار تەركىبىدىكى « لى- » ۋە « لۇ- » بوغۇملىرى يۇقىرىدا كۆرسىتىلگەندەك چۈشۈپ قالىدۇ. ئالدىنقى پېئىلدىكى « ئا، ئە » تاۋۇشلىرى « ئې » غا ئۆزگىرىدۇ. مەسىلەن:

ئېلىپ ساپتىمەن

ئالـ + ىپ = ئېلىپ سالـ + ىپ > ساپ + دۇر + مەن = ساپتىمەن

بولۇپ بوپتۇ

بولـ + ۇپ = بولۇپ بولـ + ۇپ > بوپ + دۇر = بوپتۇ

چېلىپ ساپتىمەن

چالـ + ىپ = چېلىپ سالـ + ىپ > ساپ + دۇر + مەن = ساپتىمەن

سېلىپ بوپتۇ

سالـ + ىپ = سېلىپ بولـ + ۇپ > بوپ + دۇر = بوپتۇ

قېلىپ قاپتىمەن

قالـ + ىپ = قېلىپ قالـ + ىپ > قاپ + دۇر + مەن = قاپتىمەن

*كېلىپ قاپتىمەن*

*كەل – + ىپ = كېلىپ  قال – + ىپ > قاپ + دۇر + مەن =*
*قاپتىمەن*

3. يۇقىرىدىكى 6 پېئىلنىڭ مۇستەقىل مەنىدە كەلگەن « پ » لىق رەۋىشداش شەكلىگە تۇس مەنىسىنى بىلدۇرۇش ئۈچۈن ئۇلاردىن بەزىلىرى يەنە « پ » لىق رەۋىشداش شەكلىدە ئۇلىنىپ كەلگەندە، ھەر ئىككى پېئىلنىڭ « پ » لىق رەۋىشداش شەكلىدە كۆرۈلگەن « لى- » ۋە « لۇ- » بوغۇملىرى چۈشۈرۈلمەي يېزىلىدۇ. ئۇلارنىڭ تەركىبىدىكى « ئا، ئە » تاۋۇشلىرى « ئې » غا نۆۋەتلىشىدۇ. مەسىلەن:

*ئال – + ىپ = ئېلىپ  سال – + ىپ = سېلىپ — ئېلىپ سېلىپ*

*بول – + ۇپ = بولۇپ  بول – + ۇپ = بولۇپ — بولۇپ بولۇپ*

*چال – + ىپ = چېلىپ  سال – + ىپ = سېلىپ — چېلىپ سېلىپ*

*سال – + ىپ = سېلىپ  بول – + ۇپ = بولۇپ — سېلىپ بولۇپ*

*كەل – + ىپ = كېلىپ  قال – + ىپ = قېلىپ — كېلىپ قېلىپ*

ئەسكەرتىش: يۇقىرىدىكى 6 پېئىل مۇستەقىل مەنىدە « پ » لىق رەۋىشداش شەكلىدە كەلگەندە، ئۇلارغا تۇسلۇق مەنە ئۈچۈن « ئال – » پېئىلىنىڭ « پ » لىق رەۋىشداش شەكلى قوشۇلۇپ كەلسە، ھەر ئىككى تەركىبتىكى « لى- » ۋە « لۇ- » بوغۇملىرى چۈشۈرۈلمەي بىرىكتۈرۈپ يېزىلىدۇ. بۇ پېئىللاردىكى « ئا، ئە » تاۋۇشلىرى « ئې » غا نۆۋەتلەشكەندىن سىرت يەنە بىرىنچى

تەركىبىنىڭ ئايىغىدىكى « پ » تاۋۇشىمۇ « ۋ » غا نۆۋەتلەشتۈرۈلىدۇ. مەسىلەن:

*ئال ـ + ىپ + ئال ـ + ىپ = ئېلىۋېلىپ*
*بول ـ + ۇپ + ئال ـ + ىپ = بولۇۋېلىپ*
*چال ـ + ىپ + ئال ـ + ىپ = چېلىۋېلىپ*
*سال ـ + ىپ + ئال ـ + ىپ = سېلىۋېلىپ*
*قال ـ + ىپ + ئال ـ + ىپ = قېلىۋېلىپ*
*كەل ـ + ىپ + ئال ـ + ىپ = كېلىۋېلىپ*

4. ئۆزۈك تاۋۇشلار بىلەن ئاياغلاشقان پېئىللارنىڭ ئاخىرىغا رەۋىشداش قوشۇمچىسى « ئا، ئە » قوشۇلغاندىن كېيىن، « ئال ـ » پېئىلىنىڭ ياردىمى بىلەن ئىمكانىيەت تۈسىنىڭ بولۇشلۇق ۋە بولۇشسىز شەكلى ئىپادىلەنسە، پېئىللارنىڭ ئاخىرقى بوغۇمىدىكى « ئا » تاۋۇشى ئۆز پېتى قالىدۇ، « ئە » تاۋۇشى «ئې» غا نۆۋەتلىشىدۇ. مەسىلەن:

***بولۇشلۇق شەكلى:***

*يازـ + ا + ئال ـ + ا + دۇر+ مەن = يازالايمەن*
*يازـ + ا + ئال ـ + ا + دۇر+ سەن = يازالايسەن*
*يازـ + ا + ئال ـ + ا + دۇر + 0 = يازالايدۇ*

*كەل ـ + ە + ئال ـ + ا + دۇر+ مەن = كېلەلەيمەن*
*كەل ـ + ە + ئال ـ + ا + دۇر+ سەن = كېلەلەيسەن*
*كەل ـ + ە + ئال ـ + ا + دۇر + 0 = كېلەلەيدۇ*

***بولۇشسىز شەكلى:***

*يازـ + ا + ئال ـ + ما + ي + دۇر+ مەن = يازالمايمەن*
*يازـ + ا + ئال ـ + ما + ي + دۇر+ سەن = يازالمايسەن*
*يازـ + ا + ئال ـ + ما + ي + دۇر + 0 = يازالمايدۇ*

كەل ـ + ە + ئال ـ + ما + ي + دۇر+ مەن = كېلەلمەيمەن
كەل ـ + ە + ئال ـ + ما + ي + دۇر+ سەن = كېلەلمەيسەن

كەل ـ + ە + ئال ـ + ما + ي + دۇر + 0 = كېلەلمەيدۇ

5. سوزۇق تاۋۇشلار بىلەن ئاياغلاشقان پېئىللارغا رەۋىشداش قوشۇمچىسى « ي » قوشۇلغاندىن كېيىن «ئال ـ » ( بۇ پېئىل تىل ئالدى سوزۇق تاۋۇشلۇق يىلتىز ياكى ئۆزەكلەردە سوزۇق تاۋۇشلارنىڭ ئاھاڭداشلىقى سەۋەبىدىن « ئەل ـ » شەكلىدە كۆرۈلىدۇ.) پېئىلىنىڭ ياردىمى بىلەن ئىمكانىيەت تۈسىنىڭ بولۇشلۇق ۋە بولۇشسىز شەكلى ئىپادىلەنسە، سوزۇق تاۋۇشلار بىلەن ئاياغلاشقان پېئىللارنىڭ ئاخىرقى بوغۇمىدىكى « ئا، ئە » تاۋۇشلىرى « ئى » غا نۆۋەتلىشىدۇ. مەسىلەن:

*بولۇشلۇق شەكلى*

ئىشلە ـ + ي + ئال ـ + ا + دۇر + مەن = ئىشلىيەلەيمەن
ئىشلە ـ + ي + ئال ـ + ا + دۇر + سەن = ئىشلىيەلەيسەن
ئىشلە ـ + ي + ئال ـ + ا + دۇر + 0 = ئىشلىيەلەيدۇ

ياسا ـ + ي + ئال ـ + ا + دۇر + مەن = ياسىيالايمەن
ياسا ـ + ي + ئال ـ + ا + دۇر + سەن = ياسىيالايسەن
ياسا ـ + ي + ئال ـ + ا + دۇر + 0 = ياسىيالايدۇ

*بولۇشسىز شەكلى*

ئىشلە ـ + ي + ئال ـ + ما + ي + دۇر + مەن =
ئىشلىيەلمەيمەن
ئىشلە ـ + ي + ئال ـ + ما + ي + دۇر + سەن =
ئىشلىيەلمەيسەن
ئىشلە ـ + ي + ئال ـ + ما + ي + دۇر + 0 =
ئىشلىيەلمەيدۇ

ياسا- + ي + ئال - + ما + ي + دۇر + مەن = ياسىيالمايمەن
ياسا- + ي + ئال - + ما + ي + دۇر + سەن = ياسىيالمايسەن
ياسا- + ي + ئال - + ما + ي + دۇر + 0 = ياسىيالمايدۇ

6. يۇقىرىدىكى قائىدە بويىچە ئىمكانىيەت تۇسىگە ئىگە بولغان بىر بوغۇملۇق « دە -، يە - » پېئىللىرىدىكى « ئە » تاۋۇشى « ئې » غا ئۆزگىرىشىدۇ. مەسىلەن:

*بولۇشلۇق شەكلى:*

دە- + ي + ئال - + ا + دۇر + مەن = دېيەلەيمەن
دە- + ي + ئال - + ا + دۇر + سەن = دېيەلەيسەن
دە- + ي + ئال - + ا + دۇر + 0 = دېيەلەيدۇ

يە- + ي + ئال - + ا + دۇر + مەن = يېيەلەيمەن
يە- + ي + ئال - + ا + دۇر + سەن = يېيەلەيسەن
يە- + ي + ئال - + ا + دۇر + 0 = يېيەلەيدۇ

*بولۇشسىز شەكلى:*

دە- + ي + ئال - + ما + ي + دۇر + مەن = دېيەلمەيمەن
دە- + ي + ئال - + ما + ي + دۇر + سەن = دېيەلمەيسەن
دە- + ي + ئال - + ما + ي + دۇر + 0 = دېيەلمەيدۇ

يە- + ي + ئال - + ما + ي + دۇر + مەن = يېيەلمەيمەن
يە- + ي + ئال - + ما + ي + دۇر + سەن = يېيەلمەيسەن
يە- + ي + ئال - + ما + ي + دۇر + 0 = يېيەلمەيدۇ

7. « ئوقۇ-، تونۇ- » غا ئوخشاش ئاخىرقى بوغۇمىدا « ئۇ » تاۋۇشى كەلگەن پېئىللارغا رەۋىشداش قوشۇمچىسى « ي » قوشۇلغاندىن كېيىن « ئال - » پېئىلىنىڭ ياردىمى ئارقىلىق

ئىمكانىيەت تۇسىنى بىلدۇرسە، بولۇشلۇق ۋە بولۇشسىز ھەر ئىككى شەكىلدە پېئىل يىلتىزىدىكى « ئۇ » تاۋۇشىدا ئۆزگىرىش بولمايدۇ. مەسىلەن:

*بولۇشلۇق شەكلى:*

*ئوقۇ- + ي + ئال - + ا + دۇر + مەن = ئوقۇيالايمەن*

*ئوقۇ- + ي + ئال - + ا + دۇر + سەن = ئوقۇيالايسەن*

*ئوقۇ- + ي + ئال - + ا + دۇر + 0 = ئوقۇيالايدۇ*

*تونۇ- + ي + ئال - + ا + دۇر + مەن = تونۇيالايمەن*

*تونۇ- + ي + ئال - + ا + دۇر + سەن = تونۇيالايسەن*

*تونۇ- + ي + ئال - + ا + دۇر + 0 = تونۇيالايدۇ*

*بولۇشسىز شەكلى:*

*ئوقۇ- + ي + ئال - + ما + ي + دۇر + مەن = ئوقۇيالمايمەن*

*ئوقۇ- + ي + ئال - + ما + ي + دۇر + سەن = ئوقۇيالمايسەن*

*ئوقۇ- + ي + ئال - + ما + ي + دۇر + 0 = ئوقۇيالمايدۇ*

*تونۇ- + ي + ئال - + ما + ي + دۇر + مەن = تونۇيالمايمەن*

*تونۇ- + ي + ئال - + ما + ي + دۇر + سەن = تونۇيالمايسەن*

*تونۇ- + ي + ئال - + ما + ي + دۇر + 0 = تونۇيالمايدۇ*

8. « ئات- » پېئىلى « پ » لىق رەۋىشداشلاردىن كېيىن كېلىپ تۇسنى بىلدۇرسە، « ئەت- » كە ئايلىنىپ كېتىدۇ ۋە ئالدىنقى پېئىلغا قوشۇپ يېزىلىدۇ. رەۋىشداشتىكى « پ » تاۋۇشى « ۋ » غا ئۆزگىرىدۇ. مەسىلەن:

*تاشلا- + پ + ئات = تاشلىنۋەت*
*ياسا- + پ + ئات = ياسىنۋەت*
*ئوقۇ- + پ + ئات = ئوقۇۋەت*

9. « بەر- » پېئىلى « ئا، ئە » بىلەن ياسالغان رەۋىشداشلارغا قوشۇلۇپ تۈسنى بىلدۈرۈپ كەلسە، رەۋىشداشلاردىكى « ئا، ئە » تاۋۇشلىرى « ئى » غا نۆۋەتلىشىش بىلەن بىرگە پېئىلنىڭ يىلتىز ياكى ئۆزىكىدىكى « ئا، ئە » تاۋۇشلىرى « ئې » غا نۆۋەتلىشىدۇ. شۇنىڭدەك « بەر- » پېئىلىدىكى « ب » تاۋۇشى « ۋ » غا نۆۋەتلىشىدۇ. مەسىلەن:

*ياز- + ا + بەر = يېزىۋەر*
*قاز- + ا + بەر = قېزىۋەر*
*سات - + ا + بەر = سېتىۋەر*
*كۆر- + ە + بەر = كۆرىۋەر*
*كەس - + ە + بەر = كېسىۋەر*
*كەت - + ە + بەر = كېتىۋەر*

10. سوزۇق تاۋۇشلار بىلەن ئاياغلاشقان پېئىللارغا رەۋىشداش قوشۇمچىسى « ي » قوشۇلغاندىن كېيىن « بەر- » پېئىلى قوشۇلۇپ تۈسنى بىلدۈرگەندە، مەزكۇر « ي » چۈشۈپ قالىدۇ. بۇ پېئىللار تەركىبىدىكى « ئا، ئە » سوزۇق تاۋۇشلىرى « ئى » غا نۆۋەتلەشمەيدۇ. ئەمما ئىككىنچى تەركىبتىكى « ب » تاۋۇشى « ۋ » غا نۆۋەتلىشىدۇ. مەسىلەن:

*دە- + ي + بەر = دەۋەر*
*ئىشلە- + ي + بەر = ئىشلەۋەر*
*ياسا- + ي + بەر = ياساۋەر*

## VIII يارىدەمچى سۆزلەرنىڭ ئىملاسى

11. « ئىدى، ئىكەن، ئىمىش » ياردەمچى پېئىللىرى تۇرغۇن سۆزلەردىن كېيىن كەلسە، ئالدىدىكى سۆزلەردىن ئايرىپ يېزىلىدۇ. مەسىلەن:

*ئىدى ــ كىتاب ئىدى، قىزىل ئىدى، ئالتە ئىدى، شۇنداق ئىدى، .......*

*ئىكەن ــ كىتاب ئىكەن، قىزىل ئىكەن، ئالتە ئىكەن، شۇنداق ئىكەن، .......*

*ئىمىش ــ كىتاب ئىمىش، قىزىل ئىمىش، ئالتە ئىمىش، شۇنداق ئىمىش، .......*

بۇ ياردەمچى پېئىللار پېئىل تىپىدىكى سۆزلەردىن كېيىن كەلسە، ئالدىدىكى تەركىبكە قوشۇپ يېزىلىدۇ. مەسىلەن:

*ئىدى ــ ئوقۇغانىدى، بارماقچىدى؛ يېزىۋىدى، يازارىدى، يازسىدى، ........*

*ئىكەن ــ ئوقۇغانىكەن، ئوقۇيدىكەن؛ بارماقچىكەن؛ يېزىپتىكەن، يازسىكەن، يازىدىكەن، .......*

*ئىمىش ــ ئوقۇغانىمىش، بارماقچىمىش، يازارىمىش، .......*

12. « مۇ، ما، چۇ، غۇ، قۇ، ئا، ئە، زە، لا » ئۈلانمىلىرى سۆز يىلتىزلىرىغا قوشۇپ يېزىلىدۇ. « دە، ھە، يۇ » ئۈلانمىلىرى ئالدىدىكى سۆزلەردىن سىزىقچە ئارقىلىق ئايرىپ يېزىلىدۇ. مەسىلەن:

*ئالدىڭىزمۇ؟ مەنما؟ سىزچۇ؟ مەنغۇ كېلەرمەن. شۇنداققۇ دەيمەن؟*

*ئېيتىپ بېقىڭا؟ شۇنداق دېگىنە. سەنزە، كېلىپلا، كۆرۈپلا، ......*

*ئۇ كەلدى ـ دە، ئولتۇرماي كەتتى.*

*شۇنداق ئويلاپسەن ـ دە. كۆرۈپسەن ـ دە. سەنمۇ يېزىپسەن ـ دە.*

*باردۇق ـ ھە. كۆردۇق ـ ھە كەتتۇق ـ ھە.*

*كەلدى ـ يۇ كەتتى. باردى ـ يۇ ئالدى.*

13. « بىلەن، ۋە، ھەم، ھەمدە، ئۈچۈن، ياكى، يا، بەلكى، چۈنكى، يەنى، ئارقىلىق، ئارقىسىدا، توغرۇلۇق، توغرىسىدا، ئەمما، بىراق، ......» قاتارلىق ياردەمچى سۆزلەرنىڭ ھەممىسى ئالدى ۋە ئارقىسىدىكى سۆزلەردىن ئايرىپ يېزىلىدۇ. مەسىلەن:

*مەن بىلەن سەن مەن ۋە سەن مەن ھەم سەن*
*سېنىڭ ئۈچۈن سەن توغرۇلۇق مەن ياكى سەن*

14. سۈپەتلەرنىڭ ئالدىدا كېلىپ، سۈپەتلەرنىڭ ئاشۇرۇش دەرىجىسىنى بىلدۈرىدىغان « پ » بىلەن ئاياغلاشقان تەركىبلەر سۈپەتكە قوشۇپ يېزىلىدۇ. مەسىلەن:

*ئاپئاق، ئاپئاشكارا، كۆپكۆك، سىپسىلىق، قىپقىزىل، دۈپدۈملاق، قاپقارا، ياپيېشىل،*

## IX باشقا تىللاردىن قوبۇل قىلىنغان سۆزلەرنىڭ ئىملاسى

### 1. خەنزۇ تىلىدىن قوبۇل قىلىنغان سۆزلەرنىڭ ئىملاسى

1) خەنزۇ تىلىدىن ئۇيغۇر تىلىغا قوبۇل قىلىنغان ۋاقتى ئۇزۇن بولغان سۆزلەر ئۆزلەشكىنى بويىچە يېزىلىدۇ. مەسىلەن:

*گاڭپەن، سومەن، خوشاڭ، پىنتوزا، يۇتازا، ......*

2) خەنزۇ تىلى پۇتۇڭخۇاسىدىكى « c ,sh ,ch ,zh » تاۋۇشلىرى ئۇيغۇرچىدا « ج، چ، ش، س » ھەرپلىرى بىلەن يېزىلىدۇ. مەسىلەن:

| | | |
|---|---|---|
| 中国 | Zhong guo | جۇڭگو |
| 长沙 | Chang sha | چاڭشا |
| 上海 | Shang hai | شاڭخەي |
| 曹操 | Cao cao | ساۋ ساۋ |

3) خەنزۇ تىلىدىن قوبۇل قىلىنغان سۆزلەردىكى تاق يۈنمۇ « a, o, i, e » ھەم قوشما يۈنمۇ « ang, ua, uang eng, en, ing, in » لار پۇتۇڭخۇا تەلەپپۇزى بويىچە ئەينەن يېزىلىدۇ.

مەسىلەن:

| | | |
|---|---|---|
| 渤海 | Bo hai | بوخەي |
| 声母 | sheng mu | شېڭمۇ |
| 李世民 | Li shi min | لى شىمىن |
| 峨眉山 | Emei shan | ئېمېيشەن |
| 河南 | He nan | خېنەن |
| 新疆 | Xin jiang | شىنجاڭ |
| 星星峡 | Xing xing xi | شىڭشىڭشيا |
| 方针 | Fang zhen | فاڭجېن |
| 郑州 | Zheng zhou | جېڭجۇ |
| 华夏 | Hua xia | خۇاشيا |
| 广州 | Guang zhou | گۇاڭجۇ |

4) خەنزۇ تىلى پۇتۇڭخۇاسىدىكى تاق يۈنمۇ « u » بىلەن قوشما يۈنمۇ « uan, un » لاردىكى « u » نىڭ يېزىلىشى تۆۋەندىكىچە:

(1) « u » تاق يۈنمۇسى « q, x, y » شېڭمۇلىرى بىلەن كەلگەندە « ئۈ » يېزىلىپ، باشقىلىرىدا « ئۇ » يېزىلىدۇ.

مەسىلەن:

| | | |
|---|---|---|
| 许国璋 | Xu guo zhang | شۈ گوجاڭ |
| 徐州 | Xu zhou | شۈجۇ |
| 焦裕禄 | Jiao yu lu | جياۋ يۈلۇ |
| 愚公 | Yu gong | يۈ گۇڭ |

(2) قوشما يۇنمۇ « un » تەركىبىدىكى « u » ئۇيغۇرچىدا « ئۇ » يېزىلىدۇ. قوشما يۇنمۇ « uan »، « g, h, k » شېڭمۇلىرىغا قوشۇلۇپ كەلگەندە، تەركىبىدىكى « u » ئۇيغۇرچىدا « ئۇ » يېزىلىدۇ. « g, h, k » شېڭمۇلىرىدىن باشقا شېڭمۇلارغا قوشۇلۇپ كەلسە « ئۇ » يېزىلىدۇ. مەسىلەن:

| | | |
|---|---|---|
| *韵母* | *yun mu* | يۇنمۇ |
| *鲁迅* | *Lu xun* | لۇ شۈن |
| *关文钊* | *Guan wen zhao* | گۇەن ۋېنجاۋ |
| *嘉峪关* | *Jia yu guan* | جيا يۈگۇەن |
| *李瑞环* | *Li rui huan* | لى رۇيخۇەن |
| *宽* | *Kuan* | كۇەن (فامىلە) |

5) خەنزۇ تىلى پۇتۇڭخۇاسىدىكى ئايرىم بوغۇم بولۇپ كەلگەن قوشما يۇنمۇ « ou » تەركىبىدىكى « u » تاۋۇشى، قوشما يۇنمۇ « ao, iao » دىكى « o » تاۋۇشى ئۇيغۇر تىلىدا « ۋ » غا يېقىن تەلەپپۇز قىلىنىدىغانلىقى ئۈچۈن ئىملادا « ۋ » يېزىلىدۇ. مەسىلەن:

| | | |
|---|---|---|
| *欧阳修* | *ou yang xiu* | ئوۋياڭ شيۇ |
| *周恩来* | *Zhou en lai* | جوۋ ئېنلەي |
| *毛泽东* | *Mao ze dong* | ماۋ زېدۇڭ |
| *焦裕禄* | *Jiao yu lu* | جياۋ يۈلۇ |
| *奥门* | *Ao men* | ئاۋمېن |
| *曹操* | *Cao cao* | ساۋ ساۋ |

6) خەنزۇ تىلىدىن قوبۇل قىلىنغان سۆزلەرنىڭ تاق يۇنمۇلىرى ئىچىدە « o » تاۋۇشى ئەگەر ئوچۇق بوغۇم ھالەتتە قالسا، ئۇيغۇرچىدا « ئو » يېزىلىدۇ. يېپىق بوغۇم ھالەتتە قالسا، « ئۇ » يېزىلىدۇ. مەسىلەن:

| | | |
|---|---|---|
| 渤海 | Bo hai | بوخەي |
| 宁波 | Ning bo | نىڭبو |
| 漠河 | Mo he | موخې |
| 鄱阳 | Po yang | پوياڭ |
| 山东 | Shan dong | شەندۇڭ |
| 重庆 | Chong qing | چۇڭچىڭ |
| 中华 | Zhong hua | جۇڭخۇا |
| 公社 | gong she | گۇڭشې |

7) خەنزۇ تىلى پۇتۇڭخۇاسىدا « uai ,ai ,uan ,ian ,an » يۇنمۇلىرىدىكى « a » تاۋۇشى ئۇيغۇر تىلىدىكى « ئە » تاۋۇشىغا يېقىن تەلەپپۇز قىلىنىدىغانلىقى ئۈچۈن ئىملادا « ئە » يېزىلىدۇ. بۇلاردىكى ئاخىرقى تاۋۇش ياكى ئوتتۇرىدىكى تاۋۇش بولۇپ كېلىدىغان « i » تاۋۇشى ئۆزۈك تاۋۇش « ي » غا يېقىن تەلەپپۇز قىلىنىدىغانلىقى ئۈچۈن ئىملادا « ي » يېزىلىدۇ. مەسىلەن:

| | | |
|---|---|---|
| 天津 | Tian jin | تيەنجىن |
| 兰州 | Lan zhou | لەنجۇ |
| 山海关 | Shan hai guan | شەنخەيگۇەن |
| 长江 | Chang jiang | چاڭجياڭ |
| 淮河 | Huai he | خۇەيخې |

8) خەنزۇ تىلى پۇتۇڭخۇاسىدىكى قوشما يۇنمۇ « uo » ئۇيغۇرچىدا « ئو » بىلەن، « ue » ئۇيغۇرچىدا « ئۆ » بىلەن يېزىلىدۇ. مەسىلەن:

| | | |
|---|---|---|
| 国务院 | guo wu yuan | گوۋۇيۇەن |
| 岳飞 | Yue fei | يۆ فېي |
| 张学良 | Zhang xue liang | جاڭ شۆلياڭ |

9) خەنزۇچە كىشى ئىسىملىرىدا فامىلە بىلەن ئىسىم ئايرىپ يېزىلىدۇ. مەسىلەن:

| | | |
|---|---|---|
| 毛泽东 | Mao ze dong | *ماۋ زېدۇڭ* |
| 焦裕禄 | Jiao yu lu | *جياۋ يۇلۇ* |

**2. رۇس تىلى ۋە رۇس تىلى ئارقىلىق باشقا ياۋروپا تىللىرىدىن قوبۇل قىلىنغان سۆزلەرنىڭ ئىملاسى**

ئۇيغۇر تىلىغا رۇس تىلى ۋە رۇس تىلى ئارقىلىق باشقا ياۋروپا تىللىرىدىن قوبۇل قىلىنغان، ئىككى ئۇزۇك تاۋۇش سۆز بېشى بولۇپ كەلگەن سۆزلەرنىڭ، يەنى ئالدىنقىسى جاراڭسىز، كېيىنكىسى جاراڭلىق ياكى ھەر ئىككىلىسىلا جاراڭلىق ۋە ياكى ھەر ئىككىلىسىلا جاراڭسىز ئۇزۇك تاۋۇش سۆز بېشى بولۇپ كەلگەن سۆزلەرنىڭ ئىملاسى تۆۋەندىكىدەك بولىدۇ:

1) جاراڭسىز ئۇزۇك تاۋۇش « س » ياكى « ش » لار ئۆزىدىن كېيىن باشقا جاراڭسىز ئۇزۇك تاۋۇشلار بىلەن قاتارلىشىپ سۆز بېشى بولۇپ كەلگەندە، سۆز بېشىغا « ئى » قوشۇپ يېزىلىدۇ. مەسىلەن:

*ئىستىل، ئىسفىرا، ئىستاتىك، ئىستۇدىيە، ئىسپورا، ئىسكىرىپكا،*

*ئىسكىلات، ئىشتاب، ئىشتات، ئىشتانكا، ئىشكالا ، ......*

2) « س، ش » دىن باشقا ئىككى جاراڭسىز ئۇزۇك تاۋۇش سۆز بېشىدا قاتار كەلسە، بۇ ئىككى ئۇزۇك تاۋۇش ئارىسىغا «ئى» قوشۇپ يېزىلىدۇ. مەسىلەن:

*پىتومائىن، پىتىبروكارىيە، فىتور، .........*

3) « س، ش، پ، ت، خ، ف، ك » قاتارلىق جاراڭسىز ئۇزۇك تاۋۇشلار ئۆزلىرىدىن كېيىن « ر، ل، م » قاتارلىق ئۇزۇك تاۋۇشلار بىلەن قاتارلىشىپ سۆز بېشى بولۇپ كەلسە، بۇ

ئىككى ئۇزۇك تاۋۇش ئارىسىغا « ئى » قوشۇپ يېزىلىدۇ. مەسىلەن:

*پىراكتىكا، پىروگراما، پىرولېتارىيات، تىراكتور، تىراگېدىيە، خىروم، خىرۇستال،*

*خىرىستىيان، فىرانك، فىرانسۇز، سىلانېتس، سىمولا، شىلانكا، كىران، كىلاسسىك*

4) ئىككى جاراڭلىق ئۇزۇك تاۋۇش بىرىكىپ سۆز بېشى بولۇپ كەلسە، بۇ ئىككى ئۇزۇك تاۋۇش ئارىسىغا « ئى » قوشۇپ يېزىلىدۇ. مەسىلەن:

*بىراخما، بىرىتۋا، بىرىليانت، بىروم، بىرونېۋىك، دىراپ، دىراما، دىراۋىد،*

*گىراماتىكا، گىرام، ......*

5) رۇس فامىلىلىرىدىكى « -ئوۋ، -ئېۋ، -يېۋ » قوشۇمچىلىرىدىكى « ۋ » تاۋۇشى « ف » بىلەن يېزىلىدۇ. مەسىلەن:

*تۇرگېنېف لېف نىكولايېۋىچ تولستوي هەيدەروف نېكراسوف*

X قىسقارتىلما سۆزلەرنىڭ ئىملاسى

1. يەككە هەرپ بويىچە قىسقارتىلغان سۆزلەرنىڭ ئارىسىغا چېكىت قويماي يېزىلىدۇ. مەسىلەن:

*ج خ ج — جۇڭخۇا خەلق جۇمھۇرىيىتى*

*ج ك پ — جۇڭگو كوممۇنىستىك پارتىيەسى*

*ج خ ئى — جامائەت خەۋپسىزلىك ئىدارىسى*

*ش ئۇ ئا ر — شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونى*

2. بوغۇم بويىچە قىسقارتىلغان سۆزلەر قوشۇپ يېزىلىدۇ.

مەسىلەن:

*پارتكوم — پارتىيە كومىتېتى ئوبكوم — ئوبلاستلىق كومىتېت*

*تىلكوم — تىل - يېزىق كومىتېتى*

3. كىشى ئىسىم - فامىلىلىرىنىڭ قىسقارتىلغان ھەرپىدىن كېيىن چېكىت قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

*م . كاشغەرىي (مەھمۇد كاشغەرىي)*

*ل . مۇتەللىپ (لوتپۇللا مۇتەللىپ)*

*ئا . ت . ئۆتكۈر (ئابدۇرېھىم تىلەش ئۆتكۈر)*

*ئا . نىزارىي (ئابدۇرەھىم نىزارىي)*

4. خەلقئارادا ھەرپ بويىچە قىسقارتىپ قوللىنىش ئادەتلىنىپ كەتكەن قىسقارتىلغان سۆزلەر تىلىمىزغا قوبۇل قىلىنغاندا، خەلقئارادىكى لاتىن ھەرپلىرىنىڭ قىسقارتىلغان شەكلى بويىچە يېزىلىدۇ. مەسىلەن:

| | |
|---|---|
| *WTO* | *دۇنيا سودا تەشكىلاتى* |
| *GDP* | *ئىچكى ئىشلەپچىقىرىش ئومۇمىي قىممىتى* |
| *BBC* | *ئەنگلىيە رادىيو شىركىتى* |
| *KGB* | *دۆلەت خەۋپسىزلىك كومىتېتى* |
| *VCD* | *ۋىدىيولۇق ئوپتىكىلىق دىسكا* |
| *DVD* | *رەقەملىك ۋىدىيولۇق دىسكا* |
| *CD* | *ئوپتىكىلىق دىسكا* |

5. خەلقئارادا ھەرپ بويىچە قىسقارتىلىپ بوغۇم تەشكىل قىلالايدىغان سۆزلەر تىلىمىزغا قوبۇل قىلىنغاندا، ئىملادا قىسقارتىلغان لاتىن ھەرپى بويىچە يېزىشقىمۇ ياكى ئۇيغۇرچە يېزىشقىمۇ بولىدۇ. مەسىلەن:

OPEC ياكى ئوپېك
SARS ياكى سارس
AIDS ياكى ئەيدىز
DOS ياكى دوس
ROM ياكى روم
RAM ياكى رام

6. بىر قىسىم خەلقئارا تەشكىلاتلارنىڭ ناملىرى ئۇيغۇر تىلىغا تەرجىمە قىلىنغاندىن كېيىن ھەرپ بويىچە قىسقارتىپ يېزىلىدۇ. مەسىلەن:

ب د ت بىرلەشكەن دۆلەتلەر تەشكىلاتى
ش ئا ئە ت شىمالىي ئاتلانتىك ئەھدى تەشكىلاتى
م د ب مۇستەقىل دۆلەتلەر بىرلەشمىسى
ئو ت م ئولىمپىك تەنھەرىكەت مۇسابىقىسى

7. خەلقئارادا قىسقارتىپ يېزىپ كېلىۋاتقان ئۆلچەم بىرلىكلىرى ئۇيغۇرچە يەككە ھەرپ بويىچە قىسقارتىپ يېزىلىدۇ. ئارىسىغا چېكىت قويۇلمايدۇ. مەسىلەن:

س م سانتىمېتىر
ك م كىلومېتىر
ك ل كىلولىتىر
ك ۋ كىلوۋات
م گ مىللىگىرام
م م مىللىمېتىر

## XI قوشۇمچىلارنىڭ ئىملاسى

1. قوشۇمچىلار سۆز يىلتىزىغا قوشۇپ يېزىلىدۇ. مەسىلەن:
چىراي + لىق = چىرايلىق ئۆي + دىن = ئۆيدىن
كىتاب + خانا = كىتابخانا

2. ئەرەب تىلىدىن قوبۇل قىلىنغان تۆۋەندىكىدەك بىر قىسىم ئەسلىي سۈپەت سۆزلەرگە ئۆز تەلەپپۇزى بويىچە « ي » قوشۇپ يېزىلىدۇ. مۇنداق سۈپەتلەر ئەگەر ئۈچىنچى شەخس تەۋەلىك قوشۇمچىسى بىلەن تۈرلەنسە، سوزۇق تاۋۇش بىلەن ئاياغلاشقان سۆزلەرگە ئوخشاشلا ئاخىرىغا « سى » قوشۇلىدۇ. مەسىلەن:

*بەدىئىي، مەنىۋى، ئاددىي، مەخپىي، سەممىي،*
*ئىجابىي، ئىجابىيسى سەلبىي، سەلبىيسى تەبىئىي، تەبىئىيسى*
*ئالىي، ئالىيسى ئەشەددىي، ئەشەددىيسى تەپسىلىي، تەپسىلىيسى*

3. پېئىللارنىڭ مەجبۇرىي دەرىجە قوشۇمچىلىرى تۆۋەندىكىچە قوشۇلىدۇ.

« ل، م، ن، ز، گ، غ، ڭ، ي » بىلەن ئاياغلاشقان پېئىللارغا « ـدۇر، ـدۇر » قوشۇمچىلىرى قوشۇلىدۇ. مەسىلەن:

*چاز ـ چاندۇر ـ ... قوز ـ قوندۇر ـ ... بۇز ـ بۇزدۇر ـ ...*
*ئەز ـ ئەزدۇر ـ ... چىگ ـ چىگدۇر ـ ... تۈگ ـ تۈگدۈر ـ ...*
*بوغ ـ بوغدۇر ـ ... تۇغ ـ تۇغدۇر ـ ... ماڭ ـ ماڭدۇر ـ ...*
*توڭ ـ توڭدۇر ـ ... كۆي ـ كۆيدۈر ـ ... قوي ـ قويدۇر ـ ...*
*ئال ـ ئالدۇر ـ ... قال ـ قالدۇر ـ ... يۇم ـ يۇمدۇر...*

ئەسكەرتىش:

تۆۋەندىكى سۆزلەر يۇقىرىدىكى قائىدىگە بويسۇنمايدۇ. مەسىلەن:

*كەل ـ كەلتۈر ـ ... ئۆل ـ ئۆلتۈر ـ ... سۇن ـ سۇنغۇر ـ ... (تاماق)*

تۆۋەندىكىلەرگە ئىككى خىل قوشۇمچە قوشۇلىدۇ. مەسىلەن:

*تام ـ تېمىت ـ ...، تامدۇر ـ ... ئاق ـ ئېقىت ـ ...، ئاقتۇر ـ ...،*
*ئەم ـ ئېمىت ـ ... ، ئەمدۈر ـ ...*

4. « س، ق، ك، پ » بىلەن ئاياغلاشقان پېئىللارغا «-تۇر، -تۇر» قوشۇمچىلىرى قوشۇلىدۇ. مەسىلەن:

*ئاس - ئاستۇر- ...، باس - باستۇر- ...، كەس - كەستۇر- ...،*

*باق - باقتۇر- ...، قاق - قاقتۇر- ...، ياق - ياقتۇر- ...،*

*چەك - چەكتۇر- ...، بىرىك - بىرىكتۇر- ...، زىرىك - زىرىكتۇر- ...*

*ياپ - ياپتۇر- ... ، قوپ - قوپتۇر- ...، كۆپ - كۆپتۇر- ...،*

ئەسكەرتىش:

تۆۋەندىكى پېئىللار بۇ قائىدىگە بېقىنمايدۇ. مەسىلەن:

*قوپ - قوپۇر- ... (تام)، چىق - چىقار- ...، قۇرۇق - قۇرۇت- ...،*

*قىس - قىسقۇز- ... ( « قىستۇر-» دىن پەرقلەندۈرۈلىدۇ)،*

5. « ش » بىلەن ئاياغلاشقان تۆۋەندىكىدەك سۆزلەرگە « -ۇر، -ۇر» قوشۇمچىلىرى قوشۇلىدۇ. مەسىلەن:

*ئاش - ئاشۇر　　　تاش - تاشۇر　　　پۇش - پۇشۇر*

*پىش - پىشۇر　　　چۈش - چۈشۇر*

ئەسكەرتىش:

تۆۋەندىكى پېئىللار بۇ قائىدىگە بېقىنمايدۇ. مەسىلەن:

*يەش - يەشتۇر　　　تەش - تەشتۇر　　　ئەش - ئەشتۇر*

6. « ر » بىلەن ئاياغلاشقان بىر بوغۇملۇق پېئىللار ھەم « ت » بىلەن ئاياغلاشقان پېئىللارنى مەجبۇرىي دەرىجىگە ئايلاندۇرۇش ئۈچۈن « -غۇز، -قۇز، -گۈز، -كۈز » قوشۇمچىلىرى قوشۇلىدۇ. شۇنىڭدەك « ت، دۇر، تۇر، دۇر، تۇر » بىلەن ئىپادىلەنگەن مەجبۇرىي دەرىجىلەرنى ئىككى قاتلاملىق مەجبۇرىي دەرىجىگە ئايلاندۇرۇش ئۈچۈنمۇ « -غۇز، -قۇز، -گۈز، -كۈز » قوشۇمچىلىرى قوشۇلىدۇ. مەسىلەن:

*ئات ـ ئاتقۇز ـ ...، تارت ـ تارتقۇز ـ ... ، ئارت ـ ئارتقۇز ـ ... (يوُك)،*
*ئەۋەت ـ ئەۋەتكۈز ـ ...، قات ـ قاتقۇز ـ ...، يۇت ـ يۇتقۇز ـ ...،*
*يەت ـ يەتكۈز ـ ...، پۈت ـ پۈتكۈز ـ ...، ئۆچۈر ـ ئۆچۈرگۈز ـ ...،*
*بەر ـ بەرگۈز ـ ...، تەر ـ تەرگۈز ـ ...، كەلتۈر ـ كەلتۈرگۈز ـ ...،*
*بار ـ بارغۇز ـ ...، هار ـ هارغۇز ـ ...، كۆيدۈر ـ كۆيدۈرگۈز ـ ...،*
*ئىشلەت ـ ئىشلەتكۈز ـ ... ، ئايلاندۇر ـ ئايلاندۇرغۇز ـ ...،*

ئەسكەرتىش:

تۆۋەندىكى پېئىللار بۇ قائىدىگە بېقىنمايدۇ. مەسىلەن:

*ئارت ـ ئارتتۇر ـ ... (ۋەزىپە)، قات ـ قاتۇر ـ ... (مۇز)،*
*يىت ـ يىتتۇر ـ ... (بىر نەرسىنى)، قايت ـ قايتۇر ـ ... ،*

7. سوزۇق تاۋۇش بىلەن ئاياغلاشقان پېئىللار ۋە « ر، ي » بىلەن ئاياغلاشقان ئىككى بوغۇملۇق پېئىللارنىڭ مەجبۇرىي دەرىجىسى « ت » قوشۇلۇپ ياسىلىدۇ. مەسىلەن:

*ياسا ـ ياسات ـ ...، جابدۇ ـ جابدۇت ـ ... ، قىنى ـ قىنىت ـ ...،*
*قاپار ـ قاپارت ـ ...، كۆكەر ـ كۆكەرت ـ ...، چاقىر ـ چاقىرت ـ ...،*
*ئازاي ـ ئازايت ـ ...، قاراي ـ قارايت ـ ... ، ماكچاي ـ ماكچايت ـ ...،*

ئەسكەرتىش:

تۆۋەندىكى پېئىللار بۇ قائىدىگە بېقىنمايدۇ. مەسىلەن:

*دە ـ دېگۈز ـ ...، يۇ ـ يۇغۇز ـ ...، يە ـ يېگۈز ـ ... ،*
*ئولتۇر ـ ئولتۇرغۇز ـ ...، ئاپار ـ ئاپارغۇز ـ ...، ئەكىر ـ ئەكىرگۈز ـ ...،*

8. « چ » بىلەن ئاياغلاشقان پېئىللارنىڭ مەجبۇرىي دەرىجىسى « ـئار، ـئۇر، ـئۈر » قوشۇمچىلىرى قوشۇلۇپ ياسىلىدۇ. مەسىلەن:

*ئاچ ـ ئاچۇر ـ ...، قاچ ـ قاچۇر ـ ...، كەچ ـ كەچۈر ...،*
*ئۇچ ـ ئۇچۇر ـ ...، ئۆچ ـ ئۆچۈر ـ ... ، كۆچ ـ كۆچۈر ـ ...،*

ئەسكەرتىش:

« چاچ ـ » پېئىلى بىلەن « پىچ ـ » پېئىلى بۇ قائىدىگە بېقىنماي، « چاچتۇر ـ »، « پىچتۇر ـ » شەكلىدە كېلىدۇ.

## XII بوغۇم كۆچۈرۈش قائىدىسى

1. قۇر ئاخىرىغا كېلىپ قالغان كۆپ بوغۇملۇق سۆزنىڭ شۇ قۇرغا سىغماي قالغان قىسمى كېيىنكى قۇرغا بوغۇم بويىچە كۆچۈرۈلىدۇ. بۆلۈنگەن بوغۇمنىڭ ئاخىرىغا سىزىقچە قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

*ئىشلەپچىقىد ـ تىرىش ـ ئوقۇ ـ تەرەق ـ*
*رىش چانلىق غۇچىلار قىيات*

2. رەقەم بىلەن يېزىلغان ساناق سانلار قۇرنىڭ ئاخىرىغا كېلىپ قالسا، ئۇلارنى پارچىلاپ ئىككىنچى قۇرغا بۆلۈپ كۆچۈرۈشكە بولمايدۇ. مەسىلەن:

| توغرىسى | خاتاسى |
|---|---|
| 2008 ـ يىلى | 20 ـ |
| ................ | 08 ـ يىلى |
| 336,520 جىڭ | 336 ـ |
| ................... | 520 جىڭ |

3. ھەرپ بويىچە قىسقارتىلغان سۆزلەرنى بۆلۈپ ئىككىنچى قۇرغا يېزىشقا بولمايدۇ. مەسىلەن:

| توغرىسى | خاتاسى |
|---|---|
| ش ئۇ ئا ر نىڭ يەر مەيدانى | ش ئۇ ـ<br>ئا ر نىڭ يەر مەيدانى |

## §4. تىنىش بەلگىلىرى ۋە ئۇلارنىڭ ئىشلىتىلىشى[3]

يېزىق تىلىدا ئوي - پىكىرنى توغرا ۋە ئېنىق ئىپادىلەش ئۈچۈن يېزىقنىڭ قوشۇمچە ۋاستىسى سۈپىتىدە ئىشلىتىلىدىغان شەرتلىك بەلگىلەر «تىنىش بەلگىلىرى» دەپ ئاتىلىدۇ.

تىنىش بەلگىلىرى يېزىق تەرەققىياتىنىڭ مۇئەييەن باسقۇچىدا بارلىققا كېلىدۇ. مەسىلەن، ئۇيغۇر يېزىق تارىخىدىن قارىغاندا، ئورخۇن يېزىقى ۋە قەدىمكى ئۇيغۇر يېزىقىدا قىسمەن، ئاددىي تىنىش بەلگىلىرى قوللىنىلغان. ئۇ تەپەككۇرنىڭ تەرەققىي قىلىشىغا ئەگىشىپ تەرەققىي قىلغان ۋە مۇكەممەللىشىشكە يۈزلەنگەن.

تىنىش بەلگىلىرى يېزىق تىلىدىكى ئالاقە ئېھتىياجىدىن بارلىققا كەلگەن ۋە يېزىقنىڭ مۇھىم تەركىبىي قىسمىغا ئايلانغان بولغاچقا، ئۇنىڭ بەلگىلىنىشى ۋە ئىشلىتىلىشى، خۇددى يېزىقنىڭ قوللىنىلىشى قائىدىلىك بولغىنىغا ئوخشاش، قائىدە - قانۇنىيەتلىك بولۇشى كېرەك. مۇشۇنداق بولغاندىلا، ئۇ ئۆزىنىڭ قوشۇمچە ۋاستىلىك رولىنى تولۇق جارى قىلدۇرالايدۇ، ئومۇمىي خەلق تەرىپىدىن ئورتاق ئېتىراپ قىلىنىپ، مۇئەييەن ئىجتىمائىيلىققا ئىگە بولالايدۇ.

مانا مۇشۇ سەۋەبتىن، بۈگۈنكى كۈندە تىنىش بەلگىلىرى تەتقىقاتى ھەرقايسى تىللار تىلشۇناسلىقىدا مۇھىم تېمىلارنىڭ بىرى بولۇپ شەكىللەندى.

«تىنىش بەلگىسى» دېگەن بۇ ئاتالغۇ «تىنىش» دېگەن سۆزدىن كېلىپ چىققان بولسىمۇ، ئۇنى نۇتۇقتا تىنغان ياكى تىنىش بولغان ئورۇنغىلا قويۇلىدىغان بەلگە دەپ قاراش يېتەرلىك بولمايدۇ. چۈنكى، كىشىلەرنىڭ نۇتۇقتا تىنىش ئەھۋالىنىڭ ئۆزئارا ئوخشىشىپ كەتمەسلىكى، شۇنىڭدەك

جانلىق تىلدا تىنىش بولمىغان ئورۇنلاردىمۇ قۇرۇلما ۋە مەنە زۆرۈرىيىتىدىن تىنىش بەلگىسى ئىشلىتىش لازىم تېپىلغانلىقى تۈپەيلىدىن بۇنداق تونۇش يېزىق تىلىدىكى تىنىش بەلگىلىرى توغرىسىدا سىستېمىلىق قائىدە - قانۇنلارنىڭ چىقىرىلىشىغا ۋە ئۇنىڭ ئومۇملىشىشىغا تۇسالغۇ بولىدۇ، تىنىش بەلگىلىرىنىڭ قالايمىقان قوللىنىلىپ كېتىشىگە سەۋەبچى بولىدۇ، نەتىجىدە ئىجتىمائىي ئالاقىنىڭ راۋانلىقىغا تەسىر يەتكۈزىدۇ. شۇڭا، تىنىش بەلگىلىرى توغرىسىدىكى تونۇشنى بىرلىككە كەلتۈرۈپ، ئۇنى قوللىنىشتىكى قالايمىقانچىلىقلارنى بىر تەرەپ قىلىش ئۈچۈن تىنىش بەلگىلىرىنى ۋە ئۇلارنى قوللىنىش قائىدىلىرىنى بەلگىلەشتە مۇئەييەن پىرىنسىپ بولۇشى كېرەك.

هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى تىنىش بەلگىلىرىنى بەلگىلەشتە قوللىنىلغان پىرىنسىپلار تۆۋەندىكىلەر:

بىرىنچى، قۇرۇلما پىرىنسىپى (سىنتاكسىسلىق پىرىنسىپ).

بۇ پىرىنسىپ مەلۇم بىر تىنىش بەلگىسىنىڭ قويۇلۇش - قويۇلماسلىقىنى سىنتاكسىسلىق قۇرۇلمىنىڭ ئالاھىدىلىكىگە قاراپ بەلگىلەش، يەنى جانلىق تىلدىكى تىنىشنىڭ قۇرۇلما بىلەن مەنە جەھەتتە مۇناسىۋەتى بار ياكى يوقلۇقىغا قاراپ بەلگىلەش پىرىنسىپىدۇر. مەسىلەن، جۈملىنىڭ ھەرقايسى قاتلاملىرىغا تەۋە بولغان تەڭداش تەركىبلەرنىڭ ئايرىلىشىپ كەتمەسلىكى ئۈچۈن ئەڭ ئۈستۈنكى قاتلامدىكى تەڭداش تەركىبلەر ئارىسىغا چېكىتلىك پەش قويۇش؛ كۆچۈرمە تەركىبلەرنىڭ كۆچۈرمە بولمىغان تەركىبلەر بىلەن ئارىلىشىپ كەتمەسلىكى ئۈچۈن ئۇنى قوش تىرناققا ئېلىش؛ گۇمان، ئىزاھ، شەرھ سۆپىتىدە ئېيتىلغان تەركىبلەرنى تىرناق ئىچىگە ئېلىش؛ مۇستەقىل تەركىبلەرنى پەش بىلەن ئايرىش

قاتارلىقلار مۇشۇ جۈملىدىندۇر.

ئەمەلىيەتتە، جۈملە قۇرۇلمىسى شۇ جۈملىدىكى تىنىشنىڭ قانداق بولۇشى كېرەكلىكىنى، تىنىش بەلگىسىنىڭ ھاجەت ياكى ھاجەت ئەمەسلىكىنى كۆرسىتىپ بېرەلەيدۇ. مەسىلەن، «ئۇ كۆل بويىدا ئولتۇرىدۇ» دېگەن جۈملىنى ئالساق، جانلىق نۇتۇقتا «ئۇ» ئالمىشىدىن كېيىن بىر تىنىش بار، لېكىن جۈملىنىڭ قۇرۇلمىسى «ئۇ» ئالمىشى بىلەن «كۆل» سۆزىنىڭ ئوتتۇرىسىدا ئېنىقلىغۇچى - ئېنىقلانغۇچىلىق مۇناسىۋەتنىڭ يوقلۇقىنى، شۇڭا «ئۇ» ئالمىشىدىن كېيىن پەش قويۇشنىڭ زۆرۈرىيىتى يوقلۇقىنى بىلدۈرىدۇ.

ئىككىنچى، مەنە پرىنسىپى.

بۇ پرىنسىپ مەلۇم سىنتاكسىسلىق قۇرۇلمىنىڭ ياكى مەلۇم سىنتاكسىسلىق قۇرۇلمىدا كەلگەن ئايرىم سۆز - ئىبارىلەرنىڭ مەنە ۋە رول جەھەتتىكى ئالاھىدىلىكلىرىنى كۆزدە تۇتۇشقا قارىتىلغان. مەسىلەن، جۈملىلەرنىڭ بايان، سوئال ياكى ئۈندەش، چاقىرىق مەنىسىدە ئېيتىلىشى؛ ئايرىم سۆزلەرنىڭ ئەسلىي سېمانتىكىلىق مەنىسىدە ئەمەس، كۆچمە مەنە (يەنى سۆزنىڭ ئامما ئېتىراپ قىلغان كۆچمە مەنىسى ئەمەس، ئاپتور تەرىپىدىن ۋاقىتىنچە ئىشلىتىلگەن كۆچمە مەنە)دە ئىشلىتىلىشى ۋە شۇنىڭغا ئاساسەن ئالدىنقىلىرىغا چېكىت، سوراق، ئۈندەش بەلگىلىرىنى قوللىنىش؛ كېيىنكىسىگە قوش تىرناق قوللىنىش مۇشۇ جۈملىدىن.

تىنىش بەلگىلىرىنى بەلگىلەشتە بۇلاردىن باشقا «ئىنتوناتسىيە (پۈتۈن بىر سىنتاكسىسلىق قۇرۇلمىنىڭ تەلەپپۇزدىكى ئالاھىدىلىكى) پرىنسىپى» دېگەن پرىنسىپ ئۈستىدىمۇ بەزى قاراشلار بار.

توغرا، ئوخشاش بىر قۇرۇلمىدىكى جۈملىنىڭ ھەر خىل ئىنتوناتسىيەدە تەلەپپۇز قىلىنىشى نەتىجىسىدە قۇرۇلمىنىڭ

ئىپادىلىگەن مەنىسىدە ئۆزگىرىش ھاسىل بولۇشى مۇمكىن. مەسىلەن:

*ئەمەت كەلدى. (بايان ئىنتوناتسىيە، بايان جۈملە)*

*ئەمەت كەلدى؟ (سوئال ئىنتوناتسىيە، سوئال جۈملە)*

ئىنتوناتسىيە پۈتۈن بىر جۈملە قۇرۇلمىسى بىلەن ئالاقىدار ھادىسە. ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدا ھەرقانداق جۈملە قۇرۇلمىسىنىڭ ئىنتوناتسىيەسى بايان، سوئال، تەنە، ئۈندەش ياكى چاقىرىق قاتارلىق بىرنەچچە خىلدىن ھالقىپ كەتمەيدۇ.

ئىنتوناتسىيەنىڭ جۈملە قۇرۇلمىسى بىلەنلا ئالاقىدار بولۇشى، شۇنىڭدەك ئۇنىڭ يۇقىرىقىدەك بىرنەچچە خىللا بولۇشى يالغۇز ئۇيغۇر تىلىغىلا ئەمەس، بەلكى باشقا نۇرغۇن تىللارغا ئالاقىدار ئورتاق ھادىسە بولۇشى مۇمكىن. مەسىلەن، خەنزۇ تىلىدىكى «他来了 ئۇ كەلدى» دېگەن جۈملىنى يۇقىرىدىكى تۆت خىل ئىنتوناتسىيە تۆت خىل مەنىگە ئىگە قىلغىلى بولىدۇ.

شۇنىڭ ئۈچۈن، ئېيتىش مۇمكىنكى، ئوخشاش بىر قۇرۇلمىدىكى جۈملىنى بىرنەچچە خىل ئىنتوناتسىيە ئارقىلىق بىرنەچچە خىل تەرزدە تەلەپپۇز قىلىش مۇمكىنلىكى ئىنتوناتسىيەنىڭ قۇرۇلمىدىن سىرت مۇستەقىل ھادىسە ئىكەنلىكىگە ئاساس بولالمايدۇ.

نۇتۇق مەلۇم سىنتاكسىسلىق قۇرۇلمىغا ئاساسلىنىدۇ، شۇڭا ئىنتوناتسىيە مەلۇم سىنتاكسىسلىق قۇرۇلمىنىڭ نۇتۇقتىكى ئەمەلىي ئىپادىسى. مەلۇم بىر سىنتاكسىسلىق قۇرۇلمىغا ئاساسلانمىغان نۇتۇق ۋە ئىنتوناتسىيەنى تەسەۋۋۇر قىلىش مۇمكىن ئەمەس. دېمەك، ئىنتوناتسىيە مەلۇم سىنتاكسىسلىق قۇرۇلمىنىڭ نۇتۇقتىكى تەركىبىي قىسمى.

مۇشۇلارغا ئاساسلانغاندا، ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى

تىنىش بەلگىلىرىنى ۋە ئۇلارنىڭ قوللىنىلىش قائىدىلىرىنى قۇرۇلما پرىنسىپى بىلەن مەنە پرىنسىپى ئاساسىدا، شۇنىڭدەك ئۇلارنىڭ بىر ـ بىرىنى تولۇقلاش پرىنسىپى ئاساسىدا بەلگىلىگەن مۇۋاپىق.

هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى تىنىش بەلگىلىرى تۆۋەندىكىلەر:

1. چېكىت (.)
2. سوئال بەلگىسى (؟)
3. ئۈندەش بەلگىسى (!)
4. چېكىتلىك پەش (؛)
5. پەش (،)
6. تىرناق ( ( ) )
7. قوش تىرناق ( « » )
8. يالاڭ تىرناق ( ‹ › )
9. سىزىقچە ( ـ )
10. سىزىق ( ـــ )
11. قوش چېكىت (:)
12. كۆپ چېكىت (...)

### 1. چېكىت ۋە ئۇنىڭ ئىشلىتىلىشى

چېكىت ئوي ـ پىكىرنىڭ بايان تەرزدە تولۇق ئاياغلاشقانلىقىنى بىلدۈرىدۇ. ئۇ تۆۋەندىكى ئەھۋاللاردا قويۇلىدۇ:

1. بايان جۈملىدىن كېيىن (مەيلى ئىگە، خەۋىرى تولۇق جۈملە بولسۇن، مەيلى ئاتاش جۈملە بولسۇن) قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ *مەن بۇ كىتابنى كۇتۇپخانىدىن ئارىيەت ئالدىم.*

△ *ئۇ شۇنچىلىك ئازابلاندىكى، كېچىسى كۆزىگە ئۇيقۇ*

كەلمىدى.

△ 1911 - يىل، ياز كۈنلىرىنىڭ بىرى.

2. بۇيرۇق ۋە ئۈندەش ئاھاڭدا ئېيتىلماي، بايان ئاھاڭدا ئېيتىلغان بۇيرۇق، ئۈندەش جۈملىلەردىن كېيىن قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ بۈگۈنكى ئىشنى ئەتىگە قويما.

△ × × × مەن بىلەن بىر كۆرۈشسۇن.

△ خوش، ئامان بولۇڭلار.

3. رەقەم بىلەن يېزىلغان، رەت تەرتىپىنى بىلدۈرىدىغان سانلار ياكى باش ماۋزۇ بىلەن تارماق ماۋزۇنىڭ رىتىنى بىلدۈرىدىغان سانلاردىن كېيىن (رىم رەقەملىرى مۇستەسنا) قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ بىرىنچى باب

1. قانلىق دەريا

2. ئېلىشانىڭ راۋابى

3. قۇتلۇق خەۋەر

△ 4. ئاقار جىسىملار

1.4 شىمالىي دېڭىزنىڭ سۈيىنى توسۇۋېلىش

2.4 ھاۋا نەيچىسى ئارقىلىق نەپەس ئېلىش

3.4 ...

4. قىسقارتىپ يېزىلغان ئىسىم بىلەن فامىلە ئارىسىغا قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ ل. مۇتەللىپ

△ ئا. س. پۇشكىن

5. يىل، ئاي، كۈنلەر رەقەم بىلەن ئىپادىلەنسە، ئۇلارنىڭ ئارىسىغا قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ 1949. 10. 1

6. ئونلۇق كەسىردىكى پۈتۈن سان بىلەن كەسىر سان

ئارىسىغا، جۈملىدىن سائەت بىلەن مىنۇت تەڭ كۆرسىتىلگەندە، سائەت بىلەن مىنۇت ئارىسىغا قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ *1.5 (بىر يۈتۈن ئوندىن بەش)*

△ *سائەت 3.20دە (سائەت ئۈچتىن يىگىرمە مىنۇت ئۆتكەندە)*

△ *سائەت 8.00دە (سائەت سەككىزدە)*

**2. سوئال بەلگىسى ۋە ئۇنىڭ ئىشلىتىلىشى**

سوئال بەلگىسى ئوي - پىكىرنىڭ سوراق تەرزدە ئىپادىلىنىشىنى بىلدۈرىدۇ. ئۇ تۆۋەندىكى ئەھۋاللاردا قويۇلىدۇ:

1. هەر خىل سوئال جۈملىدىن كېيىن قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ *ئۇ كىم؟*

△ *غۇلجىغا بارمايدىغان بولدىڭىزمۇ؟*

△ *تېخى تونۇگۈن كەلدىڭىز؟*

2. كەينى - كەينىدىن ئۇلىنىپ كەلگەن سوئاللارنىڭ پەقەت كەينىدىكىسىگىلا قويۇلىدۇ، ئالدىنقىسىغا پەش قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ *بۇ ئىشنى ئۇ ئۇقامدۇ، ئۇقمامدۇ؟*

△ *سىز زادى مۇشۇ جەمئىيەتنىڭ ئەزاسىمۇ، ئەمەسمۇ؟*

3. جۈملىدە ئاپتورغا نامەلۇم بولغان ياكى ئاپتور گۇمان بىلەن قارىغان تەركىبلەردىن كېيىن قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ *مەن ئوردا قاراۋۇللىرىنى (؟) كۆپەيتتىم.*

△ *شۇ چاغدا ئۇلار پېتىنىپ (تىترىشىپ؟) ئۇنىڭ يېنىغا يېقىن باردى.*

△ *سەلەي چاققان (؟ ـ 1905) ئۇيغۇر خەلقىنىڭ داڭلىق لەتىپىچىلىرىدىن بىرى.*

**ئەسكەرتىش:**

ئەگەر جۈملە ھەم سوئال، ھەم ئۈندەش تەرزدە ئىپادىلەنسە، ئاۋۋال سوئال بەلگىسى، ئاندىن ئۈندەش بەلگىسى قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ *شەرۋان: ھوي، سىبىق گەپنى نەدىن ئۆگەندىڭ؟!*

△ *نېمە داستان، نېمە ئىجاد، تەپەككۇر، نېمە بۇ تۇگىمەس، نازۇك تەسەۋۋۇر؟!*

**3. ئۈندەش بەلگىسى ۋە ئۇنىڭ ئىشلىتىلىشى**

ئۈندەش بەلگىسى ئوي - پىكىرنىڭ ئۈندەش ۋە بۇيرۇق تەرزدە ئاياغلاشقانلىقىنى بىلدۈرىدۇ. ئۇ تۆۋەندىكى ئەھۋاللاردا قويۇلىدۇ:

1. ئۈندەش جۈملىلەر ۋە بۇيرۇق ئاھاڭىدا ئىپادىلەنگەن بۇيرۇق جۈملىدىن كېيىن قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ *ۋەزىپىڭىزنى ۋاقتىدا ئورۇنلاڭ! (بۇيرۇق)*

△ *ياشىسۇن تىنچلىق! (ئۈندەش)*

△ *خالايىق! ئاڭلىمىدىم، ئىشىتمىدىم، دېمەڭلار! ھەربىر تۇتۇندىن بىر ئەر ئۆستەڭ چېپىشقا ماڭسۇن! (ئۈندەش، بۇيرۇق)*

2. ئۈندەش ئاھاڭىدا ئىپادىلەنگەن ئۈندەش سۆزلەر ۋە قاراتما سۆزلەردىن كېيىن قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ *توۋا! بۇلارنىڭ سىيتىۋالغان قولىمىدىڭ؟*

△ *بالام! خۇداغا ئامانەت.*

△ *يولداشلار! غەيرەت قىلىڭلار!*

تىرناق ئىچىگە ئېلىنغان جۈملىنىڭ سوئال، ئۈندەش بەلگىلىرى بۇنداق جۈملىنىڭ قانداق قۇرۇلمىدا كېلىشىدىن قەتئىينەزەر قويۇلىدۇ. تىرناق ئىچىگە ئېلىنغان جۈملىنىڭ چېكىتى قويۇلمايدۇ.

## 4. چېكىتلىك پەش ۋە ئۇنىڭ ئىشلىتىلىشى

بۇ بەلگە تەڭداش تەركىبلەرنى ئايرىش ئۈچۈن قوللىنىلىدىغان، تەڭداش تەركىبلەرنى ئايرىشتىكى رولى پەشكە نىسبەتەن ئۈستۈن تۇرىدىغان تىنىش بەلگىسى.

تەڭداش تەركىبلەرنىڭ ھەرقايسىسى ياكى ئۇلارنىڭ بىرى يەنە بىرقانچە تەڭداش تەركىبلەرنى ئېلىپ كەلگەن بولسا، ئۇلارنىڭ قاتلاملىق مۇناسىۋىتىنى ئېنىق ئايرىش ئۈچۈن ئۈستۈنكى قاتلامدىكى تەڭداش تەركىبلەر ئارىسىغا چېكىتلىك پەش قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ *كىمكى مېنى چېلىشىپ يېڭەلىسە، شۇ كىشىگە قىزىمنى بېرىمەن؛ ئەگەر يېڭەلمىسە، جېنىنى تېنىدىن جۇدا قىلىمەن.*

△ *بۇرادىرىم دەيدۇكى، ئىككى ئۆينىڭ قۇرغۇنىنى قوشسا، بىر قازان ئاش بولىدۇ؛ قىسمەت ئاكام مەسۇدىخان ئايلام بىلەن باش قوشسا، كارامەت بەلەن توي بولىدۇ.*

△ *شۇڭا، ئىنقىلابىي ھۆكۈمەت مائارىپ نازارىتى، ھەرقايسى ۋىلايەتلەردىكى مائارىپ باشقارمىلىرى، شەھەر ۋە ناھىيەلەردىكى مائارىپ بۆلۈملىرى ئارقىلىق جايلاردىكى مەكتەپلەرنىڭ مۇدىرى، ئىلمىي مۇدىرى، ئوقۇتقۇچىلىرىنى تەيىنلەش؛ ھەربىي سەپكە قاتنىشىۋاتقان ياكى باشقا خىزمەتلەرگە يۆتكىلىپ كەتكەن ئوقۇتقۇچىلارنى پىلانلىق ھالدا مائارىپ سېپىگە قايتۇرۇپ كېلىش قاتارلىق تەشكىلىي ئىشلارنى ئىشلىدى.*

△ 74 ـ ماددا، ئەمگەكچىلەر ئاممىسىنىڭ كوللېكتىپ تەشكىلاتىغا تەۋە مال ـ مۈلۈك ئەمگەكچىلەر ئاممىسىنىڭ كوللېكتىپ مۈلكىدۇر. ئۇ مۇنۇلارنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ:

(1) قانۇندا «كوللېكتىپ مۈلكى» دەپ بەلگىلەنگەن يەر،

ئورمان، تاغ، يايلاق، بوز يەر ۋە شۇنىڭغا ئوخشاشلار؛

(2) كوللېكتىپ ئىگىلىك تەشكىلاتلىرىنىڭ مال ـ مۈلۈكلىرى؛

(3) كوللېكتىپ ئىگىلىكىدىكى بىنالار، سۇ ئامبارلىرى، ئېرىق، سۇ ئىنشائاتلىرى ۋە مائارىپ، پەن ـ مەدەنىيەت، سەھىيە، تەنتەربىيە قاتارلىق ئىشلارغا دائىر ئەسلىھەلەر؛

(4) كوللېكتىپ ئىگىلىكىدىكى باشقا مال ـ مۈلۈكلەر.

**5. پەش ۋە ئۇنىڭ ئىشلىتىلىشى**

بۇ بەلگە ئاساسەن تەڭداش تەركىبلەرنى ئايرىش ئۈچۈن قوللىنىلىدىغان، تەڭداش تەركىبلەرنى ئايرىشتىكى رولى چېكىتلىك پەشكە نىسبەتەن تۆۋەن بولغان تىنىش بەلگىسى. ئۇ تۆۋەندىكى ئەھۋالدا قويۇلىدۇ:

1. ئاددىي جۈملىلەردە

ئاددىي جۈملىنىڭ تەڭداش بۆلەكلىرى (بۇ بۆلەكلەر مەيلى بىر سۆزدىن ئىبارەت بولسۇن، مەيلى سۆز بىرىكمىسىدىن ئىبارەت بولسۇن) ئارىسىغا قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

تەڭداش ئىگە ئۈچۈن

△ *ئۇنىڭ سىېكىلەكلىرى، تال ـ تال ئۆرۈلگەن چاچلىرى، چېچىغا ئېسىۋالغان چاچ چاتقۇچ، چاچ تۇمارلىرى بەكمۇ ياراشقانىدى.*

تەڭداش ئېنىقلىغۇچى ئۈچۈن

△ *قىزىل كىگىز كۆتۈرۈپ تۇرغان، تۇرسۇن ئاتىغا تونۇش بولمىغان كىشى يۈگۈرۈپ كېلىپ، تۇرسۇن ئاتىنى قىزىل كىگىز بىلەن ئورنىۋالماقچى بولغانىدى، جاللات يېقىن كەلتۈرمىدى.*

تەڭداش تولدۇرغۇچى ئۈچۈن

△ *ۋاڭ غوجامنىڭ تاغدىكى قوتان ـ قوتان قوي ـ*

*كاللىلىرىنى، يۇزلەپ ئاتلىرىنى تۇپىتالاس قىلىپ بۆلۈشۈپ كەتتى.*

تەڭداش ھالەت ئۇچۇن

△ *قىز يىراقتىن قولىنى چىكىسىگە قويۇپ، ئوتلاۋاتقان ئاتلارغا، ئۆزىگە تونۇش بولمىغان كىشىلەرگە ھەيرانلىق بىلەن قاراۋاتاتتى.*

تەڭداش خەۋەر ئۇچۇن

△ × × × *ھەم شائىر، ھەم ئۇستا رەسسام.*

△ *ئۇ ھەم دەرس بېرىدۇ، ھەم مەكتەپ ئىشلىرىنى باشقۇرىدۇ.*

2. قوشما جۈملىلەردە

1) تەڭداش تارماق جۈملىلەردىن تۈزۈلگەن قوشما جۈملىلەرنىڭ ھەربىر تارماق جۈملىلىرى ئارىسىغا قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ *كىشىنىڭ تۆگىسىدەك ئەيىبى كۆرۈنەر، ئۆزىنىڭ تۆگىدەك ئەيىبى كۆرۈنمەس. (ماقال)*

2) بېقىنىش - بېقىندۇرۇش مۇناسىۋىتىدىكى قوشما جۈملىلەردە باش جۈملە بىلەن بېقىندى جۈملە ئارىسىغا قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

ئىگە بېقىندى جۈملىدە

△ *شۇنىسى ئاجايىپكى، بۇ ياۋايى ھايۋانلار ئۇلارغا گويا خوجايىنىغا كۆچۈكلىنىپ يالۋۇرۇۋاتقان ئۆي ھايۋانلىرىدەك مۇلايىملىق قىلىۋاتقۇدەك.*

خەۋەر بېقىندى جۈملىدە

△ *مېنىڭ سەمىمىي نەسىھەتىم شۇكى، سىلى ھەممىدىن ئاۋۋال خانىش بىلەن كۆرۈشسىلە، ئۇنىڭ ئىسمى ئاربىنى، ئۇ ئىبرى بىلەن بىر نەۋرە.*

تولدۇرغۇچى بېقىندى جۈملىدە

△ *شۇنى بىلىپ قويغىنىكى، مەن سېنىڭ دېگىنىڭدەك قىلالمايمەن.*

*سەۋەب ـ قارشىلىق بېقىندى جۈملىدە*

هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدا مۇنداق بېقىندى جۈملىلەر خەۋەر رايىدا كەلگەن پېئىلنىڭ ئاخىرقى بوغۇمىنىڭ كۆتۈرەڭگۈ ئىنتوناتسىيەدە ئېيتىلىشى بىلەن، شۇنىڭدەك كۆپ ھاللاردا «ـ سا //ـ سە» فورمىسىدا كەلگەن پېئىل بىرىكمىلىرى ئارقىلىق ئىپادىلىنىدۇ. مەسىلەن:

△ *سەن بارىدىكەنسەن، مەنمۇ بارىمەن.*

△ *ئەگەر بىز خەلق ئاممىسىغا تايىنىشقا ماھىر بولمىساق، پارتىيە سىرتىدىكى خادىملار بىلەن ھەمكارلىشىشقا ماھىر بولمىساق، خىزمەتلىرىمىزنى ياخشى ئىشلىيەلمەي قالىمىز.*

△ *تاڭ ئاتسىلا، ئىش ئاسان.*

△ *بارسام، چوقۇم مېنى ياخشى قارشى ئالاتتى.*

△ *قولدىن چىقىرىپ قويسىڭىز، ئارىلىشالمايمەن.*

△ *كىمنىڭ رەھمى كەلسە، شۇ بەرسۇن.*

△ *ئۆيۈم ئۆرۈلسە، تۆلەمسەن؟*

△ *بۇ يەر سايلا تاغلىق بولسىمۇ، پۈتۈن دۇنياغا داڭقى بار.*

△ *شۇنچە كۆپ سۇ چاچسامىمۇ، يۇيۇلۇپ كەتمىدى.*

△ *پۇۋلىسەڭلا، ئۆچىدۇ.*

△ *ئىشلىسەڭ، چىشلەيسەن.*

ئەگەر «ـ سا //ـ سە» قوشۇمچىسى ئارقىلىق ھاسىل بولغان مۇنداق بېقىندى جۈملە باش جۈملىنىڭ ئىگىسى بىلەن خەۋىرى ئارىسىغا ئورۇنلاشقان بولسا، ئىككى چېتىدىن پەش قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ *ساڭا ئوخشاش ئىرادىسىز ئادەملەر، قىزلار مېيىقىدا كۈلۈپ قويسىلا، شامدەك ئېرىپ كېتىدۇ.*

لېكىن، «ـ سا //ـ سە» قوشۇمچىسى ئارقىلىق ھاسىل بولغان پېئىل بىرىكمىسى قوشما جۈملىدە سەۋەب ـ قارشىلىق رايىدىكى تارماق جۈملىلەرنى تەشكىل قىلغاندىن سىرت، بەزىدە خەۋەر رايى مەنىسىدە ياكى باشقا روللاردا كېلىشى مۇمكىن. شۇڭا، مۇنداق ئورۇنلاردا پەشنىڭ قوللىنىلىشى ئوخشاش بولمايدۇ. تەپسىلاتى تۆۋەندىكىچە:

(1) «ـ سا //ـ سە» فورمىسىدا كەلگەن پېئىل بىرىكمىسى باغلانغان قوشما جۈملىلەردە بىر تارماق جۈملىنىڭ خەۋىرى بولۇپ كەلسىمۇ، كەينىدىن پەش قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ *دائىم بىرلا مەزگىلدە بەزى دەرەخلەر چېچەكلەپ تۇرغان بولسا، بەزى دەرەخلەر مېۋىلەيتتى.*

△ *باللارنىڭ دادىسى يەر ئىگىسى — خوجايىن بىلەن ئورتاقچىلىق قىلسا، ئۇلارنىڭ ئولتۇرۇشقا بەرگەن بىر ئېغىز ئەسكى ئۆيى ئۈچۈن مەن يىل بويى خوجايىنلارنىڭ نېنىنى يېقىپ، كىرىنى يۇياتتىم.*

△ *ئۇ ساناپ باقسا، ھەممىسى ساق تۇرۇپتۇ.*

△ *خىزمەتچىسى بۇنچىلىك بولسا، باشلىقى قانداق ئىكىن؟*

(2) مەيلى بېقىنىش ـ بېقىندۇرۇش مۇناسىۋىتىدىكى قوشما جۈملىلەردە بولسۇن، مەيلى باغلانغان قوشما جۈملىلەردە بولسۇن، «ـ سا //ـ سە» فورمىسىدا ئىپادىلەنگەن ھەرىكەتنىڭ ئىشلىگۈچىسى بىلەن جۈملىنىڭ ئاساسىي خەۋىرى بولۇپ كەلگەن پېئىلنىڭ ئىشلىگۈچىسى بىر بولۇپ قالغان ئەھۋالدىمۇ، بۇ قوشۇمچىلار قوشۇلغان سۆزدىن كېيىن ئوخشاشلا پەش قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ *ئۇ دۇنياغا قانداق كەلگەن بولسا، شۇنداق كەتتى.*

△ *تۇرمۇش بەزىدە قاراڭغۇ، زۇلمەتلىك بولسا، بەزىدە يېڭىباشتىن نۇر چېچىپ، يورۇپ كېتىدۇ.*

△ *يۇزىنى ئوڭ تەرەپكە ئۆرۈسە، ياش ئادەمدەكلا كۆرۈنىدۇ.*

△ *ھەرقانداق ۋىجدانلىق ئادەم بۇلارنى كۆرسە، بىئارام بولىدۇ.*

△ *سەن بۇنى قىلالمىساڭ، دادۇينى باشقۇرالمايسەن.*

△ *مېنىڭ نىمە كۈنلەرنى كۆرگىنىمنى بىلسىڭىز، ئېچىنغان بولاتتىڭىز.*

△ *كىچىككىنە ئىسسىقنى كۆرسىلا، ئېرىپ تۈگەيدۇ.*

(3) «ـ سا //ـ سە» قوشۇمچىسى بىلەن ھاسىل بولغان پېئىل بىرىكمىسى جۈملىنىڭ ئالدىدا باغلىغۇچى رولىدا كەلسە ياكى مۇستەقىل تەركىبنىڭ خەۋىرى بولۇپ كەلسە، كەينىدىن پەش قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

باغلىغۇچى رولىدا

△ *ئۇنداق بولسا، يېڭى ئۆي سېلىشقا يول قويۇش.*

△ *ھېچ بولمىسا، جەمئىيەتكە كېسەك قالدۇرالىغۇدەك بىر ئادەم بولسۇن.*

△ *... بولمىسا، مەن بىلەن مېڭىڭلار.*

△ *شۇنداق بولسىمۇ، تالاغا چىققاندىن كېيىن، ئۇ يەرگە يولۇقۇپ ئۆتۈشنى لايىق كۆردۈم.*

مۇستەقىل تەركىبنىڭ خەۋىرى رولىدا

△ *مىسالى، تۇرسۇننى ئالساق، ئۇ ياسىنىپ يۈرۈشنى ياخشى كۆرىدۇ.*

△ *راست گەپنى ئېيتساق، زەي جىنىمىزدىن باشقىسىنى ئېلىپ بولدى.*

△ *ئۆزىڭىزگە كەلسەم، مۇشۇنداق ئۆزىڭىز تەڭ كېلەلمەيدىغان جەڭگە كىرىشكە پېتىنغانلىقىڭىز ئۈچۈن، كىشىلەر سىزنى ئەخمەق دېيىشى مۇمكىن.*

تۆۋەندىكى ئەھۋاللاردا «ـ سا //ـ سە» قوشۇمچىسى بىلەن

تۈرلىنىپ كەلگەن پېئىلدىن كېيىن پەش قويۇلمايدۇ:

(1) «ـ سا //ـ سە» قوشۇمچىسى بىلەن تۈرلەنگەن «بول» پېئىلى جۈملىنىڭ خەۋەرىگە باغلانماي، ئۆزىنىڭ ئالدىدا كەلگەن باشقا جۈملە بۆلەكلىرىدىن مەلۇم بىرىنى تەكىتلەپ كەلسە. مەسىلەن:

△ *ھېلىھەم بولسىمۇ ئەكرەمنىڭ تىزگىنىنى تارتىڭ، تۈزۈك ئادەم بولسۇن.*

△ *قېرىغاندا بولسىمۇ بىرەر مەرتىۋىگە ئېرىشسەم دەيمەن.*

△ *ئازادلىقتىن كېيىن بولسا يېزىنىڭ تۈنجى ئاكتىپلىرى ھېسابلىنىپ، پارتىيەگە بىللە كىرگەن.*

△ *ئاچام بولسا سەرسان بولۇپ چىقىپ كەتتى.*

△ *× × ×نى كۆردۈم، × × ×نى بولسا تېخى كۆرمىدىم.*

(2) «ـ سا //ـ سە» قوشۇمچىسى قوشۇلغان پېئىل «بول-»پېئىلى ياكى باشقا سۆزلەر بىلەن بىرىكىپ، تۇراقلىق بىرىكمە ھاسىل قىلسا. مەسىلەن:

△ *ۋاي قىزىم، ئالدىرىمىسىڭىز بولمايدۇ.*

△ *قومۇش ئورۇشنىمۇ يېرىم كۈن توختاتساق بولىدىغان ئوخشايدۇ.*

△ *سىز رەسمىيەتلىرىڭىزنى ئۆتەشكە ماڭسىڭىزلا بولىدى.*

△ *شۇنىڭ بىلەن تۇرمۇشۇمنى قامدىسام بولارىكەنمىش.*

△ *مېنىڭچە، ئۇ ئاپوللو بولسا كېرەك.*

△ *ھەدېسىلا بۇلارنىڭ كەتمىنىنى چېپىۋەرمەڭ.*

(3) «ـ سا //ـ سە» فورمىسىدا كەلگەن پېئىل جۈملىنىڭ خەۋەرىگە ئەمەس، بەلكى جۈملىنىڭ باشقا بىرەر بۆلىكىگە باغلانغان بولسا. مەسىلەن:

△ *مۇنۇ ئەكبەرنىڭمۇ جېدەل قىلمىسا تۇرالمايدىغان خۇيى*

*بار ئىكەن.*

(4) ئاددىي جۈملىنىڭ خەۋىرى ئوخشاشلا بىر پېئىل يىلتىزى (ياكى ئۆزەكى)نىڭ ھەم «ـ سا //ـ سە» فورمىسى بىلەن تۈرلىنىشى، ھەم بۇيرۇق ـ تەلەپ رايى ياكى خەۋەر رايىدا كېلىشى ئارقىلىق ھاسىل بولسا، مەنىدىكى ئالاھىدىلىكىنى كۆزدە تۇتۇپ «ـ سا //ـ سە» فورمىسىدىن كېيىن پەش قويۇلمايدۇ. مەسىلەن:

△ *مەن بارسام باراي.*

△ *ئۇ بارسا بارسۇن.*

△ *بارساق بارايلى.*

△ *مەن بارسام بارىمەن.*

△ *بىز بارساق بارىمىز.*

△ *بارسام باردىم.*

△ *قېنى، بارساق باردۇق.*

△ *كەتسەك كەتتۇق.*

لېكىن، بۇنداق خەۋەرلەر كېڭىيىشى بىلەنلا ئارىسىغا پەش قويۇلىدىغان بولىدۇ. مەسىلەن:

△ *مەن بارسام، كېيىن باراي.*

△ *بىز بارساق، بىللە بارايلى.*

△ *مەن بارسام، ئۈچ ـ تۆت كۈندىن كېيىن بارىمەن.*

△ *بىز بارساق، سىلەرنى ماڭغۇزۇۋېتىپ بارىمىز.*

ھالەت بېقىندى جۈملىدە

△ *سېلىمجان شۇنچىلىك خۇشال بولدىكى، مەن ئۇنىڭ كۆزلىرىدىن ياش ئەگىگەنلىكىنى بايقىدىم.*

ھالەت بېقىندى جۈملىلەرنىڭ «كى» باغلىغۇچىسى ئارقىلىق باغلىنىدىغان بۇنداق شەكىللىرىدىن باشقا، رەۋىشداش ۋە سۇپەتداش بىرىكمىلىرى ئارقىلىق ئىپادىلىنىدىغان شەكىللىرىمۇ بار. لېكىن، ھازىرقى زامان ئۇيغۇر ئەدەبىي

يېزىق تىلىدا بۇنداق بىرىكمىلەرنىڭ رولى بىرقەدەر مۇرەككەپ. مەسىلەن، بۇنداق بىرىكمىلەر قوشما جۈملىلەر (باغلانغان قوشما جۈملىلەر، بېقىنىش ـ بېقىندۇرۇش مۇناسىۋىتىدىكى قوشما جۈملىلەر)دە بەزى تارماق جۈملىنىڭ خەۋەرلىك فورمىسى تولۇق بولمىغان خەۋىرى بولۇپ كەلسە، بەزى ئاددىي ياكى تارماق جۈملىلەردە راي فورمىسىدىكى پېئىلدىن ئىپادىلەنگەن خەۋەرلەرگە نىسبەتەن ھالەتلىك رول ئارتقۇزىدۇ. شۇڭا، پىرىنسىپ جەھەتتىن ئۇنىڭ خەۋەرلىك رول ئوينىغان ئورنىغا پەش قويۇلۇشى، ھالەتلىك رول ئوينىغان ئورنىغا پەش قويۇلماسلىقى كېرەك.

بۇ مەسىلىنىڭ مۇرەككەپلىكىنى، پەرقلەندۈرۈشنىڭ قىيىنلىقىنى كۆزدە تۇتۇپ، بۇنداق رەۋىشداش ۋە سۈپەتداش بىرىكمىلىرىنى ۋە ئۇلارغا پەشنىڭ قانداق قويۇلۇشى لازىملىقىنى تۆۋەندە كۆرسىتىپ ئۆتىمىز.

1) «ـ پ، ـ ئىپ // ـ ئۇپ، ـ ئۈپ»، «ـ ماي // ـ مەي» رەۋىشداشلىرى ۋە «ـ ماستىن // ـ مەستىن» فورمىسى بىلەن ھاسىل بولغان بىرىكمىلەر.

(1) بۇ بىرىكمىلەردىن كېيىن پەش قويۇلىدىغان ئورۇنلار:

① بۇ بىرىكمىلەر جۈملىدە «قانداق، قانداق قىلىپ، قاچان، نېمىشقا» قاتارلىق سوئاللارغا جاۋاب بولمىسا، خەۋەرلىك فورمىسى تولۇق بولمىغان خەۋەر ھېسابلىنىدۇ. بۇ بىرىكمىدىكى پېئىلنى شۇ جۈملىدە خەۋەر رايىدا كەلگەن پېئىل بىلەن ئوخشاش رايغا ئۆزگەرتىش مۇمكىن. شۇڭا، كەينىدىن پەش قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ *ئاندىن ئىشكاپنى ئېچىپ، ئۇ يەردىن قېتىپ كەتكەن ئىككى نان بىلەن چايدانني ئالدى.*

△ *مەن بىزنىڭ مۇناسىۋەتلىك رەھبەرلەر بىلەن سۆزلىشىپ، ھەممىنى پۈتكۈزۈپ قويدۇم.*

△ *بۇ پەقەت ئۇنى سۇندۇرغانلىقىڭلار بولۇپلا قالماي، بەلكى تەڭرىنىڭ قانۇنىغا ۋە ئىرادىسىگە خىلاپلىق قىلغانلىقىڭلاردۇر.*

△ *سىلى دوستلىرىمىزنى قايتۇرۇپ كېلەلمەيلا قالماستىن، ھەتتا ئۆزلىرىمۇ قايتىپ كېلەلمەيدىلا.*

△ *ھەممىسىنىڭ دادۇ پەريادلىرى ئېشىپ، نالىلىرى كۆككە يېتىپتۇ.*

△ *ھەتتا بىر يىلغىچىمۇ بۇ ئاداۋەت تۈگىمەي، پۇرسەت تېپىپ ئۆچ ئېلىپ كەلدى.*

△ *ئۇنداق دېمەستىن، مۇنداق دېسە بولىدۇ.*

ئەگەر بۇ بىرىكمىلەر ئىككى «ھەم» باغلىغۇچىسىنىڭ ئوتتۇرىسىدا كېلىپ قالسا، يەنىلا خەۋەرلىك فورمىسى تولۇق بولمىغان خەۋەر ھېسابلىنىپ، كەينىدىن پەش قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ *ھەم جېنىغا قەست قىلىپ، ھەم ئەھۋالىنى سوراپتىمىشمەن.*

② بۇ بىرىكمىلەر جۈملىدە خەۋەرلىك رولدىلا كەلمەي، بەزىدە پېئىلدىن ياكى باشقا سۆز تۈركۈمىدىن بولغان ئىگە، ھالەت، ئېنىقلىغۇچى قاتارلىق جۈملە بۆلەكلىرى بىلەن تەڭداش بولۇپ كېلىشىمۇ مۇمكىن. بۇنداق ھاللاردا بۇ بىرىكمىنى ھاسىل قىلغان رەۋىشداش فورمىسىنى ئۇ ئۆزى تەڭداش بولۇپ كەلگەن تەركىبتىكى پېئىلنىڭ فورمىسىغا ئۆزگەرتىش مۇمكىن. شۇڭا، تەڭداشلىق رولى كۆزدە تۇتۇلۇپ، كەينىدىن پەش قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ *مەن ئۇنى ھازىرنىڭ ئۆزىدىلا نىكاھتىن ئاجرىتىپ (ئاجرىتىشىم)، ساراي خىزمەتچىلىرىنىڭ بىرىگە بېرىشىم كېرەك.*

△ *لېكىن، مېھىر - شەپقەت كۆرسىتىپ*

(كۆرسىتىلىدىغانلار)، ئىچ ئاغرىتىدىغانلار نەدە؟

△ ... مۇشكۇللۇكلەرگە دۇچ كېلىدىغانلىقلىرى توغرۇلۇق ئاگاھلاندۇرۇپ قويۇپ (قويغىلى)، بۇ مۇشكۇللۇكلەرگە تاقابىل تۇرۇشنىڭ ئەڭ ياخشى ئامالى ھەققىدە سىلى بىلەن مەسلىھەتلەشكىلى كەلدىم.

△ ئەي خەلىپە، بالىلىرىڭغا ئاتا بولۇپ تۇرۇقلۇق (تۇرۇپ)، قانداق قىلىپ ئۇلارنى شۇنداق موھتاج ھالەتكە چۈشۈرۈپ قويدۇڭ؟

△ ئەمدى ئىشىكلەرگە ئىشەنچلىك كۆزەتچىلەرنى قويماي تۇرۇپ، تەرتىپكە سالماي تۇرۇپ، ھەرگىز ئۇۋغا چىقمايمەن.

△ ئۇ قارىيىپ كەتكەن چىشلىرىنى كۆرسىتىپ، ئاچچىق - ئاچچىق ھىجايدى.

③ بۇ بىرىكمىلەر ئىككى ياكى ئۇنىڭدىن ئارتۇق خەۋەرگە نىسبەتەن ھالەتلىك رول ئوينايدىغان كەلسە، ئۇنىڭ بىرلا خەۋەرگە باغلىنىپ قېلىشىدىن ساقلىنىش ئۈچۈن كەينىدىن پەش قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ ئۇنىڭ بۇ مۇلايىم سۆزىنى ئاڭلاپ، سودىگەرنىڭ دىلى ئېرىپ، ئەقلى ئۇنىڭغا قايىل بوپتۇ.

△ ھۆرىيە خانىم يالغۇز قېلىۋاتقىنىنى بىلىپلا، يەنە يىغلاشقا، ھوشىدىن كېتىشكە باشلىدى.

△ ئۇ ھېچ نەرسە دېمەستىن (دېمەي)، قولىنى چىقىرىۋېلىپ، يۈگۈرگىنىچە پەلەمپەيدىن چۈشۈپ كەتتى.

④ «- پ، - ئىپ // - ئۇپ، - ئۈپ» رەۋىشداشلىرىدىن ياسالغان قىستۇرما تەركىبلەردىن كېيىن پەش قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ مەرھەمەت قىلىپ، بۇنى نەگە ئاپىرىدىغانلىقىمنى دەپ بېرەمسىز، ئەپەندىم؟

△ ھەتتا، ئاخىرى بېرىپ، قورسىقىمنىڭ ئاچقىنىنى،

*ئۇيقۇمىنىڭ كېلگىنىنى مېھمانخانىنىڭ بۇ غەلىتە خىزمەتچىسىدىن سوراپ يۈرمىسەم بولاتتىغۇ!*

⑤ «ـ پ، ـ ئىپ // ـ ئۇپ، ـ ئۈپ» بىلەن تۈرلەنگەن «بول-» پېئىلى تۈرغۇن سۆزلەرنىڭ كەينىدىن كېلىپ، تۈرغۇن سۆزلەرگە خەۋەرلىك تۈس بەرسە، كەينىدىن پەش قويۇلىدۇ، ئەگەر ئادەتتىكى ھالەتلىك رولدا كەلسە، پەش قويۇلمايدۇ. مەسىلەن:

△ *ئۇ كىشى دىندار بولۇپ، كارامەت كۆرسىتىدۇ.*

△ *سەككىز ـ ئون يىل ئاۋۋال تۇغقانلىرىمىزدىن بىرىنىڭ ئۆيىدە ئېمىكئانىلىق قىلغان بىر مۇھاجىر خوتۇن بولۇپ (بار ئىدى)، ئۇ سەھرايى جەدىتتە تۇراتتى.*

△ *... شاخلىرىمۇ ھەر تەرەپكە ئۆسكەن بولۇپ، بۇ چىمەنزارغا زىننەت بېرىپ تۇرىدىكەن.*

△ *كۆزىگە دۇنيا قاراڭغۇ بولۇپ كۆرۈنۈپتۇ.*

(2) بۇ بىرىكمىلەردىن كېيىن پەش قويۇلمايدىغان ئورۇنلار:

① بۇ بىرىكمىلەردىن كېيىن راي فورمىسىدا كەلگەن پېئىل تۈسلۈك مەنە بەرگەندە. مەسىلەن:

△ *مەن نېمە قىلىشىمنى بىلمەيلا قالدىم.*

△ *ئەمدى تاماق يېمىسەڭ، ئۇدۇلۇڭدىكى قوشناڭغا ئوخشاپ قالىسەن.*

② بۇ بىرىكمىلەر ئاددىي جۈملە ياكى تارماق جۈملىدە پېئىلدىن بولغان بىر تەركىبكە (مەيلى ئۇ راي فورمىسىدا كەلگەن بولسۇن، مەيلى راي فورمىسىدا كەلمىگەن بولسۇن) نىسبەتەن ھالەت (سەۋەب، مەقسەت، ۋاقىت، ئۇسۇل ھالەتلىرى) رولىدا كەلسە. مەسىلەن:

△ *ئۇ ئىشىكنى جالاقىدە يېپىپ چىقىپ كەتتى.*

△ *ھەقىقەتەنمۇ ئۆزۈمنى تۇتالماستىن كۈلۈمسىرىگەندە.*

دىم.

*△ كۆزىدىن ياش توختىماي ئېقىپتۇ.*

*△ خۇدايىم ساقلىسۇن، جىق يەپ ئاغرىپ قالمىسام...*

*△ ئۇ شوخ ۋە ئالدىراڭغۇلۇقىدىن بەزى ۋاقىتتا ئويلىمايلا شۇنداق خاتا ئىشلارنى قىلىپ قويۇپ، ئانىسىدىن دائىم تىل ئىشىتىپ يۈرەتتى.*

*△ ئۆمەر ئەپەندىمگە گەپنى ئوچۇق ئېيتىپ خەت يازسام، ئاشۇ ئادەم قىزىنى ھاشىرنىڭ يېنىغا ئەۋەتمەسمۇ؟*

*△ ئايلاپ ئۇستىلىدىن ـ ئۇستىلىگە سۈرۈلۈپ ھەل بولمايدىغان بەزى ئىشلار، ئۇلار خالاپ قالسا، شۇنچىلىك ئوڭايلا ھەل بولىدۇ.*

*△ سىنى بۇ ئەھۋالدا تاشلاپ چىقىپ كەتكىلى تېخى بولمايدۇ.*

③ ئاددىي جۈملە ياكى تارماق جۈملىلەردە پېئىلدىن بولغان بىرەر تەركىبكە ھالەت بولۇپ كەلگەن بۇنداق بىرىكمىلەر بىلەن مەزكۇر پېئىل ئارىسىغا بەزى ئەگەشمە بۆلەكلەر قىستۇرۇلۇپ قېلىشىمۇ مۇمكىن. بۇنداق ھالدىمۇ بۇ بىرىكمىلەرنىڭ كەينىدىن پەش قويۇلمايدۇ. مەسىلەن:

*△ ئىشىك ئالدىدا ئۇندىمەستىن ئۇنىڭغا قاراپ تۇردۇم.*

*△ كېچىسى ئۆزىنىڭ ئۇلىغىغا مىنىپ ئۆمەرنىڭ ئالدىغا باردى.*

*△ ئەبلىغازى بېشىنى كۆتۈرمەي كېپىكنىڭ قارىنىنى يېرىش بىلەن بەند ئىدى.*

*△ يىگىت ئۇنى يەپ بولغاندىن كېيىن، ئولتۇرۇپ تاماق يېگۈدەك بوپتۇ.*

④ ئاددىي ياكى تارماق جۈملىلەردە پېئىلدىن بولغان جۈملە تەركىبلىرىگە نىسبەتەن ھالەتلىك رولدا كېلىدىغان، ئىشلىگۈچىسى بايان قىلىنمىغان ياكى ئىشلىگۈچىسى

جۈملىنىڭ باشقا بۆلەكلىرىدىن مەلۇم بولىدىغان مۇنداق رەۋىشداش بىرىكمىلىرى بەزىدە جۈملىنىڭ ئىگىسىدىن بۇرۇن كېلىپ قېلىشىمۇ مۇمكىن. مۇنداق رەۋىشداش بىرىكمىلىرى ئەگەر بىرلا پېئىلغا باغلانغان بولسا، كەينىدىن پەش قويۇلمايدۇ. مەسىلەن:

△ *ئۇزاققا قالماي ئۇنىڭ جەستى لالما ئىتلارغا لوقما بولىدۇ.*

△ *باغداتقا كېلىپ ھەممىسى ئاتتىن چۈشۈپتۇ.*

△ *بۇنى كۆرۈپ شەررىكانىنىڭ غەزىپى تېخىمۇ ئۆرلەپتۇ.*

△ *قارنى تويۇپ ئات چاپتۇرۇپ بىرى چىقىپ كېلىۋاتاتتى.*

△ *شۇنداق تۇرۇپ نېمىشقا ئۇنىڭ بىلەن توي قىلىشقا رازى بولدۇڭ؟*

△ *ئېشىنىڭ ئىككى ـ ئۈچ كۈنگە سوزۇلۇشىنى ئاڭلاپ جىنىم سىقىلدى.*

تۆۋەندىكى رەۋىشداشلار ياكى رەۋىشداش بىرىكمىلىرى ئاددىي جۈملىلەردە كۆپىنچە ھالەتلىك رولدىلا كېلىدۇ، شۇڭا كەينىدىن پەش قويۇلمايدۇ.

① بولۇشلۇقتا ياكى بولۇشسىزلىقتا كەلگەن ھازىرقى زامان داۋام پېئىلىدىن بولغان رەۋىشداش بىرىكمىلىرى

△ *ئۇ كۈلۈمسىرىدى ۋە كۆزەينىكىنى سۈرتۈۋېتىپ (ياكى سۈرتۈپ تۇرۇپ) ماڭا تىكىلىپ قارىدى.*

△ *ئەتىگەندىن ـ كەچكىچە ئورما ئورۇۋاتماي سايىدا ئۇخلاۋېتىپتىمەنمۇ؟*

② تۇسلۇك مەنىدە كەلگەن ئولتۇر ـ، تۇر ـ، يۇر ـ، بول ـ، ئال ـ، بار ـ، ئات ـ، قوي ـ، كەت ـ، قال ـ قاتارلىق پېئىللاردىن ھاسىل بولغان رەۋىشداش بىرىكمىلىرى

△ *چىشىمنى چىشلەپ تۇرۇپ بولغان ئەھۋالنى ئېيتىپ*

بەردىم.

△ كىچىك ماشىنىغا غىل ـ پال قاراپ قويۇپ شادىپاچاق ئالاقىچىدىن سورىدى.

△ توپلەي، پايپاقلىرىمنى يېشىۋېتىپ ئىشقا كىرىشىپ كەتتىم.

△ ئۆمەر ئىبنى خەتتاپ بىر كۈنى يادىچى قول ئالدىدىن ئۆتۈپ كېتىپ بېرىپ قوي سېتىۋالماقچى بوپتۇ.

△ سودىگەر قىزىنى بەدەۋىينىڭ قولىدىن قۇتقۇزۇۋېلىپ ئۆزىنىڭ تونىغا ئوراپتۇ.

△ ئىككى باتۇر تويغۇچە يەپ ـ ئىچىپ بولۇپ ئۇخلاشقا كەتتى.

△ مائارىپ بۆلۈمىنىڭ مۇدىرى ئۇخلاۋاتقاندەك كۆزىنى يۇمۇپ ئولتۇرۇپ ئالدىغا كەلگەنلەرنىڭ سۆزىنى تىڭشايدىغان،... كۆرۈنىدىغان ئېغىر بىر ئادەم ئىدى.

△ مەن سىېنى قىزلار ئىچىدە ماختاپ يۇرۇپ ئاسمانغا چىقىرىۋېتىمەن.

△ ئۇ يوغان قاتما بارماقلىرى بىلەن گىېزىت قەغىزىگە موخۇركا ئوراپ تۇرۇپ سۆزگە قىزغىن كىرىشىپ كەتتى.

③ جۈپ رەۋىشداش بىرىكمىلىرى

△ ئاق بۇرۇتلۇق كاتىپ روكۇغا بارغاندەك ئېگىلىپ ـ قويۇپ قەغەزلەرنى يىغاتتى.

△ بۇنى بىلىندۇرمەسلىك ئۈچۈن قەغەزنى ئۆرۈپ ـ چۆرۈپ ئۇ يەر ـ بۇ يېرىگە كۆز يۈگۈرتۈپ چىقتى.

△ ... ئۇزۇپ ـ ئۇزۇپ سۆزلەشكە باشلىدى.

△ مەنمۇ «ئاپا! جېنىم ئاپا!» دەپ تىلىقىپ ـ تىلىقىپ يىغلاشقا باشلىدىم.

④ «قانداق»، «نېمىشقا» مەنىلىرىدە كەلگەن «قانداق قىلىپ» رەۋىشدىشى

△ *يۇقىرانىڭ ھال ـ ئەھۋالىنى بىلمىسە، ئۇلارنى قانداق قىلىپ ئىدارە قىلالايدۇ؟*

△ *قانداق قىلىپ سىلەر بىزنىڭ ماللىرىمىزنى ئالماقچى بولىسىلەر؟*

⑤ ئاددىي جۈملىنىڭ تەركىبىدە كەلگەن «قاراپ، قارىماي» رەۋىشداشلىرى

△ *يۇمشاق پاخالدا موللاق ئېتىشىپ، تۆۋەنگە قاراپ قېچىپ كېتىشتى.*

*شۇ چاغدا شەۋرىكان خادىملىرىغا قاراپ توي ـ زىياپەت ھازىرلىقىنى كۆرۈشنى بۇيرۇپتۇ.*

△ *بۇ ئېقىئوپىيەلىك ئۆزىنىڭ ياردار بولغىنىغا قارىماي ئاكىللىشقا ئېتىلىپ كەلدى.*

⑥ «... تارتىپ» رەۋىشدىشى + «... ـغىچە، ـ قىچە // ـ گىچە، ـ كىچە» بىرىكمىسى

△ *... دىن تارتىپ ... ـ يىللارغىچە*

△ *...دىن تارتىپ تا ئايرىلغان كۈنگىچە*

△ *ھاكىمىدىن تارتىپ ئەمىرىگىچە*

⑦ چىقىش كېلىشتىن كېيىن كەلگەن «باشلاپ» رەۋىشدىشى پۈتۈنلەي ۋاقىت ھالىتى رولىدا كېلىدۇ. بۇنى «ئېتىبارەن» سۆزى بىلەن ئالماشتۇرغىلىمۇ بولىدۇ. شۇڭا، بۇ بىرىكمە بىر خەۋەرلىك ئاددىي جۈملىدە كەلسە، كەينىدىن پەش قويۇلمايدۇ. مەسىلەن:

△ *شۇ كۈندىن باشلاپ بەزىدە ياتقىمىنىڭ ئىشىكى غىچىلدايدۇ.*

△ *ئەتىسىدىن باشلاپ سىلىمجان ماڭا جانى تىوغرىسىدا گەپ قىلمايدىغان بولۇۋالدى.*

△ *مائارىپ نازارىتىدىن رەسمىيەت قەغەزلىرىمنى ئالغان مىنۇتتىن باشلاپ يېنىكلىك قىلماسلىققا قەسەم ئىچكەنىدىم.*

⑧ بەزىدە « ـپ» رەۋىشدىشى قاتلاملىق ھالەتلەرنى پەيدا قىلىشى مۇمكىن. بۇنداق ھالدىمۇ كەينىدىن پەش قويۇلمايدۇ. مەسىلەن:

△ *شەررىكانىنىڭ ئىبتى لوقانىڭ ئىبتىغا قاراپ چاپچىپ قويۇپ تۇرۇپتۇ.*

2) «ـ غاچقا، قاچقا // ـ گەچكە، ـ كەچكە» رەۋىشداشلىرى ئارقىلىق ھاسىل قىلىنغان بىرىكمىلەر.

بۇنداق بىرىكمىلەردە رەۋىشداشتىكى پېئىلنىڭ ئىشلىگۈچىسى بىلەن جۈملىنىڭ ئىگىسى ئايرىم - ئايرىم بولۇشى ياكى جۈملىنىڭ ئىگىسى بىلەن بىر شەخس بولۇشى مۇمكىن. ھەر ئىككى خىل ئەھۋالدا كەينىدىن پەش قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ *بۇ يەرگە يات - يات ئىسسىق غەرب شامىلى كېلىپ تۇرغاچقا، قىشتىمۇ، يازدىمۇ چېچەك ۋە مېۋىلەر ئۈزۈلمەيتتى.*

△ *يەكشەنبە بولغاچقا، ئۇ ئۆيىگە ۋاقچىرەك كەلدى.*

△ *ئودىسسىئوس ئۇزاق سۆزلەپ چارچاپ كەتكەچكە، جىم ئولتۇرۇپ قالدى.*

ئەگەر بۇ رەۋىشداش بىرىكمىسى خەۋەرگە يانداش كەلسە، كەينىدىن پەش قويۇلمايدۇ. مەسىلەن:

△ *مەن بارمىغاچقا كۆرەلمىدىم.*

3) «ـ غۇچە، ـ قۇچە // ـ گۈچە، ـ كۈچە» قوشۇمچىلىرى ئارقىلىق ھاسىل قىلىنغان بىرىكمىلەر

بۇنداق بىرىكمىلەردە مۇشۇ قوشۇمچىلار بىلەن تۈرلەنگەن پېئىلنىڭ ئىشلىگۈچىسى بىلەن جۈملىنىڭ ئىگىسى بىر بولمىسا ھەم بۇنداق بىرىكمە ئاساسىي جۈملىنىڭ بېشىدا كەلسە، كەينىدىن پەش قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ *پاراخوت قوزغالغۇچە، پاراخوت ئۈستىدىكى بىر بۇرجەكتە ئولتۇردۇق.*

△ *ھەممە نەرسىنى ئۆزۈڭدىن كېيىنكى خەلىپىگە قالدۇرۇپ قويغۇچە، ھازىر بولسىمۇ شۇنداق قىلغىنىڭ ياخشىراق.*

△ *كۈن چىقىپ، چۈش بولغۇچە، ئۇلار قىزىق ئاپتاپتا ئولتۇرۇشتى.*

ئەگەر بۇ بىرىكمە ئاساسىي جۈملىنىڭ ئىگىسى بىلەن خەۋىرىنىڭ ئارىسىغا جايلىشىپ قالسا ياكى بۇ بىرىكمىدىكى پېئىلنىڭ ئىشلىگۈچىسى بىلەن جۈملە خەۋىرىنىڭ ئىشلىگۈچىسى بىر بولسا، ياكى بۇ بىرىكمىنىڭ ئىشلىگۈچىسى بولماي، خەۋەرگە ياندىشىپ كەلسە، كەينىدىن پەش قويۇلمايدۇ. مەسىلەن:

△ *سادىق كۈن نەيزە بويى ئۆرلىگۈچە ئىككى كەنتنى ئارىلىدى.*

△ *سىزمۇ جاۋاب كەلگۈچە سەۋر قىلىپ تۇرىسىز - دە.*

△ *مەن ھاۋا ئۆزگىرىپ كەتكۈچە مېھمانخانىنىڭ سەل نېرىسىدىكى تۆپىلىكتىن ئۆتۈپ، ... قاراپ ماڭدىم.*

△ *بۇنى تاپقۇچە بىر ھەپتە باش قاتۇردۇم.*

△ *دۈشمەن يەنە ئۆز جايىغا، دېڭىز قىرغىقىغا چېكىنگۈچە شۇ يوسۇندا جەڭ قىلىشىپتۇ.*

△ *ئادەملەر لەززەتلىك توي تاماقلىرىنى قورسىقى تويغۇچە يېيىشىپتۇ.*

△ *بۇ ئىش ھايت - ھۇيت دېگۈچە پۈتۈن مەھەللىگە تارالدى.*

△ *بۇ ئادەمنى ئىشەندۈرگۈچە قېنىم چىقاي دېدى.*

△ *دەريا لېۋىگە يەتكۈچە ئالدىرا.*

△ *... ئاندىن كېيىن ئۇنىڭ ئوغۇللىرىنى ئۆلتۈرۈپ، قىساس ئالمىغۇچە سېنىڭ ئالدىڭغا كەلمەيمەن.*

4) پۈتكەن سۈپەتداش قوشۇمچىسى « -غان، - قان // -

گەن، ـ كەن» بىلەن ھاسىل قىلىنغان بىرىكمىلەر

بۇنداق بىرىكمىلەر قوشما جۈملىلەر تەركىبىدە كۆپىنچە ھالەت بېقىندى تارماق جۈملىلىك رول ئوينايدۇ. بۇنداق بىرىكمىلەرنىڭ تۈرلىرى جىق بولسىمۇ، ئۇنىڭ بېقىندى تارماق جۈملىلىك رولى ئېتىبارغا ئېلىنىپ، كۆپ ھاللاردا كەينىدىن پەش قويۇلىدۇ.

بۇ بىرىكمىلەرنىڭ تۈرلىرى

(1) ئىشلىگۈچى + پۈتكەن سۈپەتداش + چىقىش كېلىش + كېيىن (بۇيان)...

مەسىلەن:

△ *بىز يەرنى ئاغدۇرۇپ بولغاندىن كېيىن، ئوتىياش تېرىيسىلەر.*

△ *ئارىدىن بىرئاز ۋاقىت ئۆتكەندىن كېيىن، كالىنىڭ ئىگىسى تۇردى بوۋاي ئالدىراپ ھاشىم بوۋاينىڭ ھويلىسىغا يېتىپ كەلدى.*

△ *تىروبا قولدىن كەتكەندىن بۇيان، سىلىنى ئەسلىي قىياپەتلىرىدە كۆرۈپ باقمىدىم.*

(2) ئىشلىگۈچى + پۈتكەن سۈپەتداش + ئورۇن كېلىش ياكى ئىشلىگۈچى + پۈتكەن سۈپەتداش + ئورۇن كېلىش + لا

مەسىلەن:

△ *ئەزىمقان ئۆيگە كىرگەندە، جەمىلە قەلەمچە قىلىۋاتاتتى.*

△ *قاراڭغۇ چۈشكەندىلا، ئۇلار ئورۇنلىرىدىن تۇرۇشتى.*

△ *بىر ئالىم بىر مەسىلىنى ھەل قىلغاندىمۇ، نەچچە مىڭلىغان ئالىملار بۇ ئىشلارنىڭ ئارانلا بىر قىسمىنى ھەل قىلالايدىكەن.*

(3) ئىشلىگۈچى + پۈتكەن سۈپەتداش + چاغ، ۋاقىت، پەيت، ئەھۋال + ئورۇن كېلىش ياكى ئىشلىگۈچى + پۈتكەن

سۆپەتداش + هامان

مەسىلەن:

△ *ناسكا ئاتىسىنىڭ ئوردىسىغا يېتىپ كەلگەن چاغدا، ئوددىسسىئوس مۇقەددەس ئورمانلىقتىن چىقتى.*

△ *جانابىلىرى ئالتۇن تاج ۋە كەمەرلەردىن ئايرىلىپ ئولتۇرغان ئەھۋالدا، يەرگە يوشۇرۇنۇپ تۇرغان ماما شۇ كۆپتىكى ئالتۇن ئۇستىدىكى تۇپراقنى دەسسەپ تۇرغان ساتىراچقا تەسىر قىلغان.*

△ *شۇڭا ئىززىمنى تاپقان هالدىمۇ، مەن بىلەن ئۇچرىشىشقا يۈزى چىدىماس.*

△ *شەررىكان دەمەشققە يېتىپ بارغان هامان، پۈتۈن دەمەشق ئاهالىسى ئۇنى قارشى ئېلىپ، ... بىلەن چىقىپتۇ.*

(4) ئىشلىگۈچى + پۈتكەن سۆپەتداش + تەۋەلىك قوشۇمچىسى + ئورۇن كېلىش

مەسىلەن:

△ *پەلەمپەيدىن چۈشۈۋاتقىنىمدا، كۆزۈمگە ئەتراپ قاپقاراڭغۇ كۆرۈندى.*

△ *بىز نىسارلار شەھىرىدە تۇرغىنىمىزدا، ھېچكىم بىزدىن ھېچقانداق جەرىمانە ئالمىغانىدى.*

(5) ئىشلىگۈچى + پۈتكەن سۆپەتداش + تەۋەلىك قوشۇمچىسى + ئۈچۈن

مەسىلەن:

△ *بىز مەسلىھەتلىك ئىش قىلغىنىمىز ئۈچۈن، خۇدا بىزلەرگە غەلىبىنى نېسىپ قىلدى.*

(6) ئىشلىگۈچى + پۈتكەن سۆپەتداش + تەۋەلىك قوشۇمچىسى + بىلەن

مەسىلەن:

△ *بۇ قىز ... گەپنى مۇشۇنداق قىلغىنى بىلەن، ئۇنىڭ*

*ئاتىسى ئۇنىڭ كۆڭلىدىكىنى پەملەپ، ... دېدى.*

(7) ئىشلىگۈچى + پۈتكەن سۈپەتداش + «- لىق، - لىك» + چىقىش كېلىش

مەسىلەن:

△ *سوقما تامنىڭ تەكتى زەي تارتىپ، ئۇلى بوشاپ قالغانلىقتىن، تام ئۆرۈلۈپ چۈشۈپ، كالىنى بېسىۋالغان.*

(8) ئىشلىگۈچى + پۈتكەن سۈپەتداش + «- لىق، - لىك» + تەۋەلىك قوشۇمچىسى + ئۈچۈن (تۈپەيلىدىن، سەۋەبىدىن)

مەسىلەن:

△ *سارايىنىڭ ياخشى جابدۇقلىرى ھۇجرىغا چىقىپ كەتكەنلىكى ئۈچۈن، جەمىلىنىڭ قاپىقى ئېچىلمىدى.*

**ئەسكەرتىش:** يۇقىرىدىكى سەككىز خىل بىرىكمىدە پۈتكەن سۈپەتداشتىكى ھەرىكەتنى ئىشلىگۈچى بايان قىلىنىسىمۇ ياكى جۈملىنىڭ ئىگىسى بىلەن بىر شەخس بولسىمۇ، بۇ بىرىكمىلەردىن كېيىن پەش قويۇلىۋېرىدۇ. مەسىلەن:

△ *موللا نىياز كۈلۈپ قويۇپ، بىر پەس ئويلانغاندىن كېيىن، مۇنداق ۋەقەنى سۆزلەپ بەردى.*

△ *تىغ بىلەن يۇرت سورىغاندىن كېيىن، ئەلۋەتتە شۇنداق بولىدۇ.*

△ *ئۇ يەرگە بارغاندا، يەر تەگرىلىرىدىن ئەركىنلىك تەلەپ قىلىسۇن.*

△ *بىز بۇ ئارالنىڭ پورتىغا يېتىپ كەلگەن چېغىمىزدا، بۇ يەردە كىم تۇرىدىغانلىقىنى بىلمەيتتۇق.*

△ *لېكىن، گۈلشەنگە كەلگەندە، ئاغزىغا كەلگەن بىرمۇ گەپنى يۇتۇۋەتمەيتتى.*

△ *جارچىنىڭ سۆزلىرىنى ئاڭلىغان ھامان، ئەرلەر سىۋەت كۆتۈرۈپ، مېۋە قاقىقىلى ئون ئىككى باغقا يېيىلدى.*

△ *ھەممىمىز ھەددىدىن ئارتۇق چارچاپ كەتكەنلىكىمىز ھەم دەرد ـ ئەلەم تارتقانلىقىمىز ئۈچۈن، ئوتلاقتا توپتوغرا ئىككى كېچە ـ كۈندۈز ئۇخلاپتىمىز.*

ئەگەر بۇ بىرىكمىلەر جۈملىنىڭ خەۋىرىگە يانداش كەلسە، كەينىدىن پەش قويۇلمايدۇ. مەسىلەن:

△ *جەمىلە يەرگە يورۇق چۈشكەندە ئورنىدىن تۇردى.*

△ *نەگە بېرىشىمنى پەقەت كوچىغا چىققاندىن كېيىنلا ئويلىدىم.*

△ *ھودۇققان ھالدا ئەتراپىمغا قارايتتىم.*

(9) ئىشلىگۈچى + پۈتكەن سۈپەتداش + تەۋەلىك قوشۇمچىسى + دەك، ئوخشاش.

بۇ بىرىكمە جۈملىدە كۆپىنچە قىستۇرما تەركىب بولۇپ كېلىدۇ. شۇڭا كەينىدىن پەش قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ *بۇ ئەلدە، ئەرلەر دېڭىزچىلىقتا ماھىر بولغىنىدەك، ئاياللار توقۇش ئىشلىرىغا ماھىر ئىدى.*

△ *خۇددى نەچچە كىشىنىڭ غۇلىچى يەتمەيدىغان دەرەخنى ئادەمنىڭ كۆزىچىلىك يوپۇرماقلار ياشناتقىنىغا ئوخشاش، ئىنسانىدىكى ئەخلاق ـ پەزىلەتنىمۇ كۆزگە كۆرۈنمەيدىغان ئۇششاق ـ چۈششەك نەرسىلەر تەمىنلەپ تۇرىدۇ.*

بۇ بىرىكمىدىكى پۈتكەن سۈپەتداشنىڭ ئىشلىگۈچىسى بىلەن جۈملىنىڭ ئىگىسى بىر شەخس بولۇپ قېلىشى ياكى بۇ بىرىكمە جۈملىنىڭ خەۋىرىگە ياندىشىپ كېلىشى مۇمكىن. بۇنداق ئەھۋالدا ئۇنى قىستۇرما تەركىب ھېسابلىغىلى بولمايدۇ، بەلكى ھالەت ھېسابلاپ، ئارقىسىدىن پەش قويماسلىق كېرەك.

مەسىلەن:

△ *ھاشىر قوشۇمىسىنى تۈرۈپ، رازىيە كۈلۈمسىرەپ، مېنى ئەيىبلىشۋاتقاندەك كۆزۈمگە قارىشىپ تۇراتتى.*

△ *كالفا سۆزلىرىمنى باللار چۆچەك ئاڭلاۋاتقاندەك كۈلۈمسىرەپ تۇرۇپ ئاڭلايتتى.*

△ *ئۇلار بىر ـ بىرى بىلەن ئۇچرىشىشنى ئارزۇ قىلىپ يۈرگەندەك قىزغىن، تەمكىن ۋە جىددىي سۆزلەشمەكتە ئىدى.*

(10) ئىشلىگۈچى + پۈتكەن سۈپەتداش + چە

ئىشلىگۈچى + پۈتكەن سۈپەتداش + تەۋەلىك قوشۇمچىسى + چە

ئىشلىگۈچى + پۈتكەن سۈپەتداش + پېتى

ئىشلىگۈچى + پۈتكەن سۈپەتداش + يۆنىلىش كېلىش + قەدەر.

بۇنداق بىرىكمە جۈملىدە ھالەتلىك رولدا كېلىدۇ. شۇڭا، جۈملىنىڭ بېشىدا كەلسە، مەيلى ئۇ بىر خەۋەرگە مۇناسىۋەتلىك بولسۇن، مەيلى ئىككى خەۋەرگە مۇناسىۋەتلىك بولسۇن، ئوخشاشلا كەينىدىن پەش قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ *ئىسلام دىنى بارلىققا كەلگەنگە قەدەر، پارسلاردا شۇ قائىدە ـ تەرتىپ جارى بولۇپ كەلگەنىدى.*

ئەگەر بۇ بىرىكمىدىكى سۈپەتداشنىڭ ئىشلىگۈچىسى بىلەن جۈملە خەۋىرىنىڭ ئىشلىگۈچىسى بىر بولسا ياكى بۇ بىرىكمە خەۋەرگە ياندىشىپ كەلسە، كەينىدىن پەش قويۇلمايدۇ. مەسىلەن:

△ ئۇلار شۇ ماڭغىنىچە (ماڭغان پېتى) شەررىكانىنىڭ سارىيىغا يېتىپ بېرىپتۇ.

3. مۇستەقىل تەركىبلەردە

مۇستەقىل تەركىبلەر جۈملىنىڭ بېشىدا بولسا، ئاخىرىدىن، ئوتتۇرىسىدا بولسا، ئىككى چېتىدىن، ئاخىرىدا بولسا، ئالدىدىن پەش بىلەن ئايرىتىلىدۇ.

كۆپرەك كۆرۈلىدىغان مۇستەقىل تەركىبلەر تۆۋەندىكىلەر:

1) قاراتما تەركىب

△ قەدىرلىك ئانا، ئۇرۇشتا يارىلىنىپ قايتىۋاتقان جەڭچىلىرىمىز كىچە دۈشمەننىڭ تۈيۈقسىز ھۇجۇمىغا ئۇچرىدى.

△ نەچچە زامانلار بولدى، بىرەر قېتىم كۆرۈپ كېتەيمۇ دېمىدىڭ، قىزىم.

2) قىستۇرما تەركىب

△ ئۇنىڭدىن باشقا، رەيھاننىڭ يەنە ئۆزىگە خاس بەزىبىر سىرلىرىمۇ بار ئىدى.

△ بەختكە يارىشا، شۇ كۈنى كەچقۇرۇن تۆمۈر خەلپىمۇ بارىكۆلدىن قايتىپ كەلدى.

△ سەيەرقۇلنىڭ ساناق نۆۋىتى، نېمىشقىدۇر، ھەممىدىن كېيىنكى قاتارغا قويۇلغانىدى.

△ ئەزىمجان، نېمىلا قىلمىسۇن، ئوغۇل ئۆيلەيدىغان ئەر بولغىنى ئۈچۈن، بارلىق ئىبغىرچىلىقلارنى كۆتۈردى.

△ ئۇنىڭ تۇرمۇشىنى كۆزىتىشىچە، ھېچكىم ئۆزىنىڭ ھايات يولىنى بەلگىلىۋالالمايتتى.

△ دېمەك، كۆز يېشىدىن ئەندىكىپ ئويغانغان ئوخشايدۇ.

△ ئۇنىڭ ئۈستىگە، ئۇنىڭ كۆزى قانداق قىلىپ قارىغۇ بولۇپ قالدى؟

3) ئىملىق تەركىب

△ ھە، بەللى، مانا شۇ، ئەقىللىق خوتۇن ـ دە، سەن.

△ مەيلى، كۆپچىلىكنىڭ پايدىسى ئۈچۈن ھەرقانداق زىيان تارتىشقا تەييار بىز!...

4) جۈملىدە يېزىق بىلەن كەلگەن دەرىجە سانلار

△ قۇمۇلدا تۇرىدىغان بولسىلا، بىرىنچىدىن، شامەخسۇت ۋاڭ بىلەن ھېچقاچان ئوبدان ئۆتەلمەيدىلا، ... ئىككىنچىدىن، ...

4. باغلىغۇچىلاردا

ھازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدا باغلىغۇچى بولۇپ كېلىدىغان تىل تەركىبلىرىنىڭ سانى كۆپ ئەمەس، لېكىن ئۇلارنىڭ مەنە جەھەتتىن ئۆتەيدىغان ۋەزىپىلىرى خىلمۇخىل. بەزى باغلىغۇچىلار، ھەتتا رەۋىشلەر بىلەن، قىستۇرما سۆزلەر بىلەن، تىركەلمە (سۆز ئارقا ياردەمچى)لەر بىلەن تۇتىشىپ كېتىدۇ. شۇڭا، ئۇيغۇر تىلىدا باغلىغۇچىلار ئومۇمىيۈزلۈك تەتقىق قىلىنىشتىن بۇرۇن پەش قويۇشتا قالايمىقانچىلىق يۈز بېرىۋاتقان تۆۋەندىكى باغلىغۇچىلار ئۈستىدىلا توختىلىمىز.

1) بىرىكتۈرگۈچى باغلىغۇچىلار «ۋە، ھەم، ھەمدە، بىلەن»لەرنىڭ ئالدى ياكى كەينىدىن پەش قويۇلمايدۇ.

مەسىلەن:

△ *ئۇلار گەپ ـ سۆزسىزلا پىيالىنى بوشىتىشتى ۋە قازان كاۋىپىدىن ئىشتىھا بىلەن يېيىشتى.*

△ *ھەر بىر كىشى ئۇنى مۇقەددەس ئولىمپىيا تېغىدىكى تەڭرىلەرگە ئاتاپ سەدىقە قىلىشتى ھەم بۇ مېھمانىنىڭ ئۆز ئېلىگە ئامان ـ ئېسەن قايتىپ بېرىشىنى تىلىدى.*

△ *... ئۆزى كۆرگەنلىرىنىڭ ھەممىسىنى قايغۇ ھەم قورقۇنچ بىلەن ئېيتىپ بەردى.*

△ *... پەقەت مۇئامىلە ئارقىلىقلا ئەمگەك كۈچىدىن ئىبارەت ئالاھىدە تاۋارنى سېتىۋالىدۇ ھەمدە ئاخىرىدا تاۋارنى سېتىپ، قوشۇمچە قىممەتنى ئىشقا ئاشۇرىدۇ.*

ئەگەر «ھەم» باغلىغۇچىسى تەكىتلەش يۈزىسىدىن باغلىنىدىغان ئىككى تەركىبنىڭ ئالدىدا تەكرارلانسا، كېيىنكى «ھەم»نىڭ ئالدىغا پەش قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ *بۇ مەنسۇرنىڭ ھەم تەكلىپى، ھەم بۇيرۇقى، بۇنى ئولتۇرغانلار ياخشى بىلىدۇ.*

2) «بىراق، ئەمما، لېكىن، ئەكسىچە، ۋاھالەنكى، شۇنداقتىمۇ» قاتارلىق قارىمۇقارشى باغلىغۇچىلار چېكىت

قويۇپ ئاياغلاشتۇرۇلغان ئىككى جۈملىنى ياكى ئۆزئارا ئالاقىدار ئىككى ئابزاسنى باغلاپ كەلسە، كەينىدىن پەش قويۇلىدۇ؛ بولمىسا، پەش قويۇلمايدۇ. مەسىلەن:

△ *ئىستېمال قىممىتى ھامان ئىجتىمائىي بايلىقنىڭ ماددىي مەزمۇنىنى ھاسىل قىلىدۇ. بىراق، ئىستېمال قىممىتىنىڭ ئۆزى ئىجتىمائىي ئىشلەپچىقىرىش مۇناسىۋەتلىرىنى ئەكس ئەتتۈرۈپ بېرەلمەيدۇ.*

△ *ئەمما، ئۇ پەقەت مويسىپىت نىستور يېتىپ كەلگەندىلا نىيىتىدىن ياندى.*

△ *ئىنسانلار بىر مىليون يىلدىن ئارتۇق تارىخقا ئىگە، ئەمما تاۋارنىڭ دۇنياغا كەلگىنىگە 6 ـ 7 مىڭ يىللا بولدى.*

△ *لېكىن، مەن دوستلىرىمنى قۇتقۇزۇش ئۈچۈن قولۇمدىن كەلگەن ھەممىنى قىلىشقا بەل باغلىدىم.*

△ *ئۇلارنىڭ ئۈستىبېشى لايغا مىلەنگەن، لېكىن نېمىگىدۇر خۇشال ئىدى.*

△ *تاۋارنىڭ ئايرىم قىممىتىمۇ ئوخشاش بولمايدۇ، ۋاھالەنكى، ئوخشاش خىلدىكى تاۋار يەنە ئوخشاش ئىجتىمائىي قىممەت بويىچە سېتىلىدۇ.*

△ *ئۇ ئەمدى قانداق قىلىشنى بىلەلمەي تۇرغىنىدا، ئاقىنا بىر ياش مالچى قىياپىتىگە كىرىۋېلىپ، شۇنداقتىمۇ شاھزادىلەرچە نازاكەت بىلەن ئۇنىڭ ئالدىغا كەلدى.*

3) «شۇڭا، شۇنىڭ ئۈچۈن، شۇڭلاشقا، چۈنكى، شۇ سەۋەبتىن» قاتارلىق سەۋەب باغلىغۇچىلىرى ئەگەر چېكىت بىلەن ئاياغلاشقان جۈملىدىن كېيىن كەلسە، ياكى ئابزاسنىڭ بېشىدا كەلسە، كەينىدىن پەش قويۇلىدۇ، باشقا ئەھۋاللاردا كەينىدىن پەش قويۇلمايدۇ. مەسىلەن:

△ *شۇڭا، ئۇمۇ بۇ ئىشنى قانداق بىر تەرەپ قىلىشنى بەلگىلەپ بېرىشنى ئىلتىجا قىلىپ ۋەھيى سورىدى.*

△ *دەل مۇشۇ سەۋەبتىن، تاۋار باشقا ئەمگەك*

*مەھسۇلاتلىرىدىن پەرقلىنىدۇ. شۇڭا، قىممەت تاۋارنىڭ ئەڭ ماھىيەتلىك خۇسۇسىيىتى بولۇپ ھېسابلىنىدۇ.*

△ *ئىنسانىيەت ئەنە شۇنداق ياشايدۇ، شۇنىڭ ئۈچۈن ھاياتنىڭ قىزىقى بار.*

△ *يەككە تاۋارلار بۇنداق بايلىقنىڭ ئامىل شەكلى بولۇپ ئىپادىلىنىدۇ. شۇنىڭ ئۈچۈن، بىزنىڭ تەتقىقاتىمىز تاۋارنى تەھلىل قىلىشتىن باشلىنىشى كېرەك.*

△ *شۇڭلاشقا، قەھرىمانلارنىڭ بۇ ئوغۇللىرى ئۆزلىرىنىڭ بىر داھىي تاللىۋېلىشى ئۈچۈن ئاپوللودىن ۋەھىي بېرىشنى ئىلتىجا قىلىشتى.*

△ *...، بەلكى جەمئىيەتنىڭ ئېھتىياجىنى قاندۇرۇش ئۈچۈن ئىشلىتىلىدۇ، شۇڭلاشقا ئۇ جەمئىيەتنىڭ ئىستېمال قىممىتى بولىدۇ.*

△ *بۇنداق دېيىش خاتا. چۈنكى، مۇئامىلە جەريانىدا... قوشۇمچە قىممەت پەيدا بولمايدۇ.*

△ *قويما پۇل ۋە قەغەز پۇل دۇنيا پۇلى بولالمايدۇ، چۈنكى ئۇ ئۆز دۆلىتىنىڭ دائىرىسىدىن چىقىپ كەتكەندىن كېيىن، ئەسلىي قانۇنىي ئەھمىيىتىنى يوقىتىدۇ.*

4) كۆچەيتكۈچى باغلىغۇچى «ھەتتا، بەلكى، تاكى، يەنە كېلىپ، دېگەنبىلەن، ئۇنىڭ ئۈستىگە، ھېلىغۇ» قاتارلىقلاردىن كېيىن ھەرقانداق ئەھۋال ئاستىدا پەش قويۇلمايدۇ. مەسىلەن:

△ *لېكىن، ئۇنىڭ زەربىسى بىلەن كۆپچىلىك بىر قەدەممۇ چېكىنمەيدۇ، بەلكى ئۇنىڭغا تېخىمۇ جىقراق ئادەم يېپىلىدۇ.*

△ *ئۆزىڭىز كەلمەيلا قالماستىن، بەلكى باشقىلارنىڭ كېلىشىگىمۇ توسالغۇ بولدىڭىز.*

△ *لېكىن، كامالدىن ئۇن چىقمىدى، ھەتتا مىدىرمۇ قىلمىدى.*

△ *مەلىكە ئەپسۇن ئوقۇپ، بىر يۇمىلاپلا كەپتەرگە،*

*سوغا، ئوت ـ چۆپكە، دەل ـ دەرەخقە ئۆزگىرىشىنى، ھەتتا سېھىرنىڭ باشقا تۈرلىرىنىمۇ ئۆگىنىپ بوپتۇ.*

**ئەسكەرتىش:** *«بەلكىم» سۆزى باغلىغۇچى ئەمەس، قىستۇرما تەركىب دەپ قارىلىدۇ، شۇڭا مۇستەقىل تەركىبلەر قاتارىدا كەينىدىن پەش قويۇلىدۇ. مەسىلەن:*

△ *قېنى، بىللە ئويلايلى، بەلكىم، بۇ تۇگۇچنىمۇ يېشىۋالارمىز.*

△ *بەلكىم، بۇ يەردە باشقا سىر باردۇ؟*

5) تاللىغۇچى باغلىغۇچى «يا، ياكى، نە، گاھ، خاھ، مەيلى» قاتارلىقلاردىن كېيىن ياكى ئالدىن پەش قويۇلمايدۇ. مەسىلەن:

△ *قانداق قىلاي، يوشۇرايمۇ ياكى خاتالىقلىرىمنى ئۇستۇمگە ئېلىپ ئەپۇ سورايمۇ؟*

△ *بەلكى ساپ قىممەتلىك ئالتۇن ـ كۈمۈش پۇل بولۇشى ياكى پۇل ماتېرىيالى بولغان قىممەتلىك مېتاللار بولۇشى كېرەك.*

ئەگەر بۇ باغلىغۇچى باغلىنىدىغان ئىككى تەڭداش تەركىبنىڭ ئالدىدا تەكىتلەش يۈزىسىدىن تەكرار كەلسە، ئىككىنچى قاتاردىكىسىنىڭ ئالدىدىن پەش قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ *يا ئۇنداق، يا مۇنداق پىكىرلەرنىڭ بولۇشى ئەجەبلىنەرلىك ئەمەس.*

6) ئوخشىتىش باغلىغۇچىسى «شۇنداقلا، شۇنىڭدەك» تەڭداش جۈملىلەر ياكى جۈملىنىڭ تەڭداش تەركىبلىرىنى باغلاپ كېلىدۇ. كەينىدىن پەش قويۇلمايدۇ. مەسىلەن:

△ *ئوقۇش، شۇنىڭدەك ئوقۇغاننى ئەمەلدە ئىشلىتىش ئاسان ئىش ئەمەس.*

△ *... ئۇنى چەكسىز مۇددەتتە ساقلىغىلى بولىدۇ، شۇنداقلا ھەر ۋاقىت باشقا ھەرقانداق تاۋارغا ئايلاندۇرغىلى بولىدۇ.*

7) ئىزاھ باغلىغۇچىسى «يەنى، مەسىلەن»

ئىزاھ باغلىغۇچىسى «يەنى» مەيلى ئىككى جۈملە ئارىسىدا كەلسۇن، مەيلى ئىككى سۆز ئارىسىدا كەلسۇن، كەينىدىن پەش قويۇلمايدۇ. مەسىلەن:

△ *ئۇنداق بولسا، پۇلنىڭ بۇ كۆپەيگەن سوممىسى، يەنى قوشۇمچە قىممەت نەدىن كېلىدۇ؟*

△ *نەرسىنى نېسى ئېلىپ، پۇلىنى كېيىنرەك بېرىدىغان ئەھۋاللار بولىدۇ، يەنى نەرسىنى ئالغاندا نەق پۇل تۆلەنمەي، مەلۇم ۋاقىتتىن كېيىن ئاندىن پۇل تۆلىنىدۇ.*

ئىزاھ باغلىغۇچىسى «مەسىلەن» ئومۇملاشتۇرغۇچى سۆز، ئىزاھلانغۇچى سۆز ياكى ئاھاڭ جەھەتتىن تولۇق ئاياغلاشماي، پەش بىلەن ئايرىلغان جۈملىلەردىن كېيىن كەلسە، كەينىدىن پەش قويۇلمايدۇ. مەسىلەن:

△ *دۇنيا ئەللىرىنىڭ تارىخىدا نۇرغۇن تاۋارلار — مەسىلەن سەدەپ، گەزمال... ئوخشاشلار پۇل ئورنىدا ئىشلىتىلگەن.*

△ *سوتسىيالىزم جەمئىيىتىدىكى زىددىيەتلەر كونا جەمئىيەتتىكى زىددىيەتلەرگە مەسىلەن، كاپىتالىزم جەمئىيىتىدىكى زىددىيەتلەرگە تۈپتىن ئوخشىمايدۇ.*

ئەگەر چېكىت بىلەن ئاياغلاشقان جۈملىلەردىن كېيىن كەلسە، كەينىدىن پەش قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ *ئۇلارنىڭ ئىستېمال قىممىتىمۇ ئوخشاش بولمايدۇ. مەسىلەن، كىيىم ــ كېچەك بەدەننى ئىسسىتىدۇ، ....*

8) شەرت باغلىغۇچىسى «ئەگەر، ناۋادا، ئۇنداقتا»، ئايرىغۇچى باغلىغۇچى «پەقەت، جۈملىدىن»، ئىمكانىيەت باغلىغۇچىسى «ئاندىن»، تەكىت باغلىغۇچىسى «تېخى، بولۇپمۇ، خۇسۇسەن»، سەۋەب ــ نەتىجە باغلىغۇچىسى «شۇنىڭ بىلەن، نەتىجىدە»، ئارتتۇرما باغلىغۇچى «يەنە، شۇنىڭ بىلەن بىللە، شۇنىڭ بىلەن بىر ۋاقىتتا» قاتارلىق باغلىغۇچىلاردىن كېيىن

پەش قويۇلمايدۇ. مەسىلەن:

△ *ئەگەر ئات ماڭغىلى ئۇنىمىسا، قامچا بىلەن بولۇشىغا ئۇر.*

△ *ئۇنىداقتا سەن مېنىڭ تۇكلىرىمدىن بىرنەچچە تال ئېلىۋال...*

△ *ھەر بىر تاۋار ئىگىسى ئالدى بىلەن ئۆزىنىڭ تاۋىرىنى پۇلغا ئايلاندۇرغاندىلا، ئاندىن ئۇنىڭ بىلەن ئۆزىگە كېرەكلىك نەرسىنى ئالالايدۇ.*

△ *تېخى بەزىلەر «مەنسۇرنى، ئەكبەرنى يېقىتىمىز» دېيىشىدۇ.*

△ *... يامانلاشتۇرىدۇ، بولۇپمۇ 70 ـ يىللاردىن كېيىن بەزى ئاساسلىق كاپىتالىستىك مەملىكەتلەردە ئىشسىزلارنىڭ نىسبىتى جىددىي ئۆرلەپ كەتتى.*

△ *... جان باقىدىغانلار بارغانسېرى كۆپىيىدۇ، نەتىجىدە نۇرغۇنلىغان ئىشچىلار ئىشسىز قالىدۇ.*

△ *... كونكرېت ئەمگەك ئابستراكت ئەمگەككە قايتالمايدۇ، شۇنىڭ بىلەن ئىشلەپچىقارغۇچىنىڭ ئەمگىكى بىكار كېتىدۇ.*

△ *بارلىق خەلققە پايدىلىق ئارزۇلار ئىشقا ئاشىدۇ، پەقەت بۇنىڭ بۇگۇنى ۋە ئەتىسىلا بار، خالاس... دەپ قارىدى.*

△ *ئۇنىڭ نېرىراقىدا يەنە بىر قەبرە تۇراتتى.*

△ *ئۇلارنىڭ ھەرىكەت قانۇنىيەتلىرىنى تاپىدۇ، شۇنىڭ بىلەن بىللە بىر نەچچە ياكى بارلىق جەمئىيەتنىڭ تەرەققىيات باسقۇچىدىكى ئىشلەپچىقىرىش مۇناسىۋەتلىرى تەرەققىياتىنىڭ ئورتاق قانۇنىيەتلىرىنىمۇ تەتقىق قىلىدۇ.*

« ھېچ بولمىسا (تەكىت باغلىغۇچىسى)»، «شۇنداق قىلىپ، (سەۋەب ـ نەتىجە باغلىغۇچىسى)» سۆزلىرى گەرچە باغلىغۇچىلار قاتارىدا بولسىمۇ، شەرتلىك ۋە ھالەتلىك مەنىلىرىنىڭ يەنىلا مەۋجۇتلۇقىنى ئېتىبارغا ئېلىپ كەينىدىن

پەش قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

*△ ھېچ بولمىسا، سەن مېنىڭ ماياقلىرىمدىن بىرنەچچە تال ئېلىۋال. ھاجىتىڭ چىقىپ قالسا، كۆيىدۇرسەڭ، ئەسقىتىپ قالسام، ئەجەب ئەمەس، دەپتۇ يىلان.*

*△ شۇنداق قىلىپ، نىساخان خۇشى تۇتقاندا، ئوغلىنى بولۇشىغا قويۇپ بېرىپ ئەركە ـ تايىتاڭ قىلىۋېتىش، كېيىن ئۇنى يىغىۋالالماي، ئۇرۇپ ـ تىللاشنىڭ توغرا ئەمەسلىكىنى چۈشىنىشكە باشلىدى.*

5. باشقىلاردا

1) بىر تۇتاش ئېلىنماي، بۆلۈپ ئېلىنغان دىيالوگلاردا بۆلۈنگەن قىسىم بىلەن ئاپتور سۆزىنىڭ ئارىسىغا پەش قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

*△ تازا چاتاق بولدى، دەپ گېپىنى باشلىدى دادام، يەنى چاتاق شۇ دەرىجىگە يەتكەنكى، نېمە دېيىشىمنىمۇ بىلمەيمەن.*

2) كۆپ خانىلىق سانلار تۈركۈمگە ئايرىلغاندا، ھەرقايسى تۈركۈملەر ئارىسىغا ساننىڭ يېزىلىش يۆنىلىشى بويىچە پەش قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

1،000،000　　13،500

3) تەكرار كەلگەن سوئال خەۋەرلەرنىڭ ئارىسىغا پەش قويۇلىدۇ.

*△ سەن بارامسەن، يوق؟*

*△ ××× كەلدىمۇ، كەلمىدىمۇ؟*

4) جۈملىدىكى A بۆلەكنىڭ ئۆزىنىڭ كەينىدىن كەلگەن تۆۋەن قاتلامدىكى B بۆلەككە باغلىنىپ قېلىشىدىن ساقلىنىش زۆرۈر بولغاندا، A بۆلەك پەش بىلەن ئايرىلىدۇ. مەسىلەن:

*△ تۆمۈريولنىڭ مەخسۇس لىنىيەسى كارخانا ياكى باشقا ئورۇنلارنىڭ باشقۇرۇشىدىكى، دۆلەت تۆمۈريولى ياكى باشقا تۆمۈريوللار بىلەن تۇتاشتۇرۇلغان ئاچا لىنىيەنى كۆرسىتىدۇ.*

△ *بۇگۈن پىراكتىكىدىن قايتىپ كەلگەن ئوقۇغۇچىلار سالامەتلىك تەكشۈرتىدۇ.*

△ *ئۇزاق ئۆتمەيلا، يۇقىرىغا ئۆرلەۋاتقان تۈتۈننى كۆرۈپ قالدىم.*

6. پەش قويۇش هاجەتسىز بولغان بەزى ئورۇنلار

تۆۋەندە كەلتۈرۈلگەن مىساللاردا پەش قويۇش هاجەتسىز ئورۇنلارغا بەزىدە پەش قويۇش ئەهۋاللىرى كۆرۈلۈۋاتىدۇ. مەتبۇئاتتىكى مۇشۇ ئەهۋالنى تۈزىتىش مەقسىتىدە مۇنداق جۈملىلەرنى كۆرسىتىپ ئۆتىمىز.

1) تۈرغۇن سۆز ياكى ئىسىمداشلارغا «بىلەن» قوشۇلۇپ هاسىل بولغان بىرىكمىلەردىن كېيىن پەش قويۇلمايدۇ. مەسىلەن:

△ *ئەنە شۇنىڭ مەسلىهەتى بىلەن باشقىلار ئۇنى چاقىرىپتۇ.*

△ *بوراننىڭ پەسىيىشى بىلەنلا بۇ كىچىككىنە شەهەرنى دەهشەتلىك بىر ۋەهىمە قاپلاپ كەتتى.*

△ *يەردىن نەم كېتىش بىلەن ئەر ـ ئايال قوزغىلىپ، بۇغدايىنى بۇزۇپ، شال ئۈچۈن داڭزا ـ كەيزىلەرنى ياسىدى.*

△ *زېۋىسىنىڭ پاناهى بىلەن سكوللاغا كۆرۈنمەي، قايىنامدىن ئۆتۈپ كەلدىم.*

△ *بۇ قىز دېدەكلەر بىلەن بىللە دەرهاللا قېچىر هارۋىسىنى قوشۇپ، تەييارلاپ بولدى.*

2) تۈرغۇن سۆز + چىقىش كېلىش + «كېيىن» ياكى تۈرغۇن سۆز + يۆنىلىش كېلىش + «يېقىن» ئوخشاش بىرىكمىلەردىن كېيىن پەش قويۇلمايدۇ. مەسىلەن:

△ *ئۇزاق جىملىقتىن كېيىن تۇرسۇن ئاسىمنىڭ ئالدىغا كېلىپ توختىدى.*

△ *كەچ كىرىشكە يېقىن شامال چىقىپ كەتتى.*

3) جۈملىنىڭ كۆرسىتىش ئالماشلىرىدىن بولغان ئىگىسىدىن كېيىن قىستۇرما تەركىبلەر كەلمىسە، پەش قويۇلمايدۇ. مەسىلەن:

△ *بۇ پەرىزاتلارنىڭ ماكانى ئىدى.*

△ *ئۇ بۇ گۈزەل قىزلارنىڭ ئالدىدا خۇددى سالۋا يۇڭلۇق شىردەك تۇراتتى.*

4) ئاددىي ياكى تارماق جۈملىدىكى ئادەتتىكى ھالەت ياكى تولدۇرغۇچىلاردىن كېيىن پەش قويۇلمايدۇ. مەسىلەن:

△ *بۇ قېتىمقى سەرگۈزەشتەمنى سىلىگە ئېيتىپ ئۆتتۇمغۇ، شاھىم!*

△ *ئۇدىسسىئۇس تۇماننىڭ قورشاۋى ئاستىدا بەزمە قىلىۋاتقانلارنىڭ ئارىسىدىن ئۆتتى.*

△ *ئەمما، ئۇنى قوشلاپ قايغۇ ـ ھەسرەتكە سالماسلىق ئۈچۈن ئۇلارنىڭ بۇ يەرگە كېلىشتىكى مەقسىتىنى ئېيتمىدى.*

△ *بۇ چاغدا بىزنىڭ ئوزۇق ـ تۈلۈكىمىز ئاللىقاچان تۈگەپ بولغانىدى.*

△ *كېيىن ئۇ مېنى چىرايلىق ئورۇندۇققا ئولتۇرغۇزۇپ، پۇتۇمغا كىچىككىنە دەسسىگۈچ قويۇپ بەردى.*

△ *شۇ ئەسنادا ئافىنا ئۇنى تېخىمۇ ھەيۋەتلىك ۋە كېلىشكەن ھالەتكە كەلتۈردى.*

△ *ئۇشتۇمتۇتلا ئۇزۇن مۈڭگۈزلۈك بىر بۇغىنىڭ دەرەخ ئارىسىدىن يۈگۈرۈپ چىقىپ، ئېرىق بويىغا كېلىۋاتقانلىقىنى كۆرۈپ قالدىم.*

△ *ئاخىرى ئۆزىنى باسالماي، ... دېدى.*

△ *ئاخىرىدا ئافىنا ئۇنىڭ ھەمراھىغا ئاتقان پوڭزىكىنىڭ يۆنىلىشىنى بۇرىۋېتىپ، تېز ئېقىۋاتقان ئۆستەڭگە چۈشۈرۈۋەتتى.*

**6. يالاڭ تىرناق ۋە ئۇنىڭ ئىشلىتىلىشى**

يالاڭ تىرناق قوش تىرناققا نىسبەتەن رولى كىچىك بولغان تىنىش بەلگىسى.

جۈملىدە قوش تىرناق ئىچىدە كەلگەن كۆچۈرمە تەركىبلەر يالاڭ تىرناق ئىچىگە ئېلىنىدۇ. بۇ، خۇددى پەش بىلەن چېكىتلىك پەشنىڭ قاتلام مۇناسىۋىتىنى ئىپادىلىگىنىگە ئوخشاش، كۆچۈرمە تەركىبلەرنىڭ قاتلام مۇناسىۋىتىنى ئىپادىلەيدۇ. مەسىلەن:

△ — ۋاي قۇۋۇرغامەي، «چىراغىپايدا چاي ئىچكەن ‹چېچەن›نى كۆردۈم» دېگەندەك، ئەمدى كىتابلاردىن قۇسۇر تاپقىلى تۇردۇڭمۇ؟ ئۇقۇپ قوي، كىرىم، ئۇ دېگەن پەن، دېدى رازىيە.

△ مەن «‹پولات قانداق تاۋلاندى› رومانى ھەققىدە قىسقىچە تەسىرات» دېگەن ئوبزورنى ئوقۇدۇم.

7. قوش تىرناق ۋە ئۇنىڭ ئىشلىتىلىشى

قوش تىرناق كۆچۈرمە تەركىبلەرنى ئاپتور سۆزىدىن ئايرىپ كۆرسىتىدىغان بەلگە. ئۇنىڭ رولى يالاڭ تىرناققا نىسبەتەن چوڭ.

جۈملىدە كەلگەن بارلىق كۆچۈرمە تەركىبلەر، جۈملىدىن كىتاب، گېزىت ـ ژۇرنالناملىرى، ماۋزۇ... قاتارلىقلار قوش تىرناق ئىچىگە ئېلىنىدۇ.

جۈملىدىكى كۆچۈرمە تەركىبلەر كۆپىنچە «دېمەك» پېئىلى ئارقىلىق ھاسىل قىلىنغان بىرىكمىلەردىن ئىبارەت بولىدۇ. شۇڭا، تۆۋەندە «دېمەك» پېئىلى ئارقىلىق ھاسىل قىلىنغان بىرىكمىلەرنى مەركەز قىلغان ھالدا قوش تىرناقنىڭ ئىشلىتىلىشىنى بايان قىلىپ ئۆتىمىز.

1. «دېمەك» پېئىلى ئارقىلىق ھاسىل قىلىنغان بىرىكمىلەردە قوش تىرناقنىڭ ئىشلىتىلىشى

1) راي فورمىسىدا كەلگەن «دېمەك» پېئىلىنىڭ ئالدىدىكى

تەركىب دائىم قوش تىرناقتا ئېلىنىدۇ. مەسىلەن:

△ *... چۈشەندۈرۈپ، «قانۇنغا خىلاپ كېلىدىغان ھەرقانداق تەدبىرنى قوللانمىسىڭىز!» دېدىم.*

△ *«خوپ!» دەپتۇ ۋەزىر دەندان.*

2) ئەگەر «دېمەك» پېئىلى « ـ پ» قوشۇمچىسى بىلەن تۈرلىنىپ، رەۋىشداش بىرىكمىسىنى ھاسىل قىلسا، مەيلى كۆچۈرمە تەركىب ئېنىق نەقىل بولسۇن، مەيلى تەخمىن كۆچۈرمە بولسۇن، ئوخشاشلا قوش تىرناقتا ئېلىنىدۇ. مەسىلەن:

△ *«ھوقۇق قولىمىزدا» دەپ شاپائەت بىلەن ئاداۋەتنى ئارىلاشتۇرۇۋەتمەيلى.*

△ *سائەت ئىگىسى «500 سوم تۆلەيسەن» دەپ كۈندە كېلىپ جېدەل قىلىۋاتقۇدەك!*

△ *«ئۇنداق بولسا، ئۇلارنىڭ كونكرېت تەلىپى نېمىكەن؟» دەپ سورىدى مىشا.*

ئەسكەرتىش: مەيلى راي فورمىسىدا كەلگەن «دېمەك» پېئىلىنىڭ ئالدىدىكى كۆچۈرمە تەركىب بولسۇن، مەيلى «دەپ» رەۋىشدىشى ئارقىلىق ھاسىل قىلىنغان كۆچۈرمە تەركىب بولسۇن، دىيالوگ سۈپىتىدە ئېلىنغان بولسا، قوش تىرناققا ئېلىنمايدۇ، كۆچۈرمە تەركىبتىن كېيىن پەش قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ *ـ يۇل بىلەن شىمالىي مۇز ئوكيانىدەك كۆڭۈلنى تۇرپاننىڭ يەتتىنچى، سەككىزىنچى ئايلىرىدەك قىلىۋەتكىلى بولىدۇ، دەيتتىڭغۇ دائىم!*

△ *ـ زادى تاختاي يۇيۇش ئۈچۈن قانچىلىك سۇ كېتىدۇ، دەپ سورىغىنىمدا، بىچارە خوتۇنىنىڭ كۆزلىرىگە ياش كەلدى.*

3) «دېگەن» سۈپەتدىشى جۈملىدە تەكىتلەش مەنىسىدە كەلمىسە، ئۇنىڭ ئالدىدىكى كۆچۈرمە تەركىب قوش تىرناققا ئېلىنىدۇ. مەسىلەن:

△ *سەن دېگەن بىر ئۇنىۋېرسىتېتنىڭ ئوقۇتقۇچىسى.*

△ *قەشقەر دېگەن ئۇيغۇرلارنىڭ بىر مەدەنىيەت مەركىزى.*

△ *«باشقا يەرگە ئاتىمەن» دېگەن ئوق ئۇنىڭغا تېگىپ كېتىپ قاپتۇ.*

△ *ھازىرلىقلارمۇ تۈگەپ، «ئەتە يەر ھەيدەشنى باشلايمىز» دېگەن كۈنى كەچقۇرۇن مەجلىس ئاچتۇق.*

△ *ئۇيقۇلۇقتا دەسلەپ مېڭەمگە «ئوت كەتكەن ئوخشايدۇ» دېگەن ئوي كەلدى.*

△ *«ئۆلمەكنىڭ ئۈستىگە تەپمەك» دېگەندەك، ئەھۋالنىڭ تېگى - تەكتىنى بىلمىگەن بەزى ئادەملەر ئۇنى «شەمشىدىن سەۋدايى» دەپ زاڭلىق قىلىدىغان بولدى.*

ئەگەر «دەپ» رەۋىشدىشى بىلەن «دېگەن» سۈپەتدىشىنىڭ ئالدىدا كەلگەن كۆچۈرمە تەركىبنىڭ خەۋىرى ئالدىدا چۈشۈم كېلىشتە كەلگەن سۆز بولسا، بۇنداق كۆچۈرمە تەركىب قوش تىرناقتا ئېلىنمايدۇ. چۈنكى، چۈشۈم كېلىشتە كەلگەن سۆز ئەمەلىيەتتە كۆچۈرمە تەركىبتىكى خەۋەرنىڭ ئىگىسى بولۇپ، بۇنداق كۆچۈرمە تەركىب بىر پۈتۈنلۈكى بۇزۇلغان كۆچۈرمە تەركىب ھېسابلىنىدۇ. مەسىلەن:

△ *يېقىن ئەتراپتىكى دېھقانلار سادىقنى گۇڭشېغا كەپتۇ دەپ ئاڭلاپ...*

△ *سەزگۈلىرىم ئاللىقاچانلا ئۇنى بىلىمسىز،* ھېسسىياتسىز، قەدىرسىز قىز دەپ ھۆكۈم چىقىرىپ بولدى.

△ *مەن سېنى ئادەتتىكى بىر مۇئەللىمە دەپ يۈرۈپتىمەن.*

△ *ئۇلارنى ئىت دەپ ئويلاپتىمەن.*

△ *مەن سېنى مۇنچىلىك دەپ ئويلىمىغانىدىم.*

△ *بۇ خوتۇن ئۆزىنى نەدە دەپ ئويلايدۇ؟*

△ *تۇرسۇننى كەنتكە كەپتۇ دېگەن كىشى نەدە؟*

△ *ئۇنى ئاز دەپ مېنىڭ كۆزلىرىم قىزنىڭ كىيىنىشىگىمۇ زوقلاندى.*

4) «دەپ»، «دېگەن» سۆزلىرىنىڭ ئالدىدا كەلگەن خاس ئىسىم، ئۇندەش سۆز، قاراتما سۆز قاتارلىق ئاتاش كۆچۈرمىلەر قوش تىرناققا ئېلىنىدۇ. مەسىلەن:

△ *نىسارا ئەسكەرلىرى «ئەي، ھەزرىتى ئەيسا، ئەي، بۇۋى مەريەم» دەپ چوقۇنۇپ ۋارقىرىشىپتۇ.*

△ *ئۇنى «ئەيسانىڭ قىلىچى» دەپ ماختىنىشىدىكەن.*

△ *ئۇ... سىرلىق ئەمما يېقىملىق بۇ ئىسىمنى «ئالولى» دەپ ئۇنلۇك توۋلاپ تاشلىغانلىقىنى بىلمەي قالدى.*

△ *ئەبۇ سەپيان «ھەئە» دېدى.*

△ *«ئارتىس» دېيىشلا، «ئەخلاقى يامان» دەپ قارايدىكەنسىز.*

5) قاتلاملىق كۆچۈرمىلەردە «دېمەك» پېئىلى ئارقىلىق ھاسىل بولغان بىرىكمىنىڭ تۆۋەن قاتلامدىكىسى يالاڭ تىرناققا، يۇقىرىقى قاتلامدىكىسى قوش تىرناققا ئېلىنىدۇ. مەسىلەن:

△ *ئۇ «بىلىمگە بېرىلىڭ، لېكىن ئۆزىڭىزنى چەبدەس تۇتۇڭ، ناپولېئوننىڭ ‹پاسكىنا كىيىمىڭنى ئۆيگە مۆكۈنۈۋېلىپ يۇغىن› دېگەن سۆزى ‹ئۆز ئەيىبىڭنى سازايى قىلما› دېگەن مەنىدە ئېيتىلغان» دېگەنىدى.*

△ *لېكىن، قوغدىنىش تۇيغۇسى مېنىڭدە يەنە رول ئوينىدى، مۇبادا ئۇ بىردىنلا مېنى «سەن ‹تولۇق ئالىي مەلۇماتلىق ئەمەس› دېمەكچى بولىسەن» دەپ تۇرۇۋالسا، ئۇ ھالدا قانداق قىلىمەن؟*

6) «سۆزلەش»، «ئېيتىش»، «كۆزدە تۇتۇش» مەنىلىرىدىكى «دەپ» رەۋىشدىشىنىڭ ئالدىدا كەلگەن يۆنىلىش كېلىش ۋە چۇشۇم كېلىش بىلەن تۇرلەنگەن سۆز بىرىكمىلىرى قوش تىرناققا ئېلىنمايدۇ. مەسىلەن:

△ *ئۇ يەنە ... بىر ئادەمنىڭ سۇدا ئۆلگەنلىكىنى دەپ بەردى.*

△ *سىزمۇ مېنى دەپ خاپىلىق تارتتىڭىز.*
△ *مۇشۇ زېرىكىشلىك ئىشنى دەپ، دوستۇمنىڭ كۆڭلى ئۇچۇنلا...*
△ *خەلق كومىسسارىغا دەپ بېقىش كېرەك.*

7) تۇس مەنىسىدە كەلگەن «دېمەك» پېئىلىدىن ئالدىنقى تەركىبلەر قوش تىرناقتا ئېلىنمايدۇ. مەسىلەن:
△ *قىرىق ياشقا كىرىپ قالاي دېدىم.*
△ *دۆيجاڭ بىردىنلا كولۇۋېتىپ، ئۆچۈپ قالاي دېگەن تاماكىسىنى تۇتۇپ چەكتى.*
△ *ئۇ ئەمدىلا قايتاي دېيىشكە گۈلشەننىڭ جۆيلۈۋاتقىنى ئاڭلاندى.*

8) «دېمەك» پېئىلى ئارقىلىق هاسىل قىلىنغان تۇراقلىق بىرىكمىلەر ياكى ئەسلىي مەنىسىدىن يۆتكەلگەن «دېمەك» پېئىلىنىڭ ئالدىدا كەلگەن تەركىبلەر قوش تىرناقتا ئېلىنمايدۇ. مەسىلەن:
△ *ئەمما نېمىدېگەن ئىنچىكە ئىش.*
△ *ئۇ ھەدەپ مۇنۇ گەپلەرنى تەكرارلايتتى.*
△ *ئەته ھامامغا نېمىدەپ خەت يېزىشىمنى بىلەتتىم.*
△ *نەگە بارسام باراي، نېمە دېسەم دەي.*
△ *ئوغلى مۇھەممەدنى قىچقىرىپ، شۇنداق دەپ ۋەسىيەت قىلدى.*
△ *ئالاقىچى راسا بىر ئاي دېگەندە شەرىكانغا ئاتىسىدىن جاۋاب خەت ئەكەپتۇ.*

2. جۈملىدە ئاتاپ كۆرسىتىلگەن ۋە ئەسلىي مەنىسىدە ئىشلىتىلمىگەن تەركىبلەر قوش تىرناق ئىچىگە ئېلىنىدۇ. مەسىلەن:
△ *پەقەت «سۇ» سۆزىگىلا ئۇچىنچى شەخستە «سى» قوشۇلماي «يى» قوشۇلىدۇ.*
△ *قادىر بەزىدە ئوغرىلىق قىلىپ قوياتتى، شۇڭلاشقا*

كىشىلەر ئۇنىڭغا «ئوۋچى» دەپ لەقەم قويۇپ قويغانىدى.

3. جۇملىدىكى مۇھىم ھۆججەت، ئەسەرلەر، ماقالە، گېزىت ـ ژۇرنال ناملىرى قوش تىرناق ئىچىگە ئېلىنىدۇ. مەسىلەن:

△ شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى ئۇيغۇر يازغۇچىلىرىنىڭ «ئىز»، «كۆرەشچان يىللار»، «ئىزدىنىش» قاتارلىق رومانلىرىنى نەشر قىلدى.

△ ئۇ «تارىم» ژۇرنىلى تەھرىر بۆلۈمىدە ئىشلەيدۇ.

△ بۇ قېتىمقى قۇرۇلتايدا «جۇڭخۇا خەلق جۇمھۇرىيىتىنىڭ ئاساسىي قانۇنى» ماقۇللاندى.

4. ئىدارە، جەمئىيەت، زاۋۇت، كان، كارخانا، سودا دۇكانلىرى، يول، تاۋار ماركىلىرى قاتارلىقلاردا ئاتاپ قويۇلغان ناملار كۆچۈرمە تەركىب ھېسابلىنىدۇ، شۇڭا قوش تىرناققا ئېلىنىدۇ. مەسىلەن:

△ «ئالغا» كوپېراتىپى

△ «ئاۋانگارت» ئاياغ كىيىم فابرىكىسى

△ «كوئىنلۇن» مېھمانخانىسى

△ «سەددىچىن سېپىلى» ماگىزىنى

△ «بوغدا كۆلى» ئاق ھارىقى

△ «غالىبىيەت» يولى

ئاخىرىدىكى تەركىبلەرگە نىسبەتەن ئېنىقلىغۇچىلىقى ئېنىق بولغان تەركىبلەر قوش تىرناققا ئېلىنمايدۇ. مەسىلەن:

△ دۆڭكۆۋرۈك بازىرى

△ بېيىمىڭ بېكىتى

5. تارىخىي ۋەقە، بايرام، مۇھىم مەجلىس ياكى يىغىلىشلارغا قويۇلغان ناملار قوش تىرناققا ئېلىنىدۇ. مەسىلەن:

△ «1 ـ ماي» ئەمگەكچىلەر بايرىمى

△ «18 ـ سېنتەبىر» ۋەقەسى

△ «1 ـ ئۆكتەبىر» دۆلەت بايرىمى

△ «زۇنيى» يىغىنى
△ «خەلقئارا بالىلار رەسىم كۆرگەزمىسى»

**8. تىرناق ۋە ئۇنىڭ ئىشلىتىلىشى**

تىرناق ئىزاھ بەلگىسىدۇر. ئۇ تۆۋەندىكى ئورۇنلاردا ئىشلىتىلىدۇ:

1. جۈملىدە مەلۇم جۈملە بۆلىكىنى تولۇقلاش، ئىزاھلاش ياكى شەرھلەش مەنىسىدە كەلگەن تەركىبلەر تىرناق ئىچىگە ئېلىنىدۇ. مەسىلەن:

△ *ئۇ يەتتە گەز (بەش مېتىرغا يېقىن) رەخت سېتىۋالدى.*

△ *ئاتاقلىق چوڭ موللامالار (ئۇلار «داموللا» ياكى «ئۆلىما» دەپ ئاتىلاتتى) بۇ يەردە ئەرەبچە، پارسچە مەشھۇر كىتابلارنىڭ مەنىسىنى سۆزلەپ بېرەتتى.*

△ *ل . مۇتەللىپ (1922 ــ 1945) تالانتلىق شائىر.*

△ $F = ma$ *(نيۇتوننىڭ ئىككىنچى قانۇنى)*

△ *خوراز ۋە مايسا (مەسەل)*

2. سەھنە ئەسەرلىرىدە ئاپتورنىڭ پېرسوناژلارنىڭ ھەرىكىتى، كەيپىياتى توغرىسىدا بەرگەن ئىلاۋىلىرى تىرناق ئىچىگە ئېلىنىدۇ. مەسىلەن:

△ *زورىخان: (ئاڭلىماسقا سېلىپ) نۇرۇم، چاي قاينىدىمىكىن، چىقىپ باققىنا. (نۇرۇم باغقا چىقىدۇ.)*

3. نەقىل كەلتۈرۈلگەن مىسالغا ئۇلاپلا ئۇنىڭ ئېلىنغان جايىنى كۆرسەتكەندە، ئاپتور ۋە كىتاب نامى تىرناق ئىچىگە ئېلىنىدۇ. مەسىلەن:

△ *يىللار، مەيدەڭنى تۇتۇپ قاقاقلاپ كۈلمە.*
*(ل. مۇتەللىپ: «يىللارغا جاۋاب»)*

**9. سىزىقچە ۋە ئۇنىڭ ئىشلىتىلىشى**

سىزىقچە ئاساسەن يېرىم قوشۇپ يېزىش بەلگىسىدۇر. ئۇنىڭ قويۇلىدىغان ئورۇنلىرى تۆۋەندىكىلەر:

1. جۈپ سۆزلەرنىڭ ئارىسىغا ۋە سۆزلەرگە قوشۇلۇپ يېزىلمايدىغان ئۆلانمىلارنىڭ ئالدىغا قويۇلىدۇ. بۇ ئەھۋاللاردا سىزىقچە ھەقىقەتەن يېرىم قوشۇپ يازغانلىقنىڭ ئىپادىسى بولىدۇ. مەسىلەن:

△ *بالا ـ قازا، يۇت ـ قول، ئېگىز ـ پەس، بەش ـ ئالتە.*

△ *بۇ نېمىدېگەن مەنزىرىلىك جاي ـ ھە!*

△ *تازا ۋاقتىدا كەلدىڭ ـ دە.*

△ *سىزگە بىرەر ئىش تەسىر قىلدىمۇ ـ يا؟*

2. سۆزلەر قۇردىن قۇرغا بوغۇمدىن ئايرىپ كۆچۈرۈلگەندە، ئايرىلغان بوغۇمدىن كېيىن قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ *تىرىشـ ـ*
*ـچانلىق*
*تەرەققىـ ـ*
*ـيات*

3. رەقەم بىلەن ئىپادىلەنگەن دەرىجە سانلاردىن كېيىن قويۇلىدۇ. بۇ سىزىقچە دەرىجە سان قوشۇمچىسى «ـ نچى، ـ ئىنچى» ئورنىدا كەلگەن سىزىقچىدۇر. مەسىلەن: //

△ *ئۇ 2 ـ سىنىپتا ئوقۇيدۇ.*

4. تىلشۇناسلىققا دائىر تېكىستلەردە پېئىلنىڭ بۇيرۇق شەكلى، قوشۇمچىلار كۆرسىتىلگەندە، پېئىلنىڭ بۇيرۇق شەكلى (يەنى يىلتىز ياكى تومۇر)دىن كېيىن، سۆز ئارقا قوشۇمچىلارنىڭ ئالدىدىن، سۆز ئالدى قوشۇمچىلارنىڭ كەينىدىن قويۇلىدۇ. بۇ سىزىقچە تىلشۇناسلىقتىكى شەرتلىك بەلگە رولىدا كەلگەن سىزىقچىدۇر. مەسىلەن:

△ كەل ـ     بار ـ     تۇر ـ
ـ چان     ـ سىز     ـ لىق
بى ـ     بەت ـ     نا ـ

**10. سىزىق ۋە ئۇنىڭ ئىشلىتىلىشى**

سىزىق رولى ئاساسەن تىرناقىقا ئوخشاپ كېتىدىغان بىر خىل ئىزاھ بەلگىسى. ئۇ كۆپىنچە ئىزاھ، بايان، چەك مەنىلىرىنى ئىپادىلەش ئۈچۈن قوللىنىلىدۇ.

سىزىقنىڭ قويۇلىدىغان ئورۇنلىرى ئاساسەن تۆۋەندىكىلەر:

1. جۈملىدە بىر خىل گىراماتىكىلىق شەكىلدە كەلگەن ئىزاھلىغۇچى بىلەن ئىزاھلانغۇچىنىڭ ئوتتۇرىسىغا قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ *بىزنىڭ مەكتەپتە ـــ شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتىدا يەتتە مىڭدىن ئارتۇق ئوقۇغۇچى ئوقۇيدۇ.*

2. ئومۇملاشتۇرغۇچى سۆز بىلەن ئومۇملاشتۇرۇلغان تەڭداش تەركىبلەر ئارىسىغا قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

*نۇرۇم: ... قوش ھەيدەش، كەتمەن چېپىش، ئورما ئورۇش، ھارۋا ھەيدەش ـــ مۇشۇ ئىشلارنىڭ ھەممىسى ئۇسسۇل ئويناشمۇ، شاڭيۇكا !...*

△ *تەنھەرىكەت مۇسابىقىسىدە ھەر خىل پائالىيەتلەر ـــ يۈگۈرۈش، سەكرەش، گىمناستىكا، پۇتبول، ۋاسكېتبول، ۋالىبول قاتارلىقلار بار.*

3. زامان ۋە ماكان مەنىلىرىنى ئىپادىلەيدىغان ئىككى سۆز (ياكى سان)نىڭ ئارىسىغا قويۇلىدۇ. بۇنداق سىزىق «ۋە، ھەم» مەنىلىرىنى، شۇنىڭدەك، «... دىن ... غىچە» مەنىلىرىنى ئىپادىلەيدۇ. مەسىلەن:

△ *لەنجۇ ـــ شىنجاڭ تاشيولىنىڭ تورپان تەۋەسىدىكى بۆلىكىنى ئۆزگەرتىپ ياساش قۇرۇلۇشىدا رەسمىي ئىش*

*باشلاندى.*

△ *ئۇ 1959 — 1960 - يىللىق ئوقۇش مەۋسۇمىدە سىنىپ بويىچە ئەلاچى بولدى.*

4. ئەدەبىي ئەسەرلەردىكى دىيالوگلارنىڭ ئالدىغا قويۇلىدۇ. ئاپتور سۆزى بىلەن دىيالوگ ئارىسىغا پەش قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

— *بۈگۈنكى ئىسسىقتا ئۆرۈك تازا پىشىدۇ*، دېدىم.

— *بىراق، كۈننىڭ شۇنچە تەپتىدە سىز تېخىلا غورا ئىكەنسىز، دېدى باھار كۈلۈپ.*

**11. قوش چېكىت ۋە ئۇنىڭ ئىشلىتىلىشى**

قوش چېكىت ئاساسەن بايان بەلگىسىدۇر. ئۇنىڭ كونكرېت قوللىنىلىدىغان ئورۇنلىرى تۆۋەندىكىلەر:

1. مۇستەقىل سىنتاكسىسلىق قۇرۇلمىلارنىڭ كېيىنكى قىسمى ئالدىنقى قىسمىنىڭ پۈتۈن مەزمۇنىنى ياكى بىر ەر تەركىبىنى تولۇقلاپ، شەرھلەپ كەلسە، ئالدىنقى قىسمىدىن كېيىن قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ *خۇشتارخان يەنە ئېتىز سەھنىسىدىن كېلىدىغان مۇزىكا ئاۋازىنى بېرىلىپ تىڭشىدى: نەدىندۇر ناخشا كېلەتتى، ئالىقەيەرلەردىن قىيقاس - چۇقان، ئۆستەڭ بويلىرىدىن قۇشلارنىڭ ئاۋازلىرى، خامان تەرەپتىن ئاياللارنىڭ كۈلكىلىرى كېلەتتى.*

△ *ئۇ ھېكايىسىنى خۇددى چۆچەكچى موماي لاردەك راۋان، چۈشىنىشلىك سۆزلەر بىلەن ئىخچام بايان قىلىشقا باشلىدى:*

△ *ئاۋغۇستنىڭ يامغۇرلۇق كۈنلىرى ئىدى. بىر شەنبە كۈنى كەچتە ئادىتىم بويىچە ئىشتىن چۈشۈپلا كۇتۇپخانىغا بېرىپ، ئوقۇپ بولغان كىتابلارنى يېڭى كىتابلارغا ئالماشتۇردۇم، ھەيتىلىك گېزىت ۋە ئۆزۈم ياخشى كۆرىدىغان*

*ژۇرناللارنى ئوقۇدۇم...*

قوبۇل قىلىش تەرتىپى:

① ئاپتورلارنىڭ ئەۋەتكەن ئەسەرنىڭ سۈپىتى ۋە ھەجمىنىڭ چوڭ - كىچىكلىكىگە قاراپ قەلەم ھەققى بېرىلىدۇ.

② ئۆمىكىمىز «سەھنىلەشتۈرۈشكە بولىدۇ» دەپ قارىغان ئەسەرنىڭ ئاپتورىنى تەكلىپ قىلىپ، مۇناسىۋەتلىك سەنئەت خادىملىرى بىلەن بىللە ئۆزگەرتىش خىزمىتى ئېلىپ بارىدۇ.

③ ...

2. ھۆرمەت تەرىقىسىدە ئېيتىلغان قاراتما سۆزدىن كېيىن قويۇلىدۇ، بۇنداق قاراتما سۆز كۆپىنچە خەت - ئالاقىلەردە، تەكلىپ قەغەزلىرىدە ئۇچرايدۇ. مەسىلەن:

△ *... ناھىيەلىك خەلق ھۆكۈمىتىگە:*

△ *ھۆرمەتلىك ئەمەت تۇرسۇن:*

*سىزنى ئەتە كەچتە بىزنىڭ ئۆيگە چايغا تەكلىپ قىلىمىز.*

*ھۆرمەت بىلەن: × × × (چىپسلا)*

3. سەھنە ئەسەرلىرىدە دىيالوگلارنىڭ ئالدىدا كەلگەن پېرسوناژلارنىڭ ئىسمى ياكى ئىسمى ئورنىدا كەلگەن سۆزلەردىن كېيىن قويۇلىدۇ. بۇنداق قوش چېكىت يەنىلا بايان مەنىسىنى ئىپادىلەيدۇ. مەسىلەن:

△ غۇنچەم: *مانا سىزگە تاۋار ياغلىق، گۈل ئورنۇبلىڭ، مانىڭدا ھەر قېتىم تاماكا چەككەندە، تىككەن كىشىنى بىر ئەسلەپ قويارسىز.*

△ *ئىدارە باشلىقى: ھەممە تەييارلىق پۈتتىمۇ؟*

4. بىرەر مەسىلىنى ئىسپاتلاش ئۈچۈن قۇر بېشىدىن ئېلىنغان جۈملىلەرنىڭ ئالدىدا كەلگەن «مەسىلەن» سۆزىدىن كېيىن قويۇلىدۇ (مىسال كۆرستىلمىدى).

5. ئاپتورنى ئىسىم - فامىلىسى بىلەن ئەسىرى بىللە

كۆرسىتىلگەندە، ئاپتورنىڭ ئىسىم - فامىلىسىدىن كېيىن قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ *زوردۇن سابىر: «ئاۋۇرال شاماللىرى»*

6. تۈرلۈك ئۇسۇل هالەتلىرىدىن كېيىنكى جۈملە دىيالوگ سۈپىتىدە قۇر بېشىدىن باشلانسا ياكى قۇر بېشىدىن باشلانمىغاندىمۇ، قوش تىرناق ئىچىگە ئېلىنسا، مەزكۇر هالەتلەردىن كېيىن قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ *قوللىرىنى بىر - بىرىگە ئۇرۇپ:*

*— يالغان دەپتىمەنمۇ، تېخى بالا ئىكەنسەن! — دەپ قاقاقلاپ كۈلۈپ كەتتى.*

△ *ئاتىسى رازىلىق بەرمەي: «سەۋر قىل، كېلەر يىلى ئۆزۈم مەككىگە بارىمەن، شۇ چاغدا سېنىمۇ بىللە ئېلىپ باراي» دەپتۇ.*

△ *خۇشياقمىغان هالدا:*

*— بوپتۇ، مەيلىڭىز، دېدى.*

**12. كۆپ چېكىت ۋە ئۇنىڭ ئىشلىتىلىشى**

كۆپ چېكىت قىسقارتىش بەلگىسىدۇر. كۆپ چېكىت ئەمەلىيەتتە ئۈچتىن ئاشمايدۇ. قوللىنىلىدىغان ئورۇنلىرى ئاساسەن تۆۋەندىكىلەر:

1. جۈملىدە قىسقارتىلغان تەركىبلەر ئورنىغا، نۇتۇقتا سۈكۈت ئىپادىلەنگەن ئورۇنغا قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ *ئىككىسى چاي ئىچىشىپ ئولتۇرۇپ، موللا نىياز ھەققىدە ئۇزۇن پاراڭغا چۈشۈپ كەتتى... (قىسقارتىلغان تەركىب ئورنىدا)*

△ *پاتەمخان: ... (سۈكۈت ئورنىدا)*

2. نۇتۇقتا سۆزنىڭ ئۈزۈلۈپ - ئۈزۈلۈپ تەلەپپۇز قىلىنغانلىقىنى ياكى مەلۇم سوزۇق تاۋۇشنىڭ ئادەتتىكىدىن

سوزۇپىراق تەلەپپۇز قىلىنغانلىقىنى ئىپادىلەش ئۈچۈن قويۇلىدۇ. مەسىلەن:

△ *ئاماتقۇل تۆمۈر خەلپىگە قاراپ: «را... زى... بول... ئاكا!» دېدى ـ دە، كۆزىنى يۇمدى.*

△ *گۈلقى ... ز، هەي، گۈلقى ... ز، مەيەرگە كېلىڭ، مەيەرگە.*

ئىزاهلار:

① بىز بۇ يەردە يېقىندىن ئېلان قىلىنغان ئىملا قائىدىسىنى شۇ پېتى تونۇشتۇردۇق.

② شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق مىللەتلەر تىل ـ يېزىق كومىتېتى: «هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئىملا لۇغىتى». (ئۈرۈمچى: شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى. 2010 ـ يىلى 8 — 48 ـ بەت).

③ بۇ مەزمۇن مىرسۇلتان ئوسمانوف، ئامىنە غاپپار، راخمان خانبابالار تۈزگەن «هازىرقى زامان ئۇيغۇر تىلىدىكى تىنىش بەلگىلىرى ۋە ئۇلارنىڭ قوللىنىلىشى» (شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، 1991 ـ يىلى) ناملىق كىتاب ئاساسىدا تەييارلاندى.

بۇ يەردە تىلغا ئېلىنغان 12 خىل تىنىش بەلگىسىدىن باشقا بەزى بەلگىلەرمۇ ئەمەلىي ئىستېمالدا مەلۇم ئېھتىياجلار ئۈچۈن قوللىنىلماقتا. نۆۋەتتە ئۇيغۇر تىلىنىڭ ئەمەلىي ئىستېمالىنى نەزەردە تۇتۇپ، خەلقئارا تىللاردىكى تىنىش بەلگىلىرىنىڭ مەنىسى ۋە ئىشلىتىلىشىنى ئوبدان تەتقىق قىلىپ، ئۇيغۇر يېزىقى ساهەسىدىكى تىنىش بەلگىلىرىنى تولۇقلاش زۆرۈر تېمىلارنىڭ بىرىدۇر.